6

AGBA OCIE

# JOB—MALAKAI

N' ASUSU IBO



London

BRITISH AND FOREIGN BIBLE SOCIETY

1906

# JOB—MALAKAI

## IN THE IBO (NIGER) LANGUAGE

---

AKWUKWỌ

# JOB

---

1 1 Ofu nwoke dili n'ani Ọz, onye afa-ya
bu Job; nwoke afu zulu oke kwulu azi
ọtọ, bulu onye natulu Cuku egwu, nagbakuta
azi ajọ ife azu. 2 Amutalu ya ndikom isa na
umu nwayi itọ. 3 Ife ọnwelu di nnu atulu ili na
isa na ọgu ili, na nnu kamel isa na ọgu ili, na
nnu efi nabọ na ọgu ili ejikọlu ibọa ibọa, na nnu
nwunye anyinya-ibu na ọgu ise, na agadaga nuku
ezi-na-unọ; nyabu na nwoke nka buli nuku ka-
lisia ndi ani iru-anya-anwu nine. 4 Umu-ya
ndikom jelu ùtà n'unọ ibe-fa ebe onye anọna
n'ubọsi-ya; fa wezie kpọ umu-nne-fa umu nwayi
itọ ka fa solu fa lie la azi. 5 Oluzia, ka ubọsi
ùtà-fa galu, Job zie gedo fa nsọ, binie n'uzọ ututu,
cua aja nsule ka ọnu-ọgu-fa nine ra: makana Job
sili, Ike na umum ndikom emego njọ, kpọ Cuku
iyi n'obi-fa. Nọnwọ ka Job melu ubọsi nine.
6 Ubọsi wedi mgbe umu Cuku ji bia ice onwefa
n'iru Jehofa, Setan bia azi n'etiti fa. 7 Jehofa
wesi Setan, Ebe ka isi eje? Setan weza Jeho-
fa, si, N'igaghali n uwa, na ikpaghali nime ya.
8 Jehofa wesi Setan, Iribakwọlu odibom Job ama?
na ọnwerọ onye ọbuna dika ya n'uwa, nwoke

zulu oke kwulu azi o̱to̱, onye natulu Cuku egwu,
nagbakuta azi ajo̱ ife azu. 9 Setan weza Jehofa,
si, Job natulu Cuku egwu na nkiti ka? 10 O̱bu-
ro̱ Nginwa gbarubegolu ya, na uno̱-ya, na ife nine
o̱nwelu, ogige, n'akuku nine ka? Igo̱zigo o̱lu
aka-ya-ga, ife o̱nwelu abawanyego n'ani. 11 Ma
setipu aka-I kita, metu ife nine o̱nwelu, o̱gakpo̱lili
I iyi n'iru-I. 12 Jehofa wesi Setan, Ne, ife nine
dili ya di n'aka-i; so̱so̱ n'aru-ya ka imanesetipu
aka-i kwasi. Setan wesi n'iru Jehofa pua.

13 Oluzia ofu mbo̱si mgbe umu-ya ndikom na
umu-ya umu-nwayi neli nala manya n'uno̱ di-
o̱kpala-fa, 14 ofu onye ozi biakutelu Job, nasi, Efi
nakpo̱bo-ga ani, anyinya-ibu nata-ga nni n'uso̱-fa:
15 ndi Ṣiba wewa, kpopusia fa; eye, fa ewelugo
iru nmà gbusisia umu-ikolo̱bia; so̱so̱ munwa ofu
gbaputalu igosi i. 16 Ebe onye afu nekwufu,
onye o̱zo̱ bia azi, si, O̱ku nke Cuku si n'enu-igwe
da, gbucasia atulu-ga, na umu-ikolo̱bia, legbusia
fa; so̱so̱ munwa ofu gbaputalu igosi i. 17 Ebe
onye afu nekwufu, onye o̱zo̱ bia azi, si, Ndi Kaldea
melu usu ito̱, makwasi kamel-ga, kpopusia fa, eye,
fa welu iru nmà gbusisia umu-ikolo̱bia; so̱so̱
munwa ofu gbaputalu igosi i. 18 Ebe onye afu
nekwufu, onye o̱zo̱ bia azi, si, Umu-i ndikom na
umu-i umu-nwayi neli nala manya n'uno̱ di-
o̱kpala-fa: 19 ne, nuku ifufe si n'o̱fia kwu nkiti
webia, tie nkuku ino̱ nke uno̱, o̱dakwasi umu-
ikolo̱bia, fa anwurugo; so̱so̱ munwa ofu gbapu-
talu igosi i. 20 Job webinie, do̱wa akwa-okuko-
ya, ko̱ isi-ya, weda n'ani, sekpue; 21 o̱wesi,
Agbam o̱to̱ wesi n'afo̱ nnem puta, agamagba azi
o̱to̱ wecigha n'ebe afu: Jehofa nyelu, Jehofa
[illegible]lugo azi; ngo̱zi dili afa Jehofa. 22 N'ife

nine a Job emerọ njọ, nke oneckwu na Cuku melu
ife nsọkwu.

2 1 Oluzia ofu mbọsi umu Cuku bialu ice
onwefa n'iru Jehofa, Setan bia azi n'etiti fa
ice onweya n'iru Jehofa. 2 Jehofa wesi Setan,
Ebe ka isi eje? Setan weza Jehofa, si, N'igaghali
n'uwa, na ikpaghali nime ya. 3 Jehofa wesi
Setan, Iribago odibom Job ama? na ọnwerọ onye
ọbuna dika ya n'uwa, nwoke zulu oke kwulu azi
ọtọ, onye natulu Cuku egwu, nagbakuta azi ajọ
ife azu: ojisililifu izu-oke-ya ike, ọbu ezie na
inenum imedide ya, ino ya néme ife ọbuna.
4 Setan weza Jehofa, si, Aru nalu aru, eye, ife
nine madu nwelu ka ọgenye maka ndu-ya. 5 Ma
setipu aka-I kita, metu ọkpukpu-ya na aru-ya,
ọgakpọlili I iyi n'iru-I. 6 Jehofa wesi Setan, Ne,
ọdi n'aka-i; rapu sọsọ ndu-ya. 7 Setan wesi
n'iru Jehofa pua, welu ajọ ife-ofifi, tie Job sitena
ọbu-ukwu-ya genye n'opunisi-ya. 8 Ọwewelu
ibelibe-eju iji nakpu onweya; yanwa nọdu n'etiti
ntu-ọku. 9 Nwunye-ya wesi ya, Ijisililifu izu-oke-i
ike? kpọ Cuku iyi, ka inwuru. 10 Job wesi ya,
Inekwu dika ofu nime umu-nwayi nelorọ elo si
ekwu. Gini? ayi ganata ezi ife n'aka Cuku, ma
ayi amanata ajọ ife ka? N'ife nine a Job ejirọ
egbugbele-ọnu-ya me njọ.

11 Ka ndi-ọyi Job itọ nulu maka ajọ ife nine a
nke dakwasili ya, fa si ebe onye anọna na be-ya
webia; Elaifaz onye-Timanait, na Bildad onye-
Ṣuhait, na Zofa onye-Neamatait: fa kakọlu ọnu
ibia gerunyelu ya uru na itasi ya obi. 12 Ka fa
wenitalu anya-fa n'ọte-aka, fa amarọ ya, fa wenie
onu-fa, be akwa; ebe onye anọna ọdọwa akwa-
okuko-ya, fa nekponi etum enu nekpokwasi n'isi-fa.

13 Fa weno̱nyelu ya n'ani ubo̱si isa efifie na ucici,
o̱nwero̱ onye gwalu ya okwu o̱buna: makana fa
fulu na onegbu ya ajo̱ ngbu.

3 1 Ka nka galu Job saghe o̱nu-ya, kpo̱ ubo̱si-
ya iyi. 2 Job weza si:

3 Ka ubo̱si nke amulum nime ya na n'iyi,
Na ucici nke sinu, Atulu ime ofu nwa-
nwoke.
4 Ka ubo̱si afu bulu o̱cici;
Ka Cuku ghalu isi n'enu ju ase ya,
Nke ìfè namukwasi ya.
5 Ka o̱cici na onyinyo o̱nwu nalu ya;
Ka ulukpu bili n'enu ya;
Ka ife nine neme ka ubo̱si gba o̱cici yibe ya
egwu.
6 Ucici afu, ka oke o̱cici nwude ya:
Ka o̱ghalu igoli n'etiti ubo̱si aro̱;
Ka o̱ghalu ibanye n'o̱nu-o̱gu nke o̱nwa-ga.
7 Ne, ka ucici afu bulu aga;
Ka abu ngoli o̱buna ghalu iba nime ya.
8 Ka ndi bulu ubo̱si o̱nu kpo̱ ya iyi,
Ndi kwadebelu ikpani lefaiatan.
9 Ka kpakpando nke ci nkufo di ya gba o̱cici:
Ka o̱natu anya ìfè, ma ka o̱ghalu inwe
nca;
Nke o̱nafu mbubolo-anya nke ututu:
10 Makana o̱mecitaro̱ o̱nu-uzo̱ afo̱ *nnem*,
Nke onezobelu anyam afufu.
11 Gini melu mnejiro̱ si n'afo̱ nnem wenwuru?
Gini melu mnejiro̱ kube ka msi n'afo̱ we-
puta?
12 Gini melu nkpili-ukwu-ga ji nalum?
Ma-o̱bu ala-ga, ka mwela?
13 Makana kita ka mu akedina ani nodu du;

Akamala ula; mgbe afu akamezulu ike:
14 Nyelu ndi-eze na ndi-ọka-ilolo nke uwa,
Ndi lulu onwefa ebe melufu nkpọnkpọ;
15 Ma-ọbu nyelu ndicie nweluli ọna-edo,
Ndi jili ọna-ọca wekwaju unọ-fa:
16 Ma-ọbu buluzidu dika nwa amukwolu amukwo ezobelu ezobe na adinurọm;
Dika umu nafunurọ ìfè.
17 N'ebe afu ka ndi ọjọ nakwusi nsogbu;
N'ebe afu azi ka ndi ike gwulu nezulu ike.
18 N'ebe afu ka ndi nji nanọkọ n'aru-ofufo;
Fa anurọzi onu onye isi ọlu.
19 Ọbele na nuku nọ n'ebe afu;
Orù apugo n'aka dinwenu-ya.
20 Gini melu eji nye onye nọ n'afufu ìfè,
Nye onye obi inu ndu;
21 Ndi nege ọnwu, ma ọbiarọ;
Gwue ani maka ya kalia àkù zo-ga-lu nzuzo;
22 Ndi nańuli genye n'iwuni enu,
Negoli azi, mgbe fa cọtalu ini?
23 *Gini melu eji nye* nwoke uzọ-ya zolu ezolu *ìfè*
Na onye Cuku gbabidolu ogige?
24 Makana isu-udem abiana tupu mu elibe ife,
Ikpọ-nkpum ka anerupu ka mili.
25 Makana ife mnatulu egwu adakwasim,
Nke afu nke mnajọlu abiakutenam.
26 Anọrọm n'aru-ofufo, nke mnanọ du, nke mnezulu ike;
Ma nsogbu abiana.

4 1 Elaifaz onye-Timanait weza, si,
2 Ọbuluna ofu onye anwa igwa i okwu, ume gekupu i ka?
Ma onye pulu ibìdò onweya n'ikwu okwu?

3 Ne, ikpazigolu imelime,
Inyego azi ndi aka kusisili ike.
4 Okwu-i-ga emego ka onye naso ngongo kwusie ike,
Imego azi ka nkpili-ukwu nadiro-ga ike sie ike.
5 Ma kita obiakutego i, ume nekupu i;
Ometulu i, aru maba i nni.
6 Egwu-i aburo ncekwube-i ka?
Izu-oke nke uzo-i-ga *aburo* ife iji aka?
7 Ayom i, ceta, onye nalu n'iyi, néme ajo ife obuna?
Ma-obu n'ebe ka ndi kwu oto nezolu ezolu?
8 Etu msi wefu, ndi nakpobo ife neloro elo,
Nagha ife ilu aru, fa naghota azi ofu ife afu.
9 Sitena iku-ume nke Cuku fa nana n'iyi,
Site azi n' ifufe nke iwe-Ya ekpocapu fa.
10 Ogbugbo nke agaba, na onu agaba di egwu.
Na ezé-ga nke umu-ikolobia agaba, ka etijisili.
11 Agaba di ilè nana n'iyi nénwe anu ogadoli,
Umu nwunye agaba ka acusasili.
12 Ewetalum ife na nzuzo,
Ntim nalu ntakwu di ya.
13 Nime ilolo-ga sitena ofù-ga nke ucici,
Mgbe oke ula ji dakwasi madu-ga,
14 Egwu dakwasilim, na aru-ima-nni,
Nke melu ka okpukpum nine kwerube.
15 Ofu mo wegafega n'irum;
Ntutu arum wekwunie oto.
16 Okwulu, ma amatarom ife oyili;
Ofu udi dili n'anyam:
Ajulu *di*, mnu onu, *nke nasi*,
17 Ezi omume madu gakali nke Cuku ka?
Nwoke gadikali Onye kelu ya n'oca ka?

18 Ne, Odecekwube ndi-odibo-Ya;
Ọnagunye azi ndi-mọ-ozi-Ya na nsọkwu:
19 Kedu ka Ọmanesizi gunyewanye ndi bi n'unọ
aja,
Ndi ntọ-ani-fa di n'etum,
Ndi azọlili dika nla!
20 Sitena ututu genyena anyasi ka akwakpọlu
fa:
Fa na n'iyi ọkpu ọnwerọ onye ọbuna gba-
nyelu ya.
21 Eropurọ ife ọkaka di nime fa ka?
Fa nwuru, nénwe amamife.

5 1 Kpọ kita; ọnwelu onye ọbuna gaza i?
Onye ka igedo iru n'etiti ndi nsọ?
2 Makana iwe negbu onye nsọkwu,
Ekwolo negbu onye ápá.
3 Munwa afugo onye nsọkwu ka ọnagbado
nkpọlọgwugwu:
Ma akpọlum ebe obi iyi na ntumade.
4 Umu-ya nọtelu aka n'ebe nzọputa di,
Ecifialu fa aru azi n'ọnu-uzọ-ilo,
Onye nnaputa adirọ.
5 Onye onye agu nelicapu owuwe-nni-ya,
Wepu ya ọburaba n'ogwu-ga
Ọnyà neghekpọ maka ọkù-fa.
6 Makana afufu adesi n'etum aputa,
Nke ife ilu-aru nesi n'ani eputa;
7 Ma amulu madu maka ife ilu-aru,
Dika iceke ọku nefego n'enu,
8 Ma munwa, agamnacọ Cuku,
N'aka Cuku azi ka mgaranye okwum:
9 Nke neme nuku ife-ga nadirọ nnyoca
Ife di-ga ebube anagutarọ ọnu:
10 Onye nezowusa ani mili,

Zita azi mili-ga n'ugbo-ga :
11 Owesi no̱fu do ndi di ani enu ;
Ebunigo azi ndi neru uru n'ebe nzo̱puta di.
12 Onetili izuzu-ga nke ndi aghugho̱,
Aka-fa eweghalu ime ife fa zubelu.
13 O̱nanwude ndi amamife n'aghugho̱-fa :
Alo nke ndi obi ngiligo̱ nefepu efepu.
14 Fa nekwudo o̱cici n'efifie,
Naso̱ ìsì n'efifie nabo̱ dika n'ucici.
15 Ma O̱nazo̱puta n'aka nmà nke si n'o̱nu-fa puta,
O̱buraba o̱gbenye n'aka dike.
16 Nyabu na ncekwube nadili onye nenwero̱ ike,
Ajo̱ omume nekpuci o̱nu-ya.
17 Ne, añuli nadili madu afu onye Cuku kpazili :
Nyabu ajukwana ipia-itali nke Onye pulu ime ife nine.
18 Makana Yanwa nemelu aru, nekekwa ;
O̱nemeta o̱nya, aka-Ya nazo̱-ga azi.
19 O̱ganaputa i n'uzo̱ afufu isi ;
Eye, nime isa ajo̱ ife amemetu i aka.
20 N'ugani O̱gagbaputa i n'o̱nwu ;
N'agha *O̱gagbaputa* azi *i* n'aka nmà.
21 Agezobe i ka ipua n'itali ile ;
Imatulu nbibi egwu ma o̱biana.
22 Igamu nbibi na oke ugani amu ;
Imanatulu anumanu di-ga n'uwa egwu.
23 Makana ngi na nkpuma-ga nke o̱fia gadi n'àgbà ;
Ngi na anu o̱fia gadi-ga na ndokwa.
24 Igama azi na ikwu-i di na ndokwa ;
Igeneta azi ebe-obibi-i, ma imeme njo̱.

25 Igama azi na nkpulu-i gadi nuku,
Umu-i gadi ka afifia nke ani.
26 Igabia n'ini-i n'ezigbo agadi,
Dika agho oka putalu n'oge-ya.
27 Ne nka, ayi enyocago ya, obu nofu;
Nulu ya, ngi n'onwei malu azi ya.

6

1 Job weza si,
2 Buluzidu na esìgo ife-nwutem,
Buniko azi nmebim n'ife nsi-ama-ga!
3 Makana kita ka ogadikali uzuzu orimili nnu n'alo:
Maka ya ka okwum ji bulu okwu neloro elo.
4 Makana ufele Onye pulu ime ife nine di-ga nimem,
Nke edide-fa mo nkem nala:
Ujo nke Cuku nedo onwefa n'usolo ìmedidem.
5 Anyinya ofia nebe akwa ma onwe afifia ka?
Ka-obu efi nebe ma ife olili di n'iru ya ka?
6 Ageli ife obuna uso nadiro nétinye nnu ka?
Ka-obu uso obuna di n'akuku di oca nime àkwá okuku ka?
7 *Ife* nkpulu-obim julu imetu aka;
Ife ndia dim ka nni nke nemem izize.
8 Onye geme ka mnwe ife myolu;
Ka Cuku nyem ife mcekwubelu!
9 Obunadu na ogasò Cuku izolim;
Na Ogagbatopu aka-Ya, webepum!
10 Agamenwelili azi ntasi-obi;
Eye, agamegoli nime ife ngbu nke nadarapu arapu:
Makana ezoberom okwu-ga nke Onye di Nso.
11 Ikem bu gini, nke mgatu anya?

Gini bu isi-njedebem, nke mgeme ka ndum
to ato?
12 Ikem bu ike nkpuma-ga ka?
Ka-obu arum nabu nke ona nkiti ka?
13 Oburo na enwerom inye-aka obuna nimem,
Na acupusili izube-ife nimem nca nca?
14 Onye nke nata aru *ka agegosi* afo-oma sitena
aka oyi-ya:
Omezi ogagbanari egwu nke Onye pulu ime
ife nine.
15 Umu-nnam aghogo aghugho dika mili-iyi,
Di azi ka uzo mili-iyi-ga nke nagafe agafe.
16 Nke di-ga oji maka ifi ais,
Nke sno nezobe onweya nime fa:
17 Oge eji eme ka fa neru eru, fa ata:
N'okoci, fa atakolosia n'onodu-fa.
18 Usu ndi ije *ndi naga* n'uzo-fa esi uzo ozo;
Fa arogo n'ebe kwu nkiti, wena n'iyi.
19 Usu ndi ije Tima ne-ga-lu anya,
Usu ndi ije-ga nke Siba tulu anya fa.
20 Ifele melu fa makana fa cekwubeluli;
Fa bialu n'ebe afu, ewemenye fa ifele n'iru.
21 Makana kita unu aburo ife;
Unu fulu ife imebi obi, wetuba egwu.
22 Asimli, Nyem?
Ka-obu, Welunu onwo nime àkù-unu golum
ngo?
23 Ka-obu, Menum ka mgbapu n'aka onye ilo?
Ka-ōbu, Gbaputamnu n'aka ndi di egwu
ka?
24 Kuzielumnu, munwa gedebe onum du:
Me-azim ka mghota ife mjefielu nime ya.
25 Ifugodu ka okwu kwu-ga oto si sika ike!
Ma kedu ife unu dotalu n'ido-nti-unu?

26 Unu nezube idọ okwu nti ka?
Ebe okwu onye nejirọ ncekwube nca di-ga
ka ifufe.
27 Eye, unu gefekwasi ndi nenwerọ nna nza,
Me ọyi-unu ife afia.
28 Nyabu ka ọsọ unu kita idom iru;
Makana ọnwerọ ka mgasinata asi n'iru unu.
29 Ayọm unu, cighatanu, ka ajọ omume ghalu
idinu;
Eye, cighanu ọzọ, ezi omumem di ya.
30 Ajọ omume di n'ilem ka?
Ilem amama ife jọgbulu onwefa ka?

7 1 Ibu-agha adirọlu madu n'uwa ka?
Ubọsi-ya adirọ-ga ka ubọsi onye ọlu ugwọ
ka?
2 Dika odibo ọnadọ akpili iba na ndo,
Di azi ka onye ọlu ugwọ nke natu anya ugwọ-
ya:
3 Nọnwọ ka emelum ka mnwelu ọnwa na-ga-lu
n'iyi,
Ucici-ga nke àkànyà ka enyelum.
4 Mgbe mdinalu ani, mnasi,
Kedu mgbe mgeji bini? ma ucici solu ogono-
go;
Afọ ejugo-azim na ndaghali wegenye ka ci folu.
5 Eyikwasili aruru na etum n'arum;
Akpukpọ-arum etelacigo gbọwaputa ọfu.
6 Ubọsim nagba-ga ọsọ kalia ọ́kpà onye nakpa
ákwà,
Aneweta fa n'isi-njedebe néji ncekwube.
7 Ceta na ndum bu ifufe:
Anyam amedozi iru ifu ezi ife ọzọ.
8 Anya nke onye fulum amckilim:
Anya-I gadikwasim, ma mmadi ndu.

9 Etu esi kpocapu ulukpu o̱gafe,
Obu no̱fu onye zidalu na Ṣeol amaro̱gota.
10 Omecighanwozi o̱zo̱ n'uno̱-ya,.
Nke o̱no̱du-ya nama ya o̱zo̱.
11 Nyabu na munwa amedebe o̱num du;
Agamekwu na nkpa nke mo̱m;
Agamatamu n'inu nke nkpulu-obim.
12 Munwa bu orimili nnu, ka-o̱bu agwo̱-o̱la mili,
Nke Inedolum nce ka?
13 Mgbe msi, Àkwàm gatasim obi,
Ute-edinam gewepu ntamum;
14 Iwewelu nlo̱-ga mebie obim,
Welu o̱fù-ga yiem egwu:
15 Nkpulu-obim weralu nto̱gbu,
Na o̱nwu kalia o̱kpukpum *ndia*.
16 Izize nemem; Mmadi ndu ebe-ebe:
Rapum; makana ubo̱simdi-gaka ofu nku-ume.
17 Gini ka madu bu, nke Igeme ya nuku,
Tukwasi ya obi-I.
18 Neneta azi ya kwa ututu,
Nanwa ya mgbe nine?
19 O̱ge one ka Imanewepu anya-I n'arum,
Nke Igarapum ewemnofiga o̱nu-milim?
20 O̱buluna emegom njo̱, gini ka mmelu I, Ngi
Onye nce madu?
Gini melu Iji dom ife Inemedide,
Mwebulu onwem ibu?
21 Ginizi kpatalu Inejiro̱ bupu njefiem, me ka
ajo̱ omumem gafe?
Makana kita ka mgedina n'etum;
Igaco̱sim ike, ma mmano̱.

8 1 Bildad onye-Ṣuhait weza, si,
2 O̱ge one ka iganekwulili ife ndia?
O̱kwu-ga nke o̱nu-i ạbulu azi oke ifufe?

3 Cukụ nerughali ikpe ka?
Ka-ọbu na Onye pulu ime ife nine nerughali ezi omume ka?
4 Ọbuluna umu-i melu njọ medide Ya,
Ọweralu fa nye n'aka njefie-fa:
5 Ọbuluna nginwa gacọsi Cuku ike,
Yọ Onye pulu ime ife nine ayiyọ;
6 Ọbuluna nginwa adi ọca kwulu azi ọtọ;
Ezie kita ka Ọgetetalu i,
Me ka ebe obibi nke ezi omume-i di na ndokwa,
7 Ọbu ezie na isi-nbido-i peluli npe,
Ma isi-njedebe-i gagba nuku agadaga.
8 Ayọm i, jua ase ọge gbo,
Tinye onwei n'ife afu nke nna-fa gwuputagolu;
9 (Makana ayinwa bufu ndi nyafu, ayi amarọ ife,
Makana ubọsi-ayi n'uwa bu-ga onyinyo:)
10 Fanwa amakuzili i, nagwa i,
Si n'obi-fa neweputa okwu ka?
11 Papairọs gepu ma ùlù adi ka?
Ami gagba nuku ma mili adi ka?
12 Ka ọdifu na ndu-ya, ma akpajipurọ ya,
Onebu nkpa-akwukwọ ọbuna ísi ajanwu.
13 Ọbu nọfu ka uzọ ndi nine cezọlu Cuku si diga;
Atumanya nke onye lulu alu gana n'iyi;
14 Onye atumanya-ya getiwa,
Onye ncekwube-ya bu ọnya-ududo,
15 Ọgadabebe n'unọ-ya, ma unọ-ya amakwudo.
Ọgejisi ya ike, ma unọ afu amakwusi ike.
16 Onye afu di *ka afifịa* ndu n'iru anwụ,
Ntutu-ya nagbasa n'ogige-ya.

17 Ekekọbalu nkpọlọgwugwu-ya n'isi iyi,
Ọnene ebe nkpuma di-ga anya.
18 Ọbuluna eno ya n'ọnọdu-ya,
Ọgagọnari azi ya, *nasi*, Afurọm i.
19 Ne, nka bu ngoli nke uzọ-ya,
N'etum ka ndi ọzọ gesi pu epu.
20 Ne, Cụku amaju onye zulu oke,
Nke Onejidẹ ndi neme ajọ ife n'aka.
21 Ọgemelili ka ámú ju i ọnu ọzọ,
*Me* azi ka ikpọ-nkpu anuli ju egbugbele-ọnu-i-ga.
22 Ndi kpọlu i asi ka ageyikwasi ifele;
Ikwu ndi ọjọ amadizi.

9 1 Job weza si,
2 N'ezi-okwu amalum na ọbu nọfu:
Kezi ka madu gesi bulu onye ezi omume n'iru Cuku?
3 Ọbuluna ọsọ Ya iso ya lulita uka,
Ọmaza Ya ofu *okwu* nime nnu *okwu* nabọ na iruli.
4 *Ọnwelu* amamife n'obi, di azi ike agadaga:
Onye megolu onweya sie ike imedide Ya, ọgalu ya?
5 Onye nerogha ugwu-ga, ma fa amarọ ya,
Mgbe Oji tilisi fa n'iwe-Ya.
6 Onye namarube uwa me ka osi n'ebe ọnọ puta,
Ide di-ga ya kwerube.
7 Onye nagwa anya-anwu okwu, ọweghalu iwanu;
Kpucita kpakpando-ga okilikili.
8 Onye sọsọ Ya nesetipu enu-igwe-ga,
Nazọkwasi ebe di-ga enu nke orimili nnu ukwu.

9 Onye neke Bea, Orion, na Plaiadis,
Na obulu-uno nke adagbe-ga.
10 Nke neme nuku ife-ga nke amanacoputa;
Eye, ife di-ga ebube nke amanaguta onu.
11 Ne, Onagafem, ma afurom Ya:
Onaga azi, ma amatarom Ya.
12 Ne, Onanwude, onye pulu inara Ya?
Onye gasi Ya, Gini ka Ineme?
13 Cuku amewecigha iwe-Ya azu;
Ndi inye-aka nke Rehab erunatago n'okpulu Ya.
14 Nyabu kezi ka munwa gesi za Ya.
Roputa okwum-ga iluso Ya uka?
15 Onye mmanaza, oburaba na abum onye ezi omume;
Agamayo Onye gekpem ikpe ayiyo.
16 Obuluna mu kpoluli oku, Ozago-azimli;
Ma mmekwezi na Ogelu nti n'onum.
17 Onye ji oke ifufe wetilim,
Me ka onyám bawanye-ga na nkiti.
18 Omekwem ka mkue umem,
Ma Oji ife inu wemejue afom.
19 Obuluna *ayi ekwue* maka ike nke dike, ne, *Ono na ya!*
Obulu maka ikpe, onye gakalum oge?
20 Obuluna abum onye ezi omume, onum gamam ikpe:
Obuluna munwa zulu oke, ogegosi na uzom gbagolu agbago.
21 Obuluna munwa zulu oke, amarom nkpulu-obim;
Ajum ndum.
22 Fa nca bu ofu; nya ka mji si,

Yanwa nekpocapu ka onye zulu oke ka onye
ọjọ.
23 Ọbuluna itali apiagbue na ntumade,
Ọgeme ọnwunwa nke ndi nemerọ ajọ ife
akaje.
24 Enyego uwa n'aka ajọ madu:
Onekpucita iru ndi ikpe di ya;
Ọmezi, onye ka ọnabu?
25 Ubọsim-ga nagbakali onye nagba ọsọ n'ọsọ:
Fa wegbanaba, fa afurọ ezi ife.
26 Fa gafesili dika ugbọ nagba ajọ ọsọ:
Dika ugo nke makwasili anu.
27 Ọbuluna asim, na agamecezọ ntamum,
Agamagbasa irum, ámú gadim n'irum:
28 Anamatulu àkànyàm nine egwu,
Amalum na Imagunyem n'onye nemerọ ajọ
ife.
29 Agama munwa ikpe;
Gini kpata-azi-li mji adọ àkànyà na nki-
ti?
30 Ọbuluna ewelum mili sno wua arum,
Welu ncà kwọca akam;
31 Mgbe afu Igabianyem nime onunu,
Ákwàm gatulum ize.
32 Makana Ọburọ madu, etu mbu, nke mganaza
Ya,
Ka ayi wezukọ ọnu n'ikpe.
33 Ọdirọ onye idozi okwu n'etiti ayi,
Nke gebikwasi ayi nabọ aka.
34 Ka Ọwepulum ọkpọsi-Ya,
Ka ibobo-Ya ghalu iyizim egwu:
35 Akamekwu okwu, ghalu ituzili Ya egwu;
Makana munwa adirọ nọfu n'onwem.

10 1 Ike ndum agwugo nkpulu-obim;
Agamenye ntamum uzo;
Agamekwu n'inu nke nkpulu-obim.
2 Agamasi Cuku, Amakwanam ikpe;
Mem ka mmalu ife kpatalu Iji anusom ogu.
3 Obu ife di I nma ka Inakpagbu nkpagbu,
Neneni azi ido-àkànyà aka-I-ga,
Namukwasi ìfè alo ndi ojo?
4 Inwekwolu anya-ga nke aru,
Ka-obu na Inafu ka madu si afu ka?
5 Ubosi-I-ga dikwo ka ubosi madu,
Ka-obu na aro-I di-ga ka ubosi madu,
6 Iji aco ajo omumem,
Naju ase njom?
7 Obu ezie na Imago na aburom ajo madu;
Odirozi onye ganaputa n'aka-I?
8 Aka-I awaputagom kpua-azim
N'ofu okilikili; ma Inenom.
9 Ayom I, ceta, na Ikpugom ka ulo;
Igeme ka mcigha azi n'etum ozo ka?
10 Irufuromli ka ala efi,
Imeromli ka mlaru alaru ka ciz?
11 Iwelugo akpukpo-aru na ulu-aru yikwasim,
Welu okpukpu-ga na akwala-ga wejikom onu.
12 Imego ka mnwe ndu na afo-oma,
Nneta-I edebego azi mo nkem.
13 Ma ife ndia ka Izobelu nime obi-I;
Amalum na nka dinyelu I:
14 Obuluna emem njo, Inaribam ama,
Imagupum n'ajo omumem.
15 Obuluna abum ajo madu, afufu nadilim;
Obuluna abum onye ezi omume, mmewenita isim;

Ebe nnenim na inekwasi nbudam anya julum
afo.
16 Obuluna *isim* ebunite onweya, Inacu-ntam
dika agaba:
Iwegosikwasi Onwei ebube n'ebe mno.
17 Inenwoghali ama-I-ga imedidem,
Ineme azi ka iwe-I nabawanye n'arum,
Nrughali-ga na usu ndi agha nonyelum.
18 Maka ginizi ka Iji si n'afo wekpoputam?
Akamekubegoli, anya afurozim.
19 Akamadi dika agasi na adirom.
Akesili n'afo nnem bupum weje n'ini.
20 Ubosim adiro-ga onenone ka? nyabu kwusi,
Rapum ka ámú wedim n'iru nwantinti,
21 Tupu mu eje ghalu icigha ozo,
N'ani ocici na onyinyo onwu;
22 Ani oke ocici dika ocici *n'onweya;*
*Ani* onyinyo onwu, nénwe usolo obuna,
Ebe ìfè di ka oke ocici.

11 1 Zofa onye-Neamatait weza, si,
2 Amaza imelime okwu aziza ka?
Agagunye nwoke juputalu n'ekwukwu n'ezi
omume ka?
3 Ekwukwu-i geme ka madu debe onu-fa du ka?
Ineme akaje, madu obuna amemenye i ifele
n'iru ka?
4 Makana inekwu, Nkuzim di oca,
Mdi azi oca n'anya-i.
5 Ma buluzidu na Cuku gekwu,
Sa egbugbele-onu-Ya medide i;
6 Gosi azi i ife nzuzo-ga nke amamife,
Na odi nmaji n'izube ife!
Nyabu malu na Cuku ebupugolu i ajo omume-
i onwo.

7 Igesi n'ogwugwu coputa Cuku ka ?
Igacoputasi Onye pulu ime ife nine nca
nca ?
8 Ono n'imelìmè enu-igwe ; gini ka igeme ?
Odikalili Seol n'omimi ; gini ka igama ?
9 Ura-ya sokalili uwa n'ogonogo,
Bosakalia orimili nnu.
10 Obuluna Ogafe, mecita,
Kpo azi nzuko, onyezi ganara Ya ?
11 Makana Yanwa amago madu ndi neloro elo :
Ofu azi ife neloro elo, obu ezie na Oṅaro ya
nti.
12 Ma madu nkiti adenwe uce,
Eye, amulu madu *dika* nwa anyinya ofia.
13 Obuluna nginwa eme ka obi-i kwusie ike,
Sagbapulu Ya aka-i-ga,
14 Obuluna ife neloro elo di n'aka-i, wete ya ezi
aka,
Ekwena ka ajo omume bili n'ikwu-i-ga ;
15 Mgbe afu igewenitalili iru-i nénwe ntupo ;
Eye, ageme i ka inosie ike, ma imatu egwu :
16 Makana nginwa gelozo afufu-i ;
Igeceta ya dika mili-ga nke gafegalu agafe :
17 Ndu-i gaka oke efifie nabo ;
Obuluna ocici adi, ogadi ka ututu.
18 Iganecekwube azi, makana atumanya di ;
Eye, igegwue, gedina azi zulu ike n'ebe di
ncekwube.
19 Igano azi ani, onwero onye obuna geyi i
egwu ;
Eye, imelime genwe ile-uso n'iru i.
20 Ma anya ndi ojo gada ùgbò,
Ebe-ngbabanye ananarigo fa n'iyi,
Atumanya-fa gabu ikube-ume.

12 1 Job weza, si,
2 Ezi okwu, ununwa bu ndi bu ife,
Unu na amamife ganwuko onu.
3 Ma enwelum obi *amamife* dika unu;
Munwa epekaliro unu:
Eye, onye namaro etu ife ndia?
4 Adim ka onye agbata-obi-ya namu ámú,
Onye kpokulu Cuku, Oweza ya:
Onye ezi omume, onye zulu oke bu ife amú.
5 N'uce onye no nwa-bu nneni di maka odida;
Akwadebelu ife afu maka ndi ukwu-fa nagbu-
capu agbucapu.
6 Ikwu ndi mpum di-ga na ncekwube;
Ndi nakpasu azi Cuku iwe no na ncekwube;
Ndi wetalu cuku-*fa* n'aka-fa.
7 Ma jua anumanu-ga kita, fa gakuzili i;
Na umu-nnunu nke igwe, fa gegosi i:
8 Ma-obu gwa ani, na ogakuzili i;
Azù nke orimili nnu gakolu i.
9 Onye namaro n'ife nine ndia,
Na aka Jehofa emego nka?
10 Onye nkpulu-obi ife nine di ndu di n'aka-Ya.
Na mo madu nine,
11 Nti adanwane okwu-ga,
Dika ile si edetu ife-olili-ya ka?
12 Amamife dili ndi-ikenye,
Nghota di azi na ndu solu ogonogo.
13 Amamife na ike di n'aka-Ya;
Onwelu alo na nghota.
14 Ne, Onetitu, amaluzi ya ozo;
Onekpucibido madu, amekpughepuzi ya.
15 Ne, Onanarapu mili-ga, fa atacasia;
Ozokwasi, Oneziputa fa, fa aghakpusia uwa.
16 N'aka-Ya ka ike na izube-ife di;

Onye alaputalu alaputa na onye nlaputa buga nke Ya.
17 Onedupu ndi alo akwalili akwali,
Me ndı ikpe ndi nsọkwu.
18 Ọnatọpu agbu ndi ezè fielu,
Welu akpukpọ fiedosia fa n'úkwù-fa.
19 Onedupu ndi ncu-aja akwalili akwali,
Kwatue azi ndi natọ atọ.
20 Ọneweruka okwu-ọnu nke ndi kwesili ncekwube,
Wepu azi nghọta nke ndi-ikènye.
21 Onerulu nneni rukwasi ndicie,
Nakpọpu akpukpọ-úkwù ndi di ike.
22 Osi n'ọcici nagbaba ife mili emi ọtọ,
Weputa azi onyinyo ọnwu n'ìfè.
23 Ọneme ka mbá-ga bue nuku, me azi ka fa na n'iyi:
Ọnagbasa mba-ga, nedubatà azi fa.
24 Ọneweruka obi ndi-isi nke ndi uwa,
Me azi ka fa nawaghali n'ebe kẅu nkiti uzọ ọbuna nadirọ.
25 Fa nasọ ìsì n'ọcici nénwe ìfè,
Ọme fa ka fa nawaghali dika onye manya negbu.

13 1 Ne, anyam afugo ife nine,
Ntim anugo ghọta azi ya.
2 Ife unu malu, *ofu ife afu* ka munwa ma-azi-li:
Munwa epẹkalirọ unu.
3 Ezie munwa gagwa Onye pulu ime ife nine okwu,
Ọnasọ-azim usọ isolu Cuku lulita uka.
4 Ma ununwa bu ndi napikwa asi,
Unu nine bu dibia nabarọ n'ife ọbuna.
5 Buluzidu na unu gedelusia du!

Ogabulu unu amamife.
6 Ṅulunufu ilu-ukam,
Ṅa-azi-nu nti n'ikpe-ga nke egbugbele-onum.
7 Unu gekwulu Cuku ajo ife,
Kwuelu Ya okwu aghugho ka ?
8 Unu gasokwolu Ya anya ?
Unu gabukwo onu Cuku ?
9 Odi nma ka Ogwuputa ani unu ka ?
Ka-obu na unu galafu Ya, dika onye nalafu madu ?
10 Ogatanyelili unu n'anya,
Ma obuluna unu anasolu madu anya na nzuzo.
11 Okwa-Ya di enu ameyi unu egwu,
Ujo-Ya agholu unu n'aru ka ?
12 Okwu-nceta-unu bu-ga inu nke ntu-oku,
Nzedo-unu *bu-ga* nzedo nke ulo.
13 Delunu du n'ebe mno, ka munwa wekwue,
Ka ife abiana dakwasim,
14 Maka gini ka mgeji bulu ulu-arum n'ezémga,
Tinye ndum n'akam ?
15 Obulugodu na Ogbuem, agamatu anya Ya :
Ma agamaluso Ya uka uzom-ga.
16 Yanwa azi gabu nzoputam ;
Makana onye lulu alu amabia n'iru Ya.
17 Ṅulunu okwum ofuma,
Ka nkwuputam di na nti-unu.
18 Ne kita, edosigom ikpem n'usolo n'usolo ;
Amalum na munwa bu onye ezi omume.
19 Onye ka yanwa bú onye galusom uka bu ?
Makana kita ka mgedelu du kube azi.
20 Ma emekwanam ife nabo,
Mgbe afu mmezobelu iru-I onwem :

21 Wete aka-I ezi aka n'ebe mno̱;
Ekwena ka ibobo-I yibem egwu.
22 Kpo̱-azim oku, na munwa gaza;
Ma-o̱bu ka mkwue, ka Izam.
23 Ajo̱ omumem na njo̱m di one?
Mem ka mmalu njefiem na njo̱m.
24 Maka gini ka Iji nezobe iru-I,
Gunye-azim n'onye-ilo-I?
25 Igacusa nkpa-akwukwo̱ ekupulu ekupu ka?
Igacu okpolo o̱ka kpo̱lu nku o̱so̱ ka?
26 Makana Inede ife nenu-ga inu medidem,
Mem ka mketa ajo̱ omume-ga nke mmelu n'okolo̱bia:
27 Inetinye ukwum nabo̱ azi n'o̱gba, ribasia uzo̱m nine ama;
Inakarubelu Onwei oke o̱bu-ukwum.
28 Madu nke di azi ka ife lelu ule naka nka,
Dika akwa nke nla lacapulu.

14 1 Madu nke nwayi mulu
Nwelu so̱ nwa-nkenke o̱ge, afo̱ nsogbu ju ya.
2 O̱naputa dika ototo osisi, egbutue ya:
O̱nagba azi ka onyinyo, o̱dakwu akwu.
3 Isaghelu anya-I azi n'aru onye di no̱fu,
Mem ka msolu I bia n'ikpe?
4 Onye geweputa ife di o̱ca n'ife lulu inyi? o̱nwero̱ ofu efu.
5 Ebe akagolu ubo̱si-ya aka, o̱nu-o̱gu o̱nwa-ya di n'ebe Ino̱,
Imego okè-ya na o̱magafe;
6 Nepu anya-I n'aru ya, ka o̱wekwusi,
Genye na mgbe ubo̱si-ya gaso̱ ya uso̱, dika onye o̱lu ugwo̱.

7 Makana anatu anya na osisi gepu ọzọ, ma
egbutue ya,
Na ngadaba nlo ya amakwusizi.
8 Ọbulugodu na nkpọlọgwugwu-ya emego ocie
n'ani,
Okpolo osisi di ya anwurugo azi n'aja;
9 Sitena imata ísì mili ogepu,
Wa ngadaba-ga dika ife akuku.
10 Ma madu nanwu, natọgbọlu:
Eye, madu nekube, ebezi ka ọnọ?
11 Mili nesi n'orimili nnu ebenata,
Orimili nata azi wetacasia nca;
12 Ọbu nọfu ka madu si edina ani ebini ebini:
Fa ameteta, genye mgbe ígwé manadinwozi
ọzọ
Nke anakpọte fa n'ula-fa.
13 Buluzidu na Igezobem na Ṣeol,
Zobe-azim nzuzo, genye iwe-I ewegafe,
Na Igakalum ọge, wecetam!
14 Obuluna madu anwuru, ọgadi ndu *ọzọ* ka?
Ubọsi nine nke ibu-agham ka mganatu anya,
Genye nrughalim ewebia.
15 Igakpọ, munwa gaza I:
Ọgadọ I akpili n'ọlu aka-I-ga.
16 Ma kita Inagu ama-ukwum ọnu:
Idariba njọm ama ka?
17 Ekecitago njefiem nime akpa,
Ikpocitago ajọ omumem.
18 Ezie ugwu nke nada ada na n'iyi,
Eroghalu nkpuma n'ọnọdu-ya;
19 Mili melu ka nkpuma nata-ga;
Nruru-ya nerucapusi aja ani:
Ineme ka atumanya madu na n'iyi.
20 Inaka ya n'ike ọkpu, ọnagafe;

Inerughali iru-ya, zipu azi ya.
21 Anasọpulu umu-ya ndikom, ma ọmarọ ya;
Anebudata azi fa, ma ọmatarọ maka fa.
22 Ma aru nke kpudolu ya negbu ya ngbu,
Nkpulu-obi-ya nke di nime ya neru azi uru.

15 1 Elaifaz onye-Timanait weza, si,
2 Onye amamife geji ọmuma ifufe weza aziza,
Welu ikuku iru-anya-anwu wemejue afọ-ya ka?
3 Ogeji okwu nabarọ n'ife welu uka,
Ma-ọbu okwu nke ọmaneji nye aka ka?
4 Eye, Nginwa neme ka egwù bulu ife nkiti,
Nebenata icigha-uce n'iru Cuku.
5 Makana ajọ omume-i nakuzili ọnu-i,
Inaralu ile ndi aghughọ.
6 Ọnu-i nama i ikpe, ọburọ munwa;
Eye, egbugbele-ọnu-i naza medide i.
7 Ibu madu izizi amulu ka?
Ka-ọbu na amuputagọ i-li tupu ugwu-ga ka?
8 Inanu alo nzuzo nke Cuku ka?
Inazọdolu onwei amamife ka?
9 Gini ka imalu, nke ayi namarọ?
Gini ka ighọtalu, nke nadirọ nime ayi?
10 Ndi isi-awọ na ndi ezigbo ikenye nọnyelu ayi,
Bukalili nna-i okenye rinne.
11 Ntasi-obi Cuku epekali i,
Ya na okwu nke ji nwayọ *emeso* i ka?
12 Gini kpatalu obi-i ji ebupu i?
Maka gini ka iji atabe anya-i?
13 Iji erughali mọ-i imedide Cuku,
Nesi azi n'ọnu-i neweputa okwu di-ga *nọfu*.
14 Gini ka madu bu, ogeji di ọca?

Na onye nwayi mulu, ogeji bulu onye ezi omume?
15 Ne, Ocekwubero̱ ndi-Ya di nso̱;
Eye, enu-igwe-ga adiro̱ o̱ca n'anya-Ya.
16 Kezi ka onye alu gbalulu agbalu gesi di o̱ca
Nwoke nke nala ajo̱ omume dika mili!
17 Agamakuzili i, nulu onum;
Ife mnenegolu ka mgako̱:
18 (Nke ndi amamife
Sitelu n'aka nna-fa wegosi, fa ezobero̱ ya;
19 Ndi enyelu so̱so̱ fa ani,
O̱bia o̱buna agafero̱ n'etiti fa:)
20 Onye o̱jo̱ nagbalì ubo̱si-ya nine,
Bu o̱nu-o̱gu aro̱ ezobelu onye di egwu.
21 Onu ife egwù-ga di nime nti-ya-ga;
Na ndokwa ka onye npum gamakwasi ya:
22 O̱kwero̱ na ogesi n'o̱cici cighata,
Nmà-agha nece azi yanwa:
23 Onye afu nawaghali *naco̱* nni, *nasi*, Kedu ya?
O̱mago na ubo̱si o̱cici akwadebego na nso ya:
24 Nkpa na nkpagbu neyi ya egwu;
Fa naka ya n'ike, dika eze nke kwadebelu agha:
25 Makana o̱setipugo aka-ya imedide Cuku,
Me onweya ka ya sie ike imedide Onye pulu ime ife nine;
26 O̱kwekebelu onu wewaku Ya,
N'enu ife nzedo sili ike nke nuku o̱ta-Ya-ga:
27 Makana oji abuba-ya wekpudo iru-ya,
Ma azi abuba di alo̱ n'ume-ya;
28 Obigo n'obodo zolu ezolu,
N'uno̱-ga nke madu nebiro̱,
Nke kwadebe-ga-lu ibu nkpo̱nkpo̱.

29 Omebu ogalanya, nke àkù-ya nakwusi ike,
Nke ife fa nwelu nagbasa n'uwa.
30 Omesi n'ocici pua;
Ilele-oku geme ka ngadaba-ya-ga kpocasia nku,
Sitena iku-ume nke onu-Ya ka ogeji pu.
31 Ka oghalu ikwelu n'ife neloro elo, nalaputa onweya:
Makana ife neloro elo gabu ugwo-ya.
32 Ogemezu tupu oge-ya elue,
Ngadaba-ya amadizi *ka afifia* ndu.
33 Ogenwosisi icucu-ya dika osisi fain,
Natura-ga ototo-ya dika osisi olif.
34 Makana igwè ndi lulu alu gabu aga,
Oku gelicapu ikwu-ga nke ndi neli ngo.
35 Fa tulu ime ife ilu aru, muputa ife neloro elo,
Afo-fa nakwadebe aghugho.

16 1 Job weza, si,
2 Anugom imelime ife etu a:
Unu nine bu ndi ntasi-obi nalu aru.
3 Okwu ifufe genwe-ga njedebe ka?
Ma-obu gini nakpasu i iji aza ka?
4 Munwa azi gekwu ka unu si ekwu;
Obuluna nkpulu-obi-unu nocilili anya nkpulu-obim,
Agameweko okwu onu medide unu.
Ferubelu unu isim.
5 *Ma* agameji onum me ka unu sie ike,
Ngugu egbugbele-onum gebenata *ife-ngbu-unu.*
6 Obuluna ekwuem, ebenataro ife-ngbum:
Obulu azi na aghalum, gini pulum n'aru?
7 Ma kita Omego ka ume kupum:

Imego ka ìgwè ndi nkem nine bulu nkpo-
nkpo.
8 Ijisigom no ike, *nke* bu ife ama *imedidem:*
Ita-arum nebini imedidem, onazanye-azim
n'irum.
9 Iwe-Ya ka Oji sekalim, manye-azim;
Otakwasigom ikekele eze-Ya:
Onye-ilom muca anya-Ya n'ebe mno.
10 Fa asaghego onu-fa n'arum;
Fa ewelugo nkpali mam ula:
Fa enukobago imedidem.
11 Cuku nerinyem n'aka ndi ajo omume,
Nunyem n'aka ndi ojo.
12 Anomli n'aru-ofufo, Otilisiam;
Eye, Ojidem n'onu, pialisiem:
Obunigom ka mbulu ife-ici-ìbè-Ya.
13 Ufele-Ya nefeghalirubem,
Onagbawa akulum-ga, Odarapum;
Onerufu ònùnùm n'ani.
14 Onetiwam ntiwa kwulu ntiwa;
Onawakum dika dike.
15 Akwanyegom akwa-uju n'akpukpo-arum,
Nakpole mpim n'etum.
16 Irum naca nme-nme sitena ikwa-akwá,
Onyinyo onwu di azi na mbubele-anyam;
17 Obuli ezie na ife-ike obuna adiro n'akam,
Ekpelum di azi oca.
18 Ngi ani, ekpudokwana obalam,
Ka nkpum ghalu inwe onodu.
19 Kita azi, ne, amam no n'enu-igwe,
Onye-osialim no n'ebe di-ga enu.
20 Ndi-oyim nemem akaje:
*Ma* anyam nakwaputalu Cuku anya-mili;
21 Ka ofu onye wesolu Cuku nalu madu uka,

Etu nwa nke madu *si alu uka* maka madu
ibe-ya!
22 Makana mgbe aro onenone gafelu,
Agameje n'uzo ebe mmanecighata ozo.

17 1 Mom nekube ume, ubosim agwugo,
Ini dilim.
2 Ndi akaje nonyelum ezie,
Anyam dilili na nkpasu-iwe-fa.
3 To *ife mbe* kita, nodulum na mbe n'Onwei;
Onye bu onye afu gekwem n'aka?
4 Makana Izobego obi-fa ka fa ghalu inwe ezi
nghota:
Nyabuna Imebuni *fa*.
5 Onye jegbulu ndi-oyi-ya ka oweketa òkè,
Oburaba anya umu-ya gada ùgbò.
6 Odebegom azi ka mbulu àkùkù nke ndi
*nine;*
Abulugom azi onye fa nagbawusa aso n'iru.
7 Anyam azi nafu inyege inyege sitena ife
nwuta,
Akuku-arum nine di-ga ka onyinyo.
8 Ndi kwu oto ka nka gatu n'anya,
Onye nemero ajo ife gakpote onweya imedide
onye lulu alu.
9 Ma onye ezi omume gejisilili uzo-ya ike,
Onye aka-ya di oca ganesiwanyelili ike.
10 Ma cighatanu, unu nine, bianu kita:
Mmafuzi onye amamife n'etiti unu.
11 Ubosim-ga agafesia, ezusago izuzum-ga,
*Bú* ife-ga nke obim.
12 Fa debe ucici ka obulu efifie:
*Fa si na* ìfè adigo ocici nso
13 Obuluna anamatu anya Ṣeol ka obulu unom;
*Obuluna* agbasam àkwà-edinam n'ocici;

14 *O̱buluna* akpo̱gom ule okụ, si, Nginwa bu nnam;
*Si* aruru, *Ngi bu* nnem, na nwa-nnem nwayi;
15 Ebezi ka atumanyam di?
Atumanyam, onye gekili ya?
16 O̱gagbada na nga-ga nke Ṣeol,
Mgbe izulu-ike digolu n'etum.

18 1 Bildad onye-Ṣuhait weza, si,
2 O̱ge one ka unu geji gbadebelu okwu o̱nya?
Gho̱tanu, emesia ayi gekwu.
3 Gini kpatalu eji agu ayi ka anumanu,
Ayi bulu ndi lulu alu n'anya-unu?
4 Ngi onye nado̱kasi nkpulu-obi-i n'iwe-i,
Agarapu so̱ uwa maka ifi i?
Ka-o̱bu na agerogha nkpuma n'o̱no̱du-ya ka?
5 Eye, agemenyu o̱ku nke ndi o̱jo̱,
Ilele-o̱ku nke o̱ku-ya amenwuwa.
6 Ifè gabu o̱cici n'ikwu-ya,
Agemenyu azi o̱ku-ukpe-ya di n'enu-ya.
7 Ageme ka ama-ukwu nke ume-ya kpa nkpa,
Alo aka ya gatura ya.
8 Makana eji ukwu nke ya me ka o̱ma n'o̱nyà,
O̱neje n'enu ife ntufi.
9 Ìgbùdù gadakwasi *ya* n'ikili-ukwu,
O̱gama n'o̱nya.
10 Ezobegolu ya udo̱ n'ani,
Na ife inwude ya n'uzo̱.
11 Akpajiji geyi ya egwu n'akuku nine,
Gagbaso ya n'ukwu-ya.
12 Agu gagugbu ume-ya,
Agakwadebe nuku afufu n'akuku-ya.
13 Ogelicapu akuku-aru-ya-ga,

Nwa izizi nke o̱nwu gelicapu akuku-aru-
ya-ga.
14 Ageroputa ya n'ikwu-ya nke ocekwubelu ;
Agakpo̱galu ya ezè akpajiji.
15 Ife naburo̱ nke ya gebi n'ikwu-ya :
Agefewusa brimston n'ebe-obibi-ya.
16 Nkpo̱lo̱gwugwu-ya gakpo̱-ga nku n'okpulu ya,
Agegbukapu ngadaba-ya n'enu.
17 Nceta-ya gana n'iyi pua n'uwa,
O̱menwezi afa o̱buna n'ilo.
18 Agenupu ya n'ifè nye n'o̱cici,
Cupu azi ya n'ani nine.
19 O̱menwe nwa-nwoke o̱buna nke o̱nenwe nwa
nwa-nwoke n'etiti ndi-ya,
Nke onye o̱buna nafo̱du na be-ya.
20 Ubo̱si-ya gatu ndi neso n'azu n'anya,
Dika isi si bue ndi gabulu n'iru.
21 Ezie ndia bu ebe obibi ndi ajo̱ o̱mume,
Nka bu o̱no̱du onye namaro̱ Cuku.

19 1 Job weza, si,
2 O̱ge one ka unu gesogbu nkpulu-obim,
Welu okwu tiwaliem ?
3 Ugbolo ili nunwa ka unu menyelum ifele
n'iru :
Unu emero̱ ifele na unu ji aka ike emesom.
4 O̱bulugodu na ejefiegom,
Njefiem no̱nyelum.
5 O̱bulugodu na unu geme onweunu nuku
imedidem,
Solum nalulita uka nkpalim :
6 Malu kita na Cuku akwatugom,
Welu o̱nyà-Ya sirubem.
7 Ne, akpo̱lum nkpu, si, Ife-ike ! ma azaro̱m :
Anamakpo̱ku Ya, ma ikpe adiro̱.

8 Ọgbabidogo uzọm nke mnapurọ igafega,
Otọgo ọcici n'ọkpu-uzọm-ga.
9 Oyinalugom otutom,
Kpupu okpu-eze n'isim.
10 Otikpọsigom n'akuku nine, mwepua:
Oropugo azi atumanyam dika osisi.
11 Ọmego azi ka iwe-Ya nwulu ọku medidem,
Ogunye-azi-lim ka *ofu nime* ndi namanye Ya.
12 Usu-Ya-ga biakọlu ọnu, dozie ọkpu-uzọ-fa imedidem,
Nyerube ikwu nkem ikwu-fa okilikili.
13 Ọwetegolum umu-nnam aka,
Ndi mmalu aka agbasigo nca n'ebe mnọ.
14 Ndi-agbata-obim ewepugo aka,
Ndi-ọyi obim ecezọgom.
15 Ndi di bem, na odibo umu-nwayim, nagunyem n' ọbia:
Mbulu onye ani-madu n'anya-fa.
16 Akpọlum orùm, ma ọzarọm,
*Ọbu ezie na* ejim ọnum weyọ ya.
17 Umem bulu nwunyem ife izize,
Myọ azi umu afọ̣*nnem* ayiyọ.
18 Ọbunadu umu ọfu nenilim;
*Ọbuluna* ebiniem, fa nekwu nemedidem.
19 Ndi nine mu na fa tulu alo nzuzo natulum ize:
Ndi mfulu n'anya rughalili imedidem.
20 Ọkpukpum nyakudolu n'akpukpọ-arum na ulu-arum,
Ejim akpukpọ ezém wegbapu.
21 Ununwa ndi-ọyim, melunum ebele, melunum ebele;
Makana aka Cuku emetugom.
22 Maka gini ka unu ji acum dika Cuku,

Ma afo ejuro unu n'ulu-arum ?
23 Buluzidu na edelufu okwum-ga !
Buluzidu na edelu fa n'akwukwo !
24 Na ewelu pen ígwè na oze
Weka fa n'enu nkpuma okpu.
25 Ma munwa malu na onye-ngbaputam di ndu,
Na ogebini oto n'enu etum n'ikpe azu.
26 Esisie nonwo mebie akpukpo-arum,
Ma sitena ulu-arum ka mgenene Cuku :
27 Onye munwa genene n'onwem,
Anyam gafu, oburo *dika* obia azi.
28 Obuluna unu asi, Kedu ka ayi gesi cu ya !
N'ebe afulu nkpologwugwu okwu n'arum ;
29 Tubalunu nmà egwu :
Makana onuma *ncweta* afufu nke nmà,
Ka unu wemalu na ikpe di.

20 1 Zofa onye-Neamatait weza, si,
2 Ife ilolom-ga ji azam di nwo,
Obunadu maka ifi ime-ngwam nke di nimem.
3 Anugom ido-nti nke melum ifele,
Mo nke nghotam nazam.
4 Imaro nka sitena oge gbo,
Eri eji do madu n'uwa,
5 Na ngoli nke ndi ojo di nkenke,
Na añuli nke ndi lulu alu *bukwaba* so nwa-
nkenke oge ?
6 Obulugodu na nbuni-ya rogolu enu-igwe,
Isi-ya ewelue n'ulukpu ;
7 Ogana n'iyi okpu dika nsi-ya :
Ndi fugolu ya gasi, Ebe ka ono ?
8 Ogefepu ka nlo, amafuzi ya :
Eye, agacupu ya ka ofù nke ucici.
9 Anya nke fuwalu ya-li amafuzi ya ozo ;
Nke onodu-ya nekili ya ozo.

10 Umu-ya gaco iru-oma ndi nenwero ike,
Aka-ya-ga genyecigha àkù-ya azu.
11 Okpukpu-ya juputalu n'okpukpu-okolobia-ya,
Ma ogedinanyelu ya nime etum.
12 Obu ezie na ajo ife naso uso n'onu-ya,
*Obu ezie* na onezobe ya n'okpulu ile-ya ;
13 *Obu ezie* na onekwenyelu ya, odara ya ara,
Kama ya onazodolili ya nime onu-ya;
14 Ma erughaligo nni-ya nime afo-ya,
Obu ònùnù aju-ani nime ya.
15 Onomigo àkù, ogagboputa fa ozo:
Cuku genupu fa n' afo-ya.
16 Ogamili edide nke aju-ani:
Ile agwo gegbu ya.
17 Omafu orimili-ga,
Bú mili-iyi nke manu-anwu na ala efi neru eru.
18 Nke afu odolu àkànyà maka ya ka ogewecigha, omenomi ya;
Ka àkù otutalu na ngbele ra, omegoli.
19 Makana ozogbugo ndi nenwero ike rapu so fa;
Opulugo uno, nke onaluro.
20 Makana omaro aru-ofufo n'afo-ya,
Omazoputa ife obuna nke naso ya.
21 Onwero ife fodulunu nke onelicapuro ;
Nyabu na odi-nmá-ya amakwusi ike.
22 N'ojuju izu-oke-ya nkpa gakpa ya:
Aka onye obuna nke no n'afufu gadakwasi ya.
23 Ka obulu maka iliju afo-ya,
Na *Cuku* gatukwasi ya onuma nke iwe-Ya,
Ogezokwasi ya ya n'ife-olili-ya.
24 Ogagbanabalu ife agha nke ígwè,
Uta ona gagbapue ya.

25 Onadoputa ya, osi n'aru-ya naputa:
Eye, onunu-ya nke negbupu egbupu si n'ònù-nù-ya naputa;
Ibobo nwulu ya.
26 Ezobelu ocici nine ka obulu ife-ya akpadolu akpado:
Oku anafunwuro galacapu ya;
Ajo ife gadili onye fodulu n'ikwu-ya,
27 Enu-igwe-ga gekpughe ajo omume-ya,
Ani gebini imedide ya.
28 Odi-nma nke uno-ya gana.
*Akù-ya* gerucapu n'ubosi iwe-ya.
29 Nka bu okè madu ojo sitelu n'aka Cuku.
Na ùkwù akalu ya sitena aka Cuku.

21 1 Job weza, si,
2 Nulunu okwum ofuma;
Ka nka bulu ntasi-obi-unu;
3 Ranum, munwa azi gekwu okwu;
Mkwusie, igemem akaje.
4 Munwa, obu madu ka mnatamulu ntamu ka?
Gini kpata-azi-li ike maneji gwu mom?
5 Donum iru, ka otu unu n'anya,
Welunu aka-unu tukwasi n'onu-unu.
6 Obuluna ecetam aru amabam nni,
Nkuja anwulum n'aru.
7 Maka gini ka ndi ojo ji adi ndu,
Me agadi, eye, sie ike n'àkù?
8 Eme ka nkpulu-fa sonyelu fa kwusie ike n'iru fa,
*Eme ka* nke fa mulu *kwusie ike* n'anya-fa
9 Uno-fa no na ndokwa nátu egwu,
Nke okposi Cuku nadakwasi fa.
10 Oke-efi-fa nagba, odeyi eyi;
Nwunye-efi-fa gba, odekwo ime.

11 Fa nezipu umu-aro̱-fa dika ìgwè atulu,
Umu-fa nete azi egwu.
12 Fa nekwelu ájà na ubo̱-akwala,
Nan̄uli n'onu o̱ja.
13 Fa nano̱li ubo̱si-fa-ga n'o̱di-nma,
Na nwa-nkpilikpi o̱ge fa ezida na Ṣeol.
14 Ma fa sili Cuku, Purukalu ayi;
Makana o̱muma nke uzo̱-I-ga aso̱ro̱ ayi.
15 Gini bu Onye pulu ime ife nine, nke ayi geji
wefebe Ya?
Kedu elele o̱gabalu ayi, ma ayi kpebelu Ya?
16 Ne, o̱di-nma-fa adiro̱ fa n'aka:
Alo nke ndi o̱jo̱ no̱telu aka n'ebe mno̱.
17 Ugbolo one ka anemenyu o̱ku-ukpe ndi o̱jo̱?
Ka nuku afufu-fa nabiakute fa?
Ka *Cuku* nekesa ife olulo-ga n'iwe-Ya?
18 Ka fa nadi ka okpolo o̱ka n'iru ikuku,
Dika igbogbo nke oke ikuku nekupu?
19 *Unu si*, Cuku nezobelu umu-ya ife-ya neloro̱
elo.
O̱gakwu onweya ugwo̱-ya, ka o̱wemalu ya.
20 Anya-ya gafu ife nwute ya,
O̱gala n'o̱numa nke O̱nye pulu ime ife nine.
21 Makana kedu ife uso̱ o̱nwelu n'uno̱-ya n'azu
ya,
Mgbe eji kera o̱nu-o̱gu nke o̱nwa-ya?
22 *O̱nwelu onye* gakuzili Cuku ife o̱muma ka?
Ebe Yanwa nekpe ndi di enu ikpe.
23 Ofu onye nanwu n'izu-oke-ya no̱.
N'ebe o̱no̱si na nwa-bu na aru-ofufo nca:
24 Kalama-akpukpo̱-ya juputalu n'ala *efi*,
Umi o̱kpukpu-ya masili amasi.
25 Onye o̱zo̱ nanwu n'inu nke nkpulu-obi,
Olinuro̱ ezi ife.

26 Fa edina ofu aka nime aja,
Aruru elukpue fa.
27 Ne, amagom ife unu nelo,
Na izuzu-ga nke unu zufielu medidem.
28 Makana unu nasi, Ebe ka unọ onye isi dizi?
Kedu ikwu nke ebe obibi ndi ọjọ?
29 Unu ajurọli ndi nagafe n'uzọ ka?
Unu amarọ ife-arima-fa-ga ka?
30 Na edebelu ajọ onye genyena ubọsi nke nuku afufu?
Na edupulu fa ubọsi ọnuma?
31 Onye gegosi uzọ-ya n'iru ya?
Onye genyecigha ya ife yanwa megolu?
32 Ma agebute yanwa n'ebe aneni ozu,
Ọgece azi nce n'enu ini.
33 Ọkpulukpu aja-ga nke mgbulugudu ganasọ ya usọ,
Madu nine gakpuso ya n'azu,
Dika ndi amanaguta ọnu bu ya uzọ.
34 Kezi ka unu si tasim na nkiti,
Ebe *sọ* aghughọ fọdulu n'aziza-unu?

22 1 Elaifaz onye-Timanait weza, si,
2 Madu gabalu Cuku n'ife ka?
N'ezi-okwu onye amamife balu onweya n'ife.
3 Ọsọlu Onye pulu ime ife nine, na ibu onye ezi omume ka?
Ọbu elele *n'ebe Cuku nọ*, na ineme ka uzọ-i-ga zue oke ka?
4 Ọbu egwù-i kpatalu Oji apia i itali ka,
Wesolu i ba n'ikpe?
5 Ajọ ife-i eburọ ibu ka?
Nke ajọ omume-i nénwe ube.
6 Makana inalugo nwa-nna-i ife ibe na nkiti,
Tọlu ndi gba ọtọ ákwà-fa.

7 Ikunyero̱ onye ufu nekpu mili ka o̱la,
Izo̱dogolu onye agu nni.
8 Ma nwoke o̱gwe-aka-*ya sili ike*, o̱nweli uwa;
Onye anaso̱lu anya, obi nime ya.
9 Izipugo ndi-ajadu nkiti;
Akpajisigo o̱gwe-aka-ga nke ndi nenwero̱ nna.
10 Nya kpatalu na ìgbùdù dirubelu i okilikili,
Egwu ntumade nama i aru nni,
11 Ma-o̱bu o̱cici, inejiro̱ afuzi uzo̱,
Na njufega mili nekpudo i.
12 Cuku ano̱ro̱ n'enu-igwe ka?
Ne azi enu kpakpando, ka fa si dika enu.
13 Iwesi, Cuku malu gini?
Ogesi n'azu oke o̱cici kpe ikpe ka?
14 Igwe oji bulu Ya ife ngbodo, nyabu na O̱dafu
uzo̱;
O̱nejeghali okilikili enu-igwe.
15 Igedebe uzo̱ gbo
Nke ndi neloro̱ elo zo̱lu ukwu?
16 Ndi apucalu tupu o̱ge-fa elu,
Ndi erusili nto̱-ani-fa dika mili-iyi:
17 Ndi si Cuku, Purukalu ayi;
Na gini ka Onye pulu ime ife nine gemelu fa?
18 Ma Yanwa ewelu ezi ife kpojue uno̱-fa-ga:
Ma alo ndi o̱jo̱ ditelum aka.
19 Ndi ezi omume nafu ya, ṅuliba aṅuli;
Ndi nemero̱ ajo̱ ife emebe fa akaje:
20 *Nasi*, N'ezi-okwu ekpopugo ndi binili imedide
ayi,
Ndi fo̱dulu nime fa ka o̱ku lacapulu.
21 Malu Ya aka, no̱du azi na ndokwa:
N'ime no̱fu ezi ife gabiakute i.
22 Ayo̱m i, Si n'o̱nu-Ya nalu iwu,
Tinye okwu-Ya-ga n' obi-i.

23 Obuluua icighakute Onye pulu ime ife nine, agaluzi i;
Igewete ajo omume aka n'ikwu-i-ga.
24 Togbo àkù-*i* n'etum
Na *ona-edo* Ofa n'etiti umu nkpuma nke mili-iyi-ga;
25 Onye pulu ime ife nine gabu azi àkù-i,
Ona-oca nke di oke onu *galu* azi nke i.
26 Makana mgbe afu ife Onye pulu ime ife nine gaso i uso,
Igewenitalu Cuku iru-i enu.
27 Igayo Ya, Oganu onu-i;
Igeme azi nkwa-i di-ga nso.
28 Igezuputa azi ife, eme ka okwusielu i ike;
Ifè ganamu azi n'uzo-i-ga.
29 Mgbe fa kwatulu *i* n'ani, igasi Nkwanite *difu*;
Onye ume-ani ka Ogazoputa:
30 Ogeme ka *obunadu* onye nadiro oca *n'obi* gbapu:
Eye, ageme ka ogbapu sitena idi-oca nke aka-i-ga.

23 1 Job weza, si,
2 Oburaba tata ka *agunyelu* ntamum *n'*inu-pu-isi:
Akam nebìdò isu-udem;
3 Buluzidu na amalum ebe mgafu Ya,
Ka mwekpudebe onodu-Ya!
4 Agamedo ikpem n'usolo n'iru Ya,
Welu ife ilu-uka kpojue onum.
5 Akamama okwu-ga Ogazam,
Ghota ife Ogagwam.
6 Ogalum uka na nuku ike-Ya ka?
Mba; ma Yanwa gagbanyem.
7 N'ebe afu ka onye kwu oto geso Ya lu uka;

Ageme-azim ka mgbapu o̱kpu n'aka Onye-
ikpem.
8 Ne, agam n'iru, ma O̱no̱ro̱;
Mcigha azu, ma aco̱putaro̱m Ya:
9 N'aka-ekpe, ka O̱nalu o̱lu, ma enero̱m Ya
anya:
Ozobelu Onweya n'aka-nni, mweghalu ifu Ya.
10 Ma O̱mago uzo̱ dilim;
O̱nwasiam, agamaputa dika o̱na-edo.
11 Ukwum nazo̱nye n'ama-ukwu-Ya-ga ukwu
n'ukwu;
Edebego̱m uzo̱-Ya, ejefiero̱m.
12 Apuro̱m n'ife etili n'iwu nke egbugbele-o̱nu-
Ya;
Akpadolum okwu o̱nu-Ya-ga kalia òkè nkem.
13 Ma Yanwa di n'ofu *ilolo*, onye gerughali
Ya?
Ife nkpulu-obi-Ya naco̱, nke afu ka O̱neme.
14 Makana O̱nemezu *ife nke* akagolum
Imelime *ife di* etu afu *di* n'aka-Ya.
15 Nya ka aru ji amam nni n'iru Ya;
Mcighalia ucem, egwu-Ya atubam.
16 Makana Cuku emego ka obim jo̱ba ujo̱,
Onye pulu ime ife nine emego ka aru mabam
nni:
17 Makana ekpocapuro̱m n'iru o̱cici,
Nke onekpudo oke o̱cici n'irum.

24 1 Gini kpatalu Onye pulu ime ife nine
nejiro̱ zobe o̱ge-ga?
Gini kpata-azi-li ndi malu Ya nejiro̱ afu
ubo̱si-Ya-ga?
2 *O̱nwo̱ di* ndi neweruka okè-ani-ga;
Fa napulu ìgwè atulu, gazuba fa.
3 Fa nacupu anyinya-ibu nke ndi nenwero̱ nna,

Fa ewelu efi ajadu n'ife ibe.
4 Fa acuruka ndi nkpa nakpa n'uzo:
Ndi ebudalu ebuda nke uwa nezobeko onwefa onu.
5 Ne, *dika* anyinya ofia n' ofia kwu nkiti
Fa naga n'olu-fa, nacosi anu fa gadoli ike;
Ozala *nemelu* fa nni maka umu-fa.
6 Fa ebe ife-olili-fa n'ofia;
Fa nagho nke fodulu n'ugbo fain nke onye ojo.
7 Fa agbalu oto nwua ula néje ákwà,
Fa enwero ife ngbodo obuna n'oyi.
8 Nṣanṣa mili-ga nke ugwu-ga desili fa,
Fa makualu nkpuma makana fa enwero ebe ngbaba.
9 Onwo napulu ndi nenwero nna n'ala,
Nanalu onye ebudalu ebuda ife ibe:
10 *Nyabuna* fa nagba oto nejeghali eje ákwà,
Ka fa nebu agho oka agu nagugbu fa;
11 Fa napi manu nime aja odido-ga nke ndi afu;
Fa nazo ife-izoca-manya-*fa* ukwu, akpili nakpo fa nku.
12 Madu si n'obodo madu nasu-ga ude,
Nkpulu-obi ndi emetalu onya nakpo nkpu:
Ma Cuku agunyero ya n'ife nsokwu.
13 Ndia bu ndi nupulu isi n'okpulu ìfè;
Fa amataro uzo di-ga ya,
Nke fa nanodo n'okpu-uzo-ya-ga.
14 Onye ocu ji ìfè *ututu* niri, ogbue onye ebudalu ebuda na ogbenya;
N'ucici odi ka onye ori.
15 Anya onye nayi oyi azi nece ci ojiji,
Nasi, Onwero anya obuna gafum:
Owelu ife gbocita iru-*ya*.

16 N'ọcici fa agwupusia unọ-ga:
Fa akpacibido onwefa n'efifie;
Fa amarọ ìfè.
17 Makana ututu di fa nine ka onyinyo ọnwu:
Makana fa matalu akpajiji-ga nke onyinyo
ọnwu.
18 Nke afu di nkọ n'iru mili-ga;
Akalulu òkè-fa n'uwa:
Odedo uzọ ugbo fain-ga iru.
19 Ikpọ-nku na okpomọku mikọsili mili sno:
*Nọfu ka* Ṣeol *si eme ndi* megolu njọ.
20 Afọ *nke mulu ya* gecezọ ya; ili aru-ya gasọ
aruru usọ;
Amecetanwozi ya ọzọ:
Agakpaji ajọ omume dika osisi.
21 Ọnemejọ aga nke namurọ nwa;
Ọdemelu ajadu ezi ife.
22 Ma Ọneme ka ndi-odogwu natọ atọ sitena
ike-Ya:
Obinie, ọnwerọ onye ọbuna cekwubelu ndu-*ya*.
23 Otinye fa n'ebe di ncekwube, fa nadabebe
n'enu ya;
Ma anya-Ya di-ga n'uzọ-fa.
24 Fa di enu; fa kpafu ana azi;
Eye, ebudatalu fa n'ani, akpacibidolu fa dika
ndi ọzọ nine,
Agegbukapu fa dika ọnunu oko ọka-ga.
25 Ọbuluna ọburọzi nọfu kita, onye gatanyem
n'anya na abum onye asi,
Me okwum ka ọbulu ife nkiti.

25 1 Bildad onye-Ṣuhait weza, si,
2 Ọcici na egwù di n'aka-Ya,
Ọnemebe ndokwa n'ebe di-ga enu nke Ya.
3 Usu-Ya-ga nwelu iguta-ọnu ka?

Onye ka ìfè-Ya nawakporo ?
4 Kezi ka madu gesi bulu onye ezi omume n'iru
Cuku ?
Ma-obu kedu ka onye nwayi mulu gesi di
oca ?
5 Ne, obunadu onwa adeti,
Kpakpando azi adiro oca n'anya-Ya :
6 Kezi ka madu, nke bu aruru, *gesi di oca !*
Na nwa nke madu, nke bu idide.

26 1 Job weza, si,
2 Kedu ka isi nyelu onye nenwero ike
aka !
Kedu ka isi wezoputa ogwe-aka nke ume na-
diro !
3 Kedu ka isi wetunyelu onye nenwero amam-
ife alo,
Me ka amalu izube-ife !
4 Onye ka igosili okwu ?
Ume onye si nime i puta ?
5 Ndi nadiro ndu nama aru nni
N'okpulu mili-ga na ife nine bi nime fa.
6 Ṣeol gba oto n'iru Ya,
Ebe nbibi enwero ife nkpudo obuna.
7 Oneseti Ugwu n'ebe togbolu ikponcala,
Onekokwasi uwa n'enu nkiti.
8 Onemecibido mili n'igwe-oji-Ya-ga ;
Ulukpu agbowaro n'okpulu fa.
9 Onekpucita iru ukpo-Ya.
Nagbasa ulukpu-Ya n'enu ya.
10 Okpago okè okilikili n'enu mili-ga,
Genye na agbata ìfè na ocici
11 Ide enu-igwe namarube-ga
Fa neti azi nkpu n'iba-nba-Ya.
12 Oneme ka orimili delu du n'ike-Ya,

Sitena nghọta-Ya Ọnemeta Rehab ọnya.
13 Sitena mọ-Ya enu-igwe bu-ga sọ nma;
Aka-Ya adugo agwọ nagba ọsọ.
14 Ne, ndia bu sọ njedebe uzọ-Ya-ga:
Nekene nwa okwu ntakwu ayi nanu maka Ya!
Ma onye gaghọta akpala nke ọlu ike-Ya-ga?

27 1 Job wetubakwọ inu-ya ọzọ, si,
2 Etu Cuku difu ndu, Onye werukalu ikpem;
Na Onye pulu ime ife nine, Onye megolu ka nkpulu-obim nue inu;
3 (Makana umem dizufu nimem,
Mọ nke Cuku di azi n'ime-imim-ga;)
4 Ezi-okwu egbugbele-ọnum amekwu ajọ omume,
Nke ilem nekwu okwu aghugho.
5 Cuku ekwena ka mgunye unu na ndi ezi omume:
Ewemnwuru mmewerukanata izu-okem n'ebe mnọ.
6 Ezi omumem ka mjisili ike, mmarapu ya:
Obim amakpali*m* ka mditalu ndu be.
7 Ka onye-ilom di ka ajọ madu,
Ka onye binili imedidem di ka onye ajọ omume.
8 Makana atumanya onye lulu alu bu gini, mgbe Cuku bepulu ya,
Mgbe Ọwepulu nkpulu-obi-ya?
9 Cuku ganu nkpu-ya
Mgbe afufu ji dakwasi ya ka?
10 Ife Onye pulu ime ife nine gasọ ya usọ,
Ọgakpọku azi Cuku mgbe nine?
11 Agamakpazili unu maka aka Cuku;

Ife di n'aka Onye pulu ime ife nine ka
mmanezobe.
12 Ne, ununwa nine afugo;
Gini kpata-azi-li unu ji mesia onweunu ife
nkiti?
13 Nka bu òkè madu ojo n'ebe Cuku no,
Na ùkwù ndi di egwu, *nke* fa nanata n'aka
Onye pulu ime ife nine.
14 Obuluna umu-ya abawanye, *obu* maka nmà;
Afo nni ameju umu omulu.
15 Ndi gbofolu ya ka ageni n'onwu,
Ndi-ajadu-ya amebe akwa obuna.
16 Obulugodu na onakpakoba ona-oca ka uzuzu,
Kwadebe afe dika ulo;
17 Ogakwadebe ya, ma onye ezi omume geyi ya,
Ndi nemero njo geke ona-oca afu.
18 Onalu uno-ya dika nla,
Dika uno-ebu nke onye nce nalu.
19 Odina ani bulu ogalanya, ma amejikoba ya;
Onasa anya-ya, ma onorozi.
20 Akpajiji nekpudo ya dika mili-ga;
Oke ikuku nekupu ya n'ucici.
21 Ifufe iru-anya-anwu bulu ya, owejebe;
Owezacapu ya n'onodu-ya.
22 Makana *Cuku* gatu ya ife, Omarapu:
Okesi n'aka-Ya gbanaba no.
23 Madu gakukpo ya aka-fa,
Cunie ya n'onodu-ya.

28 1 Makana ebe ona-oca si aputa di,
Na ebe ona-edo nke fa nanuca anuca.
2 Esi n'aja gwuputa ígwè,
Esi na nkpuma wegbazeputa ona.
3 *Madu* netinyelu ocici njedebe,
Yanwa negwuputa genyena okè tekalisili n'aka

Nkpuma nke oke o̱cici na nke onyinyo o̱nwu.
4 Osi n'ebe madu no̱ gwuwa o̱nu n'o̱te-aka;
Ukwu *naganu* necezo̱ fa;
Fa si n'ebe madu no̱ kwufelu n'o̱te-aka, fa nakwufeghali.
5 Ani, nime ya ka ife olili si aputa:
Anerughali okpulu ya dika o̱bu o̱ku *melu ya.*
6 Nkpuma di-ga ya bu o̱no̱du safaia-ga,
O̱nwe-azi-li umu ibelibe o̱na-edo.
7 O̱kpu-uzo̱ afu ugo namaro̱,
Nke anya egbe nafunu ya:
8 Anu o̱fia di-ga ngala akazo̱ro̱ ya ukwu,
Nke agaba di egwu nesinu ya aga.
9 O̱nesetipu aka-ya metu o̱mu;
O̱naghakpube ugwu-ga iru sitena nkpo̱lo̱gwu-gwu-fa.
10 O̱nawa uzo̱ mili-ga nime nkpuma-ga;
Anya-ya nafu ife nine di oke o̱nu.
11 O̱nekedo mili-iyi ka fa ghalu iruzi eru;
*Ife* ezobelu ezobe ka o̱neweputa n'ìfè.
12 Ma n'ebe ka agafu amamife?
Kezi o̱no̱du ngho̱ta?
13 Madu amaro̱ o̱nu-ya;
Nke anafu ya n'ani ndi di ndu.
14 Ebe di ogbu si, Nke afu adiro̱ nimem:
Orimili nnu si, O̱diro̱ n'akam.
15 Ameji àkù weghalu ya,
Nke anesì o̱na-o̱ca maka o̱nu-afia-ya.
16 Ameji o̱na-edo Ofa,
Ma-o̱bu nkpuma beril di oke o̱nu, ma-o̱bu safaia, wesì ya.
17 O̱na-edo na ugegbe eluro̱ o̱nu-ya:
Nke aneji ife ezigbo o̱na-edo agha ya
18 Amakpo̱ta erulu ma-o̱bu kristal afa:

Eye, inwe amamife kalili rubi-ga.
19 Topaz nke Itiopia eluro onu-ya,
Nke aneji ezigbo ona-edo esi ya.
20 N'ebezi ka amamife si abia?
Kezi onodu nghota?
21 Ebe ezonarili ya anya ndi nine di ndu,
Mecibidolu ya umu-nnunu nke ígwé.
22 Ebe-nbibi na Onwu nasi,
Ayi anugo ya anu na nti-ayi.
23 Cuku naghota uzo-ya,
Yanwa nama onodu-ya.
24 Makana Yanwa nenelu anya n'ebe uwa jedebelu,
Nafu okpulu enu-igwe nine;
25 Ka Owemebelu ifufe ife òsìsì;
Eye, Onesì mili na nsi-ama.
26 Mgbe Otolu mili ozuzo ukpulu,
Na uzo maka àmùmà nke akpala:
27 Mgbe afu ka Ofulu ya, ko maka ya;
Ome ya ka osie ike, eye, Ogwuputa azi ya.
28 Owesi madu,
Ne, egwù nke Dinwenu-ayi, nke afu bu amamife;
Isi n'ajo ife puta bu nghota.

29 1 Job wetubakwo inu-ya, si,
2 Buluzidu na adim dika n'onwa gboli,
Dika n'ubosi-ga mgbe Cuku ji debem;
3 Mgbe ìfè-Ya ji amukwasim n'isi,
Sitena ìfè-Ya ka mnaga n'ocici;
4 Dika msi di ka mbu n'isi,
Mgbe alo nzuzo nke Cuku ji di n'enu ikwu nkem;
5 Mgbe Onye pulu ime ife nine ji wenonyelilim,

Umum norubem-li;
6 Mgbe ejili ala *efi* larulu alaru acaca ama-
ukwum-ga,
Nkpuma neruputalum-li orimili ude-ga!
7 Mgbe mpulu je n'onu-uzo-ilo *esi aba* n'obodo,
Mgbe mji akwadebe onodum n'ilo,
8 Umu-ikolobia fulum zobe onwefa,
Ndi-ikenye binili kwulu oto;
9 Ndi-isi kwudebelu okwu,
Welu aka-fa kpucita n'onu-fa;
10 Anudebelu onu ndi amalu afa-fa,
Ile-fa takudo n'enu onu-fa.
11 Makana nti nulu *onum*, owegoziem,
Anya fulu, owegbalum ama:
12 Makana emelum ka onye ebudalu ebuda nke
kpolu nkpu gbapu,
Onye nenwero nna azi, onye nenwero onye
inyelu ya aka.
13 Ngozi onye nakoli n'iyi dakwasilim:
Mme ka obi ajadu nabu abu ngoli.
14 Eyikwasilim ezi omume, oweyilim:
Ikpem dili ka otogbo di azi ka okpu.
15 Abum-li anya n'ebe ndi ìsì no,
Ukwu ka munwa bulululi ndi ngwulo.
16 Munwa buli nna nke ogbenya:
Okwu mnamaro ka mnacoputa.
17 Etikwopulum ezé agbulugada nke onye ajo
omume,
Naputa ya anu olili n'ezé-ya-ga
18 Mwekwue, si, Agamanwu n'akwum,
Agameme azi ka ubosim bawanye dika uzuzu:
19 Nkpologwugwum gbasasili na nso mili-ga,
Igiligi nanwu ula na ngadabam:
20 Otutom di ofu nimem,

Utam dinwolu ọfu n'akam
21 Fa nulu onum, natu anya,
Delu du maka alo nkem.
22 Mkwusia okwu fa adekwuzi okwu ọzọ;
Okwum anatuwusa fa.
23 Fa natu anyam dika mili ozuzo;
Fa kpughepusia ọnu-fa *dika ọbu* maka mili ozuzo ikpe-azu.
24 Mmua fa amu, fa amekwe;
Ìfè irum ka fa naturarọ n'ani.
25 Mrọputa uzọ-fa, nọdu *dika* onye-isi,
Bili azi dika eze n'usu-*ya*,
Dika onye natasi ndi neru uru.

30 1 Ma kita ndi bunarilim na nwata namum amu,
Ndi mjulu itunyelu nna-fa na nkita nke igwè atulum.
2 Eye, ike nke aka-fa, kedu nke ọbalum?
Ndi ume-fa nagolu n'iyi.
3 Fa tasili aru na nkpa na oke ugani;
Fa welu ezé-fa nekpeca ani ọkpọ-nku, n'ucici nke nbibi na itọgbọlu-nkiti.
4 Fa nakpajipu sọlt-wọt n'etiti umu-osisi;
Nkpọlọgwugwu brum *bu-ga* ife-olili-fa.
5 Acupulu fa n'etiti *madu;*
Fa nakpọ nkpu neso fa dika *aneso* onye ori.
6 N'ebe di-ga egwu nke mgbulugudu ka fa gebilili,
N' ọnu di-ga n'ani na nkpuma-ga.
7 N'etiti umu-osisi ka fa nebe akwa;
N'okpulu netel-ga ka fa zukọlu.
8 *Fa bu* umu ndi nsọkwu, eye, *fa bu* umu nke ndi anamarọ afa-fa;
Eji ife tipu fa ṇ'ani.

9 Kita abulugom abù-fa,
Eye, abulugom fa ife ira àkùkù.
10 Fa nasọlum izize, fa kwutelum aka,
Fa adewepu aka n'igbawusam asọ n'iru.
11 Makana Ọtọpugo elili-Ya, webudam,
Fa atọpugo azi udọ eji jide fa n'irum.
12 N'aka-nnim ka ndi nelorọ elo binili;
Fa nuruka ukwum n'usọ,
Fa nakwani uzọ-fa-ga nke nuku afufu imedidem.
13 Fa mebisie ọkpu-uzọm,
Fa nyelu nmebim aka,
*Bú* ndi nenwerọ onye inye-aka ọbuna.
14 Fa nabia dika *fa si n'etiti* ngbawala aja:
N'etiti ntikpọ fa nakpọle*kwasim* onwefa.
15 Eweme ka akpajiji dom iru,
Fa nacu ọkakam dika ifufe;
Nzọputam agafegago dika ulukpu.
16 Kita erupulu nkpulu-obim nimem;
Ubọsi-ga nke nbuda ejidegom.
17 N'ucici ọkpukpum anesiwasi nimem,
Ife olulo nke narọm alu anọrọ ofu ebe.
18 Sitena nuku ike-*ya* ka afem ji nwosia iru:
Ọkedom okilikili dika onu afem.
19 Ọtunyegom nime apiti,
Anamnadi ka etum na ntu-ọku.
20 Anamakpọku I, ma Izarọm:
Mkwulu ọtọ, Inenem anya.
21 Irughaligo mebem ife-ike:
Iji ume aka-I wemanyem.
22 Inebunitem enye ikuku, Ineme ka obulum ebulu;
Ineme ka mde n' oke ifufe.
23 Makana amalum na Igewetam n'onwu,

*Welum bia* n'uno akalu ife nine di ndu.
24 N'ezi-okwu Omesetipu aka-Ya imedide nkpo-
nkpo ife;
Oburaba *na obu* n'odida-ya, *madu gakpo* nkpu
maka ife ndia.
25 Eberolum-li onye ubosi-ya di ntulu ákwá ka?
Odewuteli nkpulu-obim maka ogbenya ka?
26 Mgbe mtulu anya ezi ife, ajo ife abia;
Mgbe mnece ìfè, ocici abia.
27 Ngili-afom nagbo agbo, fa akwusiro;
Ubosi-ga nke nbuda ekwudogom.
28 Adim oji naga, ma oburo anya-anwu:
Mbinie na nzuko, nakpo nkpu.
29 Mu na nkita ofia bulu nwa-nne,
Mu na ostric bulu oyi.
30 Akpukpo-arum di oji, nayonarim,
Okpukpum elego-ga oku sitena okpomoku.
31 Nyabu na ubo-akwalam *rughalili* iru uru,
Ojam rughalia n'onu ndi nebe akwa.

31 1 Mu na anyam melu àgbà;
Kezi ka mgesi nekwasi nwa-agbo anya?
2 Gini bu òkè nke Cuku sitena enu,
Na ùkwù nke Onye pulu ime ife nine sitena
ebe di enu?
3 Oburo nuku afufu n'ebe onye ajo omume no,
Na ife afunene n'ebe ndi neme ife neloro elo
no ka?
4 Yanwa adafu uzom-ga,
Nagu azi ama-ukwum nine onu ka?
5 Obuluna mu na ife neloro elo yi eje,
Ukwum eme ngwa azi n'aghugho;
6 (Ka esìem na nsi-ama ezi omume,
Ka Cuku wemalugo ka msi wezu oke;)
7 Obuluna ama-ukwum esigo n'uzo kpuruka,

Obim ejeso azi anyam nabo,
Ma ntupo obuna anyakulugom n'aka:
8 Ka mgha nkpulu, ka onye ozo lie;
Eye, ka erosisie ife masilim.
9 Obuluna alafue obim ijeku nwayi,
*Obuluna* ecem anwu n'onu-uzo madu-ibem:
10 Ka nwunyem gwelu onye ozo nni,
Ka ndi ozo sekpukwasi ya ani.
11 Makana nke afu bu ajo izuzu;
Eye, nke afu bu ajo omume nke ndi ikpe ge-
kpe:
12 Makana nke afu bu oku nke nalacapu genye
na Ebe-nbibi,
Ogerosisi azi ife nine masilim.
13 Obuluna enenilim ikpe odibom nwoke ma-obu
odibom nwayi,
Mgbe mu na fa nese okwu:
14 Ginizi ka mgeme ma Cuku binie?
Mgbe Onetalu, gini ka mgaza Ya?
15 Oburoli Onye kelum nime afo kelu ya ka?
Oburo ofu Onye dozili ayi nabo nime afo
ka?
16 Obuluna anapulum ndi nenwero ike *ka fa
ghalu inwe* ife naso fa,
Ma-obu me ka anya ajadu da ùgbò;
17 Ma-obu na sosom eligo mbe-aka nnim,
Onye nenwero nna aghalu ili *onwo* nime ya;
18 (Mba, siteli ka mbu nwata osonitelu n'akam
dika n'aka nna-*ya*,
Abum-li onye ndu ajadu sitena afo nnem;)
19 Obuluna afugom onye nana n'iyi maka énwé
ákwà,
Ma-obu na ogbenya enwero ife ngbodo;
20 Obuluna úkwù-ya agozirom,

Ma-ọbu na aru ekporọ ya ọku n'aji atulum;
21 Ọbuluna ewenitelum akam medide onye nenwerọ nna,
Makana afulum inye-akam n'ọnu-uzọ:
22 Ka uku-ubum si n'ọkpukpu-ya dapu,
Ka ọgwe-akam si n'ọkpukpu-ya tijipu.
23 Makana nuku afufu Cuku bulum ife egwù,
Maka ifi nbuni-Ya apurọm *ime ịfe ọlauna.*
24 Ọbuluna emelum ọna-edo atumanyam,
Si azi ezigbo ọna-edo, *Ngi bu* ncekwubem;
25 Ọbuluna aṅulilim makana àkùm rili nne,
Ṅa makana akam enwegoli imelime;
26 Ọbuluna afugom ìfè ka ọnamu,
Ma-ọbu ọnwa ka ọnaga negbupu;
27 Alafueli obim na nzuzo,
Ọnum wesusue akam:
28 Ṅka bu azi ajọ omume nke ndi ikpe gekpe:
Makana akamagọnari Cuku Nke bi n'enu.
29 Ọbuluna aṅulilim n'ọdida onye kpọlum asi,
Ma-ọbu bunitebe onwem enu mgbe ajọ ife kwudolu ya;
30 (Eye, ekwerọm ọnum ka ọme njọ
Sitena iwelu nkọca wejua ndu-ya;)
31 Ọbuluna ndi bi n'ikwu nkem ekwurọ, si,
Onye geweta onye anu-ya nejurọ afọ?
32 Ọbia anwurọ ula n'ilo;
Ma anamemeghepulu onye ije uzọm-ga;
33 Ọbuluna ekpudom njefiem-ga dika Adam,
Sitena izobe ajọ omumem n'obim;
34 Makana atulum egwu nuku ìgwè madu,
Nneni nke ezi-na-unọ-ga mebili obim,
Mwedebe ọnum du, ghalu isizi n'ọnu-uzọ pua—
35 Buluzidu na enwelum onye ganu onum!

(Ne, akalam, ka Onye pulu ime ife nine zam ;)
*Na enwelum* akwukwo̱ nke Onye mu na Ya
nese okwu !
36 Ezie agamebulu ya n'uku-ubum ;
Agamekedo ya n'onwem dika okpu eze.
37 Agamegosi Ya o̱nu-o̱gu ama-ukwum ;
Agamakpudebe Ya dika onye ndu.
38 O̱buluna anim nakpo̱ nkpu emedidem,
Etiti ò̱gbà nke ya nakwako̱ ákwá o̱nu ;
39 O̱buluna eligom nmasi-ya néji ego o̱buna,
Ma-o̱bu na emegom ndi nwe ya ka fa tufue
ndu-fa :
40 Ka ogwu pue kama okili
*Ka* ata *pue* kama o̱ka.

Okwu Job agwusia.

32 1 Ndikom ito̱ ndia wezadebe Job aziza,
makana yanwa bu onye ezi omume n'anya-
ya. 2 Iwe Elaihu nwa Barakel onye-Buzait,
n'ezi-na-uno̱ Ram, wenwulu o̱ku : iwe-ya wenwulu
o̱ku n'aru Job, makana o̱gunyelu nkpulu-obi-ya
n'ezi omume kalia Cuku. 3 Iwe-ya nwu-azi-li
o̱ku n'aru ndi-o̱yi-ya ito̱, makana fa afuro̱ aziza
o̱buna, ma fa ama Job ikpe. 4 Ma Elaihu negeli
igwa Job okwu, makana fanwa busi ya okenya.
5 Ka Elaihu fulu na aziza adiro̱ n'o̱nu ndikom
ito̱ a, iwe-ya nwulu o̱ku.
6 Elaihu nwa Barakel onye-Buzait weza, si,
Munwa bu nwata, ununwa bulu azi ezigbo
ikenya ;
O̱nu wenamam nni, mtua egwu igosi unu ife
mmalu.
7 Msi, *Imelime* ubo̱si gekwugo,
O̱tutu aro̱ geme ka amalu amamife.

8 Ma mo di nime madu,
Iku-ume nke Onye pulu ime ife nine nenye
fa nghota.
9 Oburo ndi nuku bu ndi malu ife,
Nke onabu ndi-ikenye naghota ikpe.
10 Nya ka mji si, Nulunu onum;
Munwa gegosi azi ife mmalu.
11 Ne, ecelum okwu-unu-ga,
Mge nti nghota-unu-ga,
Mgbe unu ji gwuputa okwu.
12 Eye, ecelum unu nti,
Ne, onwero onye tanyelu Job n'anya,
Ma-obu onye zalu okwu-ya-ga n'etiti unu.
13 Maka unu asi, Ayi afugo amamife;
Cuku gacupu ya, oburo madu:
14 Makana odoro okwu-ya n'usolo imedidem;
Nke mneji okwu-unu welu aza ya.
15 Emebili obi-fa, fa azanworozi ozo:
Ewepulu okwu n'onu-fa.
16 Agamecelu azi, makana fa adekwu,
Makana fa kwulu du, fa azanworozi ka?
17 Munwa azi gaza nkem,
Munwa azi gegosi ife mmalu.
18 Makana okwu juputalu nimem;
Mo di n'afom nakpanim.
19 Ne, afom di ka manya anakwupuro akwupu;
Dika kalama-akpukpo ofu-ga nke jeko gagbo-
wa agbowa.
20 Agamekwu, ka aru wefom;
Agamasa egbugbele-onum za.
21 Ayom unu, ka mghalu iso anya madu obuna;
Nke mnetu madu obuna afa.
22 Makana amarom itu afa;
*Omezi* Onye kelum kpafu ebupum.

33 1 Ma, Job, ayo̱m i, nulu okwum,
Ka ige nti n'okwum nine.
2 Ne, asagom o̱num,
Ilem ekwugo okwu nime o̱num.
3 Okwum *gekwuputa* ikwu-o̱to̱ nke obim :
Ife nke egbugbele-o̱num malu ka fa gekwu n'ezi-okwu.
4 Mo̱ nke Cuku ekegom,
Iku-ume nke Onye pulu ime ife nine nenyem ndu.
5 O̱buluna ipulu, zam;
Do *okwu-i* n'usolo n'irum, kwulu n'etiti.
6 Ne, munwa no̱cili anya Cuku etu isi kwu.
Esi azi n'ulo̱ wekpu munwa.
7 Ne, ibobom ameme i ka itua egwu,
Nke nbìdò nkem nadi i alo.
8 N'ezi-okwu ikwugo na ntim,
Anugo-azim onu okwu-*i*-ga, *si*
9 Munwa di o̱ca, énwé njefie o̱buna;
Munwa emero̱ njo̱ o̱buna, nke ajo̱ omume nadi nimem :
10 Ne, O̱naco̱m okwu-ga,
O̱gunyelum n'o̱nye-ilo-Ya;
11 Onetinye ukwum n'o̱gba-ga,
O̱nece o̱kpu-uzo̱m nine nce.
12 Ne, agamaza i, na iburo̱ onye ezi omume na nka;
Makana Cuku ka madu nuku.
13 Gini kpatalu iji eso Ya ese okwu ?
Makana O̱daza n'ife O̱menà.
14 Makana Cuku nekwu ofu nkwu,
Eye ugbolo nabo̱, *o̱bu ezie na madu* aribaro̱ ya ama.
15 Na nlo̱, n' ofù ucici,

Mgbe oke ula ji adakwasi madu,
N' itu-olu-ula n'enu àkwà-edina;
16 Mgbe afu O̱gughe nti madu,
O̱me ka ido̱-nti-fa sie ike.
17 Ka O̱wedo̱ruka madu n'omume-*ya*,
Zobelu madu ngala;
18 O̱do̱cigha nkpulu-obi-ya ka o̱ghalu iba n'ónùnù,
Na ndu-ya ka o̱ghalu ina n'iyi sitena nnà.
19 Sitena ife olulo ka eji do̱ azi ya nti n'àkwà-edina-ya,
Na ògù mgbe nca nime o̱kpukpu-ya-ga:
20 Nyabu na ndu-ya nemelu ife olili izize,
Nkpulu-obi-ya *neme izize* nni di uso̱.
21 O̱tasigo aru, nyabu na amafu *aru*-ya;
O̱kpukpu-ya anafuro̱ putalu ìfè.
22 Eye, obi-ya nakpudebe ónùnù nso,
Ndu-ya nakpudebe ndi ogbugbu.
23 O̱buluna ofu mo̱-ozi ano̱nyelu ya,
Ofu onye inaputa okwu, ofu onye n'etiti nnu nabo̱ na iruli:
Igosi madu ife kwulu ya o̱to̱;
24 O̱melu ya ebele azi, nasi,
Do̱puta ya n'izida n'ónùnù,
Afugom ife ngbaputa.
25 Ageme ka aru-ya dinwo o̱fu kalia nke nwata;
Onecigha n'ubo̱si obu n'isi:
26 O̱nayo̱ Cuku, ife-ya weso̱ Ya;
O̱wewelu nkpu *añuli* fu iru-ya;
Onenyecigha madu ezi omume-ya.
27 O̱nabu abù n'iru madu, nasi,
Emegom njo̱, gbago̱ azi ife kwulu o̱to̱,
Otoro̱m eto:
28 O̱gbaputago nkpulu-obim n'iba n'ónùnù,

Ndum gafu ìfè.
29 Ne, ife nine ndia ka Cuku nalu,
Ugbolo nabo̱, *eye* ito̱, n'ebe madu no̱.
30 Ka Owesi n'ónùnù wecigha nkpulu-obi-ya,
Ka ewewelu ìfè nke ndu nye ya ìfè.
31 Ṅa nti, ngi Job, nulu onum:
Delu du; na munwa gekwu.
32 Inwe okwu n'o̱nu, zam:
Kwue, makana o̱naso̱m igunye i n'onye ezi omume.
33 O̱mezi, nginwa nulu onum:
Delu du, na agamakuzili i amamife.

34 1 Elaihu wenazalili, si,
2 Nulunu okwum, unu ndi amamife;
Genu nti, unu ndi malu ife.
3 Makana nti nanwa okwu,
Dika o̱nu si edetu nni.
4 Ka ayi ro̱lulu onweayi ikpe:
Ka ayi malu n'etiti onweayi ife di nma.
5 Makana Job ekwugo, si, Abum onye ezi omume
Cuku ewerukago ikpem:
6 Agamasi asi medide ikpem ka?
O̱nyam adiro̱ nzo̱ta, ma ejefiero̱m ejefie.
7 Kedu nwoke di ka Job,
Onye nala akaje dika mili?
8 Onye nagaghali n'usu ndi neme ife neloro̱ elo,
Osolu ndi ajo̱ omume nejeghali.
9 Makana okwugo, si, O̱baro̱lu nwoke n'ife
Na ife Cuku so̱lu ya.
10 Maka ya nulunu onum, unu ndi nwelu obi:
Ka Cuku no̱telu ife o̱jo̱ aka;
Ka Onye pulu ime ife nine no̱telu ajo̱ omume aka.

11 Makana olu nke madu ka Ogenyecigha ya,
Me madu ka ofu ka uzo-ya si di-ga.
12 Eye, n'ezi-okwu, Cuku ameme ife ojo,
Nke Onye pulu ime ife nine neme ka ikpe
gbago,
13 Onye cinyelu Ya uwa nine n'aka?
Ma-obu onye tolu ani nine ato?
14 Obuluna Owelu obi-Ya nelokwaba so maka
Onweya,
*Obuluna* Ociko mo na iku-ume nke Ya
n'Onweya;
15 Aru nine gekubeko onu,
Madu gecigha n'uzuzu.
16 Obuluna inaghota ife, nulu nka:
Ge nti onu okwum-ga.
17 Onye kpolu ikpe *kwu oto* asì gaci ka?
Igama azi Onye ezi omume nke di ike ikpe ka?
18 Agasi eze, *Ngi* onye neloro elo?
*Ma-obu isi* ndi amalu afa-fa, *Unu* ndi ojo?
19 *Kezi ka igesi gwa* Ya nofu, bú Onye danaso
anya ndi-isi,
Nke Onagbanye ogalanya kalia onye nenwero
ike?
Makana fa nine bu olu aka-Ya.
20 Na nwa-nkpilikpi oge fa anwuru, obunadu
na ndeli;
Anemerube ndi *bi n'uwa* fa anagafega,
Aneweruka ndi-dike néji aka obuna.
21 Makana anya-Ya di-ga n'uzo-ga nke madu,
Onafu azi ama-ukwu-ya nine.
22 Onwero ocici dinu, nke onyinyo onwu nadi,
Ebe ndi neme ife neloro elo gezobe onwefa.
23 Makana odirolu Ya nkpa icighawanye *obi*
maka madu,

Ka o̱weje n'ikpe n'iru Cuku.
24 Onetili ndi-dike *n'uzo̱* kalili nco̱puta,
Welu ndi o̱zo̱ docie anya fa.
25 Nyabu na O̱nariba o̱lu-fa-ga ama;
O̱naghakpu fa n'ucici, ewegweli fa.
26 Oneti fa aka dika ndi o̱jo̱
N'ebe ndi *o̱zo̱* nafu *fa*;
27 Makana fa kpurukalu n'iso Ya,
Fa añaro̱ nti uzo̱-Ya o̱buna:
28 Fa weme ka nkpu onye nenwero̱ ike lue Ya
aru,
O̱wenu nkpu ndi ebudalu ebuda.
29 Mgbe Yanwa nenye izulu-ike, onyezi gama
ikpe?
Mgbe Ozobelu iru-Ya, onyezi gekili Ya?
Ma-o̱bu na emelu *ya* mba, ma-o̱bu *ofu* madu,
n'ofu aka afu:
30 Ka madu lulu alu ghalu ici,
Ka onye gagbalu ndi afu o̱nya ghalu idinu.
31 Makana o̱nwenugo onye o̱buna si Cuku,
Ebulugom *afufu*, mmemezi ife o̱jo̱:
32 *Ife* mnafuro̱ Nginwa kuzielum *nke afu*:
O̱buluna emegom ajo̱ omume, mmemenwozi
ya?
33 O̱genyecigha ka isi aco̱, iji welu aju ya?
Makana nginwa garo̱lu, o̱buro̱ munwa:
Nyabu kwube ife nke imalu.
34 Ndi nwelu obi gasim,
Eye, onye amamife o̱buna nke nulu onum:
35 Job nekwu náma ama,
Okwu-ya adiro̱ ngho̱ta.
36 Buluzidu na aganwa Job genye n'isi-njedebe,
Maka ifi na o̱zalu dika ndi neloro̱ elo.
37 Makana otinyelu njefie na njo̱-ya,

Onaku *aka-ya* n'etiti ayi,
Nabawanye okwu-ya medide Cuku.

35 1 Elaihu wenazalili, si,
2 Inelo na nka bu ikpe,
*Ka* inekwu, si, Ezi omumem kalili nke Cuku,
3 Iji kwube, si, Kedu elele ogabalu I?
*Na,* Kedu ife mgejeta, kalia nke mgejeta ma obuluna emelum njo?
4 Munwa gaza i,
Ngi na ndi-oyi-i.
5 Ne anya n'enu-igwe-ga, fulu;
Kilie ígwé-ga, nke ka i enu.
6 Obuluna imego njo, kedu olu inaludide Ya?
Obuluna njefie-i abawanye, kedu ife ineme Ya?
7 Obuluna ibulu onye ezi omume, kedu ife inenye Ya?
Ma-obu gini ka Onanalu n'aka-i?
8 Ife-ojo-i *gemelu* nwoke dika i *aru*;
Ezi omume-i *gabalu* nwa nke madu *elele.*
9 Maka ifi imelime nkpagbu fa kpoba nkpu;
Fa nakpo nkpu *inye-aka* maka ifi ogwe-aka ndi-dike.
10 Ma onwero onye nasi, Kedu Cuku Onye kelum,
Onye nenye abù n'ucici;
11 Onye nakuzili ayi kalia anumanu nke uwa-ga,
Me ka ayi nwekalia umu-nnunu nke ígwé amamife?
12 N'ebe afu ka fa nakpo nkpu, ma onwero onye nazanu,
Maka ifi ngala nke ndi ajo madu.
13 N'ezi-okwu Cuku amanu ife neloro elo,

Nke Onye pulu ime ife nine nagbanye ya.
14 Kezi *ka Ogesi gbanye ya* mgbe isi na ifutaro Ya,
Okwu afu di n'iru Ya, inece azi Ya!
15 Ma kita, makana Ojiro iwe-Ya weneta,
Nke Onariba npako ama ri nne;
16 Job wesa onu-ya na nkiti;
Oneme ka okwu-ya di-ga nuku náma ife.

36 1 Elaihu wenekwulili, si,
2 Celum nwantinti, na agamegosi i;
Makana okwu dilili ikwulu Cuku.
3 Agamesi n'ote-aka weta ife-omumam,
Agamagunyelu Onye kelum ezi omume.
4 Makana ezie okwum aburo asi:
Ofu Onye nke zulu oke n'ife omuma nonyelu i.
5 Ne, Cuku di ike, Odeneni *onye obuna:*
Odi ike n'ume obi.
6 Odedebe ndu nke onye ojo:
Ma Onenye ndi ebudalu ebuda ikpe kwu oto.
7 Odesepu anya-Ya n'ebe Onye ezi omume no:
Ma Onadoba fa na ndi-ezè n'enu ukpo okpu,
Anebuni fa enu.
8 Obuluna akpodo fa igà,
Nwude azi fa n'udo-ga nke nbuda;
9 Owegosi fa olu-fa,
Na njefie-fa-ga, na fa emego ife isi-ike.
10 Onagughe azi nti-fa maka ido-nti,
Nagwa azi fa ka fa si n'ife neloro elo cighata.
11 Obuluna fa anu febe azi *Ya*,
Fa ganoli ubosi-fa-ga n'odi-nma,
No azi aro-fa-ga, n'ife uso-ga.
12 Ma obuluna fa anuro, fa gesi n'ife agha wena n'iyi,

Fa ganwu náma ife.
13 Ma ndi lulu alu n'obi nakpado iwe:
Fa adakpo nkpu *inye-aka* ma Okedo fa.
14 Nkpulu-obi-fa nanwu ka fa di na nwata,
Ndu-fa *nana n'iyi* n'etiti ndi edolu nso *nye Astoret.*
15 Onazoputa onye ebudalu ebuda na nbuda-ya,
Onagughe azi nti-fa na nmegbu.
16 Eye, Okesi na nkpà lalu i
Nye n'ebe folu iru, ebe nakparo nkpa obuna;
Ife adobalu n'enu tebel-i gejuputa n'abuba.
17 Ma ijuputalu n'okwu ikpe nke onye ojo:
Okwu ikpe na ikpe nakwado *i.*
18 Ebe onuma di, *kpacalu anya* maka inweju-aka alaputa i;
Ka oke onu nke ife ngbaputa ghalu inuruka i.
19 Akù-i gezu, imaneji no na nkpa ka,
Ka-obu idi-ike nine nke ume-*i* ka ?
20 Eghekpona maka ucici,
Mgbe eji ekpocapu ndi *di-ya n'ice n'ice* n'onodu-fa.
21 Nezie anya, edona ife neloro elo iru:
Makana nka ka irolu kalia nbuda.
22 Ne, Cuku nebuni Onweya n'ike-Ya:
Onye bu onye nkuzi dika Ya?
23 Onye kalu Ya uzo-Ya?
Ma-obu onye gekwu, si, Imego ajo omume?
24 Ceta ka ime ka olu-Ya bue nuku,
Nke madu kwegolu n'abù.
25 Madu nine enego ya anya;
Madu nenegalu ya n'ote-aka.
26 Ne, Cuku ebuka, ayi amaro *Ya;*
Nke onu-ogu aro-Ya nenwe ncoputa.
27 Makana Onamikolo nkpulu mili,

Nke nesi n'alulu-Ya nezo mili:
28 Nke ígwé neruda
Natuwusa madu imelime.
29 Eye, ọnwelu onye gaghọta ka esi gbasa ulu-
kpu-ga,
*Ma-ọbu* nkpọtu-ga nke ikwu-Ya?
30 Ne, Ọgbasalu ìfè-Ya n'enu ya;
Onekpucita ọmu-ani orimili nnu.
31 Makana sitena ndia ka Oji ekpe ndi *nine*
*n'uwa;*
Ọnenye ife olili n'uba.
32 Ọji ìfè ekpucita aka-Ya nabọ;
Neti-azi-li ya iwu imedide onye nawaku ya.
33 Nkpọtu-ya negosi maka Ya,
Ife enunu *negosi* maka ife nakwugo akwugo.
37 1 Na nka ka obim nama azi aru nni
Fepu n'ọnọdu-ya.
2 Nulunu ọfuma nkpọtu onu-Ya,
Na nderube nke si n'ọnu-Ya aputa.
3 Onezipu ya n'okpulu enu-igwe nine,
Na ìfè-Ya genye n'ebe uwa jedebelu.
4 Nka gasia ofu onu bigbọ;
Ọnama akpala n'onu nbuni-Ya:
Ọdakwusi fa mgbe anulu onu-Ya.
5 Cuku neji onu-Ya ama akpala di ebube;
Nuku ife-ga ka Ọneme, nke ayi namarọ.
6 Makana Ọnasi sno, Da n'ani;
Ọsi azi nṣanṣa mili,
Na nṣanṣa mili-ga nke oke mili-ozuzo-Ya.
7 Ọme ka aka madu nine takudo;
Ka madu nine ndi Ọkegolu wemalu *ya*.
8 Anumanu nine wega n'ọ̀té,
Nọdide nime ọnu-fa-ga.
9 Oke ikuku si n'obulu-unọ *nke adagbe* nabia:

Oyi *si* azi n' Ugwu *nabia.*
10 Anenye ais sitena iku-ume nke Cuku :
Eme azi obodobo nke mili-ga ka ọkpa nkpa.
11 Eye, Oji mili ozuzo webo ulukpu ibu ;
Ọnagbasa ígwé oji nke ìfè-Ya :
12 Anerughali nke afu okilikili sitena ọkpukpe-Ya,
Ka fa weme ife nine Otili fa n'iwu
N'ani nine di n'uwa :
13 Ma ọbu maka itali, ma-ọbu maka ani-Ya,
Ma-ọbu maka ebele, ka Oji eme ka ọbia.
14 Ge nti nka, ngi Job :
Kwulu, cighalia uce-i n'ọlu ebube-ga nke Cuku.
15 Imalu ka Cuku si tili fa *iwu-Ya,*
Me ka ìfè nke igwe-oji-Ya namu ?
16 Imalu nsi-ama nke ulukpu-ga,
Ọlu ebube-ga nke Onye zulu oke n'ima-ife ka ?
17 Ngi onye afe-i nekpo ọku,
Mgbe Oji me ka uwa zulu ike sitena *ifufe nke* adagbe ?
18 Igeso Ya gbasa ígwé,
Nke sili ike dika enyo akpulu akpu ka ?
19 Me ka ayi malu ife ayi gagwa Ya ;
*Makana* ayi edorọ *okwu-ayi* n'usolo maka ifi ọcici.
20 Agakọlu Ya na agamekwu ka ?
Ma-ọbu na madu gasi ka enomi ya ka ?
21 Kita *madu* afurọ ìfè nke namu n'ígwé :
Ma ifufe nagafe, nawuca fa.
22 Sitena Ugwu ka *ọ̀mù̀mù̀* namu *dika* ọna-edo :
Eyikpolu Cuku nsọpulu di egwu.
23 Onye pulu ime ife nine, ayi apurọ icọputa Ya ; Obuka n'ike ;
N'ikpe na nuku ezi omume ka Ọmanebuda.

24 Nya ka madu neji atulu Ya egwu:
O̱deneta ndi nwelu obi amamife.

# 38

1 Jehofa weza Job sitena nuku ifufe, si,
2 Onye di nwo̱ nke neme ka alo gba o̱cici
Sitena okwu ima-ife nadiro̱?
3 Fielu akwa-i n'ume kita dika nwoke;
Makana agamaju i, mem ka Mmalu.
4 Ebe ka ino̱ mgbe Mji weto̱ nto̱-ani-ga nke uwa?
Gosi, ma o̱buluna imalu ngho̱ta.
5 Onye zulu izuzu nsi-ama-ya-ga, ma o̱buluna imalu?
Ma-o̱bu onye setili udo̱ n'enu ya?
6 N'enu gini ka ecikonyelu nto̱-ani-ya-ga?
Ma-o̱bu onye dolu nkpuma nkuku di ya;
7 Mgbe kpakpando ututu ji abuko̱ abù ngoli o̱nu,
Umu Cuku nine nakpo̱ azi nkpu añuli.
8 Ma-o̱bu *onye* ji aku o̱nu-uzo̱-ga wemecibido orimili nnu,
Mgbe oji waputa, *dika agasi na* osi n'afo̱ puta;
9 Mgbe Mji mebe ígwé oji ka o̱bulu afe-ya,
Na oke o̱cici ka o̱bulu ákwà ntulu ya.
10 Kpa-azi-li ya ókèm,
Tinye nga na aku o̱nu-uzo̱-ga,
11 Wesi, N'ebe a ka igelu, imaghaga azi ya;
N'ebea ka agakwusi oke akpoli ngala-ga nke i?
12 Itinugolu ututu iwu eri ubo̱si-i-ga *ji bido*,
Me ci ofufo ka o̱malu o̱no̱du-ya;
13 Ka owejide akuku-ga nke uwa aka,
Ka ezizipu ndi o̱jo̱ nime ya?
14 Orughaligo dika ulo̱ n'okpulu ife òbìbì
*Ife nine* kwuputa dika afe:
15 Anazo̱dolu ndi o̱jo̱ ìfè-fa,

Akpajie oke ọgwe-aka.
16 Ibanyego n'isi-iyi-ga nke orimili nnu ?
Ma-ọbu ikpaghaligo n'ọmu-ani ogbu mili ka ?
17 Emeghegolu i ọnu-uzọ-ga nke ọnwu ka ?
Ka-ọbu na ifugo ọnu-uzọ-ga nke onyinyo
ọnwu ?
18 Ighọtago obosala uwa ka ?
Gosi, ma ọbuluna imalu ya fa nca.
19 Kedu uzọ *ebe* ìfè bi,
Ọcici azi, kedu ebe nke ya;
20 Ka iwewega ya n'okè-ani-ya,
Ka iwemata azi ọkpu-uzọ-ga nke unọ-ya ?
21 Imago, makana amugo i-li n'ọge afu,
Ọnu-ọgu ubọsi-i erika !
22 Ibago n'ebe akwakọbalu sno,
Ka-ọbu na ifugo ebe akwakọbalu aku mili igwe,
23 Nke Mzọdogolu ọge nkpa,
Na ubọsi ọgu na agha ?
24 Kedu uzọ *ebe* ekesalu ìfè,
Ma-ọbu *ebe* akpasalu ifufè iru-anya-anwu
n'enu uwa ?
25 Onye wagolu iji oruru uzọ,
Wa-azi-li àmùmà nke akpala uzọ;
26 Ka ọweme ka mili zo n'ani n'ebe madu nebirọ;
N'ọfia kwu nkiti, nke madu ọbuna nanọrọ;
27 Ka ọweme ka afọ ju *ani* emebili emebi na
nke tọgbọlu nkiti;
Ka ọweme azi ka umu afifia pue ?
28 Mili ozuzo nwelu nna ka ?
Ma-ọbu onye mugolu ǹtùtù igiligi-ga ?
29 Nime afọ onye ka ais si puta ?
Na hoa frost nke enu-igwe, onye mugolu ya ?
30 Ezobelu mili dika *eji* nkpuma,
Iru ogbu mili larulu alaru.

31 Igekedo akpa Plaiadis,
Ma-o̱bu to̱pu agbu Orion ka?
32 Igedupu Mazarot n'o̱ge-fa ka?
Ka igedu Bea na umu-ya ka?
33 Imalu ukpulu-ga nke ígwé ka?
Igeme ka o̱ciba n'uwa ka?
34 Igewenitelu ulukpu onu-i,
Ka njufega mili wekpudogo i ka?
35 Igezipu àmùmà, ka fa weje,
Nasi i, Ne ayinwa?
36 Onye tinyegolu amamife n'akuku di-ga nime?
Ka-o̱bu onye nyegolu ako̱nuce ngho̱ta?
37 Onye gesite n'amamife wegu igwe oji o̱nu?
Ka-o̱bu onye gerupu kalama-ga nke ígwé,
38 Mgbe etum gho̱rulu ulo̱,
O̱kpulukpu tiko̱sia o̱nu?
39 Iganaculu nwunye agaba nta anu ndo̱li ka?
Ma-o̱bu me ka afo̱ ju umu agaba,
40 Mgbe fa ji amakpulu nime o̱nu-fa-ga,
No̱ta nime ò̱té ice anu?
41 Onye nakwadebelu ugolo̱ma nni-ya,
Mgbe umu-ya akpo̱kunà Cuku,
Nawaghali maka énwé nni o̱buna?

39 1 Imalu o̱ge ewu o̱fia-ga nke nkpuma ji amu umu ka?
*Ka-o̱bu na* inariba ama mgbe nwunye ene ii amu umu?
2 Igaguta o̱nwa fa no̱lu o̱nu?
Ka-o̱bu na imalu o̱ge fa ji amuputa?
3 Fa negburobe onwefa, namuputa umu-fa,
Fa naturuka ife-olulo-fa-ga.
4 Aru nama umu-fa nmá, fa nesonita n'o̱zala;
Fa apua, fa adecighakute fa o̱zo̱.
5 Onye zipugolu anyinya o̱fia ka o̱nwelu onweya?

Ka-ọbu onye tọpugolu udọ anyinya ọfia?
6 Onye Mmegolu ọzala ka ọbulu unọ-ya,
*Me azi ka* ani bú sọ nnu *bulu* ebe-obibi-ya.
7 Ọnamu nkpọsu obodo amu,
Ọdanu nkpọtu onye naci anyinya.
8 Enu ugwu bu-ga ebe-ita-nni-ya,
Ọnacọ akwukwọ ndu nine.
9 Ọgasọ atu ifè i?
Ka-ọbu na ọganọ na nso agbuke-i?
10 Igeji udọ nibe atu *n'ife-ọlu*-ya n'ọgba ugbo ka?
Ka-ọbu na ogeso i gbubobe mgbulugudu?
11 Igecekwube ya, makana ike-ya rili nne?
Ka-ọbu na iganarapulu ya àkànyà-i?
12 Igeji ya aka, na ogebucigha nkpulu-i,
Kpokọba *ọka* n'ebe-anesuca-ọka-i?
13 Nku ọstric negoli ngoli;
*Ma* nku-ya na ugbene-ya di-ga afọ-ọma ka?
14 Makana ọnarapu àkwá-ya n'ani,
Ọnàbú azi fa n'etum,
15 Cezọ na ukwu gazọkpọ fa,
Ma-ọbu na anu ọfia gazọli fa.
16 Ọnemeso umu-ya ife-ike, dika agasi na fa aburọ nke ya:
*Ọbu ezie* na àkànyà-ya bu nkiti, ma ọnwerọ egwù;
17 Makana Cuku melu ya ka ọcezọ amamife,
Ọkenyerọ ya nghọta.
18 Mgbe obinili igba ọsọ,
Ọmuba anyinya na onye obu amu.
19 Inyego anyinya ike-*ya*?
Iyikwasigo ọza nemerube emerube n'onu-ya?
20 Imego ya ka ọnamani ka igwulube?
Ebube ákwá-ya di ibobo.
21 Oneli m̀bàkà na mgbulugulu, negoli n'ike-ya:

Ọnapu izuta ife-agha-ga.
22 Ọnamu egwù amu, emebirọ obi-ya;
Nke ọnagbakuta nmà-agha azu.
23 Akpa ìkọ̀ narakwasi ya,
Ube nke negbupu egbupu na obo.
24 N'ọwuwu na ọnuma oneno ani;
Ọkwerọ na ọbụ onu opi.
25 Mgbe opi ejinà *ra* ọsi, Ehe!
Ọnamata ísì agha n'ọte-aka,
Nbigbọ ndi-ọci-agha, na nkpu.
26 Egbe nefeni enu sitena nghọta-i,
Setia nku-ya-ga do iru n'adagbe?
27 Ugo nefego n'*okwu* ọnu-i ka,
Nalu àkwú-ya n'enu?
28 Onebi n'enu nkpuma, nanwu ula *n'ebe afu*,
N'enu nkpogonkpo nkpuma, na ebe sili ike.
29 Ebe afu ka onesi enyota nni;
Anya-ya nafuta-ga n'ọte-aka.
30 Umu-ya nalaca azi ọbala:
Ebe egbunà madu, ebe afu ka ọnọ.

40 1 Jehofa wenazalili Job, si,
2 Onye nadọ nti geso Onye pulu ime ife nine se okwu ka?
Onye naluso Cuku uka ka ọza ya.

3 Job weza Jehofa, si,
4 Ne, epelum npe; gini ka mgaza I?
Ejim aka kpucita ọnum.
5 Ofu nkwu okwu ka mkwulu, mmanzazi;
Eye ugbolo nabọ, mmankwuzi ọzọ.

6 Jehofa wesi nime nuku ifufe za Job, si,
7 Fielu akwa n'ume-i kita ka nwoke;

Agamaju i, mem ka Mmalu.
8 Igeme azi ka ikpem bulu ife nkiti ka?
Igamam ikpe, ka ewegunye i n'onye ezi omume?
9 Ka-obu ogwe-aka ka inwelu dika Cuku?
Igeji azi onu dika Ya wema akpala?
10 Biko welu nbuni na idi-nuku weco onwei nmá;
Welu azi nsopulu na ebube yikwasi onwei.
11 Ruputa nrufega nke iwe-i:
Nene azi onye obuna nagala ngala, ka ikwatue ya n'ani.
12 Nene onye obuna nagala ngala, ka ibuda ya;
Zoda azi ndi ojo n'ebe fa kwu.
13 Zobeko fa n'uzuzu;
Fiedo iru-fa n'*ebe di* nzuzo.
14 Emesia Munwa azi gekwuta i
Na aka-nni nke i gazoputa i.
15 Ne otobo, nke Mkelu ngi na ya;
Onata afifia ka efi.
16 Nekene, ike-ya di n'úkwù-ya,
Ume-ya di azi n'akwala afo-ya.
17 Onegbu odu-ya dika *osisi* sida:
Anyakolu akwala aci-ya onu.
18 Okpukpu-ya di-ga *ka* ide ona;
Nkpisi-akuku-ya di-ga ka nga ígwè.
19 Nke afu bu isi n'uzo-ga nke Cuku:
Onye kelu ya enyego *ya* nmà-ya
20 Ezie ugwu-ga nemelu ya nni;
Ebe anu ofia nine negwuli egwu.
21 Odina n'okpulu osisi lotos,
N'ebe nzuzo nke ami-agu, na ùlù.
22 Osisi lotos neji ndo-fa ekpudo ya;
*Osisi* wilo nke mili-iyi dirubelu ya.
23 Ne, ma orimili lusa, aru adama ya nni;

Onwelu ncekwube, bulugodu na Jodan nelu-
nye ya n'onu.
24 Onwelu onye ganwude ya n'ebe onene anya,
Ma-obu iji nga mapu imi-ya?
41 1 Igeji ukpo kpunita nuku agu-iyi ka?
Ka-obu welu udo biada ile-ya?
2 Igetinye apali-udo n'imi-ya ka?
Ka-obu welu ndudu dupue agba-ya?
3 Ogayo i imelime ayiyo ka?
Ka-obu na ogagwa i okwu nlo-ga?
4 Ngi na ya geme àgbà,
Na igewelu ya ka obulu orù ebe-ebe?
5 Igegwuso ya egwu ka nnunu?
Ka-obu na igefiedolu ya umu-agbo-i?
6 Otu *ndi okù* geji ya zu afia ka?
Fa geke ya n'etiti ndi afia ka?
7 Igeji ígwè nwelu nko foju akpukpo-aru-ya,
Ma-obu iji okari foju isi-ya ka?
8 Tukwasi ya aka-i;
Lota ògù, ka igbalu imenwozi nofu.
9 Ne, itu-anya-ya bu na nkiti:
Amakwatu *madu* ma afura ya ka?
10 Onwero onye gabuka odogwu nke ikpote ya:
Onyezi bu onye afu gakwuni n'irum?
11 Onye bu uzo nyem, nke Mgenyecigha?
*Ife adina* n'okpulu enu-igwe nine bu nkem.
12 Mmedelu du ikwu maka akuku-aru-ya-ga,
Ma-obu olu-ya di-ga ike, ma-obu ka aru-ya si
bulu so nma.
13 Onye yipugolu afe enu aru ya?
Onye gabia n'etiti agba-ya nabo?
14 Onye gemeghe onu-uzo-ga nke iru-ya?
Ezé-ya di-ga ibobo okilikili.
15 Ndili akpilikpa-*ya* bu ngala-*ya*,

Ebikọlu fa ọnu *dika agusi na ọbu* ife òbìbì
sili ike.
16 Ka ofu si nọdebeka ibe-ya nso,
Na ikuku amabata n'etiti fa.
17 Fa nyakudolu ibe-fa;
Fa jikọdolu, ka amanadọsa fa.
18 Ize-uzele-ya negbupu-ga ka ìfè,
Anya-ya di-ga ka mbubolu-anya nke ci-ofufo.
19 Ọku si n'ọnu-ya aputa-ga,
Iceke ọku nefepu-ga azi.
20 N'imi-ya ka anwulu si akwuputa,
Dika nke ite esibelu esibe na ami *nele-ga ọku.*
21 Ume-ya neledo unyi ọku,
Ilele ọku nesi n'ọnu-ya enwuputa.
22 N'onu-ya ka ike nadi,
Akpajiji nete egwu n'iru ya.
23 Ibe ulu-aru-ya nyakudolu ọnu:
Fa sili ike n'enu ya; amemerube ya.
24 Obi-ya sili ike ka nkpuma;
Eye, *osili nọ* ike ka nkpuma igwe nni enili eni.
25 Mgbe obunitalu onweya enu, ndi-dike jọlu
ujọ:
Maka ifi imebi-obi fa sifie azi uzọ.
26 Ọbuluna madu egbue ya nmà, ọmeme *ya* ife
ọbuna;
Nke ube, ma-ọbu obo, ma-ọbu afe ígwè nke
agha *neme ya.*
27 Ọnagunye ígwè n'afifia,
Ọna n'osisi lelu ule.
28 Ufele ameme ka ọgbanaba:
Nkpuma èbè naghọlu ya okpolo ọka.
29 Anagunye ndele n'okpolo ọka:
Ọnamu ikpọ anwu nke obo amu.
30 Okpulu ya di *ka* ibele eju di nkọ:

Onagbasa *dika obu* ife isuca oka n'enu apiti:
31 Oneme ka ogbu nili nagbo ka ite:
Oneme orimili nnu ka ude.
32 Oneme ka okpu-uzo nenwuso ya;
*Madu* gelo na ogbu mili nwelu isi-awo.
33 Ife yili ya adiro n'uwa,
Nke emebelu néji egwu.
34 Onafuzu ife nine di enu:
Yanwa neci ezè anu ofia di ngala nine.

42 1 Job weza Jehofa, si,
2 Amalum na Ipulu ime ife nine,
Na onwero izuzu-I aganara.
3 Onye di nwo nezobe alo nénwe omuma ife?
Maka ya ka mji gosi ife mnaghotaro,
Ife kalilim ebube, nke mnamaro.
4 Nulu, ayom I, munwa gekwu;
Agamaju I, mem ka mmalu.
5 Anugom-li maka I sitena onunu nke nti;
Ma kita anyam nafu I,
6 Nya ka *okwum* ji emem izize, mwelogha azi
N'etum na ntu-oku.

7 Oluzia, ka Jehofa gwasili Job okwu ndia,
Jehofa wesi Elaifaz onye-Timanait, Iwem enwu-
lugo oku n'aru i, na n'aru ndi-oyi-i nabo azi:
makana unu ekwuro ife kwu oto makam, dika
odibom Job si kwu. 8 Nyabu, cilinu efi isa na
ebunu isa, jeku odibom Job, ka unu cualu onweunu
aja nsule; odibom Job gekpe ekpelu maka unu;
makana ya ka Mgafu iru-oma, ka Mweghalu imeso
unu etu nsokwu-unu si di; makana unu ekwuro
ife kwu oto makam, etu odibom Job *si kwu*.
9 Elaifaz onye-Timanait na Bildad onye-Suhait

na Zofa onye-Neamatait wejebe, me etu Jehofa si
gwa fa: Jehofa wefu Job iru-o̱ma. 10 Jehofa
werughalia ido̱-n'agha Job, mgbe oji kpe ekpelu
maka ndi-o̱yi-ya: Jehofa wenye Job nmaji ife
o̱nweluli. 11 Umunne-ya ndikom nine, na umu-
nne-ya umu-nwayi nine, na ndi nine buli ndi malu
ya aka n'izizi, biakute ya, solu ya lie nni n'uno̱-
ya: fa gugua ya, kasie azi ya maka ajo̱ ife nine
Jehofa wetalu ya-li: ebe onye ano̱na o̱nye ya ofu
ego, ebe onye ano̱na *o̱nye* azi *ya* mgbaka o̱na-
edo. 12 Jehofa wego̱zie o̱ge ikpe-azu Job kalia
isi-nbido-ya: o̱wenwe ula-nnu atulu na nnu ili na
ise, na nnu kamel ili na ise, na nnu efi ise, na nnu
nabo̱ nwunye anyinya-ibu na iruli. 13 O̱nwe-azi-
li umu-ndikom isa na umu-nwayi ito̱. 14 O̱we-
kpo̱ afa nke izizi, Jemaima; na afa *nwa-nwayi*
nke-ibo̱a, Kezaia; na afa *nwa-nwayi* nke-ito̱ Keren-
hapuk. 15 N'ani nine o̱nwero̱ ebe afulu nwayi
makwudolu umu Job na nmá: nna-fa wenye fa
ùkwù n'etiti umu-nna-fa. 16 Ka nka gasili Job
to̱lu o̱gu aro̱ isa, fu umu-ndikom-ya, na umu umu-
ndikom-ya, *o̱bunadu* ndudugandu ino̱. 17 Job
wenwuru, mesia agadi juputa n'ubo̱si-ga.

---

# ABU-O̱MA.

## AKWUKWO̱ I.

1 1 Añuli nadili onye nadeje n'alo ndi ajo̱ madu,
Nke o̱nakwu n'uzo̱ ndi o̱jo̱,
Nke o̱nano̱ ani n'o̱no̱du ndi akaje.
2 Ma ife naso̱ ya bu iwu Jehofa;

Onelo iwu-Ya azi n'obi-ya efifie na ucici.
3 O̱gadi azi ka osisi amalu n'ikpele mili-iyi,
Nke nami nkpulu-ya n'o̱ge nkpulu,
Akwukwo̱-ya azi adajanwu ajanwu ;
Ife o̱menà azi o̱gagalu ya o̱fuma.
4 Ndi ajo̱ madu adiro̱ no̱fu ;
Ma fa di ka igbogbo nke ikuku kusalu.
5 Nyabuna ndi ajo̱ madu amakwu n'ikpe.
Nke ndi o̱jo̱ azi nakwu n'ìgwè ndi ezi omume.
6 Makana Jehofa malu uzo̱ ndi ezi omume :
Ma uzo̱ ndi ajo̱ madu gana n'iyi.

## 2

1 Gini kpatalu mba ji akpo̱tu-ga nkpo̱tu n'iwe,
Ndi *nine n'uwa* nelo ife nelo̱ro̱ elo n'obi-fa ?
2 Ndi-eze uwa kwucili,
Ndicie nara azi alo,
Imedide Jehofa, ya na imedide onye O̱telu ude, *si*,
3 Ka ayi tibe agbu-fa-ga,
Ka ayi si n'ebe ayi no̱ kpofue udo̱-fa-ga.

4 Onye no̱ ani n'enu-igwe *dika eze* gamu fa amu :
Dinwenu-ayi geme fa akaje.
5 Mgbe afu O̱gagwa fa okwu n'iwe-Ya,
Ogeji agadaga o̱numa-Ya wesogbu fa :
6 Ma Munwa ecigo ezem
N'enu Zaio̱n ugwu nkem di nso̱.

7 Agamako̱ ukpulu afu :
Jehofa gwalum, Nginwa bu O̱kpalam ;
Munwa amutago i tata.
8 Yo̱m, na agamenye *i* mba-ga ka fa bulu ùkwù-i,
Na akuku uwa jedebelu ka fa bulu ife inwelu.
9 Igeji ndele ìgwè wemelu fa aru ;
Igetili azi fa ka ite o̱kpu-ite.

10 Nyabu nwenu amamife, unu bú ndi-eze:
Ka adọ unu nti, unu bú ndi-ikpe nke uwa,
11 Welunu egwù febe Jehofa,
Welunu aru-ima-nni azi golibe ngoli.
12 Susue Ọkpala ọnu, maka ọ'webe iwe, unu ana
azi n'iyi n'uzọ,
Makana akpafu eme ka iwe-ya nwulu ọku.
Añuli dili ndi nine nagbaba nime ya.

3 *Abu-ọma Defid, ka ọgbapulu Absalom nwa-ya.*

1 Jehofa, ne ka fa si abawanye bu ndi nama-
nyem!
Ndi nakwunite imedidem rili nne.
2 Fa rili nne bu ndi nekwu maka nkpulu-obim,
Nzọputa ọbuna adirọlu ya nime Cuku. [Sela.
3 Ma Nginwa, Jehofa, bu ọta okilikilim;
*Ngi bu* otutom, na Onye nebuni isim enu.
4 Ejim onum wekpọku Jehofa,
Ọza-azi-lim sitena ugwu-Ya di nsọ. [Sela.
5 Edinalum ani laru ula;
Etetalum; makana Jehofa nakwadom.
6 Munwa amatu egwu ula-nnu kwulu ula-nnu
ndi afu,
Ndi kwu imedidem okilikili.
7 Binie, Jehofa; zọputam, Cuku nkem:
Makana Itigo ndi-ilom nine n'agbugba nti;
Itikwopugo ézé-ga nke ndi ajọ madu.
8 Jehofa nwe nzọputa:
Ka ngọzi-I di n'isi ndi nke I. [Sela.

4 *Ọdili Onye-isi Abu; n'ubọ-akwala-ga. Abu-ọma Defid.*

1 Zam mgbe mkpọlu nkpu, Cuku nke ezi
omumem;
Iweputagom *ka mnọ* na nkpa:

Melum ebele, ka Inulu ekpelum.
2 Unu umu nke madu, ọge one ka agerughali ọtutom na nneni?
*Ọ-ge one* ka unu gafu ife nelorọ elo n'anya, nacọ okwu asi? [Sela.
3 Ma malunu na Jehofa edebego onye afọ-ọma n'usọ ka ọbulu nke Ya:
Jehofa ganu onum mgbe mkpọkulu Ya.
4 Jọnu ujọ, unu emena njọ:
Gwa obi aka unu okwu n'enu àkwà-unu, delunu du azi. [Sela.
5 Cuanu aja-ga nke ezi omume,
Cekwube azi Jehofa.
6 Ọtutu madu di ndi nasi, Onye gegosi ayi ezi ife?
Jehofa, me ka ìfè iru-I mukwasi ayi.
7 Itinyego añuli nime obim,
Ká ka *fa nwelu* mgbe ọka-fa na manya-fa ji abawanye.
8 Agameji ndokwa dina ani laru azi ula:
Makana ọbu sọ Nginwa, Jehofa, neme ka mbili n'aru-ofufo.

5 *Ọdili Onye-isi Abu; nyelu ọja-ga. Abu-ọma Defid.*
1 Ge nti n'okwum-ga, Jehofa,
Cigha uce n'ilolo-obim.
2 Ña nti onu akwam, Ezem na Cukum;
Makana ọbu Ngi ka mnekpelu.
3 Jehofa, Iganu onum n'ututu;
N'ututu ka mgedo *ekpelum* n'usolo n'iru-I, ce azi nce.
4 Makana Nginwa aburọ Cuku Onye ife ọjọ nasọ usọ:
Njọ amanwunyelu I ula.
5 Ndi juputalu na ngala amakwu n'iru I:

Inakpọ ndi nine nalu ajọ ọlu asì.
6 Igegbusisi ndi nekwu okwu asi:
Jehofa naju onye agu ọbala nagu na onye aghughọ.
7 Ma munwa, n' ọtutu afọ-ọma-I ka ngaba n' unọ-I:
Agameji egwù-I nesekpulu n'ebe unọ-nsọ-I di.
8 Jehofa, dubem n'ezi omume-I maka ifi ndi necem anwu;
Me ka uzọ-I kwulu ọtọ n'irum.
9 Makana ife kwesili ncekwube adirọ n'ọnufa;
Ime-obi-fa jọgbulu onweya:
Akpili-fa di ka ini ghelu ọghe;
Fa ji ile-fa alafu nlafu.
10 Cúku, Gunye fa na ndi ikpe malu;
Ka fa da sitena alo-ga fa n'onwefa ralu:
Kwapu fa nime ọtutu njefie-fa;
Makana fa anupugo onwefa n'aka-I.
11 Ma ka ndi nine gbabalu nime I ṅuliba:
Ka fa nabu abu ngoli ebe-ebe, makana Inezedo fa;
Ka ndi fulu afa-I n'anya nyaba azi isi na Ngi.
12 Makana Igagọzi onye ezi omume;
Jehofa, Nginwa geji ka ife-ya si asọ I wezerube ya dika nuku ọta.

# 6

*Ọdili Onye-isi Abu; n'ubọ-akwala-ga, emelu ka ọdabanye na Ṣeminit. Abu-ọma Defid.*

1 Jehofa, ejikwana iwe-I webalum nba,
Nke Ineji ọnuma-I wepiam ife.
2 Melum ebele, Jehofa; makana munwa enwerọ ike:

Jehofa, zom ; makana anesogbum n'okpukpuga.
3 Anesogbu azi nkpulu-obim agadaga :
Nginwa Jehofa, oge one ?
4 Jehofa, cigha, zoputa nkpulu-obim :
Zoputam maka ifi afo-oma-I.
5 Makana adeceta I manca n'onwu :
Na Ṣeol onye gekene I ?
6 Ike agwum n'isu-udem ;
Kwa ucici ka mneme ka àkwàm se *n'anyamili ;*
Ewelum anya-mili nede ife-edinam.
7 Anyam adaba ùgbò maka ifi ife-nwuta ;
Anyam akaba nka maka ifi ndi nine namanyem.
8 Puanu n'irum, unu nine ndi nalu ajo olu ;
Makana Jehofa anugo onu akwam.
9 Jehofa anugo ayiyom ;
Jehofa ganalu ekpelum.
10 Ifele geme ndi-ilom nine, agesogbu fa agadaga azi :
Fa gecigha azu, ifele geme fa na ntumade.

7 *Ṣigaion Defid, nke obunyelu Jehofa, maka okwu-ga nke Kuṣ onye Benjamin.*

1 Jehofa Cuku nkem, Ngi ka mgbabalu nime :
Zoputam n'aka ndi nine nacum, naputaazim.
2 Maka otabelisie nkpulu-obim dika agaba,
Nadokali ya, ebe onye nnaputa adiro.
3 Jehofa Cuku nkem, obuluna emegom nka ;
Obuluna ajo omume di n'akam ;
4 Obuluna enyecighagom onye mu na ya di na ndokwa ajo ife ;

(Eye, azọputagom ya bu onye ife ọbuna
nakpatarọ ibu onye namanyem :)
5 Ka onye-ilo cuba nkpulu-obim, ka okwudo
azi ya ;
Eye, ka ọzọda ndum ukwu n'ani,
Tọgbọ azi otutom n'etum. [Sela.
6 Jehofa, welu iwe-I binie,
Bunie Onwei imedide iwe ndi namanyem :
Tetalum ; Itigolu ikpe iwu.
7 Ka ìgwè ndi afu-ga kwurube azi I okilikili :
N'ebe Inọ n'isi-fa cigha n'enu.
8 Jehofa neke ikpe enye ndi afu-ga :
Kpem, Jehofa, dika ezi omumem, ya na ka
obi zulu oke *nke di* nimem si di.
9 Biko me ka ajọ ife nke ndi ajọ madu nwe isi-
njedebe, ma me ka ndi ezi omume kwusie
ike :
Makana ezi Cuku nanwa obi na akulu-ga.
10 Ọtam di n'aka Cuku,
Onye nazọputa ndi nwelu obi kwu ọtọ.
11 Cuku bu ezi onye ikpe,
Eye, Ọbu Cuku Nke newe nuku iwe kwada.
12 Ọbuluna madu ecigharọ azu, Ọgamu nmà-Ya
ka ọdi nkọ ;
Ọkwabago uta-Ya, kwadebe igbanu.
13 Odozigo-azi-li ya ife ọnwu-ga ;
Ọmelu ufele-Ya ka fa di ọku.
14 Ne, ime ajọ ọlu neme ya ;
Eye, ọtugo ime ife ilu-aru, ọmuputago okwu
asi.
15 Ọtugo ónùnù, gwue ya,
Ọdabago n'ékpè afu ogwulu.
16 Ife-ilu-aru-ya gecigha n'isi onweya,
Ife-ike-ya gadakwasi n'etiti isi onweya azi.

17 Agamekene Jehofa ekene ka ezi omume-Ya
si di:
Agamabuku Afa Jehofa Nke Kasi Enu abu-
ọma.

8 *Ọdili Onye-isi Abu; emelu ka ọdabanye na Gitit. Abu-ọma Defid.*

1 Jehofa, Dinwenu-ayi,
Nekene ka afa-I si kacasi nma n'uwa nine!
Ngi Onye tinyegolu nsọpulu-I n'enu-igwe-ga.
2 Isigo n'ọnu umu-aka na umu nala ala tọ ike,
Maka ndi namanye I,
Ka Iweme ka onye-ilo na onye nabọ ọbọ delu
du.
3 Mgbe mnekwasili enu-igwe-I-ga anya, ọlu
nkpisi-aka-I-ga,
Ọnwa na kpakpando-ga, nke Idozigolu;
4 Gini ka madu bu, nke Ineceta ya?
Na nwa nke madu, nke Ineneta ya?
5 Imego ya ka Cuku ka ya sọ nwantinti,
Iji otuto na ebube kpube ya n'isi.
6 Imelu ya ka ọnaci ọlu aka-I-ga;
Itinyesili ife nine n'okpulu ukwu-ya:
7 Atulu na efi nine,
Eye, anu ọfia-ga azi;
8 Nnunu nke ígwé, na azù nke orimili nnu,
Ife ọbuna nagafe n'ọkpu-uzọ nke orimili
nnu-ga.
9 Jehofa, Dinwenu-ayi,
Nekene ka afa-I si kacasi nma n'uwa nine!

9 *Ọdili Onye-isi Abu; emelu ka ọdabanye na Mut-laben. Abu-ọma Defid.*

1 Agameji obim nine wekene Jehofa;
Agamegosi ọlu iti-nkpu-I nine.

2 Agamaṅuli aṅuli welu I nanya isi:
Agamabuku afa-I abu-ọma, Ngi Onye Kasi Enu.
3 Mgbe ndi-ilom cighalu azu,
Fa sọ ngọngọ na n'iyi n'iru I.
4 Makana Ikpegolum ikpe kwu okwu-ikpem;
Inọlu n'ukpo nekpe ikpe n'ezi omume.
5 Ibagolu mba-ga nba, Igbusisigo ndi ajọ madu,
Ificapugo afa-fa ebe-ebe ebe-ebe.
6 Ndi-ilo elugo n'isi-njedebe, fa di ka ani kwu nkiti ọkpu;
Obodo-ga nke Iropugolu,
Ọbunadu ife-nceta-fa anago n'iyi.
7 Ma Jehofa nọ ani *ka eze* ebe-ebe:
Ọmego ka ukpo-Ya kwusie ike maka ikpe.
8 Yanwa gekpe ani nine ikpe n'ezi omume,
Ogeji ikpe kwu ọtọ wekelu ndi *nine n'uwa* okwu.
9 Jehofa gabu-azi-li ndi anemegbu unọ-enu,
Unọ-enu n'ọge nmanye;
10 Ndi ma-azi-li afa-I gecekwube I;
Makana Ngi, Jehofa, arapurọ ndi nacọ I.
11 Bukuenu Jehofa abu-ọma, bú Onye bi na Zaiọn:
Kọsanu omume-Ya-ga n'etiti ndi *nine n'uwa.*
12 Makana Onye naju ase ọbala *ndi egbulu egbu* neceta fa:
Ọdecezọ ákwá nke ndi anebuda ebuda.
13 Jehofa, melum ebele;
Nekwasi nbuda anebudam n'aka ndi kpọlum asi:
Ngi Onye nebunim enu n'ọnu-uzọ-ga nke ọnwu;
14 Ka mwegosi otuto-I nine:
N'ọnu-uzọ-ga nke ada Zaiọn,
Agamegoli ngoli na nzọputa-I. 

15 Mba-ga emigo n'onunu fa gwulu :
Ukwu onwefa malu n'onya fa gbalu na nzuzo.
16 Jehofa emego ka amalu ya, Omego ife Okpelu n'ikpe:
Anwudelu ajo madu n'olu aka onweya. [Higaion. Sela.
17 Ndi ajo madu gecigha na Ṣeol,
Obunadu mba nine ndi necezo Cuku.
18 Makana amecezo ogbenya okpu,
Nke Itu-anya ndi anebuda ebuda gana n'iyi okpu.
19 Binie, Jehofa; ekwena ka madu di ike :
Ka ekpe mba-ga ikpe n'iru I.
20 Jehofa, me ka fa tuba egwu :
Me ka mba-ga malu onwefa na fa bu so madu. [Sela.

10 1 Jehofa, gini kpatalu Iji kwute aka?
Gini kpatalu Iji zobe Onwei n'oge nmanye-ga?
2 Na ngala ajo madu anacu onye ebudalu ebuda ike ike;
Anwudelu fa n'ajo izuzu-ga fa zugolu.
3 Makana ajo madu nanya isi n'ocico nke obiya,
Nagozi azi onye npum, *eye*, oneneni Jehofa.
4 Ajo madu, na ngala nke iru-ya, *si*, Omaju ase *ya*.
Ilolo-ya nine bu, *na* Cuku obuna adiro.
5 Uzo-ya-ga sili ike n'oge nine;
Ikpe-I te-ga-lu aka enu n'ebe anya-ya manelu :
Ma ndi nine namanye ya, oneneni fa.
6 Onekwu n'obi-ya, Onwero ka ageropum :

Mmekwudo ajo ife genyena ndudugandu
nine.
7 Onu-ya juputalu na nkoca na aghugho na
nkpagbu :
Ife ilu-aru na ajo olu di n'okpulu ile-ya.
8 Onano ani n'ebe ice-anwu nke ogbe-ga :
N'ebe di-ga nzuzo ka onegbu ndi nemero ajo
ife :
Onenyo onye no na nkpa.
9 Ocelu anwu n'ebe nzuzo dika agaba n'ugbò-
ya :
Ocelu anwu ka onwude ogbenya :
Onanwude ogbenya, mgbe onadolu ya n'ife-
ntufi-ya.
10 Onwukobalu onweya, runata ani,
Ndi no na nkpa dalu n'ani n'aka ndi-ya di
ike.
11 Onekwu n' obi-ya, Cuku ecezogo :
Onezobe iru-Ya ; Omafunuta ya.
12 Jehofa, binie ; Cuku, wenita aka-I :
Ecezona ndi anebuda ebuda.
13 Gini kpatalu ajo madu ji eneni Cuku,
Nekwu azi n'obi-ya, ña Imaju ase ya ?
14 Ifugo *ya ;* makana Nginwa nenedo ife ilu-aru
na ife nwuta anya, iwelu ya n'aka-I :
Onye no na nkpa nyelu *onweya* n'aka-I ;
Nginwa nenyelu onye nenwero nna aka.
15 Tijie aka ajo madu ;
Ma onye neme ajo ife, *mgbe Iji* ju ase ajo
ife-ya Imafu nca.
16 Jehofa bu Eze ebe-ebe ebe-ebe :
Mba-ga anago n'iyi pua n'ani-Ya.
17 Jehofa, Inugo ocico nke ndi anebuda ebuda :
Igeme ka obi-fa kwusie ike, Igaña nti :

18 Ikpelu ndi nenwero nna na ndi anemegbu ikpe,
Ka madu nke si n'ani puta ghalu idinwozi itulu egwu.

11 *Odili Onye-isi Abu. Abu-oma Defid.*

1 Obu na Jehofa ka mgbabalu :
Kedu ka unu si gwa nkpulu-obim,
Fego n'ugwu-unu dika nnunu ?
2 Makana, ne, ndi ajo madu akwabago uta,
Fa dolu ufele-fa n'udo,
Ka fa wewelu ocici gba ndi obi-fa kwu oto.
3 Obuluna etikpo nto-ani-ga,
Gini ka onye ezi omume geme ?
4 Jehofa bi n'uno nso Ya,
Jehofa, ukpo-Ya di n'enu-igwe ;
Anya-Ya nekili, nbubolu-anya-Ya nanwa, umu nke madu.
5 Jehofa nanwa onye ezi omume :
Ma ajo madu na onye fulu ife-ike n'anya ka nkpulu-obi-Ya nakpo asì.
6 Ogagbasa onyà-ga n'isi ndi ajo madu dika mili ozuzo ;
Oku na brimston na ikuku oku gabu òkè nke iko-fa.
7 Makana Jehofa bu Onye ezi omume ; Onafu ezi omume n'anya :
Onye kwu oto gekili iru-Ya.

12 *Odili Onye-isi Abu ; emelu ka odabanye na Seminit. Abu-oma Defid.*

1 Nye aka, Jehofa ; makana onwero onye afo-oma fodulunu ;

Makana ndi kwesili nccekwube agwu n'etiti
umu nke madu.
2 Fa nine nekwu ife neloro elo nagwalita madu
ibe-fa :
Welu egbugbele-onu nlafu, na obi nabo,
nekwu okwu.
3 Jehofa gebepu egbugbele-onu nine nalafu
nlafu,
Ile nke nekwu nuku ife-ga :
4 Ndi kwugolu, *si*, Ile-ayi ka ayi geji meli;
Egbugbele-onu-ayi bu-ga nke ayinwa : onye
bu dinwenu-ayi ?
5 Maka nkwali umu-ogbenya, maka údè ndi
nkpa,
Kita ka Mgebini, ka Jehofa kwulu;
Agamedebe ya na nzoputa *bú* onye fa neneni.
6 Okwu Jehofa bu-ga ezigbo okwu;
Dika ona-oca anwagolu n'oku n'ani,
Anucalu ugbolo isa.
7 Jehofa, Nginwa gedebe fa,
Igecebe fa *ka fa pua* n'aka ndudugandu nka
ebe-ebe.
8 Ndi ajo madu nagarube n'ebe nine,
Mgbe anebuni ife jogbulu onweya enu n'etiti
umu nke madu.

13 *Odili Onye-isi Abu. Abu-oma Defid.*

1 Jehofa, oge one ka Igecezom okpu ?
Oge one ka Igezonarilim iru-I ?
2 Oge one ka mganara alo na nkpulu-obim,
Neru uru n'obim ogonogo ubosi nine ?
Oge one ka aganebuni onye-ilom ka okam ?
3 Jehofa Cuku nkem, nedom anya zam :
Nye anyam ìfè, maka mu alaru *ula* onwu;

4 Maka onye-ilom asi, Emeligom ya;
*Maka* ndi namanyem egolibe mgbe eropulum
5 Ma ecekwubegom afọ-ọma-I;
Obim gegoli na nzọputa-I:
6 Munwa gabunye Jehofa abù,
Makana Ọmegolum agadaga ọgọ.

14 *Ọdili Onye-isi Abu. Nke Defid.*

1 Onye nsọkwu ekwugo n'obi-ya, *si*: Cuku ọbuna adirọ.
Fa ebibisigo, fa emego omume alu-ga;
Ọnwerọ ofu efu neme ezi ife.
2 Jehofa si n'enu-igwe nekwasi umu madu anya,
Ka Ọwefu ma ọnwelu onye ọbuna malu ife,
Onye nacọ Cuku.
3 Fa nine ejefiesigo; fa nca gbalulu agbalu n'ofu;
Ọnwerọ onye ọbuna neme ezi ife, mba, ọnwerọ ofu efu nca.
4 Ndi nine nalu ajọ ọlu amarọ ife ka?
Ndi nelicapu ndi nkem *ka fa si* eli nni,
Ndi nadakpọku Jehofa azi.
5 N'ebe afu ka agadaga egwu tulu fa,
Makana Cuku nọ n'etiti ndudugandu onye ezi omume.
6 Unu neme ka alo onye ebudalu ebuda bulu ife ifele,
Ma Jehofa bu ebe-ngbaba-ya.
7 Ifugo ife nzọputa nke Israel gesi na Zaiọn puta!
Mgbe Jehofa ji cicigha ndi-Ya adọlu n'agha,

Mgbe afu ka Jekob gegoli, Israel gaṅuli *azi* aṅuli.

15 *Abu-oma Defid.*

1 Jehofa, onye ganwu ula n'ikwu-I?
Onye gebi n'ugwu-I di nso?
2 Onye neje ekelesu, neme ezi omume,
Nekwu azi ezi-okwu n'obi-ya.
3 *Onye* nadeji ile-ya ekpe ìkpè,
Nke oneme madu-ibe-ya ajo ife,
Nke oneso akpali agbata-obi-ya.
4 N'anya-ya onye ajulu aju bu onye-nneni;
Ma onasopulu ndi natulu Jehofa egwu.
*Onye* naṅu iyi ife gemelu *ya* aru, nadagha agha.
5 *Onye* nadezinye ego-ya ka owenalu uma,
Nke oneli ngo emedide onye nemero ajo ife.
Ameropu onye neme ife ndia ebe-ebe.

16 *Miktam Defid.*

1 Cebem, Cuku: makana obu na Ngi ka mgbabalu.
2 Agwagom Jehofa, Nginwa bu Dinwenum:
Onwero ezi ife mnwelu kalili I.
3 Ma ndi nso ndi no n'uwa,
Ndi afu bu ndi kacasi nma ndi ife-fa socasilim nca.
4 Ageme ka ife-ga nke negbu fa bawanye uba bú ndi neji *Jehofa* aghalu *ife* ozo:
Ajà ife-olila-fa-ga nke obala ka mmanerupu,
Nke mnebu afa-fa n'egbugbele-onum.
5 Jehofa bu òkè nke ùkwùm na nke ikom:
Ngi nedebe ife lulum.
6 Ebe esinyelum di-ga n'ebe solu uso;

Eye, enwelum omalica ùkwù.
7 Agamagozi Jehofa, Onye ranyegolum alo:
Eye, akulum-ga nadom nti n'ucici-ga.
8 Edebegom Jehofa n'irum mgbe nine:
Makana Ono n'aka-nnim, ameropum.
9 Nya kpatalu obim ji añuli añuli, otutom azi negoli ngoli:
Arum azi gebi nime ncekwube.
10 Makana Imarapu nkpulu-obim nye Ṣeol;
Nke Inekwe ka onye afo-oma nke I kwudo nbibi.
11 Igegosim okpu-uzo ndu:
N'iru I ka añuli julu eju;
N'aka-nni-I ka ife uso di-ga ebe-ebe.

17

*Ekpelu Defid.*

1 Jehofa, nulu ezi omume, ña nti abùm;
Ge nti n'ekpelum, nke nesiro n'egbugbele-onu aghugho puta.
2 Ka ikpem si n'iru I puta;
Ka anya-I kilie ife kwu oto.
3 Inwago obim; Inetagom n'ucici;
Inucagom, Ifurozi ife obuna;
Ezubelum na onum amekwufie.
4 Ma olu madu-ga, sitena okwu egbugbele-onu-I;
Munwa edebego onwem pua n'uzo onye npum-ga.
5 Ije-ukwum akwusigo ike n'okpu-uzo-I-ga,
Ukwum agbucapuro.
6 Cuku, akpokugom I, makana Igazam:
To nti-I n'ebe mno, nulu *azi* okwu-onum.
7 Me ka-afo-oma-I di iti-nkpu, Ngi Onye ji aka-nni-I azoputa ndi gbabalu *nime I*

N'aka ndi nebini *imedide fa*,
8 Debem ka *madu gesi debe* nwantanta anya-*ya*,
Zobem n'okpulu ndo nku-I-ga,
9 N'aka ndi ajọ madu ndi nemebim,
Bú ndi-ilo nkpulu-obim, ndi nọrubelum.
10 Fa ji abuba kpudo onwefa:
Nekwu okwu ngala n'ọnu-fa.
11 Fa nagarube ayi n'ije-ukwu-ayi ka-ọdi-nwọ:
Fa tọlu anya-fa ikwatu *ayi* n'ani.
12 Ọdi ka agaba nacọsi ike idoli anu,
Dika nwa-okolọbia agaba nke nọ n'ebe di-ga nzuzo.
13 Jehofa, binie,
Ce ya n'iru, kwatue ya n'ani:
Welu nma-agha-I me ka nkpulu-obim gbapu n'aka ajọ madu;
14 N'aka madu, sitena aka-I, Jehofa,
N'aka ndi ọge a: ndi òkè-fa bu na ndu *nka*,
Ndi Inyejulu àkù-I afọ azi:
Afọ julu fa n'umu,
Fa rapulu umu-aka-fa ife-fa fọdulunu.
15 Ma munwa, agamekili iru-I n'ezi omume:
Udi-I gejum afọ, mgbe mtetalu.

18 *Ọdili Onye-isi Abu. Nke Defid odibo Jehofa, onye gwalu Jehofa okwu abù a n'ubọsi Jehofa naputalu ya n'aka ndi-ilo-ya nine, na aka Sọl: ọwesi,*

1 Anamafu I n'anya, Jehofa, ikem.
2 Jehofa bu nuku nkpumam, na igam, na Onye nzọputam;
Cuku nkem, nkpumam sili ike, agamagbaba nime Ya;
Ọtam, na mpi nke nzọputam, unọ-enum.
3 Agamakpọku Jehofa, onye kwesili ka eto Ya:

Ewesi nọfu zọputam n'aka ndi-ilom nine.
4 Udọ ọnwu gerube-ga-lum,
Ọtutu ndi julu Cuku yilim egwu.
5 Udọ Ṣeol gerube-ga-lum:
Ọnyà-ga nke ọnwu celum iru.
6 Na nkpam akpọkulum Jehofa,.
Akwaku-azi-lim Cuku nkem:
Osi n'unọ-Ya wenu onum,
Akwám n'iru-Ya azi lulu na nti-Ya.
7 Mgbe afu eropulu ani ọmarube azi,
Ewepulu ntọ-ani ugwu-ga
Anakwaghali fa azi, makana Okolu ọnuma.
8 Anwulu si n' imi-Ya kwugo,
Ọku nke si n'ọnu-Ya puta lelu:
Eji ya funwu ọku n'iceku.
9 Orube-azi-li enu-igwe-ga, zidata;
Oke ọcici dili n'okpulu ukwu-Ya.
10 Cerub nebu azi Ya, Ọwefelu:
Eye, Ọfelu ọsisọ n'enu nkù ikuku-ga.
11 Ọmelu ọcici ka ọbulu ebe-nzuzo-Ya, ikwu-Ya dirubelu Ya;
Oke ngbaci nke mili-ga, nuku igwe-oji-ga nke enu-igwe.
12 N'onwunwu n'iru Ya nuku igwe-oji-Ya gafegalu,
Aku-mili-igwe-ga na iceku-ọku.
13 Jehofa nama akpala n'enu-igwe azi,
Onye Kasi enu weme ka anu onu-Ya;
Aku-mili-igwe-ga na iceku-ọku.
14 Ọgbalu ufele-Ya-ga, wecusa fa;
Eye, imelime àmùmà, wemelie fa.
15 Mgbe afu ọmu-ani orimili puta-ga-lu,
Ntọ-ani-ga nke ani nine azi ka agbabalu ọtọ,
Na nba-I, Jehofa,

Na nuku ikuku nke ume nke imi-I.
16 Ositalu n'enu zita, Ọkpọlum;
Ọdọputalum n'imelime mili.
17 Ọnaputalum n'aka onye-ilom sili ike,
Ya na n'aka ndi kpọlum asì, makana fa kalilim ike.
18 Fa celum iru n'ubọsi nuku afufum:
Ma Jehofa bu ndabebem.
19 Oduputalum dubam n'ebe folu iru azi;
Ọzọputalum, makana ifem sọlu Ya.
20 Jehofa enyecighagom ka ezi omumem si di;
Ọmekwulugom ka akam si di ọca.
21 Makana edebegom uzọ Jehofa-ga,
Agbanarirọm Cuku nkem n'ife ọjọ.
22 Makana ikpe-Ya nine di-ga-li n'irum,
Aturukarọm ukpulu-Ya-ga n'usọ azi n'ebe mnọ.
23 Ezu-azi-lim oke n'ebe Ọnọ,
Edebegom onwem ka mghalu ime ajọ omumem.
24 Nyabuna Jehofa emekwulugom ka ezi omumem si di,
Ka akam si di ọca n'anya-Ya.
25 N'ebe onye afọ-ọma nọ Igegosi na Ibu Onye afọ-ọma;
N'ebe onye zulu oke nọ Igegosi na Izulu oke;
26 N'ebe onye di ọca nọ Igegosi na Idi ọca;
N'ebe onye neso uzọ ngiligọ nọ Igegosi na Ibu Onye neso azi uzọ ngiligọ.
27 Makana Igazọputa ndi anebuda;
Ma ndi nebuni iru Igebuda.
28 Makana Ngi gamunye ukpem:
Jehofa Cuku nkem gamunye ìfè n'ọcici nkem.

29 Makana sitena Ngi ka mji waku usu ndi
agha;
Site azi na Cuku nkem ka mji mafe aja-
odudo.
30 Ma Cuku, uzọ-Ya zulu oke:
Anwalu okwu Jehofa;
Ọbulu ndi nine gbabalu nime Ya ọta.
31 Makana onye bu Cuku, belu sọ Jehofa?
Onye bu azi nkpuma, belu sọ Cuku-ayi?
32 Cuku afu nke neyibem ike,
Me azi ka uzọm zue oke.
33 Ọmelu ka ukwum di-ga ka *ukwu* nwunye
ene:
Me ka mkwulu azi n'ebe nkem di-ga enu.
34 Ọnakuzi akam ibu agha;
Ñyabuna ọgwe-akam pulu ikwe uta ọna.
35 Inyego-azim ọta nke nzọputa-I:
Aka-nni-I azi akwadogom,
Ume-ani-I azi ebugom.
36 Ikwago uzọ maka ije-ukwum n'okpulum,
Ukwum azi agbucapurọ.
37 Agamacu ndi-ilom ọsọ, kwudo fa:
Mmecigha azi azu genyena mgbe egbusisili
fa nca.
38 Agametitu fa ka fa ghalu inwe ike ibini ọzọ:
Fa gada n'okpulu ukwum.
39 Makana Iji ike yibem maka agha:
Imego ka ndi binili imedidem rube isi
n'okpulum.
40 Imego azi ka ndi-ilom gbakutam azu-fa,
Ka mwebepu ndi k̄pọlum asì.
41 Fa kpọlu nkpu, ma ọnwerọ onye ọbuna zọ-
putalu fa:
Ọbunadu na Jehofa, ma Ọzarọ fa.

42 Mgbe afü egwelum fa dika etum n'iru ikuku:
Ekpofulum fa dika ùlù n'ilo-ga.
43 Imego ka mgbanari ọgù ndi afu;
Imegom isi mba-ga:
Ndi mnamarọ gefem nru.
44 Fa nura makam fa ganu okwum:
Umu ani madu gerunatalum isi onwefa.
45 Umu ani madu ganwapu anwapu,
Fa gesi n'ebe fa gwulu iga welu aru-ima-nni webia.
46 Jehofa di ndu; ngọzi dili nkpumam azi;
Ka ebunie Cuku nke nzọputam enu:
47 Ọbunadu Cuku Nke nabọlum ọbọ,
Neme azi ka ndi ọzọ-ga nerube isi n'okpulum.
48 Ọmelu ka mgbanari ndi-ilom:
Eye, Ngi bunilim enu ka mka ndi binili imedidem:
Inanaputam n'aka nwoke neme ife-ike.
49 Maka ifi nka, Jehofa, agamekene I n'etiti mba-ga,
Agamabuku azi afa-I abu-ọma.
50 Ọnenye eze-Ya nuku nzọputa-ga;
Ọnegosi azi afọ-ọma nye onye Ọtelu ude,
Nye Defid na nkpulu-Ya, ebe-ebe.

19 *Ọdili Onye-isi Abu. Abu-ọma Defid.*

1 Enu-igwe nakọ-ga otuto Cuku;
Mbala-igwe negosi ọlu aka-Ya.
2 Ubọsi na ubọsi nekwuputa okwu-ọnu-fa,
Ucici na ucici nakuzi ife ọmuma.
3 Ọnwerọ okwu-ọnu ọbuna maọbu okwu ọbuna;
Apurọ inu onu-fa.
4 Udọ-isi-ani-fa ejezugo n'uwa nine,

Okwu-fa azi genyena ebe ani nine jedebelu.
Nime fa ka Ọdebegolu ikwu maka anya-anwu,
5 Nke di ka onye nulu nwunye ọfu si esi n'ime-unọ-ya aputa,
Negoli azi dika nwoke sili ike n'igbaso uzọ-ya.
6 Osi n'ofu njedebe enu-igwe weniri,
Wegarube genyena njedebe-ya nke ọzọ-ga :
Ọnwerọ ife ọbuna zonarili okpomọku-ya.

7 Iwu Jehofa zulu oke, newecigha nkpulu-obi :
Ife-ama Jehofa kwesili ncekwube, neme ka onye nenwerọ uce malu ife.
8 Ife Jehofa tọlu atọ kwu-ga ọtọ, neme ka obi naṅuli aṅuli :
Ife Jehofa tili n'iwu di ọca, nenye anya ìfè.
9 Egwù Jehofa nenwu unwu, nakwudide ọkpu :
Ikpe Jehofa bu-ga ezi *ikpe*, bulusia ezi omume nca.
10 Ife ndia kwesili icọsi ike kama ọna-edo, eye, kama ọtutu ọna-edo malu nma :
Fa sọkalili manu-anwu na akpaka-anwu.
11 Tinyekwue ọbu nime fa ka anadọ odibo-I nti :
Agadaga ine-ọlu nadi n'idebe fa.
12 Onye pulu ighọta nmefie-*ya*-ga ?
Me ka mpua na *njọ* nzuzom-ga.
13 Napu azi odibo-I na *njọ* ngala-ga ;
Ka fa ghalu icim : mgbe afu agamezu oke,
Agamapu azi na nuku njefie.
14 Ka okwu ọnum-ga na ilolo obim bulu ife gasọ usọ n'iru I,
15 Jehofa, nkpumam, na Onye-ngbaputam

20

*Odili Onye-isi Abu. Abu-oma Defid.*

1 Ka Jehofa za i n'ubosi nkpa;
Ka afa Cuku nke Jekob debe i n'ebe di
enu;
2 Zitalu i inye-aka sitena ebe nso,
Si azi na Zaion kwado i;
3 Ka Oceta àjà-*nni*-i nine,
Nalu àjà-nsule-i; [Sela.
4 Ka Onye i ife obi-i naco,
Mezue azi alo-i nine.
5 Ayi gabu abù ngoli na nzoputa-I,
N'afa Cuku-ayi ayi gakwuni okoloto-ayi
azi:
Ka Jehofa mezue ayiyo-i nine.
6 Kita ka mmalu na Jehofa nazoputa onye
Otelu ude;
Ogeji ike nke nzoputa nke aka-nni-Ya
Weza ya sitena enu-igwe-Ya di nso.
7 Ufodu *cekwubelu* ugbo-ani, ufodu azi anyi-
nya:
Ma ayinwa ganefota Afa Jehofa Cuku-ayi.
8 Emego ka fanwa rube isi fa adago n'ani
azi:
Ma ayinwa ebinigo, ayi kwulu azi oto.
9 Jehofa, zoputa:
Ka Eze za ayi mgbe ayi kpolu nkpu.

21

*Odili Onye-isi Abu. Abu-oma Defid.*

1 Eze gañuli n'ike-I, Jehofa;
Na nzoputa-I lokene ka ogesi golika ngoli
azi!
2 Inyego ya ife obi-ya naco,
Izodoro ife egbugbele-onu-ya yo-azi-li. [Sela.

3 Makana Ibialu gezuta ya na ngozi nke ezi
ife-ga:
Ikpubelu ya okpu ezi ona-edo n'isi-ya.
4 Oyolu ndu n'aka-I, Inye ya;
*Obunadu* ogonogo oge ebe-ebe ebe-ebe.
5 Otuto-ya nime nzoputa-I di nuku,
Nsopulu na ebube ka Itukwasili ya.
6 Makana Ineme ya ka obulu ngozi-ga okpu:
Ineme ka obi so ya uso n'añuli n'iru I.
7 Makana Eze necekwube Jehofa,
Ameropu ya site azi n'afo-oma Onye Kasi
Enu.
8 Aka-I gacoputa ndi-ilo-I nine:
Aka-nni-I gacoputa ndi kpolu I asi.
9 Igeme fa ka fa di ka obo oku mgbe Igosili
iru-I.
Jehofa genocasi fa n'iwe-Ya,
Oku geleli azi fa.
10 Igegbusisi nkpulu-fa n'uwa,
Nkpulu-fa azi n'etiti umu madu.
11 Makana fa zubelu ajo ife medide I:
Fa zulu izuzu, nke fa napuro imenu.
12 Makana Igeme ka fa gbaku azu-fa,
Igekwezi uta-I imedide fa n'iru.
13 Ka ebunie I, Jehofa, n'ike-I:
Ayi gesi nofu nabu abù nabuku odogu Ibu
abu-oma.

22 *Odili Onye-isi Abu; emelu ka odabanye n'Aijelet haṣ-Ṣaha. Abu-oma Defid.*

1 Cuku nkem, Cuku nkem, gini kpatalu Iji
rapum?
*Gini kpatalu Iji* note aka n'izoputam, *ya na*
okwu-ga nke nuku isu-udem?

2 Cuku nkem, anamakpo nkpu n'etitie, ma
Izarom ;
Nakpo azi n'ucici, adamedelu du.
3 Ma Nginwa di nso,
Ngi onye nanokwasi n'otuto-ga nke Israel.
4 Nna-ayi-fà cekwubelu I :
Fa cekwubelu, Iweme ka fa gbapu.
5 Fa kwakulu I, wegbapu :
Fa cekwubelu I, ifele emero fa azi.
6 Ma munwa bu idide, aburom madu ;
*Abum* ife nkpali madu, eneni-azi-lim sitena
aka ndi afu.
7 Ndi nine fulum nemem akaje :
Fa namam ósò, fa ferube isi, *nasi*,
8 Ralu *Onwei* nye n'aka Jehofa ; ka Ome ka
ogbapu :
Ka Ozoputa ya, ebe ife-ya solu Ya.
9 Ma obu Nginwa weputalum n'afo :
Imelu ka mcekwube *ka mno* n'ala nnem.
10 Atudidelum na Ngi sitena akpa-nwa :
Nginwa bu Cuku nkem sitena afo nnem.
11 Anotena aka n'ebe mno ; makana afufu di nso ;
Makana onwero onye obuna inyelum aka.
12 Imelime oke efi norubelum :
*Oke efi* Beṣan nke si-ga-lu ike norubelum okili-
kili.
13 Fa sa onu-fa *inom*,
*Dika* agaba nadoli anu nagbo azi uja.
14 Anerufum ka mili,
Okpukpum pusili na nkwo-nkwo :
Obim di ka manu ;
Ogbazelu n'etiti afom.
15 Umem kposili nku dika ibelibe-eju ;
Ilem nyakudolu n'agbam ;

Iwetago-azim nime etum nke ọnwu.
16 Makana nkita kwurube-ga-lum:
Nzukọ ṇdi neme ajọ ife nọrubelum;
Fa kpọdolu akam nabọ na ukwum nabọ.
17 Apulum igu ọkpukpum nine ọnu;
Fanwa nenedo-azim anya n'iru:
18 Fa neke afem-ga n'etiti fa,
Fa fe nza *onye genwe* otogbom.
19 Ma Ngi, Jehofa, anọtekwanam aka:
Ngi Onye nedum aka, me ngwa genyelum aka.
20 Naputa nkpulu-obim na nmà;
Sọ ofu nkpulu-obim n'aka nkita.
21 Zọputam n'ọnu agaba;
Eye, sitena mpi-ga nke atu Izagom.

22 Agamakọlu umu-nnam afa-I:
Agameto I n'etiti nzukọ.
23 Unu ndi natu egwu Jehofa, tobenu Ya;
Unu nine bú nkpulu Jekọb, nyenu Ya ototo;
Jọbalunu Ya ujọ azi, unu umu Israel nine.
24 Makana Ọneniro nke Ọnagunye nbuda nke onye anebuda n'ife alu;
Onezonari ya iru-Ya azi;
Ma mgbe ọkpọkulu Ya, Ọnu *onu-ya*.
25 Otutom si n'aka-I biana nime nuku nzukọ:
Agameme nkwam di-ga nsọ n'iru ndi natulu Ya egwu.
26 Ndi ebudalu ebuda geli afọ eju azi fa:
Ndi nacọ Jehofa geto Ya:
Ka obi-unu di ndu ọkpu.
27 Ebe nine uwa jedebelu geceta cighakute azi Jehofa:

Ezi-na-uno nine nke mba-ga gesekpulu
n'iru I.
28 Makana ani-eze bu nke Jehofa:
Obu Ya azi bu Onye naci mba-ga.
29 Ndi nine malu abuba n'uwa geli gesekpulu
azi:
Ndi nine zidako n'etum gesekpulu n'iru Ya,
Obunadu onye napuro ime ka nkpulu-obi-ya
dilili ndu.
30 Ofu nkpulu gefe Ya;
Agakolu ya ndudugandu *sonu* maka Dinwe-
nu-ayi.
31 Fa gabia gako azi ezi omume-Ya
Gwa ofu ndi agamu n'iru, na Omego ya.

## 23

*Abu-oma Dvfid.*

1 Jehofa bu Onye nazum *dika atulu;* ife
obuna amakpam nkpa.
2 Onemem ka mdina ani n'afifia ndu:
Onedugam nwayo n'ikpele mili-iyi nke izulu-
ike.
3 Onewecigha nkpulu-obim:
Onedum n'okpu-uzo-ga nke ezi omume maka
ifi afa-Ya.
4 Eye, obu ezie na anamagafe ngbulugudu onyi-
nyo onwu,
Mmatulu ajo ife obuna egwu; makana
Inonyelum:
Ndele-I na okposi-I, fanwa natasim obi.
5 Inedozi ife olili n'irum n'anya ndi namanyem:
Itegom ude n'isi; ikom julu n'onu.
6 Ezie ezi ife na afo-oma ganesom n'ubosi
ndum nine:
Agamebi azi n'uno Jehofa mgbe nine.

# 24

*Abu-oma Defid.*

1 Jehofa nwe uwa, na ife julu ya;
Ani nine, na ndi bi nime fa.
2 Makana Otogo ya n'enu orimili nnu-ga,
Omelu ka okwusie ike n'enu orimili-ga.
3 Onye garogo n'ugwu Jehofa?
Onye gakwu azi nime ebe nke Ya di nso?
4 Onye nwelu aka di-ga unwu, na obi oca;
Onye nebuninuro nkpulu-obi-ya nye ife neloro elo,
Nke onanu iyi aghugho.
5 Oganata ngozi n'aka Jehofa,
Na ezi omume n'aka Cuku nke nzoputa-ya.
6 Nka bu ndudugandu nke ndi naco Ya,
Ndi naco iru-I, Ngi *Cuku nke* Jekob. [Sela.

7 Bunienu isi-unu, unu onu-uzo-ilo;
Ka ebunie unu, unu onu-uzo ebe-ebe:
Na Eze otuto gabata nime.
8 Onye bu Eze otuto nka?
Jehofa Nke di ike bu azi odogu,
Jehofa bú odogu n'agha.
9 Bunienu isi-unu, unu onu-uzo-ilo;
Eye, bunienu fa, unu onu-uzo ebe-ebe:
Na Eze otuto gabata nime.
10 Onye bu Eze otuto nka?
Jehofa nke usu *ndi agha*,
Yanwa bu Eze otuto afu.

# 25

*Nke Defid.*

1 Jehofa, Ngi ka mnebuni nkpulu-obim enye.
2 Cuku nkem, Ngi ka mcekwubegolu,

Ekwena ka ifele mem ;
Ekwena ka ndi-ilom nyalum isi.
3 Eye, ifele ameme onye obuna nege I :
Ifele geme ndi nalafu nlafu nejiro ife obuna
aka.
4 Mem ka mmalu uzo-I-ga, Jehofa ;
Kuzielum okpu-uzo-I-ga.
5 Mem ka mnaga n'ezi-okwu-I, ka Ikuzi-azi-
lim ;
Makana Ibu Cuku nke nzoputam ;
Obu I ka mnege ogonogo ubosi nine.
6 Jehofa, ceta ebele-I-ga na afo-oma-I-ga ;
Makana fa nadili sitena gbo ebe-ebe.
7 Ecetana njo-ga nke mmelu na nwata, nke
Ineceta njefiem-ga :
Ka afo-oma-I si di Nginwa cetam,
Maka ifi idi-nma-I, Jehofa.
8 Jehofa di nma kwulu azi oto :
Nyabuna Ogakpazili ndi ojo n'uzo.
9 Ogedu ndi ebudalu ebuda n'ikpe :
Ndi ebudalu ebuda ka Ogakuzi-azi-li uzo-Ya.
10 Okpu-uzo nine nke Jehofa bu afo-oma na ezi-
okwu
N'ebe ndi nedebe àgbà-Ya na ife-ama-Ya-ga
no.
11 Maka ifi afa-I, Jehofa,
Gbaghalu ajo omumem, makana obuka.
12 Kedu onye afu natulu Jehofa egwu ? Ya ka
Ogakpazili n'uzo Ogaroputa.
13 Nkpulu-obi-ya ganwu ula n'ebe di nma ;
Nkpulu-ya azi genwe ani.
14 Alo nzuzo nke Jehofa nadili ndi natulu Ya
egwu ;
Ogeme azi ka fa malu àgbà-Ya.

15 Anyam nabo̱ bolu na Jehofa mgbe nine ;
Makana Yanwa gado̱puta ukwum n'o̱nyà.
16 Dom iru-I, me-azi-lim ebele ;
Makana so̱ munwa ofu kwu anebuda-azim.
17 Nkpa-ga nke obim esowanyego :
Mem ka mputa na nkpagbum.
18 Nekwasi anya na nbudam na àkànyàm ;
Bupu azi njo̱m nine.
19 Nekwasi ndi-ilom anya, makana fa erika ;
Fa akpo̱kam ajo̱ asì azi.
20 Debe nkpulu-obim, zo̱puta-azim :
Ekwena ka ifele mem, makana agbabalum nime I.
21 Ka obi zulu oke na ikwu-o̱to̱ cebem,
Makana anamege I.
22 Cuku, gbaputa Israel
Na nkpa-ya nine.

## 26

*Nke Dẹfid.*

1 Jehofa, kpem ikpe, makana munwa agago n'obim zulu oke :
Ecekwubego-azim Jehofa ghalu imarube aru.
2 Jehofa, nwam, nyoca-azim ;
Nuca akulum-ga na obim.
3 Makana afo̱-o̱ma-I di n'anyam ;
Ejego-azim n'ezi-okwu-I.
4 Mu na ndi neloro̱ elo ano̱ko̱ro̱ ;
Nke mu na ndi o̱diko̱diro̱ya gabako̱.
5 Akpo̱lum nzuko̱ ndi neme ajo̱ ife asì,
Mu na ndi ajo̱ madu amano̱ko̱.
6 Agamakwo̱ akam nime eme ife o̱jo̱ o̱buna ;
No̱fu ka mgagarube ebe-icu-aja-I, Jehofa :
7 Ka mweme ka anu onu ikene ekene,

Kọ azi ọlu ebube I nine.
8 Jehofa, afulum ebe obibi nke unọ-I n'anya,
Na ebe obibi ototo-I.
9 Ewepuna nkpulu-obim na nke ndi ọjọ,
Na ndum azi na nke ndi agu ọbala nagu :
10 Ndi ajọ izuzu di n'aka-fa,
Aka-nni-fa azi julu n'ili-ngo.
11 Ma munwa, agamnaga n'obim zulu oke :
Gbaputam, me-azi-lim ebele.
12 Ukwum kwukwasi n'ani telalu etela :
Agamagọzi Jehofa nime nzukọ-ga.

# 27

*Nke Defid.*

1 Jehofa bu ìfèm na nzọputam ; onye ka mgatulu egwu ?
Jehofa bu iga nke ndum ; onye ka mgajọlu ujọ ?
2 Mgbe ndi neme ajọ ife, *bú* ndi namanyem na ndi-ilom, kpudebelum ilisi arum,
Fanwa sọlu ngọngọ da n'ani.
3 Ọbu ezie na usu ndi agha genye ikwu imedidem,
Obim amatu egwu :
Ọbu ezie na agha gebini imedidem,
Ọbunadu mgbe afu munwa gecekwube.
4 Ofu ife ka myọgolu n'aka Jehofa, nke afu ka mgacọ ;
Ka mwebili n'unọ Jehofa ubọsi nine nke ndum,
Ikili nmá Jehofa, na iju ase n'unọ-*nsọ*-Ya.
5 Makana n'ubọsi ajọ ife Ọgewelu nzuzo debem n'ikwu-Ya :
N'ebe nzuzo ikwu-Ya ka Ogezobem ;
Ogebunim dọbam n'enu nkpuma.

6 Kita ka agebuni isim enu kalia ndi-ilom ndi
norubelum okilikili;
Agamacu aja-ga nke ikpo-nkpu *añuli* n'ikwu-
Ya;
Agamabu abù, eye, agamabuku Jehofa abu-
oma-ga.

7 Jehofa, nulu onum mgbe mji onum kpoku *I*:
Me-azi-lim ebele, za-azim.
8 *Mgbe Ikwulu*, Cobanu irum; obim gwalu I,
Iru-I ka mgaco, Jehofa.
9 Ezonarikwanam iru-I;
Acucighakwana odibo-I n'iwe:
Ibulugo inye-akam;
Etufunam, nke inarapum, Cuku nke nzoputam.
10 Makana nnam na nnem arapugom,
Ma Jehofa gakpolum.
11 Jehofa, kpazielum okpu-uzo-I;
Dube-azim n'uzo folu iru,
Maka ifi ndi necem anwu.
12 Aranyekwanam n'ife ndi namanyem naco:
Makana ndi-ama asi ebinigo imcdidem, na
etu ndi nekupu ume ife ilu-aru.
13 *Ufu ekpugomli*, belu so na ekwelugomli ifu ezi
ife nke Jehofa
N'ani ndi di ndu.
14 Nege Jehofa:
Sie ike, ka obi-i nwe azi ike;
Eye, nege Jehofa.

*Nke Defid.*

28 1 Jehofa, Ngi ka mganakpoku;
Nkpumam, ecikwana nti n'ebe mno:
Makana, obuluna igbacim nkiti,

Adim ka ndi zidako n'ononu.
2 Nulu onu ayiyom-ga, mgbe mkpokulu I,
Mgbe mcinitalu akam zo n'imèlìmè ebe-nso I.
3 Adopukwanam nyelu ndi ajo madu,
Na ndi nalu ajo olu;
Ndi nagwa madu-ibe-fa okwu ndokwa,
Ma ajo ife di n'obi-fa.
4 Nye fa dika olu-fa si di, na ka ajo ife nke omume-fa si di:
Nye fa dika olu aka-fa si di;
Nyecigha fa ife tolu fa.
5 Makana fa agbanyero olu-ga nke Jehofa,
Na olu aka-Ya-ga:
Ogakwatu fa ma Omaluzi fa.

6 Ngozi nadili Jehofa,
Makana Onugo onu ayiyom-ga.
7 Jehofa bu ikem na otam;
Ewelugom obim cekwube Ya, enyelum aka:
Maka ya ka obim ji nanya isi agadaga;
Agameji abum wekene Ya.
8 Jehofa bu ike-fa,
Obu azi iga nke nzoputa nye onye Otelu ude.
9 Zoputa ndi nke I, gozie azi ùkwù-I:
Zuba azi fa, neku fa n'aka-I ebe-ebe.

## 29

*Abu-oma Defid.*

1 Nyenu Jehofa, unu umu Cuku,
Nyenu Jehofa ototo na ike.
2 Nyenu Jehofa ototo kwesili afa-Ya;
Sekpuelunu Jehofa n'ekike di nso.

3 Onu Jehofa di n'enu mili-ga:

Cuku ututo nama akpala,
Obunadu Jehofa n'enu imelime mili.
4 Onu Jehofa di ike;
Onu Jehofa di ebube.
5 Onu Jehofa nagbowa *osisi* sida-ga;
Eye, Jehofa nagbowali *osisi* sida-ga nke Lebanon.
6 Ome-azi-li fa ka fa nawuni enu dika nwa efi;
Lebanon na Sirion dika nwa atu.
7 Onu Jehofa nagbowara ilele oku-ga.
8 Onu Jehofa namarube ofia kwu nkiti;
Jehofa namarube ofia kwu nkiti nke Kedes.
9 Onu Jehofa melu ka nwunye ene-ga mua nwa
Gbaba azi ugboko oto:
N'uno *nso* Ya ife nine nasi, Ututo.

10 Jehofa nodulu ani *dika eze* n'Iji-ukwu;
Eye, Jehofa nano ani dika eze ebe-ebe.
11 Jehofa genye ndi-Ya ike;
Jehofa geji ndokwa wegozi ndi-Ya.

30 *Abu-oma; Abù n'iweputa Uno afu nye Jehofa; nke Defid.*

1 Agamebuni I, Jehofa;
Makana Idogonitagom,
Imero ka ndi-ilom ṅuam.
2 Jehofa Cuku nkem,
Akpokulum I, Izogo-azim.
3 Jehofa, Ikpoputago nkpulu-obim na Seol:
Imego ka mdilili ndu, ka mghalu izida nime onunu.
4 Bukubenu Jehofa abu-oma, unu ndi afo-oma nke Ya,
Kene-azi-nu afa nso Ya.

5 Makana iwe-Ya bu sọ nwa ọge;
Ife-*ayi* nasọ Ya n'ogonogo ndu-*ayi*:
Ike ikwa-ákwá gabia n'anyasi inwu ula
Ma abù ngoli *gabia* n'ututu.
6 Ma munwa, ekwulum ka mnọ n'aru ofufo,
Ameropunatam.
7 Ngi, Jehofa, site ka ifem si asọ I meluli ka
ugwum kwusie ike:
Izobeluli iru-I; akpajiji nwulum.
8 Akpọkulum I, Jehofa;
Ọbu azi Jehofa ka myọlu ayiyọm:
9 Kedu elele di n'ọbalam, mgbe mnezida nime
onunu?
Etum gekene I ka? ọgakọ ezi-okwu-I ka?
10 Nulu onum, Jehofa, me-azi-lim ebele:
Jehofa, bulu onye inyelum aka.
11 Irughaligolum urum ka ọbulu ite-egwu;
Itọpugo akwa-ujum, welu añuli jebem:
12 Ka otutom webukue I abu-ọma, ghalu azi
idelu du.
Jehofa Cuku nkem, agamekene I mgbe nine.

# 31

*Ọdili Onye-isi Abu: Abu-ọma Defid.*

1 Jehofa, na Ngi ka mgbabalu; ekwena ka
ifele menutam ebe-ebe:
Welu ezi omume-I me ka mgbapu.
2 Tọlum nti-I n'ani; zọputam ọsisọ:
Bulum nkpuma di ike, unọ egwurubelu iga
izọputam.
3 Makana Nginwa bu nkpumam na igam;
Maka ya maka ifi afa-I nedum nwayọ bulu
azi onye-ndum.
4 Dọputam n'ọnyà fa gbagolum na nzuzo;

Makana Nginwa bu igam.
5 N'aka-I ka mranyelu mom :
Igbaputagom, Jehofa, Ngi Cuku nke ezi-okwu.
6 Akpolum ndi nariba ife nkiti neloro elo ama asì :
Ma munwa cekwubelu Jehofa.
7 Agamegoli ṅulia azi n' afo-oma-I :
Makana Inekwasigo nbudam anya ;
Imago nkpulu-obim n'ife nakpa-ga ya :
8 Imecibidorom uzo nye n'aka onye-ilo ;
Imego ka ukwum kwulu n'ebe folu iru.
9 Jehofa, melum ebele, makana anom na nkpa :
Anyam akaba nka n'ife-nwuta, *eye*, nkpulu-obim na arum.
10 Makana uru emego ka ndum gwu, isu-ude emego azi ka arom gwu :
Ike agwum maka ifi ajo omumem, okpukpum akaba nka.
11 Maka ifi ndi nine namanyem anamnabu ife nkpali,
Eye, anamnabulu ndi agbata-obim *ife nkpali* agadaga, bulu azi egwù ndi-oyi obim :
Ndi fulum n'ilo nagbalum oso.
12 Ecezogom ka esi ecezo onye nwulu anwu :
Adim ka aya walu awa.
13 Makana anugom nkwuto imelime madu,
Ujo n'akuku nine :
Ebe fa narako alo imedidem,
Fa zubelu iwepu ndum.
14 Ma munwa cekwubelu I, Jehofa :
Ekwulum, si, Nginwa bu Cuku nkem.
15 Ogem di-ga n'aka-I :

Naputam n'aka ndi-ilom, n'aka ndi nacu-
azim.
16 Me ka iru-I mukwasi odibo-I:
Welu afọ-ọma-I zọputam.
17 Jehofa, ekwena ka ifele mem; makana
akpọkugom I:
Me ka ifele me ndi ajọ madu, ka fa delu du na
Seol.
18 Ka ndi egbugbele-ọnu así bulu ogbi;
Ndi nekwu oke okwu emedide onye ezi
omume,
Nime ngala na nneni.
19 Nekene ka ezi ife-I si buka, nke Izobegolu
ndi natulu I egwu,
Nke Ilugolu ndi gbabalu nime I, n'iru umu
nke madu!
20 N'ebe nzuzo nke iru-I ka Igezobe fa maka
ajọ izuzu-ga nke madu:
Igewelu nzuzo debe fa nime ikwu ka fa pua
n'ile akọmọnu.
21 Ngọzi dili Jehofa:
Makana Ọmelu ka mmalu afọ-ọma-Ya di iti-
nkpu n'obodo egwurubelu iga.
22 Ma munwa, ekwulum na nkujam, Ebepulum
n'anya-I:
Ka osina di Inulu onu ayiyọm-ga mgbe mji
kpọku I.
23 Funu Jehofa n'anya, unu ndi-afọ-ọma-Ya
nine:
Jehofa necebe ndi kwesili ncekwube,
Nakwu azi onye neme omume ngala ugwọ
n'uba.
24 Sìenu ike, ka obi-unu nwe azi ike,
Unu nine ndi natu anya Jehofa.

32

*Nke Defid. Maskil.*

1 Añuli nadili onye ebupulu njefie-ya,
onye ekpucitalu njo-ya.
2 Añuli nadili onye Jehofa nagunyerolu ya ajo
omume,
Na onye nke aghugho obuna nadiro na moya.
3 Mgbe mdelu du, okpukpum akasia nka
Maka ifi nuku isu-udem ogonogo ubosi nine.
4 Makana efifie na ucici aka-I di alo n'arum:
Arum nine kponwusili *dika* n'oge ugulu. [Sela.
5 Emelum I ka Imalu njom, ekpucitarom ajo
omumem:
Msi, Agamekwuputa njefiem-ga gwa Jehofa;
Nginwa bupu-azi-li ajo omume nke njom.
[Sela.
6 Maka ifi nka ka onye obuna bú onye afo-oma
kpebelu I n'oge apulu icota *I*:
Ezie mgbe nuku iji gbalu fa amelu ya aru.
7 Ngi bu ebe-nzuzom; Igecebem ofuma ka afufu
ghalu ilum aru;
Igeji abù-ga nke ngbapu wenorubem. [Sela.
8 Agameme i ka inwe uce kpazi-azi-li i uzo
igesi:
Agamaranye i alo anyam adikwasi i.
9 Unu adina ka anyinya, maobu dika anyinya-
ibu, ñke nadaghota ife:
Nke ife-ekike-fa gabu ife ikwa nga na udo
ijide fa,
*Omezi* fa amakpudebe i.
10 Imelime uru gadili ndi ajo madu:
Ma onye cekwubelu Jehofa, afo-oma ganorube
ya.

11 Ṅulibanu na Jehofa, golibe-azi-nu, unu ndi
ezi omume:
Bubanu abu ngoli, unu ndi nine kwu ọtọ n'obi.

33 1 Bubanu abu *ngoli* na Jehofa, unu ndi ezi
omume:
Otuto kwesili ndi kwu ọtọ.
2 Welunu ubọ-akwala kenebe Jehofa:
Welunu ubọ nke akwala ili bukubenu Ya abu-
ọma.
3 Bunyebenu Ya abù ọfu;
Nakpọ ọfuma ka ọnarasi ike.
4 Makaṅa okwu Jehofa kwu ọtọ;
Ọlu-Ya nine azi *analu ya* n'ikwesi-ncekwube.
5 Ọnafu ezi omume na ikpe n'anya:
Uwa juputalu n'afọ-ọma Jehofa.
6 Okwu Jehofa ka eji ke enu-igwe-ga;
Usu-fa nine sitena ume nke ọnu-Ya.
7 Ọcikọbalu mili nke orimili nnu dika ofu obo ife:
Ọkpadọlu ogbu mili-ga n'unọ-àkù-ga.
8 Ka uwa nine tualu Jehofa egwu:
Ka ndi nine bi n'ani nine tualu Ya egwu
agadaga.
9 Makana Yanwa kwulu okwu, eme ya;
Otili iwu, ọwekwusi ike.
10 Jehofa neweta alo mba-ga ka ọbulu ife
nkiti:
Ọneme ka ilolo-ga nke ndi *nine n'uwa* ghalu
idi ilè ọbuna.
11 Alo Jehofa nakwusi ike ebe-ebe,
Ilolo obi-Ya-ga genyena ndudugandu nine.
12 Aṅuli nadili mba afu ndi Cuku-fa bu Jehofa;
Ndi Ọrọtagolu ka fa bulu ùkwù aka Ya.
13 Jehofa si n'enu-igwe nedo anya;

Ọnene umu nke madu nine :
14 Ṅ'ebe Obi ka Ọnenekwasi
Ṅdi nine bi n'uwa;
15 Onye nakpu obi nke fa nine,
Nke nacigha azi uce n'ọlu fa nine.
16 Ọnwerọ eze ọbuna anazọputa sitena imelime usu ndi agha:
Adazọputa dike sitena nuku ike.
17 Anyinya bu ife nkiti n'izọputa *madu:*
Ọmeme ka madu ọbuna gbapu sitena nuku ike-ya.
18 Ne, anya Jehofa nadikwasi ndi natulu Ya egwu,
Ndi natu anya afọ-ọma-Ya;
19 Inaputa nkpulu-obi-fa n'ọnwu,
Na ime ka fa dilili ndu n'ugani.
20 Nkpulu-obi-ayi egego Jehofa:
Yanwa bu inye-aka-ayi na ọta-ayi.
21 Makana obi-ayi gaṅuli na Ya,
Makana ayi ecekwubego n'afa nsọ Ya.
22 Ka afọ-ọma-I dikwasi ayi, Jehofa,
Etu ayi tugolu anya I.

34 *Nke Defid; ka ọmelu ka ọnapu ala n'iru Abimelek, onye cupulu ya, ọweniri.*

1 Agamagọzi Jehofa mgbe nine:
Otuto-Ya gadilili n'ọnum mgbe nine.
2 Nkpulu-obim geji Jehofa nya isi:
Ndi anebuda ebuda ganu maka ya, ṅuliba aṅuli.
3 Solum me Jehofa nuku,
Ka ayi bunikọ afa-Ya ọnu.
4 Acọlum Jehofa, Ọwezam,
Naputa-azim n'egwum nine.
5 Fa nedolu anya n'ebe Ọnọ, enye fa ìfè :

Amemenyenata fa ifele n'iru.
6 Onye a ebudalu ebuda kpọlu nkpu, Jehofa
wenu,
Zọputa azi ya n'afufu-ya nine.
7 Mọ-ozi Jehofa nenyerube ndi natulu Ya
egwu ikwu,
Nadọputa azi fa.
8 Detu n'ile ka ifu azi na Jehofa di nmá:
Añuli nadili onye gbabalu nime Ya.
9 Tubalunu Jehofa egwu, unu ndi-nsọ-Ya:
Makana nkpa ọbuna adakpa ndi natulu Ya
egwu.
10 Nkpa nakpa umu-ikolọbia agaba, agu nagu
azi fa:
Ma ndi nacọ Jehofa nkpa ezi ife ọbuna amakpa
fa.
11 Bianu, unu umu-aka, nulunu onum:
Agamakuzili unu egwù Jehofa.
12 Kedu onye nacọ ndu,
Fu-azi-li *imelime* ubọsi n'anya, ka ọwefu ezi ife?
13 Cebe ile-i ka ọghalu ikwu ajọ okwu
Egbugbele-ọnu-i azi ka fa ghalu ikwu okwu
aghughọ.
14 Pua n'ajọ ife, mebe azi ezi ife;
Cọba ndokwa, gbasobe azi ya.
15 Anya Jehofa di-ga n'ebe ndi ezi omume nọ,
Nti-Ya *neghe*-ga *ọghe* n'ákwá-fa.
16 Iru Jehofa nemedide ndi neme ajọ ife,
Ibepu nceta-fa n'uwa.
17 *Ndi ezi omume* kpọlu nkpu, Jehofa nu azi,
Wenaputa fa n'afufu-fa nine.
18 Jehofa nọ nso ndi obi-fa tiwalu etiwa,
Nazọputa ndi ji mọ ume-ani.
19 Imelime ajọ ife nekwudo onye ezi omume:

Ma Jehofa nanaputa ya n'aka fa nine.
20 Ọnedebe ọkpukpu-ya nine:
Ọnwerọ ofu efu nime fa kpajili akpaji.
21 Ajọ ife gegbu ajọ madu:
Agama azi ndi nakpọ ndi ezi omume asì ikpe.
22 Jehofa nagbaputa nkpulu-obi ndi-odibo-Ya:
Ọnwerọ onye ọbuna nime ndi gbabalu nime
Ya agama ikpe.

## 35

*Nke Defid.*

1 Jehofa, nuso ndi nanusom ọgu:
Buso ndi nebusom agha.
2 Bulu ọta na nuku ọta,
Binie inyelum aka.
3 Weputa azi ube, nọcielu ndi nacum uzọ:
Gwa nkpulu-obim, Munwa bu nzọputa-i.
4 Me ka ifele me fa, ka enenia ndi nacọ
ndum:
Ka acucigha fa azu ka emenye azi fa ifele n'
irú bú ndi nezu imelum aru.
5 Me ka fa di ka igbogbo n'iru ikuku,
Mọ-ozi Jehofa anacusa azi *fa*.
6 Me ka uzọ-fa gba ọcici nagbuca azi agbuca,
Mọ-ozi Jehofa anacu azi fa.
7 Makana némé ife ọbuna fa zobelum ọnyà-fa
*nime* ónùnù,
Némé ife ọbuna fa gwulu *onunu* maka nkpulu-
obim.
8 Me ka nbibi dakwasi ya neyi uce;
Ka ọnyà ọgbalu na nzuzo nwude ya n'onweya:
Ka ọdaba nime ya na nbibi.
9 Nkpulu-obim azi gegoli na Jehofa:
Ogegoli na nzọputa-Ya.
10 Ọkpukpum nine gasi, Jehofa, onye di ka I,

Nke nanaputa onye ebudalu ebuda n'aka onye
ka ya ike,
Eye, onye ebudalu ebuda na ọgbenya n'aka
onye nakwali ya ?
11 Ndi-ama ilu-aru ebinibe ;
Fa najum ese ife-ga nke mnamarọ nca.
12 Fa welu ajọ ife kwuam ugwọ ezi ife,
Nke newuta nkpulu-obim.
13 Ma munwa, ka aru nanwu fa, ákwàm bulu
ákwà-uju :
Mwelu ibu-ọnu ife olili webuda nkpulu-obim ;
Ekpelum azi cighakutem nime obi nke onwem.
14 Emelum onwem dika *agasi na ọbu* ọyim *ma-ọbu* nwa-nnem :
Mrulu neru uru, dika onye neru nne-ya.
15 Ma olue ka mgwọlu fa ṅuliba, fa kpọkọba azi
onwefa ọnu :
Ndi neti ife kpọkọbalu onwefa ọnu itim ife,
neyi uce ;
Fa dọkalum, ma fa akwusirọ :
16 Dika ndi akaje nemetọ ife di nsọ n' olili-ga,
Fa welu ézé-fa natawusam ikekele-eze.
17 Dinwenum, ọge ọne ka Iganene *sọ* anya ?
Wecigha nkpulu-obim n'aka nbibi-fa,
Sọ ōfu nkpulu-obim n'aka agaba.
18 Agamekene I nime nuku nzukọ :
Agameto I n'etiti ndi balu uba.
19 Ekwena ka ndi-ilom ṅulia aṅuli n'isim n'uzọ
asi.:
Ekwena ka fa tabe anya bu ndi kpọlum asi
némé ife ọbuna.
20 Makana fa adekwu okwu ndokwa :
Ma fa nezuputa okwu aghughọ-ga imedide ndi
di nwayọ n'ani.

21 Eye, fa ghebesia ọnu-fa ọghe imedidem ;
Fa nasi : Ehe, ehe, anya-ayi afugo.
22 Jehofa, Nginwa afugo ; ecikwana nti :
Dinwenum, anọtekwanam aka.
23 Meghalia Onwei, teta azi maka ikpem,
*Na* maka okwu ikpem, Ngi Cuku nkem na Dinwenum.
24 Jehofa Cuku nkem, kpem ikpe, ka ezi omume-I si di ;
Ekwena ka fa ṅuliba n'isim.
25 Ekwena ka fa kwue n'obi-fa, Ehe, ọbu ka osi sọ ayi ka ọdi :
Ekwena ka fa kwue, Ayi enogo ya.
26 Me ka ifele me ndi naṅuli aṅuli n'ife-ilu-arum, ka emenye azi fa ifele n'iru :
Me ka ewelu ifele na nneni kokwasi ndi neme onwefa nuku emedidem.
27 Ka fa buba abu ngoli, ka fa ṅuliba azi, bu ndi ezi omumem nasọ usọ :
Eye, ka fa nekwu mgbe nine, Ka eme Jehofa nuku,
Nke ndokwa odibo-Ya nasọ usọ.
28 Ilem azi ganekwu maka ezi omume-I,
*Kwue azi* maka otuto-I ogonogo ubọsi nine.

36 *Ọdili Onye-isi Abu. Nke Defid odibo Jehofa.*

1 Njefie ajọ madu nekwu okwu n'obim,
Egwu Cuku ọbuna adirọ n'anya-ya.
2 Makana ọnalafu onweya n'anya onweya,
Na amacọputa ajọ omume-ya kpọ azi ya asì.
3 Okwu ọnu-ya bu-ga ajọ ọlu na aghughọ :
Ọrapugo ima ife na ime nma.

4 Onezuputa ajo olu n'enu àkwà-ya; ololba onweya n'uzo nke nadiro nma;
Odaju ajo ife.

5 Jehofa, afo-oma-I di n'enu-igwe-ga;
Ikwesi-ncekwube-I *nejelu* n'igwe-ga.
6 Ezi omume-I di ka ugwu Cuku-ga;
Ikpe-I bu-ga nuku ogbu *mili:*
Jehofa, Ngi nazoputa madu na anumanu.
7 Cuku, nekene ka afo-oma-I si bulu ife di oke onu!
Umu nke madu nagbaba azi n'okpulu ndo nku-I-ga.
8 Ageji abuba uno-I weme ka afo ju fa agadaga no;
Igeme azi ka fa la na mili-iyi nke ife-uso-I-ga
9 Makana n'ebe Ino ka odo ndu di:
Nìfè-I ka ayi nafu ìfè.
10 Ka afo-oma-I didide n'ebe ndi malu I no;
Ezi omume-I azi n'ebe ndi kwu oto n'obi no.
11 Ekwena ka ukwu ngala medidem,
Ekwena ka aka ndi ajo madu cufuem.
12 N'ebe afu ka ndi nalu ajo olu dalu n'ani:
Akwatugo fa n'ani, fa amenwezi ike ibini ozo.

## 37

*Nke Defid.*

1 Ecegbusina onwei maka ifi ndi neme ajo ife
Nke inekwosa ndi neme ajo omume ekwolo.
2 Makana akpafu egbutu fa ka afifia,
Fa ajanwua azi ka nkpa-akwukwo ndu.
3 Cekwube Jehofa, mèbe azi ofuma;
Igesi nofu bili n'ani, nenwe azi ife olili n'ikwe-si-ncekwube.

4 Me ka ife Jehofa naso i uso;
Ogenye azi i ife obi-i yolu.
5 Rili uzo-i nye n'aka Jehofa;
Cekwube azi Ya, Yanwa geme ya.
6 Ogeme azi ka ezi omume-i nwuputa ka ìfè,
Ikpe-I azi dika oke-efifie nabo.
7 Delu du n'iru Jehofa, welu azi ndidi nege Ya:
Ecegbusina onwei maka ifi onye onagalu ofuma n'uzo-ya,
Maka ifi onye neme ajo izuzu-ga nke *ozuputalu*.
8 Kwusi iwe iwe, rapu azi onuma:
Ecegbusina onwei, *onedusi* so n'ime ajo ife.
9 Makana agebepu ndi neme ajo ife:
Ma ndi nege Jehofa, fanwa gelita uwa n'ùkwù.
10 Makana nwantinti oge kwu, na ajo madu amanozi:
Eye, igacigha uce n'onodu-ya ofuma ofuma, ma omanozi.
11 Ma ndi ebudalu ebuda gelita ani n'ùkwù;
Imelime ndokwa nke di ya gaso fa uso.
12 Ajo madu nezu ajo ife emedide onye ezi omume,
Natawusa azi ya ikekele-eze-ya.
13 Jehofa gamu ya amu:
Makana Ofulu na ubosi-ya abiana.
14 Ndi ajo madu amiputago nmà-agha, fa akwadogo uta-fa;
Ikwatu onye ebudalu ebuda na ogbenya,
Igbu etu ndi kwu oto n'uzo:
15 Nmà-agha-fa gamapu nkpulu-obi onwefa,
Agakpaji azi uta-fa-ga.
16 Oka nma bu nwantinti ife onye ezi omume nwelu
Kama àkù kwulu àkù nke otutu ndi ajo madu.

17 Makana agakpaji ọgwe-aka-ga nke ndi ajọ
madu:
Ma Jehofa nakwado ndi ezi omume.
18 Jehofa malu ubọsi-ga nke ndi zulu oke:
Ùkwù-fa gadi ebe-ebe.
19 Fa ameme ifele n'ọge ajọ ife:
Afọ geju azi fa n'ubọsi nuku ugani.
20 Ma ndi ajọ madu gana n'iyi,
Ndi-ilo Jehofa azi gadi ka abuba nke umu
atulu:
Agekpocapu fa; agekpocapu fa dika anwulu.
21 Ajọ madu nezili ife, ma ọdakwu akwu ọzọ:
Ma onye ezi omume namu amala, nenye azi
enye.
22 Makana etu ndi agọzili n'aka-Ya gelita ani
n'ùkwù;
Ndi akpọlu iyi n'aka-Ya ka agebepu.
23 Aneme ka ije-ukwu madu kwusie ike sitena
aka Jehofa;
Uzọ-ya azi nasọ ya usọ.
24 Ọbuluna ọda, amakwatusi ya nca:
Makana Jehofa ji aka-Ya akwado ya.
25 Emegomli nwata, kita abum agadi;
Ma afunurọm onye ezi omume ka arapulu
sọsọ ya,
Nke mnafu nkpulu-ya ka fa nayọ nni.
26 Ogonogo ubọsi nine ọnamu amala, nezinye
azi ife;
Ewegọzie nkpulu-ya.
27 Niri n'ajọ ife, mebe azi ezi ife;
Bili azi ebe-ebe.
28 Makana Jehofa fulu ikpe n'anya,
Ọdarapu ndi-afọ-ọma-Ya;
Anedebe fa ebe-ebe:

Ma agebepu nkpulu ndi ajo madu.
29 Ndi ezi omume gelita ani n'ùkwù,
Bili azi na ya okpu.
30 Onu onye ezi omume nakpa nkata amamife,
Ile-ya azi nekwu okwu ikpe.
31 Iwu Cuku-ya di n'obi-ya;
Onwero ofu ije-ukwu-ya efu gagbucapu.
32 Ajo madu nece anwu onye ezi omume,
Naco azi igbu ya.
33 Jehofa amaranye ya n'aka-ya,
Nke Onama ya ikpe ma ekpe ya.
34 Gelu Jehofa, debe azi uzo-Ya,
Ogebuni azi i ilita ani n'ùkwù:
Mgbe ebepulu ndi ajo madu, igafu.
35 Afugom ajo madu ka anatulu ya egwu agadaga,
Nagbasa azi onweya dika osisi di ndu n'ani
malu ya.
36 Ma ofu onye gafegalu, ne, onoro:
Eye, acolum ya, ma apuro ifu ya.
37 Riba onye zulu oke ama, ne azi onye kwu oto:
Makana isi-njedebe onye afu bu ndokwa.
38 Ma ndi njefie, agegbusisi fa n'ofu:
Agebepu isi-njedebe ajo madu.
39 Ma nzoputa ndi ezi omume nesi n'aka Jehofa
abia:
Obu Ya bu iga-fa n'oge afufu.
40 Jehofa nenye-azi-li fa aka, neme ka fa gbapu:
Oneme ka fa gbapu n'aka ndi ajo madu, na-
zoputa azi fa,
Makana fa agbababago nime Ya.

# 38

*Abu-oma Defid, ime ka ecta.*

1 Jehofa, abakwanalum nba n'iwe-I:
Nke inapiam ife n'onuma-I.

2 Makana ufele-I gbadosilim ike n'aru,
Aka-I biadosiem ike.
3 Onwero aru ike obuna n'arum maka ifi nuku iwe-I;
Nke onenwe ndokwa obuna n'okpukpum-ga maka ifi njom.
4 Makana ajo omumem likpulu isim:
Dika ibu alo fa adikalum alo.
5 Onyam-ga nesi ísì lesia azi ule,
Maka ifi nsokwum.
6 Mrugolu rulu azi agadaga;
Anameru uru naga ogonogo ubosi nine.
7 Makana úkwùm juputalu na nruru oku;
Aru ike obuna adirozi n'arum.
8 Arum jusili oyi mcifia azi aru agadaga:
Asugom ude agadaga maka ifi ano-ofu-ebe nke obim.
9 Dinwenum, ocicom nine di n'iru I;
Ude mnasu azi ezoro nzuzo n'ebe Ino.
10 Obim neti ike ike, ike agwusiam:
Ma ìfè anyam, nke afu ananarigo-azim.
11 Ndi fulum nanya na ndi oyim kwupulu n'uso n'ajo oyam;
Ndi-arum kwute azi aka.
12 Ndi naco azi ndum gba*lum* onya;
Ndi naco imelum aru nekwu ife agu njo-ga,
Nelo azi ilolo aghugho-ga ogonogo ubosi nine.
13 Ma munwa, dika onye nti, anurom;
Mdi azi ka onye-ogbi nke nadasa onu-ya.
14 Eye, adim ka onye nadanu ife,
*Di azi ka* onye ilu-uka obuna nadiro n'onu-ya.
15 Makana obu Ngi, Jehofa, ka mnatu anya:
Nginwa gaza, Dinwenu Cuku nkem.

16 Makana ekwulum, si, Maka fa añuliba n'isim :
Mgbe ukwum ronili, fa eme onwefa nuku medidem.
17 Makana munwa agwọbago ngwulọ,
Urum di azi n'irum mgbe nine.
18 Makana agamekwuputa ajọ omumem ;
Agameme ebele maka njọm.
Ma ndi-ilom bu ndu, di azi ike :
19 Ndi kpọlum asì n'uzọ así nabawanye uba.
20 Ndi ji ajọ ife akwu ugwọ ezi ife
Bu-ga azi ndi nemedidem, makana anameso ezi ife.
21 Jehofa, arapukwanam :
Cuku nkem, anọtekwanam aka.
22 Me ngwa inyelum aka,
Dinwenum nzọputa nkem.

## 39

*Ọdili Onye-isi Abu, bú Jedutun. Abu-ọma Defid.*

1 Ekwulum, si, Agamecebe uzọm-ga :
Ka mghalu iji ilem me njọ :
Agamedebelu ọnum nga,
Ebe ajọ madu nọ n'irum.
2 Ejim idelu-du webulu ogbi, agbacilim nkiti, ọbunadu ikwu ezi ife ;
Ewekpanie urum.
3 Obim di ọku nimem ;
Ebe mnelo n'obim ọku ledo :
Mwewelu ilem kwue :
4 Jehofa, me ka mmalu isi-njedebem,
Na nsiama ubọsim-ga, ife ọbu ;
Me ka mmalu ka munwa nesirọ nwe ike.
5 Ne, Imego ubọsim *dika* nbubọ ama-aka-ga ;
Ọge ndum di azi ka ife naburọ ife n'iru I :

Ezie madu ọbuna kwusi ike bu sọ ofu nku-
ume.
6 Ezie madu ọbuna nagaghali dika onyinyo :
Ezie fa nakpọtu nkpọtu na nkiti :
Ọnakpakọba *àkù*, ọmarọzi onye gekpokọba fa.
7 Kita, Dinwenum, gini zi ka mnege ?
Atumanyam di n'aru-I.
8 Naputam n'aka njefiem nine :
Emenam ka mbulu ife nkpali nke onye
nsọkwu.
9 Abumli ogbi, asarọm ọnum ;
Makana *ọbu* Nginwa melu *ya*-li.
10 Wepu ajọ ọya-I n'arum :
Ekpocapulum sitena iti-ife nke aka-I
11 Mgbe Iji iba-nba wedọ madu nti maka ajọ
omume-ya,
Ineme ka nmá-ya gbaze dika ife nla lalu ;
Ezie madu ọbuna bu sọ ofu nku-ume. [Sela.
12 Jehofa, nulu ekpelum, ge azi nti n'ákwám ;
Edelukwana du n'anya-milim :
Makana abum ọbia binyelu I,
Onye nanwu ula, dika nnam-fà nine buli.
13 Wepu anya-I n'arum, ka iru wesọm amu,
Tupu mu eniri n'ebea, ghalu inọnwozi ọzọ.

# 40

*Ọdili Onye-isi Abu. Abu-ọma Defid.*

1 Anamege negelili Jehofa ;
Ọwetọ *nti-Ya* n'ani n'ebe mnọ, nu azi onu
akwam.
2 Osi n'onunu jọgbulu onweya kpọgoputa-azim,
si n'aja ulu *kpọgoputam ;*
Ọwekwuba ukwum n'enu nkpuma, weme ka
ije-ukwum kwusie ike.

3 Otinyego azi abu ofu n'onum, *bú* otuto dili
Cuku-ayi:
Imelime gafu ya, tuba azi egwu,
Fa gecekwube azi Jehofa.
4 Añuli nadili nwoke afu nke melu Jehofa
ncekwube-ya,
Onye nedoro ndi ngala iru, maobu etu ndi
pulu n'uso gedo asi iru.
5 Jehofa Cuku nkem, olu iti-nkpu nke Nginwa
lugolu bu-ga imelime,
Na ilolo-I nke di-ga n'ebe ayi no:
Apuro idobelu I fa n'usolo n'usolo;
Obuluna agamako kwue azi maka fa,
Fa kalili iguta onu.
6 Àjà na àjà *nni* adaso I;
Iwopugolum nti:
Icoro àjà nsule na àjà njo.
7 Mgbe afu ka mji si, Ne, abiagom;
N' akwukwo nfukoba edelu makam:
8 Ime ife naso I bu ife nasom uso, Cuku
nkem;
Eye, iwu-I di nime obim.
9 Ezisagom ozi-oma nke ezi omume nime nuku
nzuko;
Ne, mmamacita egbugbele-onum,
Jehofa, Nginwa malu.
10 Ekpucitarom ezi omume-I nime obim;
Ekwusagom ikwesi-ncekwube-I na nzoputa-
I:
Ezobenurolum nuku nzuko afo-oma-I na ezi-
okwu-I.
11 Nginwaamacitakwanalum ebele-I-ga, Jehofa:
Ka afo-omaI na ezi-okwu-I necebem mgbe
nine.

12 Makana ajọ ife nadirọ iguta ọnu anọrubegom okilikili,
Ajọ omumem ekwudogom, maka ya ka mnejirọ nwe ike ifu uzọ ;
Fa kalili ntutu isim, obim arapugom.
13 Jehofa, ka ọsọ I izọputam :
Jehofa, me ngwa inyelum aka.
14 Me ka ifele mebe fa, ka emenye azi fa ifele n'iru
Bú ndi nacọ nkpulu-obim imebi ya :
Ka acucigha fa azu weta azi fa na nneni
*Bú* ndi ọnasọ usọ ma ajọ ife kwudom.
15 Me ka fa kwulu nkiti maka ifi ifele-fa
*Bú* ndi nasim, Ehe, Ehe.
16 Ka ndi nine ndi nacọ I negoli nañuli azi na Ngi :
Ka etu ndi fulu nzọputa-I n'anya nekwu mgbe nine, si,
Ka eme Jehofa nuku.
17 Ma munwa bu onye ebudalu ebuda na ọgbenya ;
Dinwenum anelotam :
Nginwa bu inye-akam na onye-nzọputam ;
Anọna ọdu, Cuku nkem.

# 41

*Ọdili Onye-isi Abu. Abu-ọma Defid.*

1 Añuli nadili onye nagbanye onye nenwerọ ike :
Jehofa gazọputa ya n'ubọsi ajọ ife.
2 Jehofa gedebe ya, me azi ka ọdilili ndu, agagọzi azi ya n'uwa ;
Aranyekwana ya n'aka ife ndi-ilo-ya nacọ.
3 Jehofa gakwado ya n'akwa-edina ọya :
Irughaligo itọgbolu-n'ọya-ya nine.

4 Munwa si, Jehofa, melum ebele:
Zo nkpulu-obim; makana emegom njo me-
didc I.
5 Ndi-ilom nekwu ajo ife medidem, *nasi*,
Kedu mgbe ogeji nwu, afa-ya ewena n'iyi?
6 Obulu azi na obia ifu*m*, onekwu okwu asi;
Nkpulu-obi-ya anakpakobalu onweya ajo olu:
*Mgbe* opulu n'ilo, onekwu okwu.
7 Ndi nine kpolum asì natakwuko ntakwu onu
imedidem:
Fa zuputalum ajo ife iji medidem.
8 Erukwasigo ya ife jogbulu onweya, *ka fa
kwulu*:
Na nke onedinazi nwo omebininwozi ozo.
9 Eye, onye mu na ya di na ndokwa, onye
mcekwubelu, onye neli nni nkem,
Emego ikili-ukwu-ya ka odi nuku imedidem.
10 Ma Nginwa, Jehofa, melum ebele, kunite-azim
enu,
Ka mwekwucigha fa ugwo.
11 Nka ka mji malu na ifem naso I,
Makana onye-ilom akpokporom nkpu nmeli.
12 Ma munwa, Ikwadolum n'obim zulu oke,
Debe-azim n'iru I ebe-ebe.

13 Ngozi dili Jehofa, Cuku nke Israel,
Sitcna ebe-ebe genye azi n'ebe-ebe.
Amen, Amen.

## AKWUKWO II.

# 42

*Odili Onye-isi Abu; Maskil nke umu Kora.*

1 Dika nwunye ene si eghekpo n'agu ije
gala mili-iyi,

Obu nofu ka nkpulu-obim neghekpo n'ijeku
I, Ngi Cuku.
2 Akpili kposili nkpulu-obim nku maka Cuku,
maka Cuku Nke di ndu:
Kedu mgbe mgeji bia gosi azi onwem n'iru
Cuku?
3 Anya-milim abulugo ife-olilim efifie na ucici,
Ebe fa nasim ogonogo ubosi nine, Kedu Cuku-
i nwa?
4 Ife ndia ka mcetalu, rupu azi nkpulu-obim
nimem,
Ka mu na ìgwè madu si aga, mdulu azi fa
n'usu je n'uno Cuku,
Welu onu abu ngoli na ekene, imelime madu
anedebe ubosi olili.
5 Nkpulu-obim, gini melu iji rube onwei?
*Gini me*-azi-*li* iji asu agadaga ude nimem?
Nginwa natu anya Cuku: makana agameke-
nelili Ya ozo
*Maka* nzoputa nke iru-Ya.

6 Cuku nkem, nkpulu-obim erulugo onweya
nimem:
Nya kpatalu mji si n'ani Jodan,
Na *ugwu*-ga nke Hamon, n'ugwu Maiza,
weceta I.
7 Ogbu mili nakpo ogbu mili na nkpotu nke
nruru-mili-I-ga:
Akpoli-I na ebili-I nine nerufegam n'isi.
8 *Ma* Jehofa getili afo-oma-Ya iwu n'efifie,
N'ucici azi abù-Ya ganonyelum,
*Nke bu* ikpe ekpelu inye Cuku nke ndum.
9 Agamagwa Cuku *Nke bu* nkpumam, Gini
melu Iji cezom?

Gini melu mji eru uru naga maka ifi nmegbu onye-ilo ?
10 Dika ife netilim nime okpukpu-ga, ndi namanyem nakpalim ;
Ebe fa nasim ogonogo ubosi nine, Kedu Cuku-i nwa ?
11 Nkpulu-obim, Gini melu iji rube onwei ?
Gini me-azi-li iji asu agadaga ude nimem ?
Nginwa natu anya Cuku : makana agamekenelili Ya ozo,
*Onye bu* nzoputa nke irum, na Cuku nkem.

43 1 Cuku nkem, kpem ik pe, kwu-azi-lim okwu medide mba nenwero afo-oma :
Me ka mgbapu n'aka onye aghugho na onye nademe ekelesu.
2 Makana Nginwa bu Cuku Onye bu igam ; gini melu Iji tufum ?
Gini melu mji eru uru naga maka ifi nmegbu onye-ilo ?
3 Ziputa ìfè-I na ezi-okwu-I ; me ka fanwa dubem :
Me ka fa kpolum lue n'ugwu-I di nso,
Na ebe-obibi-I-ga.
4 Mgbe afu agameje n'ebe-icu-aja nke Cuku,
*Jeku* Cuku bú añuli nke ngolim :
Agameji azi ubo-akwala wekene I, Ngi Cuku, Cuku nkem.
5 Nkpulu-obim, gini melu iji rube onwei ?
Gini me-azi-li iji asu agadaga ude nimem ?
Natu anya Cuku : makana agamekenelili Ya ozo,
Onye bu nzoputa nke irum, na Cuku nkem.

44 *Ọdili Onye-isi Abù ; nke umu Kora. Maskil.*

1 Cuku, ayi anugo na nti-ayi, nna-ayi-fà akọgolu ayi,
Ọlu ife Ilulu n'ubọsi-fa-ga, n'ubọsi nke gbo.
2 Nginwa ji aka-I me ka mba nwedebe ani, ma azi ndi nke I *ka osisi* nime *ya ;*
Imelu ndi ani afu ajọ ife, me azi ka ndi nke I wasa *ka ngadaba.*
3 Makana fa ejirọ nmà-agha aka fa wenwelu ani afu,
Nke ọgwe-aka-fa nazọputa fa :
Ma ọbu aka-nni-I, na ọgwe-aka-I, na ìfè nke iru-I,
Makana ife-fa sọlu I.
4 Cuku, Nginwa bu Ezem :
Tielu Jekob iwu nzọputa.
5 Sitena Ngi ka ayi geji kwatu ndi namanye ayi :
Sitena afa-I ka ayi geji zọkwasi ndi binili imedide ayi ukwu.
6 Makana mmecekwube utam,
Nke nma-agham gazọputam.
7 Ma Izọputago ayi n'aka ndi namanye ayi,
Imego azi ka ifele me ndi kpọlu ayi asì.
8 Ayi anyago isi-ayi na Cuku ogonogo ubọsi nine,
Ayi gekene azi afa-I ebe-ebe. [Sela.

9 Ma kita na Itufugo ayi, weta azi ayi na nneni ;
Idesozi usu ndi agha ayi *eje agha.*
10 Imelu ayi ka ayi gbakutalu onye nmanye azu :
Ndi kpọ-azi-li ayi asì nakwakọli ka osi sọ fa.

11 Inyego ayi ka atulu *arọputalu* ili eli;
Icusago azi ayi n'etiti mba-ga.
12 Inele ndi-I n'ife nkiti,
Ma *àkù*-I abawanyerọ uba sitena ọnu-afia-fa.
13 Imelu ayi ka ayi bulu ife nkpali n'etiti ndi-agbata-obi-ayi,
Ife akaje na ife amú n'ebe ndi birubelu ayi nọ.
14 Imelu ayi ife-àkùkù n'etiti mba-ga,
*Bulu* ife iferube isi n'etiti ndi *nine n'uwa.*
15 Ogonogo ubọsi nine ka nnenim di n'irum,
Ifele nke irum ekpucitagom.
16 Maka onu onye nakpali nkpali nekwu azi okwu alu;
Maka ifi onye-ilo na onye nabọ ọbọ.
17 Ife nine a kwudolu ayi; ma ayi ecezọnurọ I,
Nke ayi nemeso àgbà-I n'uzọ así.
18 Obi-ayi akadacigharọ azu,
Nke ije-ukwu-ayi nefie-ga ọkpu-uzọ-I;
19 Na Itiwaligo ayi n'ebe nkita ọfia bi,
Welu azi onyinyo ọnwu kpucita ayi.
20 Ọbuluna ayi ecezọgo afa Cuku-ayi,
Maọbu gbasapulu cuku ani madu aka-ayi;
21 Cuku amacọputa nka ka?
Makana Yanwa nama ife nzuzo-ga nke obi.
22 Eye, maka ifi I ka eji egbu ayi ogonogo ubọsi nine;
Agunyelu ayi ka atulu ejekọ gegbu egbu.
23 Dinwenu-ayi, teta, gini melu Iji ala ula?
Binie, etufukwana *ayi* ọkpu.
24 Gini kpatalu Iji zobe iru-I,
Cezọ azi nbuda-ayi na nmegbu-ayi?
25 Makana nkpulu-obi-ayi rubelu n'etum;

Afọ-ayi nyakudolu n'ani.
26 Binie inyelu ayi aka,
Gbaputa azi ayi maka ifi afọ-ọma-I.

## 45

*Ọdili Onye-isi Abu; emelu ka ọdabanye na Ṣọṣanim; nke umu Kora. Maskil. Abu ife uṣọ-gu.*

1 Nkpulu-obim julu-nagbọfu n'ọmalica okwu:
Munwa nekwu ife-ga nke mmegolu maka eze:
Ilem bu pen nke ọ̀kà n'ide akwukwọ.
2 Imakalili umu madu nma;
Eruwuṣalu amala n'egbugbele-ọnu-i:
Nyabuna Cuku agọzigo i ebe-ebe.
3 Fielu nmà-agha-I n'úkwù-I, ngi onye bu dinkpa,
Nsọpulu-i na ebube-i.
4 Welu ebube-i nalikwasi n'enu anyinya-agha ka ọwenagalu i ọfuma,
Maka ifi ezi-okwu na ume-ani *na* ezi omume:
Aka-nni-i azi gakpazili i ife di-ga egwu.
5 Ufele-I nwelu ọnu;
Ndi *nine n'uwa* nada n'okpulu i;
*Fa di-ga* n'obi ndi-ilo eze.
6 Ukpo-I, Cuku, nadi ebe-ebe ebe-ebe:
Ọgbanci nke kwu ọtọ bu ọgbanci nke ani-eze-I.
7 Ifugo ezi omume n'anya, kpọ azi ife ọjọ asì:
Maka ya Cuku, *bú* Cuku nke i, etego i ude
Añuli kalisia madu-ibe-i.
8 Afe-i nine *nesi ísì* mura, na alos, *na* kaṣia;
Ubọ-akwala esigo n'unọ-ọdu-eze-ga me ka iñuliba añuli.
9 Umu-ada eze di-ga n'etiti umu-nwayi-i di ebube:

N'aka-nni-i ka nwunye-dei kwu yili ona-edo nke *Ofa.*
10 Ada, nulu, nene azi, to nti-i n'ani;
Cezo azi ndi nke i, na uno nna-i;
11 Eze gesi nofu co nmá imalu:
Makana obu yanwa bu Dinwenu-i; sekpube-azi-li ya.
12 Ada Taia azi gebulu ife nru *nodu n'ebe afu;*
Obunadu ndi bulu ogalanya n'etiti ndi *nine n'uwa* gayo iru-oma-i.
13 Ada eze nke no nime *uno eze* dicasi otuto nca:
Eji ona-edo wekpagwa afe-ya.
14 Agedulu ya oyili afe eji ǹkà wekpa wejeku eze:
Umu-agbo ndi-ukpa-ya ndi neso ya
Ka agakpota n'iru i.
15 Ageji añuli na ngoli wenedu fa:
Fa gaba n' uno eze.
16 Umu-i ganoci anya nna-i-fà,
Ndi igeme ndi-isi n'uwa nine.
17 Agameme ka eceta afa-i na ndudugandu nine:
Maka ya ndi *nine n'uwa* gekene I ebe-ebe ebe-ebe.

## 46

*Odili Onye-isi Abu; nke umu Kora; emelu ka oda-banye n'alamot. Abù.*

1 Cuku bu ebe-ngbaba-ayi na ike-ayi,
Emego ka afu Ya n'inye aka n'oge nkpa agadaga.
2 Maka ya ayi amatu egwu, ma obulugodu na ani nagha agha,

Ọbulugodu na anerogha ugwu erogha wenye
n' ọmu-ani orimili nnu-ga;
3 Ọbulugodu na mili di-ga ya nakpọtu nkpọtu
namagbali azi,
Ọbulugodu na ugwu namarube amarube si-
tena ngala-ya. [Sela.

4 Ofu orimili di, nke mili-iyi-ya-ga neme ka
obodo Cuku nańuli ańuli,
Ebe nsọ nke ebe obibi-ga nke Onye Kasi
Enu.
5 Cuku nọ n'etiti ya; ameropu ya:
Cuku genyelu ya aka, ma ci fora.
6 Mba nakpọtu-ga nkpọtu, aneropu ani-eze-ga:
Ọmelu ka onu-Yara, uwa gbaze.
7 Jehofa nke usu *ndi agha* nọnyelu ayi;
Cuku nke Jekob bu unọ-enu-ayi. [Sela.

8 Bianu, ka unu kilie ọlu Jehofa-ga,
Ebe-ga nke Ọmelu nkpọnkpọ n'uwa.
9 Ọneme ka agha kwusi welue n'ebe uwa
jedebelu;
Ọnakpaji uta, gbujira azi ube;
Ọnesule ugbọ-ani-ga n'ọku.
10 Kwusinu, malu-azi-nu na Munwa bu Cuku:
Agebunim n'etiti mba-ga, agebunim n'uwa.
11 Jehofa nke usu *ndi agha* nọnyelu ayi;
Cuku nke Jekob bu unọ-enu-ayi. [Sela.

47

*Ọdili Onye-isi Abu; Abu-ọma umu Kora.*

1 Kubanu aka-unu, unu ndi nine *n'uwa;*
Welunu onu ibu-abù kpọbalunu Cuku nkpu.
2 Makana Jehofa Onye Kasi Enu di egwu;

Ọbu nuku Eze naci uwa nine.
3 Ọgeme ka ndi *nine n'uwa* rube isi n'okpulu ayi,
Me azi ka mba-ga di n'okpulu ukwu-ayi.
4 Ọgarọputalu ayi ùkwù-ayi.
Ife Jekob onye Ọfulu n'anya ji anya isi. [Sela.
5 Cuku ewelugo nkpu werọgo enu,
Jehofa ji onu opi.
6 Bukubenu Cuku abu-ọma, bukubenu *Ya* abu-ọma:
Bukubenu Eze-ayi abu-ọma, bukubenu *Ya* abu-ọma.
7 Makana Cuku bu Eze uwa nine:
Welunu ǹkà bukubenu *Ya* abu-ọma.
8 Cuku necili mba-ga eze:
Cuku nọkwasi n'enu ukpo-Ya di nsọ.
9 Ndi-isi nke ndi *nine n'uwa* gbakọbalu
*Ibulu* ndi nke Cuku nke Abraham:
Makana ọta nke uwa bu-ga nke Cuku;
Ebunili Ya ezi enu agadaga.

## 48

*Abù; Abu-ọma umu Kora.*

1 Jehofa di nuku, kwesi azi ito otuto agadaga,
N'obodo nke Cuku-ayi, n'ugwu-Ya di nsọ.
2 Nke malu nmá n'idi-enu, ngoli nke uwa nine,
Bu ugwu Zaion, n'akuku-ga nke Ugwu,
Obodo nuku Eze.
3 Cuku emego ka amalu Ya n' obi-ya-ga na Ya bu unọ-enu.
4 Makana, ne, na ndi-eze kpọkọbalu onwẹfa,
Fa yili nagafega.
5 Fanwa fulu *ya*, mgbe afu ka oji tu fa n'anya; akpajiji nwulu fa, fa gbanabasia.

6 Aru nama fa nni n'ebe afu;
Ife ngbu, dika nwayi ime neme.
7 Ikuku iru-anya-anwu
Ka Nginwa ji tikposi ugbo Tasis-ga.
8 Etu ayi si nu, nofu ka ayi si fu
N'obodo Jehofa nke usu *ndi agha*, n'obodo Cuku-ayi:
Cuku geme ka okwusie ike ebe-ebe. [Sela.
9 Cuku, ayi elogo n'afo-oma-I,
N'etiti uno-*nso*-I.
10 Cuku, ka afa-I si di,
Obu nofu ka otuto-I si di genyena ebe uwa jedebelu:
Aka-nni-I julu n'ezi omume.
11 Ka ugwu Zaion ṅuliba,
Ka umu-ada Juda golibe,
Maka ifi ikpe-I-ga.
12 Jeghalia na Zaion, garube azi ya okilikili:
Gua uno-enu-ya onu.
13 Ria iga-ya ama ofuma ofuma,
Sikwue nuku uno-ya-ga:
Ka unu wekolu ndudugandu sonanu.
14 Makana Cuku nka bu Cuku-ayi ebe-ebe ebe-ebe:
Yanwa gabu onye-ndu-ayi genyena onwu.

49 *Odili Onye-isi Abu; Abu-oma umu Kora.*

1 Nulunu nka, unu ndi nine *n'uwa;*
Genu nti, unu ndi nine bi n'oge a:
2 Ka ndi di ani ka ndi di enu,
Ogalanya na ogbenya n'ofu.
3 Onum gekwu *okwu* amamife;
Ilolo obim azi gabu maka ighota ife.

4 Agamatọ ntim n'inu:
Agamemeghepu okwu-omimim n'ubọ-akwala.
5 Gini melu mji atu egwu n'ubọsi ajọ ife,
Mgbe ajọ omume nke di n'ikili-ukwum dirubelum okilikili?
6 Ndi cekwubelu ọkù-fa,
Nanya azi isi n' imelime àkù-fa;
7 Ọnwerọ ofu onye efu *nime fa* pulu n'uzọ ọbuna igbaputa nwa-nne-ya,
Nke ọgenye Cuku ife ngbaputa maka ya:
8 (Makana ngbaputa nke nkpulu-obi-fa di oke ọnu,
Agharọzi irapu ya ebe-ebe:)
9 Ka ọwedilili ndu ọkpu,
Ka ọweghalu ifu nbibi anya.
10 Makana ọnafu na ndi amamife nanwu,
Onye nsọkwu na onye bu anu ọfia nanakọ n'iyi ọnu,
Rapu-azi-li ndi ọzọ ọkù-fa.
11 Ilolo ime fa bu, *na* unọ-fa-ga *gadidide* ebe-ebe,
Ebe-obibi-fa azi genyena ndudugandu nine;
Fa welu ạfa onwefa gua ani-fa.
12 Ma madu adatọ n'ebube:
Ọdi ka anumanu nke nana n'iyi.

13 Uzọ-fa nka bu nsọkwu-fa:
Ma fa gasia okwu-ọnu-fa asọ madu. [Sela.
14 Akalu fa ka ìgwè atulu maka Ṣeol;
Ọnwu gabu onye nazu fa:
Ndi kwu ọtọ azi ganaci fa n'ututu;
Udi-fa gadili Ṣeol ilegbunu, ka ebe obibi ọbuna ghalu idili ya.
15 Ma Cuku gagbaputa nkpulu-obim n'aka Ṣeol:

Makana Ọgakpọlum. [Sela.
16 Atuna egwu mgbe emelu ofu onye ọgalanya,
Mgbe otuto unọ-ya gabawanye:
17 Makana mgbe ọnwurulu omebu ife ọbuna *na*;
Otuto-ya ameso ya zida.
18 Ọbu ezie na ebe ọdi ndu ọgọzili nkpulu-obi-ya,
Madu nekene azi i, mgbe inemelu onwei ọfuma,
19 Ọganaku ndudugandu nke nna-ya-fà;
Fa amafunwozi ìfè ọzọ.
20 Madu *nke nọ* n'ebube, ma ọdaghọta ife,
Di ka anumanu nana n'iyi.

50 *Abu-ọma Esaf.*
1 Cuku *nke ndi bu* cuku, bú Jehofa, ekwugo,
Wekpọ uwa sitena ọwuwa anya-anwu genyena ọdida-ya.
2 Sitena Zaion, bu nmá zulu ezu,
Cuku enwuputagọ.
3 Cuku-ayi gabia, Ọmedelu du:
Ọku gagba n'iru-Ya,
Ifufe geferubesi Ya ike agadaga okilikili.
4 Ọgakpọ enu-igwe di-ga n'enu okù,
Na uwa, ka Ọwekpe ndi-Ya:
5 Kpọkọlum ndi-afọ-ọmam;
Ndi Mu na fa melu àgbà n'enu àjà.
6 Enu-igwe azi gakọ ezi omume-Ya;
Makana Cuku n'onweya bu onye ikpe. [Sela.
7 Nulunu, ndi nkem, agamekwu okwu;
*Nulu*, Israel, agamabu azi i ama:
Munwa bu Cuku, *bú* Cuku-I.
8 Mmabalu i nba maka àjà-i-ga;
Àjà-nsule-i azi di-ga n'irum mgbe nine.

9 Mmanalu oke efi obuna si n'uno-i puta,
Nke Mnanalu nkpi si n'uno ife-enunu-i puta.
10 Makana anu ofia obuna di n'ugboko bu nkem,
Na ife-enunu tulu na nnu ngongo nabo na iruli.
11 Amazulum anu-ufe nine di n'ugwu-ga:
Anu ofia nine di-ga n'akam.
12 Obuluna agu gulum, Mmagwa i:
Makana ani nine bu nkem, na uju-fa.
13 Agameli anu oke efi-ga,
Maobu la obala ewu-ga ka ?
14 Cunye Cuku ekene ka obulu àjà;
Me azi nkwa-i di-ga nso nye Onye Kasi Enu:
15 Kpokue-azim n'ubosi afufu;
Agamazoputa i, igenye-azim ototo.

16 Ma Cuku gwalu ajo madu, si,
Kedu ife igeme weko ukpulum-ga,
Na ibulugo azi àgbàm n'onu-i ?
17 N'ebe nginwa nakpo ido-nti asì,
Tulu azi okwum tufue n'azu i.
18 Ka ifulu onye ori, ife-ya solu i,
Isolugo azi ndi nayi oyi kelu òkè.
19 Iralugo onu-i nye n'ajo ife,
Ile-i azi nedozi okwu aghugho.
20 Ino ani nekwuto azi nwa-nne-i;
Inebo nwa-nwoke nne-i n'onweya ebubo asi.
21 Ife ndia ka imegolu, Mdebe azi du;
Ilolu na adisim ka idi nca:
*Ma* agamabalu i nba, debe azi *fa* n'usolo n'usolo n'anya-i.

22 Ma cighanu uce-unu na nka, unu ndi necezo Cuku,

Maka Mu adọkalie unu, ọmenwezi onye gazọ-
puta:
23 Onye abuna onye culu ekene dika aja ne-
nyem otuto;
Onye nedozi uzọ-ya *ọfuma*
Ka Mgegosi nzọputa nke Cuku.

## 51

*Ọdili Onye-isi Abu. Abu-ọma Defid: ka amuma Nethan biakutelu ya, ka ọnabakusili Bat-ṣibu.*

1 Cuku, melum ebele, ka afọ-ọma-I si di:
Ka imelime ebele-I si di ficapu njefiem-
ga.
2 Wucapu ajọ omumem n'imem ọfuma,
Ricapu azi njọm n'arum.
3 Makana munwa malu njefiem-ga:
Njọm di azi n'irum mgbe nine.
4 Ọbu Ngi, sọsọ I, ka mmegolu njọ medide,
Me azi ife bu ajọ ife n'anya-I:
Ka Iwelie olo mgbe Inekwu okwu,
Pua azi ya mgbe Inekpe ikpe.
5 Ne, amulum n' ajọ omume;
Nime njọ azi ka nnem tulu imem.
6 Ne, Inacọ ezi-okwu n'akuku di-ga nime:
Igeme azi ka mnwe amamife n'akuku zolu
nzuzo.
7 Welu *hisọp* wucam, na agamenwu unwu:
Wuam aru, na agamenwukali sno.
8 Mem ka mnu onu ngoli na onu añuli;
Ka ọkpukpu nke Ikpajigolu wegolie.
9 Zopu iru-I na njọm-ga,
Ficapu azi ajọ omumem nine.
10 Cuku, kelum obi nwulu unwu;
Menwo azi mọ kwusi ike nimem.
11 Acupukwanam n'iru I;

Ewepukwana mo nso I azi nimem.
12 Nyecigham ngoli nke nzoputa-I:
Welu mo afo-ofufo kwanita-azim.
13 Mgbe afu ka mgakuzili ndi njefie uzo-I-ga;
Ndi ojo azi gecighakute I.
14 Cuku, naputam n'aka omuma-ikpe ocu, Ngi Cuku nke nzoputam;
Ilem *azi* gabu abù ngoli maka ezi omume-I.
15 Dinwenum, gughe egbugbele-onum;
Onum azi gekwuputa otuto-I.
16 Makana icu-aja adaso I; omezi na akamenye I:
Àjà-nsule adaso I manca.
17 Ajà nke Cuku bu-ga mo tiwalu etiwa:
Cuku, obi tiwalu etiwa nke cifialu ecifia Imeneni ya.

18 Melu Zaion nmá etu ife-ya si aso I:
Do aja-ga nke Jerusalem.
19 Mgbe afu àjà-ga nke ezi omume gaso I uso, àjà-nsule na aja isulesi nca *gaso azi I*:
Mgbe afu ka fa gacu oke efi n'ebe-icu-aja-I.

52 *Odili Onye-isi Abù. Maskil Defid: mgbe Doeg onye Idom ji bia gosi Sol, wesi ya, Defid abiago n'uno Ahimelek.*

1 Gini melu iji anya isi n' ajo ife, ngi onye bu odogu?
Ebele nke Cuku *nadidide* ogonogo ubosi nine.
2 Ile-i nezuputa ife jogbulu onweya;
Dika aguba di nko, nalu olu aghugho.
3 Ifulu ajo ife n'anya kalia ezi ife;
*Fu* azi ikwu okwu asi *n'anya* kama ikwu ezi omume. [Sela.

4 Ifulu okwu nine neno eno n'anya,
Ngi ile aghughọ.
5 Cuku gesi azi nọfu tikpọ i ọkpu,
Ọgebepu i, si n' ikwu-i dọkpupu i, si azi n'ani
ndi di ndu ropu i. [Sela.
6 Ndi ezi omume gafu azi *ya*, wetua egwu,
Mua azi ya amu, *si*,
7 Ne, nwoke nka bu onye nemerọ Cuku iga-ya;
Ma ocekwubelu imelime àkù-ya,
Me azi onweya ka ọdi ike n'ife jọgbulu onweya
nke ọneme.
8 Ma munwa, adim ka osisi ọlif nwelu ndu
n'unọ Cuku:
Anamecekwube afọ-ọma Cuku ebe-ebe ebe-
ebe.
9 Agamekene I ebe-ebe, makana ọbu Ngi
megolu ya:
Agamege azi afa-I, makana ọdi nma, n'iru
ndi-afọ-ọma-I.

53 *Ọdili Onye-isi Abu; emelu ka ọdabanye na Mahalat. Maskil Defid.*

1 Onye nsọkwu ekwugo n' obi-ya, na Cuku
ọbuna adirọ.
Fa ebibisigo, fa emegọ azi ajọ omume nke bu
alu;
Ọnwerọ ofu onye efu neme ezi ife.
2 Cuku si n'enu-igwe nekwasi umu nke madu
anya,
Ka Ọwefu ma ọnwelu onye malu ife,
Nke nacọ Cuku.
3 Fa nine n'ofu n'ofu ecighasigo azu; fa nca
gbalulu agbalu n'ofu;

Onwero onye obuna neme ezi ife, mba, onwero
ofu efu nca.
4 Ndi nalu ajo olu amaro ife ka ?
Ndi nelicapu ndi nkem *ka fa si* eli nni,
Ndi danakpoku Cuku azi.
5 N'ebe afu ka agadaga egwu tulu fa, n'ebe
egwu obuna nadiro :
Makana Cuku esesago okpukpu onye nyeru-
belu ikwu imedide i ;
Imego ka ifele me fa, makana Cuku ajugo fa.
6 Ifugodu ife nzoputa Israel gesi na Zaion
puta !
Mgbe Cuku ji cicigha ndi-Ya adolu n' agha,
Mgbe afu ka Jekob gegoli, Israel gañuli azi
añuli.

54 *Odili Onye-isi Abù ; n'ubo-akwala-ga, Maskil Defid : mgbe ndi Zif ji bia gagwa Sol, Defid ezonyerolu ayi ka ?*

1 Cuku, zoputam, sitena afa-I,
Kpe-azim ikpe n'ike-odogu-I.
2 Cuku, nulu ekpelum ;
Ge nti n'okwu nke di-ga n'onum.
3 Makana ndi-obia binili imedidem,
Ndi anatulu egwù agadaga acogo azi nkpulu-
obim :
Fa edebero Cuku n'iru-fa. [Sela.
4 Ne, Cuku bu Onye nenyelum aka :
Dinwenum nonyelu ndi nakwado nkpulu-obim.
5 Ogemekwulu ndi necem anwu ajo ife :
Gbusisia fa n'ezi-okwu-I.
6 Agameji àjà afo-ofufo wecunyelu I :
Jehofa, agamekene afa-I, makana omaka.
7 Makana Onaputagom n'afufu nine ;
Anyam afugo azi *ife mcolu* n'aru ndi-ilom.

55 *Odili Onye-isi Abù; n'ubo-akwala-ga. Maskil Defid.*

1 Cuku, ge nti n'ekpelum ;
Ezobekwana Onwei n'ayiyom.
2 Na nti, za-azim :
Adamano ofu ebe n'icighali-obim, mnasu azi
ude ;
3 Maka ifi onu onye-ilo,
Maka ifi nkpagbu ajo madu;
Makana fa bolum ajo omume,
N'iwe azi fa namanyem.
4 Onewutam agadaga nime obim :
Egwù-ga nke onwu dakwasilim.
5 Ujo na aru-ima-nni ekwudogom,
Nkuja ekpudogo-azim.
6 Ma asim, Ifugodu ife mnwelu nku-ga ka nduli !
Akamefepu, gezulu ike.
7 Ne, akamefughaliba n'ote-aka,
Akamanwu ula n' ofia kwu nkiti. [Sela.
8 Akameme ngwa gbanari oke ikuku na ifufe
Gbasi n'ebe izelu ndo.
9 Dinwenum, no*fa* kesa azi ile-fa :
Makana afugom ife-ike na inu-ogu n'obodo.
10 Efifie na ucici fa nagarube ya okilikili n'enu
aja-ya-ga :
Ajo olu azi na ife-ilu-aru-di-ga n'etiti ya.
11 Ife jogbulu onweya di n'etiti ya :
Nkpagbu na aghugho apuro n'onu-ilo-ya-ga.
12 Makana oburo onye-ilo kpalilim ;
Mgbe afu okekwem dido ya :
Nke onabu onye kpolum asi melu onweya
nuku medidem ;
Mgbe afu akamezonari ya onwem :
13 Ma obu nginwa, onye mu na i ra,

Onye-ukpam, na oyi obim.
14 Ayi narako alo uso,
Ayi sonyelu ìgwè madu je n'uno Cuku.
15 Me ka onwu kwudo fa na ntumade,
Me ka fa zida nime Ṣeol na ndu :
Makana ajo ife di n'uno-fa, n'etiti fa.
16 Ma munwa, agamakpoku Cuku ;
Jehofa gazoputa-azim.
17 Anyasi, na ututu, na oke efifie nabo, ka mgacighali obim, nasu azi ude :
Oganu azi onum.
18 Ogbaputago nkpulu-obim n'agha nke nemedidem tinye ya nime ndokwa :
Makana fa rili nne bu ndi nanusom ogu.
19 Cuku ganu, za azi fa,
Bú Onye noli gbo, [Sela.
Ndi nenwero ndighali obuna,
Ndi nadatulu Cuku egwu azi.
20 Osetipugo aka-ya imedide etu ndi fa na ya di na ndokwa :
Omebigo àgbà-ya.
21 Onu-ya telalu ka bota,
Ma obi-ya bu agha :
Okwu-ya dikalili udé na nlo,
Ma fa bu nmà-agha amiputalu amiputa.
22 Bulu ibu-i bo Jehofa, Yanwa gakwado azi i :
Omekwenata ka eropu onye ezi omume ebeebe.
23 Ma Nginwa, Cuku, geweda fa nime ónùnù nbibi :
Ndi agu obala nagu na ndi aghugho amadilu okala ubosi-fa ;
Ma munwa gecekwube I.

56 *Ọdili Onye-isi Abu; emelu ka ọdabanye na Jonat elem rehokim. Nke Defid: Miktam: mgbe ndi Filistia ji nwude ya na Gat.*

1 Cuku, melum ebele; makana madu nacọ inom:
Ogonogo ubọsi nine ọnemegbum n'inusom ọgu.
2 Ndi necem anwu nacọ inom ogonogo ubọsi nine:
Makana fa rili nine bú ndi ji ngala anusom ọgu.
3 N'ubọsi mnatu egwu,
Agamecekwube I.
4 Na Cuku ka mgeto okwu-Ya:
Cuku ka mcekwubegolu, mmatu egwu;
Gini ka madu pulu imem?
5 Ogonogo ubọsi nine ka fa nagha okwum-ga:
Ilolo-fa nine bu imedidem ajọ ife.
6 Fa kpọkọbalu onwefa ọnu, fa zobe onwefa,
Fa riba ije-ukwum ama,
Ọbunadu etu fa gegolu nkpulu-obim:
7 Fa gagbapu sitena ajọ ọlu ka?
Cuku, buda ndi afu-ga, n'iwe.
8 Nginwa nagu nfughalim ọnu:
Gbanye anya-milim nime kalama-akpukpọ-I;
Ederọ fa n' akwukwọ-I ka?
9 Mgbe afu ndi-ilom gericigha azu n'ubọsi mgakpọku I:
Nka ka mmalu, na Cuku dilim.
10 Na Cuku ka mgeto okwu-*Ya*:
Na Jehofa ka mgeto okwu-*Ya*.
11 Cuku ka mcekwubegolu, mmatu egwu;
Gini ka madu pulu imem?
12 Cuku, nkwa-I di-ga nsọ dim n'isi:

Agamacunye I aja ekene.
13 Makana Inaputago nkpulu-obim n'onwu;
*Inaputarogo* ukwum-ga n'ida-ada ka?
Ka mwenaga n'iru Cuku
N'ìfè nke ndi di ndu.

57 *Odili Onye-isi Abu; emelu ka odabanye na Al-taset. Nke Defid: Miktam: mgbe oji gbapulu Sol n'ugbò.*

1 Cuku, melum ebele, melum ebele;
Makana nkpulu-obim gbabalu nime I:
Eye, na ndo nke nku-I-ga ka mgagbaba,
Genye mgbe ife *ndia* jogbulu onwefa gafegalu.
2 Agamakpoku Cuku Onye Kasi Enu;
*Kpokue* Cuku Nke gemezulum *ife nine.*
3 Ogesi n'enu-igwe ziputa ozi, zoputa-azim,
*Mgbe* onye naco inom nakpali*m*; [Sela.
Cuku geziputa afo-oma-Ya na ezi-okwu-Ya.
4 Nkpulu-obim di n'etiti agaba-ga;
Edinam *n'etiti* ndi esulelu oku,
*Obunadu* umu nke madu, ndi ézé-fa bu ubè na ufele,
Ile-fa azi bulu nmà-agha di nko.
5 Cuku, ka ebunie I kalia enu-igwe-ga;
*Ka* otuto-I ka uwa nine enu.

6 Fa gbalu ukwum onya;
Nkpulu-obim rulu erulu:
Fa egwugo onunu n'irum;
Fa n'onwefa adabago nime ya. [Sela.
7 Cuku, obim kwusi ike, obim kwusi ike:
Agamabu abù, eye, agamabu*ku* *I* abu-oma.
8 Teta, otutom; teta, ùnè na ubo-akwala:
Agamakpote ci ofufo.

9 Dinwenum, agamekene I n'etiti ndi *nine n'uwa:*
Agamabuku I abu-ọma n'etiti mba-ga.
10 Makana afọ-ọma-I di nuku welue enu-igwe-ga,
Ezi-okwu-I azi lue n'igwe-ga.
11 Cuku, ka ebunie I kalia enu-igwe-ga;
*Ka* otuto-I ka uwa nine enu.

## 58

*Ọdili Onye-isi Abu; emelu ka ọdabanye n' Al-tasẹt. Nke Defid: Miktam.*

1 Ezi omume nke kwesili ka unu kwue bu ogbi ka?
Unu nekpekwọ ikpe kwu ọtọ, unu umu nke madu?
2 Eye, nime obi unu neme ajọ omume;
Unu nesì ife-ike di n'aka-unu n'uwa.
3 Ndi ajọ madu bu ndi-ọbia sitena afọ *nne-fa*:
Amura fa, fa ejefiebe, nekwu okwu asi.
4 Edide-fa di ka edide agwọ:
*Fa di* ka aju-ani cili nti nke macitalu nti-ya;
5 Nke nadanu onu ndi-ùlà,
Ọmakà fa ejinà uce nalà fa.
6 Cuku, tijie ézé-fa n'ọnu-fa:
Jehofa, tikwopu nuku ézé nke ikolọbia agaba.
7 Me ka fa gbaze dika mili nke neru ọsisọ:
Mgbe odolu ufele-ya-ga, me ka fa di ka agasi na ebepulu fa.
8 *Me ka fa* di ka ejuna naga nagbaze:
*Dika* nwa nke nwayi mukwolu, nke nekiliro anya-anwu.
9 Tupu ogwu eme ka ite-unu walu,
Ogeji oke ikuku wekusa fa, ife di ndu na ife nenwu ọku n'ofu aka.

10 Onye ezi omume gańuli ma okilie óbò afu :
Ogaca ukwu-ya n'obala ajo madu.
11 Nya ka madu geji si, Ezie ine-olu nadili onye
ezi omume :
Ezi-okwu, Cuku di Nke nekpe ikpe n'uwa.

59 *Odili Onye-isi Abu ; emelu ka odabanye n' Al-taset. Nke Defid : Miktam : mgbe Sol ji zie ozi, fa wecebe uno igbu ya.*

1 Cuku nkem, naputam n'aka ndi-ilom :
Debem n'ebe di enu maka ndi nakwuńi
imedidem.
2 Naputam n'aka ndi nalu ajo olu,
Zoputa-azim n'aka ndi agu obala nagu.
3 Makana, ne, fa nece n'uzo maka ndum ;
Ndi-odogu kpokobalu onwefa onu imedidem :
Jehofa, oburo maka njefiem, nke onabu maka
njom.
4 Fa gbalu oso gedozie onwefa n'ebe mnenwero
ikpe-omuma obuna :
Teta ka ikwúdom, nebe azi anya.
5 Obunadu Nginwa, Jehofa Cuku nke usu
*ndi-agha, bú* Cuku nke Israel,
Binie ineta mba nine :
Emenalu ndi ajo olu ndi nalafu nlafu ebele.
[Sela.
6 Fa cighalu n'anyasi, fa nagbo uja dika nkita,
Nagarube azi obodo okilikili.
7 Ne, fa ji onu-fa ekupu uzù ;
Nma-agha di-ga n'egbugbele-onu-fa :
*Fa si,* Makana kedu onye ganunu ?
8 Ma Nginwa, Jehofa, gamu fa amu ;
Igeme mba nine akaje.
9 Ngi ikem, agamnege I : makana Cuku bu
uno-enum.

10 Cuku nke afọ-ọmam gabia gezutam:
Cuku gekwe ka mfu *ife mcọlu* n'aru ndi necem anwu.
11 Egbuna fa, maka ndim ecezọ:
Welu ike-I me ka fa fughaliba, buda azi fa,
Ngi Dinwenu-ayi *bú* ọta-ayi.
12 *Maka* njọ nke ọnu-fa, *na* okwu egbugbele-ọnu-fa-ga,
Me ka anwude fa ọbunadu nime ngala-fa,
Ya na maka nkọca na okwu-asi nke fa nekwu.
13 Kpocapu fa n'ọnuma-I, kpocapu fa, ka fa ghalu inọnwozi ọzọ:
Ka fa malu azi na Cuku neci na Jekob.
Genyena ebe uwa jedebelu. [Sela.
14 Me azi ka fa cigha n'anyasi, ka fa gbọba uja dika nkita,
Nagarube obodo okilikili azi.
15 Fanwa ganefughali maka ife olili,
Celu azi ucici nine ma ọbuluna afọ ejurọ fa.
16 Ma munwa gabu abù maka ike-I;
Eye, agamabu abù ngoli maka afọ-ọma-I n'ututu:
Makana Ibugoli unọ-enum,
Bulu azi ebe-ngbaba n'ọge nkpam.
17 Ọbu Ngi, bu ikem, ka mgabuku abu-ọma:
Makana Cuku bu unọ-enum, bú Cuku nke afọ-ọmam.

# 60

*Ọdili Onye-isi Abù; emelu ka ọdabanye na Ṣuṣan Edut: Miktam Defid, ikuzinu: mgbe oji ebuso Aram-naharaim na Aram-zoba agha, Joab wecigha, tigbue ndi Idom ula-nnu na nnu ili na Mgbulugudu Nnu.*

1 Cuku, Itufugo ayi, Itikpọdago ayi;
Iwego iwe; kpọcigha ayi ọzọ.

2 Imego ka ani marubebe; Itiwago ya:
Dozie ntiwa di-ga ya; makana ọnarurube arurube.
3 Igosigo ndi nke I ife si-ga-lu ike:
Imego ayi ka ayi la manya nke bu isọ-ngọngọ.
4 Inyego ndi natulu I egwu ọkọlọtọ,
Ka ewegosi ya maka ifi ezi-okwu. [Sela.

5 Ka ewedọputa onye Ifulu n'anya,
Welu aka-nni-I zọputa, za azi ayi.
6 Cuku ekwugo okwu n'idi-nsọ-Ya; agamanya isi:
Agameke Ṣekem, sìputa azi ngbulugudu Sọkot.
7 Gilead bu nkem, Manase bu azi nkem;
Ifraim bu azi ife izedo isim;
Juda bu ọgbanci-eze nkem.
8 Moab bu ite-ica-*ukwum*;
Agamawuralu Idom akpukpọ-ukwum:
Filistia, kpọba nkpu maka ifim.
9 Onye gakpọbam n'obodo egwurubelu iga?
Onye dulugolum je n'Idom?
10 Cuku, Itufurọgo ayi ka?
Cuku, Idesozi usu-ndi-agha-ayi *eje agha.*
11 Nyelu ayi aka imedide onye namanye ayi:
Makana nzọputa madu bu ife nkiti.
12 Sitena Cuku ayi geme ife dinkpa:
Makana ọbu Yanwa gazọtu ndi namanye ayi.

61 *Ọdili Onye-isi Abù; n'ubọ-akwala. Nke Defid.*
1 Cuku, nulu abum;
Ǹa nti n'ekpelum.
2 Sitena ebe uwa jedebelu ka mgakpọku I, mgbe ufu nekpu nkpulu-obim:

Dulum rọgo n'enu nkpuma nke kam enu.
3 Makana Ibugolum ebe ngbaba,
Unọ-enu sili ike ipu n'aka onye-ilo.
4 Agamebi n'ikwu-I ebe-ebe:
Agamagbaba n'ebe nzuzo bú nku-I-ga. [Sela.
5 Makana Nginwa, Cuku, anugo nkwam di-ga nsọ:
Inyego ndi natulu afa-I egwu ọ́kù-fa.
6 Igetinye ubọsi-ga n'ubọsi eze:
Arọ-ya gadi ka imelime ndudugandu.
7 Ọganọ n'iru Cuku ebe-ebe:
Kwadebe afọ-ọma na ezi-okwu, ka fa wecebe ya.
8 Nya ka mgeji buku afa-I abu-ọma ọkpu,
Ka mweneme nkwam di-ga nsọ kwada.

## 62

*Ọdili Onye-isi Abù; ka esi abù abù nke Jedutun. Abu-ọma Defid.*

1 Nkpulu-obim nedelu du nege sọ Cuku:
N'aka-Ya ka nzọputam si bia.
2 Ọbu sọ Ya bu nkpumam na nzọputam:
*Ọbu* unọ-enum; ameropusim nca.
3 Ọge one ka unu ganawaku madu,
Ka unu wegbue *ya*, unu nine,
Dika aja kejili ekeji, dika ogige nada ada?
4 Fa gbalu sọ izu ikwatu ya n'ọkwa-ya di enu;
Así bu ife nasọ-ga fa usọ:
Fa ji ọnu-fa enye ngọzi, ma fa ji ime-obi akpọ iyi. [Sela.
5 Nkpulu-obim delu du gebe sọ Cuku;
Makana itu-anyam nesite n' aka-Ya.
6 Ọbu sọ Yanwa bu nkpumam na nzọputam:
*Ọbu* unọ-enum; ameropum.

7 N'ebe Cuku no ka nzoputam na otutom di:
Nkpuma nke ikem, na ebe-ngbabam, bu Cuku.
8 Cekwubenu Ya mgbe nine, unu ndi *nke Ya*;
Ruputanu obi-unu n'iru Ya:
Cuku bulu ayi ebe ngbaba. [Sela.
9 Ezie ndi di ani bu so ofu nku-ume, ndi di azi
enu bu-ga así:
Amesìta fa ife obuna n'ife-òsìsì;
Eweko fa onu fa dikalili ofu nku-ume na nfe.
10 Ecekwubena na nkpagbu,
Nke ineme onwei ife nkiti sitena npum:
Obuluna àkù abawanye, unu atukwasina obi-
unu *na ya.*
11 Cuku ekwugo ofu nkwu okwu,
Ugbolo nabo ka mnugolu nka:
Na ike bu nke Cuku:
12 Obu azi Ngi, Dinwenum, nwe afo-oma:
Makana Nginwa nenyecigha madu nine n'ofu
n'ofu ka olu-ya si di.

63 *Abu-oma Defid, ka ono n'ofia kwu nkiti nke Juda.*
1 Cuku, Ngi bu Cuku nkem; agameji uzo
ututu wecoba I:
Agu-I nagu nkpulu-obim, arum nacosi I ike,
N'ani okpo-nku na ani ike-ogwugwu, ebe mili
obuna nadiro.
2 Obu nofu ka mkiligolu I n'ebe nso,
Ifu ike-I na otuto-I.
3 Makana afo-oma-I ka ndu nmá;
Egbugbele-onum geto I.
4 Obu nofu ka mgesi gozi I ebe mdi ndu:
Agamacinita akam n'afa-I.
5 Afo geju nkpulu-obim dika eji umi-anu na
abuba-anu weliju;

Onum azi geji egbugbele-onu abù ngoli weto
I;
6 Mgbe mcetalu I n'enu àkwà-edinam,
Nelo *azi* maka I na nce ucici-ga.
7 Makana Ibulugo inye-akam,
Na ndo nku-I-ga ka mgabu abù ngoli.
8 Nkpulu-obim neso I aru na aru:
Aka-nni-I nakwadom.
9 Ma ndi naco nkpulu-obim, igbusisi *ya*,
Gaba nime omu-ani ani.
10 Agaralu fanwa nye n'ike nke nmà-agha:
Fa gabu òkè nke nkita ofia-ga.
11 Ma eze gañuli na Cuku:
Onye obuna nañu iyi sitena Ya ganya isi;
Makana agekpuci onu ndi nasi así.

## 64

*Odili Onye-isi Abu. Abu-oma Defid.*

1 Cuku, nulu onum n'icighali-obim:
Cebe ndum ka mpua n'egwu onye-ilo.
2 Zobem ka mpua n'alo nzuzo nke ndi neme
ajo ife;
N' ìgwè ndi nalu ajo olu:
3 Ndi mudelu ile-fa dika nmà-agha,
Fa edogo azi ufele-fa, *bú*-ga okwu nenu inu:
4 Ka fa wenodu n'ebe di nzuzo wegba onye zulu
oke ufele:
Fa gbalu ya na ntumade, nátú egwu obuna.
5 Fa melu ka ajo ife fa nekwu n'onwefa sie ike;
Fa nekwu n'etiti fa maka igba onya na nzu-
zo;
Fa nasi, Onye gafu fa?
6 Fa nacoputa ajo omume-ga; *fa nasi*, Ayi
ezuputago ife afu ofuma:

Ilolo obi-fa nine n'ofu n'ofu, na obi-*fa*, mili emi.

7 Ma Cuku gagba fa;
Ageji ufele wemelu fa aru na ntumade.

8 Agesi nofu me ka fa so ngongo, ebe ile onwefa gemedide fa:
Ndi nine fulu fa geferube isi.

9 Madu nine azi gatu egwu;
Fa gako azi olu Cuku,
Welu azi amamife nagbanye omume-Ya.

10 Onye ezi omume gańuli na Jehofa, gbaba azi nime Ya;
Ndi nine kwu oto n'obi azi ganya isi.

## 65

*Odili Onye-isi Abu. Abu-oma. Abù Defid.*

1 Cuku, otuto nege I na Zaion:
Obu azi I ka agemelu nkwa di nso.

2 Ngi Onye nanu ekpelu,
Obu I ka madu nine gabiakute.

3 Okwu-ga nke ajo omume esikalum ike:
Ma njefie-ayi, Nginwa gekpuci fa.

4 Ańuli nadili onye Irotalu, neme azi ya ka okpudebe *I* nso,
Ka owebili n' ogige-I-ga:
Afo ezi ife nke uno-I geju ayi, ebe nso nke uno-*nso*-I.

5 Igeji ife di-ga egwu weza ayi n'ezi omume,
Ngi Cuku nke nzoputa-ayi;
Ngi Onye bu ife ncekwube nke ebe uwa nine jedebelu,
Na nke ndi no n'ote-aka n'enu orimili nnu:

6 Nke ji ike-Ya weme ka nuku ugwu-ga kwusie ike;
Ebe eji ike odogu wefierube Ya okilikili:

7 Nke neme ka nkpọtu orimili nnu delu, nkpọtu akpoli-fa-ga,
Na nkpọtu nke ndi *nine n'uwa.*
8 Ndi bi n'akuku tekalisili aka natu egwu n'ife-arima-I-ga:
Ineme ka ci-ofufo na anyasi bua abù *ngoli.*
9 Ineneta ani, nezowusa ya mili,
Ineme ka ọmasia agadaga;
Orimili Cuku lujulu na mili:
Inedozili fa ọkà, mgbe Isi nọfu dozisi ani.
10 Inezowusa ani-ya alulu alu imelime mili;
Inetela ebe di-ga enu ya:
Ineji nṣanṣa-mili eme ka ọdi nlo;
Inagọzi ife opupu di ya.
11 Ineji ezi ife-I ekpube arọ n'isi;
Ọkpu-uzọ-I azi natusisi-ga abuba.
12 Fa natuwusa ebe-ita-nni-ga nke ọfia kwu nkiti:
Eji azi ngoli wefierube ngongo-ga.
13 Eji ìgwè atulu weyikpo ebe-ita-nni-ga;
Mgbulugudu azi kpalacili n'ọka;
Fa nakpọ nkpu añuli, fa nabu azi abù.

# 66

*Ọdili Onye-isi Abù. Abù, Abu-ọma.*

1 Kpọba nkpu *añuli* nye Cuku, ngi uwa nine:
2 Busabanu otuto afa-Ya n'abu-ọma:
Menu ka otuto-Ya tobe Ya.
3 Sinu Cuku, Nekene ka ọlu-I si di-ga itulu egwu!
Sitena idi-nuku nke ike-I ka ndi-ilo-I geji runatalu I isi.
4 Uwa nine gesekpulu I,
Fa gabuku azi I abu-ọma;
Fa gabuku afa-I abù. [Sela.

5 Bianu, gafu o̱lu-ga nke Cuku;
*O̱di* itulu egwu n'omume-Ya n'ebe umu nke madu no̱.
6 O̱melu ka orimili nnu gho̱ru ani o̱kpo̱nku:
Fa gafelu orimili n'ukwu nkiti:
Ebe afu ka ayi ṅulili na Ya.
7 Oji ike-odogu-Ya aci ebe-ebe;
Anya-Ya nenedo mba-ga:
Ka ndi isi-ike ghalu ibuni onwefa. [Sela.
8 Go̱zibenu Cuku-ayi, unu ndi *nine n'uwa*,
Me-azi-nu ka anu onu otuto-Ya:
9 Onye netinye nkpulu-obi-ayi nime ndu,
Nadekwe ka eropu ukwu-ayi.
10 Makana Ngi, Cuku, anwago ayi:
Inucago ayi, ka esi anuca o̱na-o̱ca.
11 Ngi kpo̱batalu ayi nime ó̱nyà;
Ibulu agadaga ibu alo̱ bo ayi n'úkwù-ayi.
12 Imego ka madu cili anyinya-fa zo̱kwasi ayi ukwu;
Ayi gafelu o̱ku gafe azi mili;
Ma Ikpo̱putalu ayi tinye ayi nime àkù kwulu àkù.
13 Agameji àjà-nsule weba n' uno̱-I,
Agamakwu I nkwam di-ga nso̱;
14 Nke egbugbele-o̱num kwegolu,
O̱num ekwugo azi, ka mno̱ na nkpa.
15 Agamacunye I aja-nsule nke anu azulu ngbuli,
Nyelu ife ísì-uso̱ nke ebunu;
Agamacu oke efi na ewu-ga. [Sela.
16 Bianu, ka unu nu, unu nine ndi natulu Cuku egwu,
Agamako̱ azi ife O̱megolu nkpulu-obim.
17 Ejim o̱num wekpo̱ku Ya,

Eji azi ilem webuni Ya.
18 Obuluna anamenene ajo olu nime obim,
Dinwenum amanu *onum* :
19 Ma ezi-okwu na Cuku anugo;
Oṅago nti n'onu ekpelum.
20 Ṅgozi dili Cuku,
Nke nacucigharo ekpelum, nke *Onacucigha* afo-oma-Ya n'ebe mno.

67 *Odili Onye-isi Abu; n'ubo-akwala-ga. Abu-oma, Abu.*

1 Ka Cuku melu ayi ebele, ka Ogozie ayi,
Me azi ka iru-Ya mukwasi ayi; [Sela.
2 Ka ewemalu uzo-I n'enu uwa,
*Malu* nzoputa-I n'etiti mba nine.
3 Cuku, ka ndi *nine n'uwa* kenebe I;
Ka ndi nine *n'uwa* kenebe I.
4 Me ka mba-ga naṅuli aṅuli nabu azi abù ngoli:
Makana Igeji ikpe kwu oto wekpe ndi *nine n'uwa* ikpe,
Nedu azi mba di-ga n'enu uwa. [Sela.
5 Cuku, ka ndi *nine n'uwa* kenebe I;
Ka ndi nine *n'uwa* kenebe I.
6 Ani amasigo nni-ya:
Cuku, bu Cuku nke aka ayi, gagozi ayi.
7 Cuku gagozi ayi;
Ebe nine uwa jedebelu gatulu Ya egwu.

68 *Odili Onye-isi Abu. Abu-oma Defid, Abu.*

1 Ka Cuku binie, ka acusa ndi-ilo-Ya;
Ka ndi kpo-azi-li Ya asi gbapu n'iru-Ya.
2 Ka esi ekupu anwulu, si nofu cupu fa:
Ka akpaka-anwu si agbaze n'iru oku,
Ka ndi ajo madu si nofu na n'iyi n'iru Cuku.

3 Ma ka ndi ezi omume ṅuliba; ka fa nyaba
isi n'iru Cuku:
Eye, ka fa golıbe n'aṅuli.
4 Bunyebenu Cuku abu, bukubenu afa-Ya
abu-ọma:
Dozielunu Ya ọkpu-uzọ bú Onye likwasi
anyinya gafekọ ebe madu nebirọ;
Afa-Ya bu Ja; negoli-azi-nu n'iru Ya.
5 Nna ndi nenwerọ nna, na Onye ikpe ndi-
ajadu,
Bu Cuku n'ebe-obibi-Ya di nsọ.
6 Cuku neme ka onye sọ ya kwu bili n'unọ:
Ọnakpọputa ndi nji tinye fa n'ebe ife nagalu
fa ọfuma:
Ma ndi isi-ike nebi n'ani kpọlu nku.

7 Cuku, mgbe Iji gaba n'iru ndi nke I,
Mgbe Iji agafe ọfia kwu nkiti; [Sela.
8 Ani marubelu,
Enu-igwe azi natusisi n'iru Cuku:
*Ọbunadu* Sainai nu *namarube* n'iru Cuku, *bú*
Cuku nke Israel.
9 Ngi, Cuku, melu ka imelime mili zo,
Nginwa melu ka ùkwù-I kwusie ike, ka ike
gwulu ya.
10 Usu ndi nke I bi n'ebe afu:
Ngi, Cuku, ji ezi ife-I wedozili onye ebudalu
ebuda ife.
11 Dinwenu-ayi nenye okwu afu:
Umu-nwayi ndi zisalu ozi afu bu nuku usu.
12 Ndi-eze usu ndi agha gbanabalu, fa gbana-
balu:
Nwayi nọ n'unọ neke ife anutalu n'agha.
13 Unu gedinanye n'etiti unọ atulu,

*Dika* nku nduli eji ọna-ọca ekpudo,
Welu azi ọna-edo nenwu akpa-manu wekpudo nku-ya-ga ?
14 Ka Onye pulu ime ife nine cusalu ndi-eze n'ebe afu,
*Ọdi ka mgbe* sno nezo na Zalmon.
15 Ugwu Beṣan bu ugwu nke Cuku ;
Ugwu Beṣan bu ugwu di agadaga enu.
16 Unu ugwu di enu, gini melu unu ji ene
Ugwu Cuku cọsigolu ike ka ọbulu ebe-obibi-Ya anya ?
Eye, Jehofa gebi *nime ya* ọkpu.
17 Ugbọ-ani nke Cuku di nnu kwulu nnu, *ọbu-nadu* ula-nnu kwulu ula-nnu :
Dinwenu-ayi nọ n'etiti fa, *dika na* Sainai, nime ebe nsọ.
18 Irọgogo n'enu, Idọlugo usu madu n'agha ;
Inatago onyinye n'etiti madu,
Eye, *n'etiti* ndi isi-ike azi, ka Ja Cuku webili *n'etiti fa.*

19 Ngọzi dili Dinwenu-ayi, Onye nebu ibu-ayi kwada,
*Bú* Cuku Onye bu nzọputa-ayi. [Sela.
20 Cuku bulu ayi Cuku nke nzọputa-ga ;
Jehofa Dinwenu-ayi ka uzọ isi n'ọnwu gbapu dili.
21 Ma Cuku getiwara isi ndi-ilo-Ya,
*Tiwara* isi ndundu nke etu onye nagalili n'ikpe-ọmuma-ya.
22 Dinwenu-ayi si, Agamesi na Beṣan kpọputa *fa* ọzọ,
Agamesi n'ọmu-ani orimili nnu kpọputa *fa* ọzọ :

23 Ka iwezonye ukwu-i n'obala,
Ka ile nkita-i wekelu okè-ya n'aru ndi-ilo-*i*.
24 Cuku, fa afugo ka Isi aga,
*Bú* ka Cuku nkem, Eze nkem, si aga nime ebe nso.
25 Ndi abù naga n'iru, ndi ubo nesota n'azu,
N'etiti umu-agbo ka fa neti egwu *timbrel*.
26 Gozibenu Cuku nime nzuko-ga,
Obunadu Dinwenu-ayi, *unu bú ndi* nke isi-iyi Israel.
27 N'ebe afu ka nwantinti Benjamin nke naci fa no,
Ndi-isi Juda na ìgwè ndi-fa,
Ndi-isi Zebulon, ndi-isi Naftali.

28 Cuku-i etigolu ike-i iwu:
Cuku, me ka ife Ilugolu ayi, sie ike.
29 Maka ifi uno-*nso*-I na Jerusalem
Ndi-eze gebutalu I ife-nru.
30 Balu ajo anu nke ikpele orimili nba,
Ìgwè oke efi, na umu efi nke bu ndi *nine n'uwa*,
Nazoto ibe ona-oca n'ukwu;
Cusa ndi afu-ga agha naso uso.
31 Ndi-nzele gesi n'Ijipt puta;
Itiopia gagbalu oso setipu aka-ya nye Cuku.
32 Bunyebenu Cuku abù, unu ani-eze nke uwa;
Bukubenu Dinwenu-ayi abu-oma; [Sela.
33 Ya bú Onye enu-igwe kasi enu, di-ga gbo, nebu *dika anyinya*;
Ne, Oneme ka onu-Ya ra, *nke afu bulu azi* onu ike.
34 Bulunu ike nye Cuku:
Okaka-Ya di n'isi Israel,
Ike-Ya di azi n'igwe-ga.

35 Cuku, Isi n'ebe nke I di-ga nsọ di itulu egwu:
Cuku nke Israel, Yanwa nenye ndi-Ya ume na ike.
Ngọzi dili Cuku.

69 *Ọdili Onye-isi Abu; emelu ka ọdabanye Ṣọṣanim. Nke Defid.*

1 Cuku, zọputam;
Makana mili elulugom na nkpulu-obi.
2 Anamemi nime ogbu-ulu, ebe nenwerọ ebe nkwukwasi ọbuna:
Abiagom nime ogbu mili, ebe iji nelukpum.
3 Ikwa-ákwá emego ka ike gwum; akpili akpọsigom nku:
Anyam dasili ugbo ebe mnatu anya Cuku nkem.
4 Ndi kpọlum asi némé ife ọbuna kalili ntutu di-gam n'isi:
Ndi nacọ ibepum, ebe fa bu ndi-ilom n'uzọ asi, sili ike:
Mgbe afu mnyecigha ife mnewepurọ.
5 Cuku, Nginwa malu nsọkwum;
Ezonarirọ I ikpe-ọmumam-ga azi.
6 Ekwena ka ndi nege I me ifele sitenam, Ngi Dinwenu-ayi Jehofa nke usu *ndi-agha:*
Ekwena ka eweta ndi nacọ I na nneni sitenam, Ngi Cuku nke Israel.
7 Makana ọbu maka ifi I ka mji ebu nkpali;
Ifele ekpucitago irum.
8 Anamnabu onye ani madu n'ebe umu-nnam nọ,
Bulu azi onye ani madu n'ebe umu nnem nọ.
9 Makana ekwolo unọ-I elicapugom;
Nkpali-ga nke ndi nakpali I dakwasilim.

10 Ka mbelu akwa, welu azi ibu-o̱nu *pia* nkpu-
lu-obim *itali*,
Nke afu di na nkpalim.
11 Mgbe mji me ka ákwà-uju bulu ákwà-o̱jijem,
Mbulu fa ife ira akuku.
12 Ndi no̱ n'o̱nu-uzo̱-ilo nekwu makam;
*Mbulu* azi abù ndi-o̱tu-manya.
13 Ma munwa, ekpelum bu n'ebe Ino̱, Ngi Jehofa,
n'o̱ge o̱gaso̱ I.
Cuku, n'imelime afo̱-o̱ma-I,
Zam n'ezi-okwu nke nzo̱puta-I.
14 Do̱putam n'ulu, ekwena ka mmie:
Me ka anaputam n'aka ndi kpo̱lum asi,
*gho̱puta*-azim n'ogbu mili-ga.
15 Ekwena ka iji lukpuem,
Nke Inekwe ka ogbu mili limiem;
Ekwena ka onunu kpucibidom n'o̱nu-ya.
16 Jehofa, zam; makana afo̱-o̱ma-I di nma:
Etu imelime ebele-I si di dom iru.
17 Ezonarikwana odibo-I iru-I azi;
Makana ano̱m na nkpa; zam o̱siso̱.
18 Kpudebe nkpulu-obim nso, gbaputa azi ya:
Gbaputam maka ifi ndi-ilom.
19 Inama nkpalim, na ifelem, na nnenim:
Ndi namanyem fa nca no̱ n'iru I.
20 Nkpali etiwago obim; aru nanwusi-azim ike:
Mtu azi anya ndi geme ebele, ma ofu onye
efu adiro̱;
Maka ndi igugu-obi azi, ma afuro̱m ofu onye
efu.
21 Fa nye-azi-lim ònùnù anu ka o̱bulu ife-olilim;
N'agu-milim azi fa nyelum manya gbakalu
agbaka ilanu.
22 Me ka *tebel*-fa nke di n'iru-fa bulu igbudu;

Mgbe fa nọ azi na ndokwa, *ka ọlulu* ọnyà.
23 Me ka anya-fa gba ọcici, ka fa ghalu ifu uzọ;
Me azi ka úkwù-fa narulilili mgbe nine.
24 Rukwasi fa ajọ iwe-I,
Me azi ka ọnuma nke iwe-I kwudo fa.
25 Me ka ebe fa nyelu ikwu bulu nkpọnkpọ ebe;
Ka onye ọbuna ghalu ibi n'ikwu-fa-ga.
26 Makana fa nacu onye Nginwa tigolu ife;
Fa nakọ azi maka ife ngbu nke ndi Imetagolu ọnya.
27 Welu ajọ omume tinye n'ajọ omume-fa:
Ka fa ghalu ibia azi n'ezi omume-I.
28 Ka eficapu fa n'akwukwọ ndi di ndu,
Ka aghalu idenyekọ fa na ndi ezi omume.
29 Ma munwa bu onye ebudalu ebuda na onye ife negbu:
Cuku, ka nzọputa-I debem n'ebe di enu.
30 Agameji abù weto afa Cuku,
Agameji azi ekene weme Ya nuku.
31 Ọgadi azi nma n'anya Jehofa kalia efi,
*Maọbu* oke efi nke nwelu mpi na ikpata-ukwu.
32 Ndi anebuda ebuda afugo ya, ṅulia azi aṅuli:
Unu ndi nacọ Cuku, ka obi-unu di ndu.
33 Makana Jehofa nanu onu ndi-ọgbenya,
Ọdeneni ndi-nji-Ya azi.
34 Ka enu-igwe na ani tobe Ya,
Orimili-nnu-ga, na ife ọbuna nagaghali nime fa.
35 Makana Cuku gazọputa Zaion, luzie azi obodo-ga nke Juda;
Fa gebi azi n'ebe afu, wenwelu ya.
36 Nkpulu nke ndi-odibo-Ya gekelu azi ya;
Ndi fu-azi-li afa-Ya n'anya gebi nime ya.

# 70

*Ọdili Onye-isi Abu. Nke Defid; ime ka eceta.*

1 Cuku, *me ngwa* gazọputam;
Jehofa, me ngwa genyelum aka.
2 Me ka ifele mebe fa ka emenye azi fa ifele n'iru,
*Bú* ndi nacọ nkpulu-obim:
Ka acucigha fa azu weta azi fa na nneni
*Bú* ndi ọnasọ usọ ma ajọ ife kwudom.
3 Me ka acucigha fa azu maka ifi ifele-fa
*Bú* ndi nasi, Ehe, Ehe.
4 Ka ndi nine nke nacọ I negoli nañuli azi na Ngi;
Ka etu ndi fulu nzọputa-I n'anya nekwu mgbe nine,
Ka eme Cuku nuku.
5 Ma munwa bu onye ebudalu ebuda na ọgbenya;
Cuku, me ngwa ibiakutem:
Nginwa bu inye-akam na Onye-nzọputam;
Jehofa, anọna ọdu.

# 71

1 Jehofa na Ngi ka mgbabalu:
Ekwena ka ifele menutam ebe-ebe.
2 Welu ezi omume-I zọputam, me azi ka mgbapu:
Tọlum nti-I n'ani, zọputa-azim.
3 Bulu nkpuma nke ebe obibi n'ebe mnọ, ka mwenagbaba nime ya mgbe nine:
Itigo iwu izọputam;
Makana Nginwa bu nkpumam na igam.
4 Cuku nkem, me ka mgbapu n'aka ajọ madu,
N'aka onye ajọ omume na aka onye neme ife ike.
5 Makana Nginwa, Dinwenu-ayi Jehofa, bu ife-itu-anyam:
*Nginwa bu* ncekwubem sitena nwata.

6 Aka-I ka eji kwadom sitena afọ *nnem :*
Nginwa bu onye weputalum n'afọ nnem:
Otutom gabu maka I mgbe nine.
7 Adim ka ife ebube n'ebe imelime nọ;
Ma Nginwa bu ebe-ngbabam sili ike.
8 Ọnum gejuputa n'otuto-I,
Ya na nsọpulu-I ogonogo ubọsi nine.
9 Etufukwanam n'ọge agadi;
Arapukwanam mgbe ikem gwusili nca.
10 Makana ndi-ilom nekwu makam;
Ndi nece azi nkpulu-obim nce narakọ alo ọnu,
11 Nasi, Cuku arapugo ya:
Cubanu ya ka unu nwude ya; makana ọnwerọ ofu onye efu gazọputa *ya.*
12 Cuku, anọtekwanam aka:
Cuku ukem, me ngwa inyelum aka.
13 Me ka ifele me fa ka ekpocapu ndi bu ndi nemedide nkpulu-obim;
Me ka ewelu nkpali na nneni kpudo ndi nacọ ka fa mem ajọ ife.
14 Ma munwa gatu anya mgbe nine,
Agametolili I azi nabawanye.
15 Ọnum gakọ ezi omume-I,
*Na* nzọputa-I ogonogo ubọsi nine;
Makana amarọm ọnu-ọgu-*ya.*
16 Agameji ọlu odogu-ga nke Dinwenu-ayi Jehofa webia:
Agamnefota ezi omume-I, *ọbunadu* sọ nke I.
17 Cuku, Ikuzigolum sitena nwata;
Anọm nakọli ọlu iti-nkpu-I-ga wepu ka-ọdinwọ.
18 Eye, Cuku, ọbunadu ka mmelu agadi nwe azi isi-awọ arapukwanam,

Genye mgbe mgeji kọsigodulu ndudugandu *ọzọ*
ọgwe-aka-I,
*Wekọsigodulu* madu nine gabia ọdi-n'iru n'ofu
n'ofu ka Isi bulu odogu.
19 Ćuku, ezi omume-I azi, adika enu;
Ngi onye megolu nuku ife-ga,
Cuku, onye yili I ?
20 Nginwa, Onye nyegolu ayi imelime afufu di
azi ufu,
Gatute ayi ndu ọzọ,
Gesi azi n'ogbu-ga nke uwa kpọgoputa ayi
ọzọ.
21 Me ka nuku mbu bawanye,
Rughalia ọzọ azi gaguguam.
22 Munwa geji azi ùnè wekene I,
*Ọbunadu* ezi-okwu-I, Cuku nkem:
Agameji ubọ-akwala webuku I abu-ọma,
Ngi Onye di Nsọ nke Israel.
23 Egbugbele-ọnum gabu abù ngoli mgbe mna-
buku I abu-ọma;
Na nkpulu-obim, nke Igbaputagolu.
24 Ilem azi ganekwu maka ezi omume-I ogonogo
ubọsi nine:
Makana ifele emebego fa, emenyego azi fa
ifele n'iru, bú ndi nacọ ka fa mem ajọ ife.

72 *Nke Solomon.*

1 Cuku, welu ikpe-I-ga nye eze,
*Welu* azi ezi omume-I *nye* nwa eze.
2 Ogeji ezi omume wekpe ndi nke I ikpe,
*Welu* ikpe kwu ọtọ *kpe* azi ndi nke I ebudalu
ebuda.
3 Ugwu-ga gebutalu ndi afu ndokwa,
Ngongo-ga azi, n'ezi omume.

4 O̱gekpe ndi ebudalu ebuda di n'ctiti ndi-*ya*
ikpe,
O̱gazo̱puta umu nke o̱gbenya,
Tilisia azi onye nakpagbu nkpagbu.
5 Fa gatulu I egwu n'ebe anya-anwu dilili,
N'iru o̱nwa azi, na ndudugandu nine.
6 Ogezo ka mili ozuzo n'enu o̱zala asulu asu :
Dika nṣanṣa mili-ga nke nede ani.
7 N'ubo̱si-ya ka ndi ezi omume gagbo̱wa *dika
ototo osisi ;*
Na imelime ndokwa, genye mgbe o̱nwa ma-
nadizi o̱zo̱.
8 O̱gaci azi sitena orimili nnu genyena orimili
nnu,
Site azi n'Orimili genyena ebe uwa jedebelu.
9 Ndi bi n'o̱fia kwu nkiti gakpo̱lu ya isi ani;
Ndi-ilo-ya azi galaca etum.
10 Ndi-Eze Taṣiṣ na nke agwe-etiti-ga gebuta
ife-nru-ga :
Ndi-eze Ṣiba na Siba genye ife onyinye-ga.
11 Eye, eze nine gadalu ani n'iru ya :
Mba nine gefe ya.
12 Makana o̱gazo̱puta o̱gbenya mgbe o̱belu
akwa ;
Na onye ebudalu ebuda, nenwero̱ onye inyelu
ya aka.
13 O̱gemelu ndi nenwero̱ ike na ndi-o̱gbenya
ebele,
O̱gazo̱puta azi nkpulu-obi ndi-o̱gbenya.
14 O̱gagbaputa nkpulu-obi-fa n'aka nkpagbu na
aka ife-ike ;
O̱bala-fa gadi azi oke o̱nu n'anya-ya :
15 Fa gadi ndu ; o̱bu azi yanwa ka agebunye
nime o̱na-edo nke Ṣiba :

Madu ganekpe ekpelu maka ya mgbe nine
azi;
Fa ganagozi ya ogonogo ubosi nine.
16 Imelime oka gadi n'ani n'enu ugwu-ga;
Nkpulu-ya ganeferube dika Lebanon:
Ndi bi azi n'obodo ganeso dika afifia n'ani.
17 Afa-ya gadidide ebe-ebe;
Afa-ya ganawasa n'iru anya-anwu;
Agagozi azi madu nime ya;
Mba nine gakpo ya onye añuli.

18 Ngozi dili Jehofa Cuku, Cuku nke Israel,
Onye so Ya neme ife iti nkpu:
19 Ngozi di-azi-li afa otuto-Ya ebe-ebe;
Ka uwa nine juputa n'otuto-Ya.
Amen, na Amen.

20 Ekpelu-ga nke Defid nwa Jese ejedebe.

## AKWUKWO III.

# 73

*Abu-oma Esaf.*

1 N'ezi-okwu Cuku di nma n'ebe Israel no,
*Obunadu* n'ebe etu ndi di oca n'obi no.
2 Ma munwa, ukwum fodulu nwa-ntinti ka fa
sifie uzo;
Ije-ukwum fodulu nwa-pe ka fa gbucapu.
3 Makana anamekwoso ndi juputalu na ngala
ekwolo,
Mgbe mfulu ndokwa ndi ajo madu.
4 Makana agbu obuna adiro n'onwu-fa:
Ma fa bu ndu n'aru-fa.
5 Fa anoro n'afufu dika madu *ozo;*
Nke anapia fa ajo itali dika madu *ozo.*

6 Ya kpatalu na ngala di ka iyagba nke dirubelu
fa okilikili n'onu;
Ife-ike dika afe gbodolu fa.
7 Anya-fa tulupulu ibu n'abuba:
Ilolo obi-fa lujulu *ka mili.*
8 Fa neme akaje, fa nekwu azi okwu nkpagbu
n' ajọ ife:
Fa nekwu okwu di enu.
9 Fa edogo ọnu-fa n'ígwé-ga,
Ile-fa azi nagazu uwa.
10 Ya kpatalu ndi-Ya ji rughalia n'akuku a:
Fa lajulu mili nke afọ-ojuju afọ.
11 Fa nasi azi, Kedu ka Cuku si malu?
Onye Kasi Enu malu ife ka?
12 Ne, ndia bu ndi ajọ madu;
Ebe fa nọ azi n'aru-ofufo ebe-ebe, fa naba-
wanye n'àkù.
13 Ezie na nkiti ka mji wuca obim,
Kwọ azi akam nime eme-ife ọbuna;
14 Makana ogonogo ubọsi nine ka anapiam ajọ
itali,
Nabalum nba kwa ututu.
15 Ọbuluna ekwugomli, si, Agamekwu nọnwọ;
Ne, ewelugomli uzọ agbugbọ wemeso ndudu-
gandu nke umu-I.
16 Mgbe mzubelu ka mgesi ma nka,
Ọbu idọ-àkànyà n'anyam;
17 Genye mgbe mji ba n' ebe nsọ nke Cuku,
Wecighalia uce na njedebe ikpeazu fa.
18 Ezie Idebelu fa n'ebe nanọ-ga anọ:
Ikwatulu fa nye na nbibi.
19 Nekene ka fa si bulu nkpọnkpọ ebe na nwa
ọge!
Eji akpajiji bepusi fa nca.

20 Dika nlọ ma madu teta ula;
Nọfu, Dinwenu-ayi, mgbe Itetalu, Igeneni
onyinyo-fa.
21 Makana obim gbakalu agbaka,
Ọnadutu-azim nime akulum-ga.
22 Ka msi bu ka anu ọfia, na onye namarọ ife ;
Abum sọ ajọ anu n'iru-I.
23 Ka osina di munwa nọnyelu I mgbe nine:
Ijidegom n'aka-nnim.
24 Igeji alo-I wenedum,
Emesia azi Ikpọlum ba nime otuto.
25 Onye ka mnwelu n'enu-igwe *belu sọ I?*
Ọnwerọ onye ife-ya sọlum n'uwa belu sọ I.
26 Arum na obim agwusia nca :
*Ma* Cuku bu nkpuma nke obim na okè nkem
ebe-ebe.
27 Makana, ne, ndi nọtelu I aka gana n'iyi:
Igbusisigo ndi nine rapulu I jebe iyi ọyi.
28 Ma ọdi munwa nma ikpudebe Cuku nso:
Emegom Dinwenum Jehofa ebe-ngbabam,
Ka mwekọ ọlu-I nine.

# 74

*Maskil Esaf.*

1 Cuku, gini kpatalu Iji tufue ayi ọkpu ?
Gini kpatalu anwulu iwe-I ji akwugbu atulu
nke ebe ita-nni nke I ?
2 Ceta ìgwè ndi-I, nke Igbagolu gbo,
Nke Igbaputagolu ka ọbulu ebo nke
ùkwù-I ;
*Na* ugwu Zaion, nke Ibigolu nime ya.
3 Cinie ukwu-I *bia* na nkpọnkpọ ebe ọkpu,
Ajọ ife nine nke onye-ilo megolu n'ebe nsọ.
4 Ndi nemedide I agbọgo uja n'etiti nzukọ-I;
Fa akwubago ọkọlọtọ-fa ka fa bulu ife arima.

5 Fa melu onwefa ka amalu afa-fa dika ndi bunitalu
Anyike igbutu ugboko.
6 Akika nine atu-ga-lu ya
Kita ka fa ji anyike na otùtù wetilisi.
7 Fa esulego ebe nso I oku ;
Fa emetosigo ebe obibi nke afa-I welue n'ani.
8 Fa kwulu n'obi-fa, si, Ka ayi mebisia fa nca :
Fa esukposigo ebe nzuko nine nke Cuku n'ani.
9 Ayi afuro ife-arima-ayi :
Amuma obuna adinworozi ozo ;
Nke onenwe onye obuna n'etiti ayi malu ka ogeteta aka be.
10 Cuku, oge one ka onye nmanye ganakpali ?
Onye-ilo ganakpoli afa-I okpu ka ?
11 Gini melu Iji secigha aka-I, bú aka-nni-I ?
*Seputa* ya n'obi-I ka Igbusisia *fa*.

12 Ma Cuku bu ezem sitena gboli,
Nalu olu nzoputa n'etiti uwa.
13 Nginwa ji ike-I wekewa orimili nnu :
Itikpolu isi-ga nke agwo-ola-mili *di-ga* na mili.
14 Nginwa tilisili isi-ga nke agu-iyi,
Iwelu ya nye ka obulu nni nke ndi bi n'ofia kwu nkiti.
15 Nginwa kewaralu isi-iyi na nruru :
Nginwa melu ka orimili nerucili mgbe nca ta.
16 Efifie bu nke I, ucici azi bu nke I :
Nginwa edozigo ife nenye ìfè na anya-anwu.
17 Nginwa akpago oke nine nke uwa :
Nginwa emego okoci na udu-mili.
18 Jehofa, ceta nka, na onye-ilo akpaligo nkpali,
Na ndi nsokwu azi akpoligo afa-I.

19 Aranyekwana nkpulu-obi nke nduli-ugo-I
n'aka ajo anu:
Ecezona ndu ndi nke I ebudalu ebuda okpu.
20 Nedo àgbà-I anya:
Makana ebe ocici nke uwa ju-ga-lu n'ebe
obibi nke ife-ike.
21 Ekwena ka onye anemegbu cigha na nneni:
Me ka onye ebudalu ebuda na ogbenya tobe
afa-I.
22 Binie, Cuku, Nginwa kwue okwu-ikpe-I:
Ceta ka onye nsokwu si akpali I ogonogo
ubosi nine.
23 Ecezokwana onu ndi namanye I:
Nkpotu nke ndi nebini imedide I nana enu
mgbe nine.

75 *Odili Onye-isi Abu; emelu ka odabanye n'Al-taṣet. Abu-oma Esaf, Abù.*

1 Cuku, ayi ekene I;
Ayi ekene *I*, makana afa-I di nso:
Madu nako-ga olu iti-ga nkpu I.
2 Mgbe mgelu n'oge akalu aka,
Munwa gekpe ikpe kwu oto.
3 Uwa na ndi nine bi nime ya agbazego:
Munwa edonigo ide-aja di-ga ya. [Sela.
4 Agwalum ndi juputalu na ngala, Emenanu
ife ngala:
Gwa azi ndi ajo madu, Ebunikwananu mpi
enu:
5 Ebunikwananu mpi enu;
Ekwukwananu okwu n'isi ike.
6 Makana ibuni-enu adesite n'iru-anya-anwu
maobu n'odida-anya-anwu,
Ma-obu n'ofia kwu nkiti.

7 Ma Cuku bu Onye ikpe:
Onebuda ofu onye, nebuni azi onye ọzọ.
8 Makana n'aka Jehofa ka iko di, manya-fain *nke di ya* nagbọ ufufu;
Ojulu n'ọ́gwá, Ọnagbapu azi nime ofu afu:
Ezie ọru-ani-ya, ka ndi ajọ madu nine nke uwa gazaca, la azi *fa*.
9 Ma munwa gakọ ebe-ebe,
Agamnabuku Cuku nke Jekob abu-ọma.
10 Mpi nine nke ndi ajọ madu azi ka mgegbujipu;
*Ma* mpi onye ezi omume ka agebuni enu.

## 76

*Ọdili Onye-isi Abu; n'ubọ-akwala-ya. Abu-ọma Esaf, Abu.*

1 Na Juda ka amalu Cuku:
Afa-Ya di nuku n'Israel.
2 Na Selem azi ka ikwu-Ya di,
Ebe-obibi-Ya azi *di* na Zaiọn.
3 Ebe afu ka Ọkpajili ufele uta;
Ọta, na nma-agha, na agha. [Sela.
4 Nginwa di otuto kacasi *azi* nma, sitena ugwuga nke ndọli:
5 Anutasigo ndi obi di ike ife, fa alarugo ula-fa:
Ọnwerọ ofu onye efu na ndi-odogu fugolu aka-fa azi.
6 N'iba-nba-I, Ngi Cuku nke Jekob,
Akwanyelu ka ugbọ-ani ka anyinya nime ọgbu ula.
7 Nginwa, ọbunadu Nginwa, di itulu egwu:
Onye zi pulu ikwu n'iru I mgbe Iweralu iwe?
8 Imelu ka esi n'enu-igwe nu okwu ikpe;
Uwa tubalu egwu, wekwusi,
9 Mgbe Cuku binili ikpe ikpe,

Izọputa ndi ebudalu ebuda n'uwa. [Sela.
10 Ezie ọnuma madu gekene I:
Ọnuma nke gbọfọlu agbọfọ ka Igekọkwasi Onwei.
11 Kwenu Jehofa Cuku-unu nkwa di nsọ, ka unu kwua azi Ya:
Ka ndi nine nọrubelu Ya butalu Onye kwesili itulu egwu ife-nru-ga.
12 Ọgebepusi mọ ndi-isi:
Ọdi itulu egwu n'ebe ndi-eze nke uwa nọ.

77 *Ọdili Onye-isi Abu; ka esi abu abù Jedutun. Abu-ọma Esaf.*

1 Agameji onum wekpọku Cuku;
Bú iji onum wekpọku Cuku, Ọgege azi nti-Ya n'ebe mnọ.
2 N'ubọsi afufum acọlum Dinwenu-ayi:
Esetipulu akam n'ucici, ma ọkudarọ;
Nkpulu-obim julu nguguta.
3 Anameceta Cuku, mnasu azi ude:
Anamacighali ucem, ufu nekpu azi mọm. [Sela.
4 Imelu ka anyam tọ na nce:
Ka osi gbakam ghali na apurom ikwu okwu.
5 Acighagom ubọsi gbo n'ucem,
Arọ-ga nke ọge galu aga.
6 Ecetalum abùm n'ucici:
Mnacigha nime obim;
Mọm azi cọputalu ọfuma.
7 Dinwenum getufu ebe-ebe ka?
Ife-*ayi* amasọnwozi Ya ọzọ?
8 Ọnabu na afọ-ọma-Ya agwusia nca ọkpu ka?
Nkwa-Ya nada n'aja genyena ndudugandu nine ka?

9 Cuku ecezogo imu amala ka ?
Owelugo iwe kpacibido ebele-Ya ka ? [Sela.
10 Mwesi, Nka bu adi-ikem ;
*Ma agameceta* aro-ga nke aka-nni nke Onye
Kasi Enu.
11 Agamefota omume-ga nke Ja ;
Makana agameceta ife iti-nkpu I nke gbo.
12 Agamnelo azi maka olu-I nine,
Nacigha azi uce n'omume-I-ga.
13 Cuku, uzo-I di n'idi-nso :
Onye bu nuku cuku dika Cuku-*ayi ?*
14 Nginwa bu Cuku Nke nalu olu iti-nkpu-ga :
Imego ka amalu ike-I n'etiti ndi *nine n'uwa.*
15 Iwelugo aka-I gbaputa ndi nke I,
Bú umu Jekob na Josef. [Sela.
16 Cuku, mili fu-ga-lu I ;
Mili fu-ga-lu I, owuta fa :
Aru nama azi ebe di-ga ogbu nni.
17 Igwe-oji nanyusisi-ga mili ;
Ígwé neziputa ofu onu :
Ufele-I azi nefesa-ga n'ebe nine.
18 Onu akpala-I nama ;
Àmùmà nenye-ga ani nine ìfè ;
Ani namarube narurube azi.
19 Uzo-I buli nime orimili nnu,
Ije-I azi nime nuku mili-ga,
Apa ukwu-I rapulu ka anamaro.
20 Idulu ndi nke I dika ìgwè-atulu,
Sitena aka Moses na Eron.

78 *Maskil Esaf.*

1 Ndi nkem, genu nti n'iwum :
Tonu nti-unu n'ani n'okwu onum-ga.
2 Agamasa onum n'itu inu ;

Agamekwuwa okwu omimi-ga nke gbo:
3 Nke ayi nugolu mata azi,
Nna-ayi-fà akọgo-azi-li ayi.
4 Ayi amezonari fa na nti umu-fa,
Nagwa ndudugandu biananu otuto Jehofa,
Na ike-Ya, na ọlu iti-nkpu-ga Ọlugolu.
5 Makana Ọmelu ife ama kwusie ike na Jekob,
Ka azi iwu n'Israel,
Nke Otili nna-ayi-fà n'iwu,
Ka fa weme ka umu-fa malu fa:
6 Ka ndudugandu biananu wemalu *fa*, bú umu agamu;
Ndi gebini kọ-azi-li *fa* umu-fa:
7 Ka fa wetukwasi ncekwube-fa na Cuku,
Ghalu azi icezọ omume-ga nke Cuku,
Ma nccebe ife Oti-ga-lu n'iwu:
8 Ghalu idi zi ka nna-fa,
Ndudugandu isi-ike na nke nanupu isi;
Ndudugandu ndi nedozirọ obi-fa ọfuma,
Ndi mọ-fa nakwusirọ ike n'ebe Cuku nọ.
9 Umu Ifraim, ọbu ezie na fa kelu ife-agha naci azi uta,
Ma fa ricighalu azu n'ubọsi agha.
10 Fa edeberọ agba nke Cuku,
Ju azi ikpaghali n'iwu-Ya;
11 Fa wecezọ omume-Ya-ga,
Na ọlu-iti-nkpu-Ya-ga nke Ogosili fa.
12 Ife iti-nkpu-ga ka Ọmelu n'anya nna-fa-ga,
N'ani Ijipt, n'ọzala Zoan.
13 Ọkpọwaralu orimili nnu, me azi fa ka fa gafega;
Me azi ka mili kwulu-ga ka obo-ife.
14 Oji azi ígwé oji edu fa n'efifie,
Welu azi ìfè ọku nedu fa ogonogo ucici nine.
15 Ọkpọwaralu nkpuma n'ọfia kwu nkiti,

Nenye azi fa imelime mili ọlila n'uba dika
osi nime ogbu mili puta.
16 Ọmelu ka mili-iyi azi si na nkpuma waputa,
Me azi ka mili-ga neruda dika orimili.
17 Ma fa nemelili njọ medide Ya,
Inupu isi n'okpulu Onye Kasi Enu n'ani
ọkpọ-nku.
18 Fa nwa-azi-li Cuku n'obi-fa
Sitena iyọ ayiyọ ife olili maka agu-fa.
19 Eye, fa kwulu okwu medide Cuku;
Fa sili, Cuku pulu idozi tebel n'ọfia kwu-
nkiti ka?
20 Ne, Otili nkpuma ife, na mili waputalu;
Mili-iyi lusa azi;
Ọpulu inye azi nni?
Ogedozili ndi-Ya anu ka?
21 Nyabuna Jehofa nulu, webe azi iwe:
Ewekpọnwue ọku rukwasi Jekob,
Iwe azi wekwugo *dika anwulu* medide Israel;
22 Makana fa ekwerọ na Cuku,
Nke fa necekwube nzọputa-Ya.
23 Ma Otili ígwé di n'enu iwu,
Meghe azi uzọ enu-igwe-ga;
24 Ozokwasili fa mana ilinu,
Nye azi fa nime ọka nke enu-igwe.
25 Madu nine n'ofu n'ofu neli nni nke ndi-odogu:
Ozitalu fa ife olili n'uju.
26 Ọmelu ka ifufe iru-anya-anwu fe n'enu-igwe:
Oji ike-Ya azi wedulu ifufe adagbe.
27 Ozokwasili fa anu azi dika etum,
Na anu-ufe dika uzuzu nke orimili nnu-ga:
28 Ọme azi ka *fa* da n'etiti ebe fa nye-ga-lu
ikwu,
N'okilikili ebe-obibi-fa.

29 Nyabuna fa lili, afo ju azi fa ofuma;
Owenye fa ife fa colu,
30 Fa aburo obia n'agu-njo-fa.
Anu-olili-fa dilili n'onu-fa,
31 Mgbe iwe nke Cuku ji kwugo *dika anwulu* medide fa,
Gbue azi onwo na ndi nwekalisili abuba nime fa,
Tigbue azi umu-ikolobia nke Israel.
32 Obu ezie na emelu ife nine ndia fa nemelili njo,
Fa ekwero-zi olu iti-nkpu Ya-ga.
33 Ya kpatalu na Omelu ka ubosi-fa de n'ofu nku-ume,
Na aro-fa na nuku egwu.
34 Ka Ogbulu fa, mgbe afu ka fa julu ase Ya:
Fa wecigha welu ucu coba azi Cuku.
35 Fa weceta na Cuku buli nkpuma-fa,
Na Cuku Onye Kasi Enu *buli* Onye-ngbaputa-fa.
36 Ma fa ji onu-fa nalafu Ya,
Welu ile-fa azi nasinye Ya asi.
37 Makana obi-fa akwusiro ike n'ebe Ono,
Nke fa nabu ndi kwesili ncekwube n'agba-Ya.
38 Ma Yanwa, ebe Ojulu n'ebele, Okpucie ajo omume-*fa*, ma Ogbusisiro *fa*:
Eye, ugbolo ugbolo ka Oneweruka iwe-Ya n'uso,
Ma Odakpani onuma-Ya nine.
39 Oweceta na fa bu so aru;
Ikuku nke nekufe ekufe, ma odabia ozo.
40 Ugbolo one ka fa nupulu isi n'okpulu Ya n'ofia kwu nkiti,

Me azi ka owuta Ya n'ani okpo-nku!
41 Fa rughalili ozo nwa azi Cuku,
Kpasue azi Onye Nso nke Israel iwe.
42 Fa ecetaro aka-Ya,
Nke *fa neceta* ubosi afu mgbe Oji gbaputa fa n'aka onye nmanye.
43 Ka Osi debe ife-arima-Ya-ga n'Ijipt,
*Debe* azi ife-ebube-Ya-ga n'ozala Zoan;
44 Me azi ka orimili-fa-ga ghoru obala,
Nruru-mili-fa-ga, ka fa ghalu inwe ike ila *fa*.
45 Ozitalu fa ìgwè òdùdù, nke tapulu fa;
Na awo-ga, nke gbusisili fa.
46 Onye-azi-li obubu nni masili fa,
Akànyà fa do-azi-li *ka Onyelu* igwulube.
47 Oji aku-mili-igwe wegbusisi fain-fa,
Welu azi nkpuma ígwé wegbusisi osisi-sikomo-fa.
48 Orili azi ife-enunu-fa nye aku-mili-igwe,
*Rili* azi ìgwè atulu na ewu fa nye àmùmà.
49 Okpokwasili fa onuma nke iwe-Ya,
Iwe, na ajo iwe, na afufu,
Usu ndi-mo-ozi ajo ife.
50 Okwalu uzo maka iwe-Ya;
Onapuro nkpulu-obi-fa n'inwu onwu,
Ma orili ndu-fa nye ajo oya nefe efe;
51 Ogbusisi-azi-li umu izizi nine n'Ijipt,
Ume izizi fa n'ikwu-ga nke Ham:
52 Ma Omelu ka ndi aka Ya niri ije dika atulu,
Dulu azi fa nime ofia kwu nkiti dika ìgwè atulu.
53 Owenedu fa n'aru-ofufo, maka ya egwu aturo fa:
Ma orimili nnu kpucitalu ndi-ilo-fa.
54 Owekpobata fa n'okè-ani nke ebe-nso-Ya,

Jelue n'ugwu nka, nke aka-nni-Ya gotagoluli.
55 Ọcupulu mba-ga azi n'iru fa,
Wekelu fa na ndili ka fa bulu ùkwù,
Me azi ka ebo-ga nke Israel bili n'ikwu-fa-ga.
56 Ma fa nwalu nupu azi isi n'okpulu Cuku
Onye Kasi Enu,
Fa edeberọ-zi ife-ama-Ya-ga ;
57 Ma fa cighalu azu, neso uzọ aghughọ dika
nna-fa-ga :
Fa lili mpeli dika uta neli mpeli.
58 Makana fa ji ebe nke fa di-ga enu wekpasue
Ya iwe,
Fa ji alusi-fa apili api wekpanie Ya ekwolo.
59 Olue ka Cuku nulu *nka*, Ọwebe iwe,
Ọjusia Israel nca :
60 Nyabuna Ọrapulu ebe obibi nke Ṣailo,
Ikwu Ọnyelu n'etiti madu ;
61 Rili azi ike-Ya nye n'idọ-n'agha,
Na otuto-Ya n'aka onye nmanye.
62 Ọralu ndi-Ya azi nye na nmà-agha ;
Newewusa azi ùkwù-Ya iwe.
63 Ọku legbusili umu-ikolọbia-fa ;
Umu-agbọ-fa azi enwerọ abù anumdi.
64 Ndi-ncu-aja-fa danyelu na nmà-agha ;
Umu-ajadu-fa azi akwarọ ákwá.
65 Mgbe afu ka Dinwenu-ayi tetalu dika onye
tetalu n'ula,
Dika odogu nke nabu abù maka ifi manya
fain.
66 Oweticigha ndi nemedide Ya azu :
Tinye fa n'ife nkpali ebe-ebe.
67 Nyelukwue Ọjulu ikwu Josef,
Ọrọlurọ ebo Ifraim azi ;
68 Ma Ọrọlu ebo Juda,

Ugwu Zaion nke Ọfulu n'anya.
69 Ọlu-azi-li ebe-nsọ-Ya dika ebe di-ga enu,
Dika uwa nke Ọtọgolu ebe-ebe.
70 Ọrọlu azi Defid odibo-Ya,
Si azi n'unọ atulu kpọlu ya:
71 Osi n'iso nne-ewu nazu umu wekpọlu ya:
Izu Jekob ndi-Ya, na Israel ùkwù-Ya.
72 Nyabuna ọzulu fa etu obi-ya si zu oke;
Wedulu fa sitena ǹkà nke aka-ya.

# 79

*Abu-ọma Esaf.*

1 Cuku, mba-ga abatago nime ùkwù-I;
Fa emego ka unọ-nsọ-I lua alua;
Fa emego Jerusalem obo nkpuma-ga.
2 Ozu ndi-odibo-I ka fa nyegolu ibu ife olili anu-ufe-ga nke enu-igwe,
Aru ndi-afọ-ọma-I ka fa nyelu anu ọfia di-ga n'uwa.
3 Ọbala-fa ka fa wusigolu dika mili n'okilikili Jerusalem;
Ma ọnwerọ ofu onye efu nke geni fa.
4 Ayi abulugo ife nkpali n'ebe ndi-agbata-obi-ayi nọ,
Bulu azi ife akaje na ife nneni n'ebe ndi nọrubelu ayi nọ.
5 Jehofa, ọge one ka Iganewe iwe ọkpu?
Ekwolo-I ganele ka ọku ka?
6 Rukwasi ọnuma-I n'isi mba-ga ndi namarọ I,
N'isi ani-eze-ga nke nadakpọku afa-I.
7 Makana fa adọwaligo Jekob,
Tikpọ ebe-obibi-Ya.
8 Ecetakwana n'isi-ayi ajọ omume nke nna-ayi-fà:
Kwe ka ebele-I-ga me ngwa bia gezuta ayi:

Makana ebudalu ayi n'ezi ani.
9 Nyelu ayi aka, Cuku nke nzoputa-ayi, maka otuto afa-I:
Zoputa azi ayi, kpucita azi njo-ayi, maka ifi afa-I.
10 Gini kpatalu mba-ga geji si, Ebe ka Cuku-fa no?
Ibo-obo nke obala odibo-I agbafulu
Me ka amalu ya n'etiti mba-ga n'anya-ayi.
11 Me ka isu-ude onye nji bia n'iru I;
Ka ogwe-aka-I si di nuku cebe ndi akalu inwu onwu;
12 Kwua azi ndi-agbata-obi-ayi nmaji isa nime obi-fa
Nkpali-fa, nke fa ji kpali I, Ngi Dinwenu-ayi.
13 Maka ya ayinwa bu ndi-I na atulu nke ebe-ita-nni-I.
Gekene I ebe-ebe:
Ayi gegosi ndudugandu nine otuto-I.

# 80

*Odili Onye-isi Abù; emelu ka odabanye na Ṣoṣanim Edut. Abu-oma Esaf.*

1 Ge nti, Ngi Onye nazu Israel *dika atulu*,
Ngi Onye nedu Josef dika ìgwè atulu;
Ngi Onye nanokwasi n'enu Cerubim, nenwu-puta.
2 N'iru Ifraim na Benjamin na Manase,
Menie ike-odogu-I,
Bia azi gazoputa ayi.
3 Cuku, kpocigha ayi ozo;
Me azi ka iru-I nwue, ewezoputa ayi.

4 Jehofa Cuku nke usu *ndi-agha*,
Oge one ka Iganewewusa iwe n'ekpelu ndi nke I?

5 Iwelugo nni anya-mili wezua fa,
Inyego azi fa imelime anya-mili ilanu.
6 Imego ayi ife inu-ogu n'ebe ndi-agbata-obi-ayi no:
Ndi-ilo-ayi azi namu amú n'etiti onwefa.
7 Kpocigha ayi ozo, Cuku nke usu *ndi-agha;*
Me azi ka iru-I nwue, ewezoputa ayi.

8 Isi n'Ijipt weta fain:
Icupulu mba-ga, wema ya.
9 Ikwalu ya *onodu* n'iru ya,
Owegbamie nkpologwugwu, ju-azi-li ani afu.
10 Eji ndo-ya wekpudo ugwu-ga,
Ngadaba-ya azi di-ga *ka* sida nke Cuku.
11 Owalulu ngadaba-ya-ga n'orimili nnu,
*Walue* anaka-ya-ga n'Orimili.
12 Gini melu Iji tikpo ife eji gba-ga ogige ya,
Nke kpatalu ndi nine nagafe nso uzo afu ji agholu ya?
13 Ezì ofia nke si n'ugboko puta natakwosi ya,
Ajo anu ofia welu ya me nni-fa.
14 Rughalia ozo, ayi nayo I, Cuku nke usu *ndi agha:*
Si n'enu-igwe nedata anya, ne azi, neta azi fain nka,
15 Osisi azi nke aka-nni-I magolu,
Na nwa-*ya* nke Imelu ka osie ike maka Onwei.
16 Esulelu ya oku, egbutulu ya:
Fa nana n'iyi n'iba-nba nke iru-I.
17 Kwe ka aka-I di n'aru nwoke nke aka-nni-I,
N'aru nwa nke madu nke Imelu ka osie ike maka Onwei.
18 *Obuluna ime* nofu ayì amarapu I cigha azu:
Tute ayi ndu, ayi ewekpokue afa-I.

19 Kpocigha ayi ozo, Jehofa Cuku nke usu *ndi agha;*
Me ka iru-I nwue, ewezoputa ayi.

81. *Odili Onye-isi Abu; emelu ka odabanye na Gitit. Nke Esaf.*

1 Bubanu abu ngoli nye Cuku bu ike-ayi:
Kpobanu nkpu *añuli* nye Cuku nke Jekob.
2 Wenienu abu-oma, bute-azi-nu *egwu*-timbrel,
Ubo naso uso nyelu ubo-akwala.
3 Ma opi n'onwa ofu,
N'onwa ndozu, n'ubosi olili ayi di aso.
4 Makana obu ukpulu enyelu Israel,
*Bulu* ikpe Cuku nke Jekob.
5 Okalu ya nime Josef ka obulu ife ama,
Mgbe Oji pukulu ani Ijipt agha:
*Ebe* mnulu asusu nke mnamaro.
6 Ewepulum uku-ubu-ya n'ibu:
Me ka aka-ya pua n'ukpa.
7 Ikpolu nkpu n'afufu, Mwedoputa i;
Azalum i n'ebe nzuzo nke akpala;
Anwalum i na mili Meriba. [Sela.
8 Nulunu, ndi nkem, na agamabu ama medide i:
Israel, obuluna igekwe nu onum!
9 Cuku ani madu obuna amadi nime i;
Nke inesekpulu cuku ani madu obuna.
10 Munwa bu Jehofa Cuku-i,
Nke si n'ani Ijipt kpogoputa i:
Saghepu onu-i, agametinyeju ya ife.
11 Ma ndi nkem anuro onum;
Israel acorom nca.
12 Maka ya arapulum fa ijeso isi-ike nke obi-fa,
Ka fa weneje n'alo obi-fa.
13 Lokene ma obuluna ndi nkem ganu onum,

Na Israel ganeje n'uzom-ga !
14 Akpamfu ebuda ndi-ilo-fa,
Do azi akam imedide ndi namanye fa.
15 Ndi kpolu Jehofa asi gerunatalu Ya isi :
Ma oge-fa gadidide ebe-ebe.
16 Ogeji azi okili makalisilinu wezua fa :
Manu-anwu si na nkpuma puta ka Mgeji azi nyeju i afo.

82

*Abu-oma Esaf.*

1 Cuku kwu n'ìgwè ndi nke Cuku ;
Onekpe ikpe n'etiti cuku-ga.
2 Oge one ka unu ganekpe ikpe n'uzo nakwuro oto,
Nasolu ndi ajo madu anya azi ? [Sela.
3 Nekpe ikpe onye nenwero ike na onye nenwero nna :
Nye ndi anebuda na ndi agbabalu aka olo.
4 Me ka onye nenwero ike na ogbenya gbapu :
Naputa fa n'aka ndi ajo madu.
5 Fa amaro, nke fa naghota ;
Fa nagaghali iru na azu n'ocici :
Aneropu nto-ani nine nke uwa.
6 Munwa ekwugo, Ununwa bu cuku,
Unu nine azi bu umu Onye Kasi Enu.
7 Ka osina di na unu ganwu dika madu,
Da azi dika ofu nime ndi-isi.
8 Cuku, binie, kpe uwa ikpe :
Makana Nginwa gelita mba nine n'ùkwù.

83

*Abù, Abu-oma Esaf.*

1 Cuku edelukwana du :
Ekpucikwana onu-I, anokwana ofu ebe,
Ngi Cuku.
2 Makana, ne, ndi-ilo-I nakpotu nuku nkpotu :

Ndi kpo-azi-li I asi ebunigo isi enu.
3 Fa narako alo aghugho medide ndi nke I,
Nagbako azi izu medide ndi nke I ezobelu ezobe.
4 Fa ekwugo, si, Bianu, ka ayi bepu fa ka fa ghalu ibu-zi mba;
Ka aghalu icetanwozi afa Israel ozo.
5 Makana fa ewelugo ofu obi gbako izu onu;
Fa emego agba imedide I:
6 Ikwu-ga nke Idom na nke ndi Iṣmael;
Moab, na ndi-Hagarin;
7 Gibal, na Amon, na Amalek;
Filistia nyelu ndi bi na Taia:
8 Asiria azi adinyegolu fa;
Fa enyegolu umu Lot aka. [Sela.
9 Me fa ka *Isi me* Midian;
Ka *Isi me* Sisera, ka *Isi me* Jebin, n'orimili Kaiṣon:
10 Ndi nalu n'iyi na En-doa;
Fa nadi ka nsi maka ani.
11 Me ka ndicie-fa di ka Oreb na Zib;
Eye, ndi-isi-fa nine dika Ziba na Zalmona:
12 Ndi si, Ka ayi nalu ebe obibi Cuku-ga
Ka fa bulu ife ayi nwelu.
13 Cuku nkem, me ka fa di ka etum nke ifufe nefeghali okilikili;
Dika afifia *si adi* n'iru ikuku.
14 Dika oku nke nagba ugboko,
Na dika ilele-oku nke nagba ugwu oku;
15 Si nofu welu oke ikuku-I cuba fa,
Welu azi ifufe-I yie fa egwu.
16 Me ka ifele ju fa iru;
Ka fa wecoba afa-I, Ngi Jehofa.
17 Ka ifele me fa ka akpajiji nwulu fa okpu;

Eye, ka emenye fa ifele n'iru ka fa na n'iyi:
18 Ka fa wemalu na so Nginwa, Onye afa-I bu Jehofa,
Bu Onye Kasi Enu n'uwa nine.

## 84

*Odili Onye-isi Abu; emelu ka odabanye na Gitit. Abu-oma umu Kora.*

1 Nekene ka ebe-obibi-I-ga si kwesi ifu n'-anya,
Ngi Jehofa nke usu *ndi agha!*
2 Agu nagu nkpulu-obim, e, obunadu ufu nekpu azi ya maka ogige-ga nke Jehofa;
Obim na arum nabunye Cuku Nke di ndu abu ngoli.
3 Eye, nza ekwudogo uno ogebi,
Énéké fu azi akwu onweya, ebe ogedebe umu-ya,
*Bú* n'ebe-icu-aja-I-ga, Ngi Jehofa nke usu *ndi agha,*
Ezem, na Cukum.
4 Añuli nadili ndi bi n'uno-I:
Fa ganetolili I. [Sela.
5 Añuli nadili onye afu onye ike-ya dikwasili na Ngi;
Onye okpu-uzo *esi eje Zaion* di-ga n' obi-ya.
6 Ebe fa si na mgbulugudu nke Ikwa-ákwá gafeko fa me ya ebe isi-iyi-ga;
Eye, mili-ozuzo izizi ji ngozi wekpudo ya.
7 Fa nesi n'ike aba n'ike,
*Ebe onye anona nime fa* ogosi onweya n'iru Cuku na Zaion.
8 Jehofa Cuku nke usu *ndi agha,* nulu ekpelum:
Ge nti, Ngi Cuku nke Jekob. [Sela.
9 Ne, Ngi Cuku *bú* ota-ayi,

Nedo iru onye nke I etelu ude anya.
10 Makana ofu mbosi nime ogige-I-ga ka nnu nkpulu-ubosi nabo na ogu ili nma.
Ogakam nma ikwu n'onu-uzo n'uno Cuku nkem,
Kama ibi n'ikwu-ga nke ife ojo.
11 Makana Jehofa Cuku bu anya-anwu na ota:
Jehofa genye amala na otuto:
Onwero ezi ife obuna Ogazodolu ndi nakpaghali n'izu-oke.
12 Jehofa nke usu *ndi agha,*
Añuli nadili onye cekwubelu I.

85 *Odili Onye-isi Abù. Abu-oma umu Kora.*

1 Jehofa ife ani-I asogo I:
Icicighago ndi Jekob adolu n'agha.
2 Ibupugo ajo omume ndi nke I,
Ikpucitago njo-fa nine. [Sela.
3 Ibupugo iwe-I nine:
Irughaligo *Onwei* wegbakuta onuma nke iwe-I azu.
4 Kpocigha ayi azu, Cuku nke nzoputa-ayi,
Me ka onuma-I n'ebe ayi no kwusi.
5 Iganewewusalili ayi iwe ebe-ebe ka?
Iganadogbalili iwe-I genyena ndudugandu nine?
6 Nginwa amatute ayi ndu ozo:
Ka ndi nke I weñulia na Ngi?
7 Gosi ayi afo-oma-I, Jehofa,
Nye azi ayi nzoputa-I.
8 Agamanu ife Cuku bu Jehofa gekwu:
Makana Ogekwu okwu ndokwa gwa ndi-Ya, gwa azi ndi-afo-oma-Ya:
Ma ka fa ghalu icighakwo azu ozo n'ife-nsokwu.

9 Ezie nzoputa-Ya di nso ndi natulu Ya egwu;
Ka otuto webili n'ani-ayi.
10 Afo-oma na ezi-okwu ezutago onwefa;
Ezi omume na ndokwa esusugo onwefa onu.
11 Ezi-okwu pulu epu n'ani;
Ezi omume esigo n'enu-igwe nedata anya.
12 Eye, Jehofa genye ife nke di nma;
Ani-ayi gamasi nni.
13 Ezi omume gagabulu n'iru Ya;
Ogakwalu ukwu-Ya uzo.

86

*Ekpelu Defid.*

1 To nti-I n'ani, Jehofa, za-azim;
Makana munwa bu onye ebudalu ebuda na ogbenya.
2 Debe nkpulu-obim; makana munwa bu onye afo-oma:
Nginwa Cuku nkem, zoputa odibo-I onye cekwubelu I.
3 Melum ebele, Dinwenu-ayi;
Makana obu I ka mnakpoku ogonogo ubosi nine.
4 Me ka nkpulu-obi odibo-I ñulia;
Makana obu Ngi, Dinwenu-ayi, ka mbunitalu nkpulu-obim nye.
5 Makana Nginwa, Dinwenu-ayi, di nma, kwa-debe igbaghalunu,
Inwelu imelime afo-oma n'ebe ndi nine nakpoku I no.
6 Ge nti, Jehofa, n'ekpelum;
Na nti n'onu ayiyom-ga.
7 N'ubosi afufum agamakpoku I;
Makana Igazam.

8 Ọnwerọ ofu efu yili I, Dinwenu-ayi, n'etiti cuku-ga;
Nke ọnenwe *ọlu ọbuna* yili ọlu-I-ga.
9 Mba nine ndi Ikegolu gabia gesekpulu n'iru I, Dinwenu-ayi;
Fa gasọpulu afa-I.
10 Makana Nginwa bu nuku, neme azi ife itiga nkpu:
Sọsọ Nginwa bu Cuku.
11 Kpazielum uzọ-I, Jehofa; agamnakpaghali n'ezi-okwu-I:
Me ka obim di n'ofu itulu afa-I egwu.
12 Agamejisi ka obim ra wekene I, Dinwenu-ayi Cuku nkem;
Agameme ka afa-I nwe otuto wegaba ebe-ebe.
13 Makana afọ-ọma-I ebuka n'ebe mnọ;
Isigo n'ọmu-ani Ṣeol dọputa nkpulu-obim.
14 Cuku, ndi ngala ebinigo ọtọ imedidem,
Ìgwè ndi neme ife-ike acọgo nkpulu-obim,
Fa edeberọ I n'iru fa.
15 Ma Nginwa, Dinwenu-ayi, bu Cuku juputalu n'ebele namu azi amala,
Idewe iwe ọsisọ, Inwe azi imelime afọ-ọma na ezi-okwu.
16 Dom iru, me-azi-lim ebele;
Welu ike-I nye odibo-I,
Zọputa azi nwa-nwoke nke odibo-nwayi-I.
17 Gosim ife-arima ezi ife;
Ka ndi kpọlum asi wefu ya, ka ifele weme fa,
Makana Ngi, Jehofa, enyegolum aka, gugua-azim.

87 *Abu-ọma umu Kora ; Abù.*

1 Ntọ-ani-Ya di n'ugwu di-ga nsọ.
2 Jehofa fulu ọnu-uzọ Zaion n'anya
Kalia ebe obibi nine nke Jekob.
3 Ife di-ga otuto ka ekwulu maka i,
Ngi obodo Cuku. [Sela.
4 Agamefota Rehab na Babilon na fa di n'etiti ndi malum :
Ne Filistia, na Taia, nyelukwue Itiopia ;
Onye nka ka amulu n'ebe afu.
5 Eye, agekwu maka Zaion, si, Onye nka na onye nu ka amulu nime ya ;
Onye Kasi Enu n'onweya geme ka ọkwusie ike.
6 Jehofa gagu ọnu, mgbe Ogeji dekọ ndi *nine n'uwa,*
Onye nka ka amulu n'ebe afu. [Sela.
7 Ndi nabu abu ka ndi nete egwu *gasi,*
Isi-iyim nine di-ga nime i.

88 *Abù, Abù-ọma umu Kora ; Ọdili Onye-isi Abù ; emelu ka ọdabanye na Mahalat Leanot. Maskil Himan onye-Ezrahait.*

1 Jehofa, Cuku nke nzọputam,
Akwagom ákwá efifie na ucici n'iru I :
2 Kwe ka ekpelum bata n'iru I ;
Tọ nti-I n'abum :
3 Makana nkpulu-obim juputalu n'ajọ ife,
Ndum nakpudebe nso Seol.
4 Agunyelum na ndi nezida nime onunu ;
Adim ka onye nenwerọ inye-aka ọbuna :
5 Etufulu n'etiti ndi nwulu anwu,
Dika ndi egbulu egbu dọlu-nime-ini,

Ndi Idanecetanwozi ozo ;
Ewebepu fanwa ka fa pua n'aka-I.
6 Idobagom n'omu-ani onunu,
Nime ebe gba-ga-lu ocici, nime ogbu *mili*-ga.
7 Onuma-I disi ike n'arum,
Iwelugo akpoli-I nine webudam. [Sela.
8 Iwetego ndi-oyi obim aka n'ebe mno;
Imego ka mbulu ife alu n'ebe fa no:
Akpacilim nime, apurom iputa ìfè.
9 Anyam nada ugbò maka ifi nbuda:
Akpokugom I da, Jehofa,
Esetipugom akam n'ebe I no.
10 Igegosi ndi nwulu anwu ife iti-ga nkpu?
Ndi nadiro ndu gebini gekenebe I ka? [Sela.
11 Agako afo-oma-I nime ini?
Maobu ikwesi-ncekwube-I nime Ebe-nbibi?
12 Agama olu-iti-nkpu-I-ga nime ebe ocici?
Na ezi omume-I n'ani nke ebe icezo ife?
13 Ma munwa akpokugo I, Jehofa,
N'ututu ka ekpelum gabia n'iru I.
14 Jehofa, gini melu Iji tufue nkpulu-obim?
Gini melu Iji zonarim iru-I?
15 Ebudago munwa, mkolu azi inwu onwu sitena ogudu mji di na nwata:
Ebe mnedi egwù-I-ga obim wasasia.
16 Onuma-I nerufegam n'isi;
Ujo-I-ga ekewapugom.
17 Fa biarubelum okilikili dika mili ogonogo ubosi nine;
Fa norubekolum onu okilikili.
18 Onye fulum n'anya na oyim ka Iwetegolu aka n'ebe mno,
Ndi-oyi obim bulu ocici.

89

*Maskil Itan onye-Ezrahait.*

1 Agamabu abu maka afo-oma nke Jehofa ebe-ebe:
Onum ka mgeji me ka ndudugandu nine malu ikwesi-ncekwube-I.
2 Makana ekwugom, si, Agaluni afo-oma enu ebe-ebe;
Ikwesi-ncekwube-I ka Igeme ka okwusie ike n'enu-igwe n'onwefa.

3 Mu na onye mrotalu emego àgbà,
Añugolum Defid odibom iyi;
4 Nkpulu-i ka Mgeme ka fa kwusie ike ebe-ebe,
Donie azi ukpo-i genye na ndudugandu nine.
[Sela.
5 Enu-igwe gekene-ga olu iti-nkpu I, Jehofa;
*To* azi ikwesi-ncekwube-I nime nzuko ndi nso.
6 Makana onye no n'ígwé nke apulu iji wetu-nyelu Jehofa?
Onye yili Jehofa n'etiti umu-ndikom Cuku?
7 Cuku Nke di agadaga egwu n'izu ndi di nso,
Di azi itulu egwu kalia ndi nine norubelu Ya?
8 Jehofa Cuku nke usu *ndi agha,*
Onye bu odogu, dika I, Ngi Ja?
Ikwesi-ncekwube-I dirube-azi-li I okilikili.
9 Nginwa naci ngala nke orimili nnu:
Mgbe akpoli-ya kunili enu, Ime ka fa delu.
10 Nginwa etiligo Rehab, dika onye egbulu egbu;
Iwelugo aka nke ike-I wecusa ndi-ilo-I.
11 Enu-igwe bu-ga nke I, uwa bu azi nke I:

Ani nine na uju-fa, Nginwa atọgo fa.
12 Ugwu na adagbe, Nginwa ekego fa:
Tebọ na Hamon nabu abù ngoli n'afa-I.
13 Inwego ọgwe-aka odogu:
Aka-I sili ike, aka-nni-I di azi enu.
14 Ezi omume na ikpe bu-ga ntọ-ani nke ukpo-I.
Afọ-ọma na ezi-okwu naga n'iru I.
15 Añuli nadili ndi namata nkpu añuli:
Jehofa, fa nakpaghali n'ìfè nke iru-I.
16 N'afa-I ka fa negoli ogonogo ubọsi nine:
Anebuni fa nime ezi omume-I.
17 Makana Nginwa bu otuto nke ike-fa:
Agebuni mpi-ayi site ka ife-ayi si sọ I.
18 Makana ọta-ayi ọbu Jehofa nwe;
Onye di Nsọ nke Israel nwe eze-ayi.

19 Mgbe afu Ikwulu okwu n'ọ́fù gwa ndi-afọ-ọma-I,
Wesi, Ebulugom inyelu-aka bo onye bu odogu;
Ebunigom onye arọputalu n'etiti ndi Israel.
20 Acọputagom Defid odibom;
Ewelugom udem di nsọ wete ya:
21 Ageme ka akam kwusie ike n'ebe ọnọ;
Ọgwe-akam azi genye ya ume.
22 Onye-ilo ameme ya ife-ike;
Nke nwa nke ajọ omume nebuda ya.
23 Agametitu azi ndi namanye ya n'iru ya,
Tie azi ndi kpọlu ya asi ife.
24 Ma ikwesi-ncekwubem na afọ-ọmam gebinyelu ya;
N'afam ka agebuni mpi-ya.
25 Agameme ka aka-ya di azi n'orimili nnu,
Aka-nni-ya *adi* n'orimili-ga.

26 Yanwa gakpọkum, si, Nginwa bu nnam,
Cuku nkem, na nkpuma nke nzọputam.
27 Munwa azi geme ya ọkpala*m*,
*Me ya* ka ọkasia ndi-eze uwa enu.
28 Afọ-ọmam ka Mgedebelu ya ebe-ebe,
Àgbàm gekwesi ncekwube n'ebe ọnọ.
29 Nkpulu-ya azi ka Mgeme *ka ọtọ atọ* ọkpu,
Ukpo-ya *atọ* dika ubọsi-ga nke enu-igwe.
30 Ọbuluna umu-ya arapu iwum,
Ghalu idi nakpaghali n'ikpem-ga;
31 Ọbuluna fa emebie ukpulum-ga,
Ghalu idebe ife Mti-ga-lu n'iwu;
32 Mgbe afu agameji itali neta njefie-fa,
*Welu* ube-itali *neta* ajọ omume-fa.
33 Ma afọ-ọmam ka Mmanewepusi nca n'ebe ọnọ,
Nke Mgekwe ka ikwesi-ncekwubem bulu ife así.
34 Mmemebi agbam,
Nke Mgerughali ife sigolu n'egbugbele-ọnum puta.
35 Ofu mgbe ka Mjigolu idi-nsọm wenua iyi;
Mmagwa Defid okwu asi;
36 Nkpulu-ya gatọ atọ ebe-ebe,
Ukpo-ya *gatọ* dika anya-anwu n'irum.
37 Ageme ka ọkwusie ike ebe-ebe dika ọnwa,
Di azi ka onye-aṃa kwesili ncekwube n'ígwé.
[Sela.

38 Ma Nginwa etufugo ju azi,
Iwewusago onye Itelu ụde iwe.
39 Itugo àgbà odibo-I ìzè:
Imebigo okpu-eze-ya *ọbunadu* itura ya n'ani.
40 Ititugo ife eji gba-ga ogige-ya nine;

Imego ka iga-ya-ga dakpọ.
41 Ndi nine naga n'uzọ nakwali ya:
Ọbulugo ife nkpali n'ebe madu-ibe-ya nọ
42 Ibunigo aka-nni nke ndi namanye ya;
Imego ka ndi-ilo-ya nine ṅulia.
43 Eye, Inacucigha ọnu nmà-agha-ya,
Imerọ ya ka ọkwulu n'agha.
44 Imego ka unwu-ya kwusi,
Ikwatugo azi ukpo-ya n'ani.
45 Imego ka ubọsi obu n'isi di nkenke:
Iwelugo ifele kpudo ya. [Sela.
46 Ọge one ka Iganọ nezobe Onwei ọkpu, Jehofa?
*Ọge one ka* ọnuma-I ganenwu ka ọku?
47 Ceta ka ọgem si dita nkenke be:
Nekene na Ikego umu madu nine maka ife nkiti!
48 Kedu madu ọbu nke gadi ndu manafu ọnwu,
Nke geme ka nkpulu-obi-ya gbapu n'aka Ṣeol? [Sela.
49 Dinwenu-ayi, kedu afọ-ọma-I-ga nke gbo,
Nke Iji ikwesi-ncekwube-I weṅulu Defid iyi?
50 Dinwenu-ayi, ceta nkpali nke ndi-odibo-I;
Ka msi bulu n'obim *nkpali nke* ndi nine *n'uwa* bú dinkpa;
51 Nke ndi-ilo-I kpaligoluli akpali, Jehofa;
Nke fa ji kpaligoli ạpa-ukwu-ga nke onye Itelu ude rapulu.

52 Ngọzi dili Jehofa ebe-ebe.
Amen, na Amen.

## AKWUKWỌ IV.

# 90

*Ekpelu Moses onye nke Cuku.*

1 Dinwenu-ayi, Nginwa abulugo ebe-obibi-ayi
Na ndudugandu nine.
2 Tupu amuputa ugwu-ga,
Maọbu tupu Ikpua uwa na ani nine,
Ọbunadu sitena ebe-ebe genyena ebe-ebe, Nginwa bu Cuku.
3 Ineme ka madu ghọru etum;
Inasi azi, Cigbanu, unu umu madu.
4 Makana nnu arọ nabọ na ọgu ili n'anya-I
Di ka nyafu ma ọgafesia,
Di azi ka ofu nce n'ucici.
5 Inebupu fa dika eji mili-olúlú *bupu*; fa di ka ula:
N'ututu fa adi ka afifia neso uso.
6 N'ututu onepu, neso uso;
N'anyasi egbutue ya, ọkpọnwua.
7 Makana anekpocapu ayi n'iwe-I,
N'ọnuma-I ka akpajiji ji nwulu ayi.
8 Idebego ajọ omume-ayi n'iru I,
*Debe njọ* nzũzo ayi-ga n'ìfè nke iru-I.
9 Makana ubọsi-ayi nine agafego n'iwe-I:
Ayi neweta arọ-ayi n'isi-njedebe dika údè.
10 Ubọsi nke arọ-ayi di ọgu arọ itọ na ili,
Maọbu ọbunadu maka ifi idi-ike ọdi ọgu arọ inọ;
Ma ngala-fa abulu sọ àkànyà na ife nkiti;
Makana odedo ndo aga, ayi efepu.
11 Onye ṃalu ike nke iwe-I,

Na iwe-I dika etu egwu kwesili I si di ?
12 Si nofu kuzielu ayi igu ubosi-ayi onu,
Ka ayi welita obi nke amamife n'elele.
13 Jehofa, cigha ; oge one ?
Locigha obi-I maka ndi-odibo-I.
14 Welu afo-oma-I me ka afo ju ayi n'ututu ;
Ka ayi webua abu ngoli weṅulia azi ubosi-ayi nine.
15 Me ka ayi ṅulia ka ubosi ra Ibudagolu ayi,
Na *ka* aro *ra* ayi fugolu ajo ife.
16 Kwe ka olu-I gosi ndi-odibo-I onweya,
Ka ebube-I *gosi onweya* n'isi umu-fa.
17 Ka nmá nke Jehofa Cuku-ayi dikwasi ayi :
Me azi ka olu aka-ayi kwusie ike n'isi-ayi ;
Eye, olu aka-ayi me ka okwusie ike.

91 1 Onye bi n'ebe nzuzo nke Onye Kasi Enu
Ganwu ula n'okpulu ndo Onye pulu ime ife nine.
2 Agamekwu maka Jehofa, Obu Ya bu ebe-ngbabam na igam ;
Cuku nkem, Onye mcekwubelu.
3 Makana Yanwa ganaputa I n'aka onyà onye-nta,
Na aka agadaga ajo oya nefe efe.
4 Ogeji nku-Ya-ga wekpudo I,
N'okpulu nku-Ya-ga ka igagbaba :
Ezi-okwu-Ya bu ota na nuku ota.
5 Imatu egwu ife ujo n'ucici,
Nke inatu *egwu* ufele nefeghali n'efifie ;
6 Maka ajo oya nefe efe nakpaghali n'ocici,
Maobu nbibi nke negbusisi n'oke efifie nabo.
7 Nnu nabo na iruli gada n'akuku-I,

Ula-nnu na nnu ise *gada* n'aka-nni-I;
*Ma* ọmakpudebe I nso.
8 Sọ anya-I ka igeji nenedo,
Wefu ine-ọlu ndi ajọ madu.
9 Makana Nginwa, Jehofa, bu ebe-ngbabam!
Imego Onye Kasi Enu ka Ọbulu ebe-obibi-i;
10 Ọnwerọ ajọ ife ọbuna gadakwasi i,
Nke ajọ *ọya* ọbuna gakpudebe nso ikwu-i.
11 Makana Ogetili ndi-mọ-ozi-Ya iwu maka i,
Idebe i n'uzọ-i nine.
12 Fa gaghọdo i n'aka-fa,
Maka ikpọbe ukwu-i na nkpuma.
13 Igazọkwasi agaba na aju-ani ukwu:
Igazọli nwa-okolọbia agaba na agwọ n'okpulu ukwu.
14 Makana ọtukwasigom ifu-n'anya-ya, maka ya ka Mgeji me ka ọgbapu:
Agamedebe ya n'ebe di enu, makana ọmago afam.
15 Ọgakpọkum, agamaza azi ya;
Munwa ganọnyelu ya n'afufu:
Agamazọputa, nye ya otuto.
16 Agameji ogonogo ndu weme ka afọ ju ya,
Gosi azi ya nzọputam.

## 92

*Abu-ọma, Abù nke ubọsi sabat.*

1 Ọbu ezi ife ikene Jehofa,
Na ibuku afa-I abu-ọma, Ngi Onye Kasi Enu:
2 Igosi afọ-ọma-I n'ututu,
Na ikwesi-ncekwube-I kwa ucici,
3 Iji ubọ eji akwala ili kwe, na une;
Iji onu asọ n'enu ubọ akwala.
4 Makana Ngi, Jehofa, emego ka mṅulia sitena ọlu-I:

Agamabu abù n'o̱lu aka-I-ga:
5 Nekene ka o̱lu-I-ga si webuka, Jehofa!
Ilolo-I-ga emika agadaga.
6 Madu anu o̱fia adama ife;
Nke onye nso̱kwu nagbo̱ta nka:
7 Mgbe ajo̱ madu nepu dika afifia,
Na mgbe ndi nine nalu ajo̱ o̱lu neso;
O̱bu ka ewegbusisia fa o̱kpu:
8 Ma Nginwa, Jehofa, no̱ n'ebe di enu ebe-ebe.
9 Makana, nedu, ndi-ilo-I, Jehofa,
Makana, nedu, ndi-ilo-I gana n'iyi;
Ndi nine nalu ajo̱ o̱lu gagbasa.
10 Ma Ibunigo mpim dika *mpi nke* atu:
Eji ude o̱fu wetem:
11 Anyam afuwago azi *ife mnaco̱* n'aru ndi ne-cem anwu,
Ntim anugo *ife mnaco̱* maka ndi neme ajo̱ ife *bú* ndi nebini o̱to̱ imedidem.
12 Onye ezi omume gagbo̱wa dika nkwu:
O̱gagba nuku dika sida na Lebanon.
13 Ndi amalu *ka osisi* n'uno̱ Jehofa
Gagbo̱wa *ka osisi* nime ogige-ga nke Cuku-ayi.
14 Fa ganamilili nkpulu ma fa mesia agadi;
Fa gejuputa na mili *dika osisi* di azi ndu:
15 Igosi na Jehofa kwu o̱to̱;
O̱bu Ya bu nkpumam, ajo̱ omume o̱buna adiro̱ na Ya.

93 1 Jehofa ecigo eze; eji idi-ebube weyibe Ya;
Eyibego Jehofa afe, O̱welugo ike fierube Onweya:

Emego azi ka ani nine kwusie ike, nke ana-
puro iropu fa eropu.
2 Emelu ka ukpo-I kwusie ike sitena gbo:
Nginwa di sitena ebe-ebe.
3 Jehofa, orimili ewenigo *onu-fa* enu,
Orimili ewenigo onu-fa enu;
Orimili wenili nkpotu-fa enu.
4 Jehofa Onye no n'ebe di enu di ike,
Kalia onu-ga nke imelime mili,
*Kalia* akpoli sili ike nke orimili nnu.
5 Ife-ama-I kwesi-ga-lu nekwube agadaga:
Idi-nso kwesili uno-I,
Jehofa, ebe-ebe.

94 1 Jehofa, Ngi Cuku Onye ibo-obo dili,
Ngi Cuku Onye ibo-obo dili, nwuputa
ifè.
2 Bunie Onwei, Ngi Onye ikpe nke uwa:
Nyecigha ndi ngala ife kwesili *fa*.
3 Jehofa, oge one ka ndi ajo madu,
Oge one ka ndi ajo madu gananya isi?
4 Fa nekwuwa, fa nekwu oke okwu:
Ndi nine nalu ajo olu nanya isi.
5 Fa tilisili ndi-I, Jehofa,
Buda azi ùkwù-I.
6 Fa negbu ajadu na obia,
Negbu azi ocu ndi nenwero nna.
7 Fa nasi, Ja amafu,
Cuku nke Jekob amagbanye.
8 Cighanu uce, unu ndi bu anu ofia n'etiti ndi
afu:
Unu ndi nsokwu, kedu mgbe unu geji nwe
amamife?
9 Onye kulu nti, Omanu ife?

Onye kpulu anya, O̱mafuwa uzo̱?
10 Onye napia mba-ga itali, O̱magbazili *fa,*
*O̱bunadu* Onye nakuzili madu amamife?
11 Jehofa nama ilolo madu,
Na fanwa bu *so̱* ofu nku-ume.
12 Aṅuli nadili onye afu Inapia itali, Jehofa,
Nakuzili ya ife di nime iwu-I;
13 Ka Iwenye ya izulu-ike n'ubo̱si ajo̱ ife,
Genye mgbe ageji gwugodulu ajo̱ madu onunu.
14 Makana Jehofa ametufu ndi-Ya,
Nke O̱narapu ùkwù-Ya.
15 Makana ikpe gecighakute ezi omume:
Ndi nine kwu o̱to̱ n'obi geso azi ya.
16 Onye gebinilim imedide ndi neme ajo̱ ife?
Onye gakwunilim imedide ndi nalu ajo̱ o̱lu?
17 Asina Jehofa aburo̱li inye-akam,
Omedo ndo nkpulu-obim ebili n'ebe anedelu du.
18 Mgbe msi, Ukwum nagbucapu;
O̱bu afo̱-o̱ma-I, Jehofa, kwadolum.
19 Nime imelime itu-ucem di-ga nimem
Ngugu-I naso̱ nkpulu-obim uso̱.
20 Ngi na ukpo nke agu njo̱ ganyakudo n'ofu,
Nke neji ukpulu eme ife ilu-aru ka?
21 Fa kpo̱ko̱balu onwefa o̱nu imedide nkpulu-obi onye ezi omume,
Ma azi o̱bala nemero̱ ajo̱ ife o̱buna ikpe.
22 Ma Jehofa abulugo uno̱-enum;
Cuku nkem *bu* nkpuma nke ngbabam.
23 O̱mego ka ajo̱ o̱lu aka-fa cighakute fa,
O̱geji azi ajo̱ ife aka fa webepu fa;
Jehofa Cuku-ayi gebepu fa.

95 1 Biauu, ka ayi bunye Jehofa abu ngoli:
Ka ayi kpọba nkpu *añuli* nye nkpuma nke
nzọputa-ayi.
2 Ka ayi welu ekene bia n'iru-Ya,
Ka ayi welu abu-ọma kpọbalu Ya nkpu *añuli*.
3 Makana Jehofa bu nuku Cuku,
Na nuku Eze kasi cuku nine.
4 N'aka-Ya ka ebe di-ga ogbu nke uwa di;
Enu ugwu bu-ga azi nke Ya.
5 Orimili nnu bu nke Ya, Yanwa kelu ya;
Aka-Ya kpulu ani ọkpọnku.
6 Bianu, ka ayi sekpuelu Ya ka ayi kpọ isi ani;
Ka ayi gbue nkpili-ukwu n'ani n'iru Jehofa
Onye kelu ayi:
7 Makana Yanwa bu Cuku-ayi,
Ayinwa bulu ndi nke ebe-ita-nni nke Ya, na
atulu nke aka-Ya.
Tata, buluzidu na unu ganu onu-Ya,
8 Emenanu ka obi-unu sie ike, dika na Meriba,
Dika n'ubọsi Masa nime ọfia:
9 Mgbe nna-unu-fà nwalum,
Nwaputam ifè, wefu olu nkem.
10 Ogonogo ọgu arọ nabọ ka Mtululi ndudugandu *afu* izè,
Mwesi, Ọbu ndi nawaghali n'obi-fa,
Fanwa akamarọ uzọm-ga.
11 Maka Ya ka Mji ṅua iyi n'iwem,
Na fa amaba n'ebe izulu-ike nkem.

96 1 Bunyenu Jehofa abu ọfu:
Bunyenu Jehofa abu, unu uwa nine.
2 Bunyenu Jehofa abu, gọzibenu afa-Ya;
Negosinu nzọputa-Ya n'ifè kwada kwada.
3 Kọsanu otuto-Ya n'etiti mba-ga,

O̱lu-ebube-Ya-ga n'etiti ndi nine *n'uwa.*
4 Makana Jehofa di nuku, kwesi azi ka eto Ya nuku otuto:
Yanwa di itulu egwu kalia cuku nine.
5 Makana cuku nine nke ndi *nine n'uwa* bu ife neloro̱ elo:
Ma Jehofa kelu enu-igwe-ga.
6 Nso̱pulu na ebube di-ga n'iru Ya:
Ike na nmá di-ga n'ebe nso̱ Ya.
7 Unu ezi-na-uno̱ nke ndi *nine n'uwa,* nyenu Jehofa,
Nyenu Jehofa otuto na ike.
8 Nyenu Jehofa otuto kwesili afa-Ya:
Bulunu ife-nru, bata nime ogige-Ya-ga.
9 Kenu ekike di nso̱ wesekpuelu Jehofa:
Mabanu aru nni n'iru Ya, unu uwa nine.
10 Kwuenu n'etiti mba-ga, si, Jehofa ecigo eze:
Emego azi ka ani nine kwusie ike nke anapuro̱ iropu fa eropu:
Ogeji ikpe kwu o̱to̱ wekpe ndi *nine n'uwa.*
11 Ka enu-igwe ṅulia, ka ani golie;
Ka orimili nnu kpo̱tuba, na uju di ya;
12 Ka o̱fia nyaba isi, na ife nine di ya nime;
Mgbe afu osisi nine di n'ugboko gabu abù ngoli;
13 N'iru Jehofa, Makana O̱biana;
Makana O̱biana ikpe uwa ikpe:
Ogeji ezi omume kpe ani nine ikpe,
Welu ezi-okwu-Ya kpe ndi *nine n'uwa* ikpe.

97 1 Jehofa ecigo eze; ka uwa golie;
Ka imelime agwe-etiti fa nca ṅuliba.
2 Igwe oji na o̱cici dirubelu Ya okilikili:
Ezi omume na ikpe bu-ga nto̱-ani nke ukpo-Ya.

3 Ọku naga n'iru Ya,
Ṅelegbusi ndi nemedide Ya okilikili :
4 Àmùmà-Ya nenye ani nine ìfè :
Uwa fu, wemaba aru nni.
5 Ugwu nagbaze-ga dika akpaka-anwu n'iru
Jehofa,
N'iru Dinwenu uwa nine.
6 Enu-igwe kọlu ezi omume-Ya,
Ndi nine *n'uwa* afugo azi otuto-Ya.
7 Ifele neme ndi nine nefe ife apili api,
Ndi ji ife nelorọ elo ebuni onwefa :
Sekpubelunu Ya, unu cuku nine.
8 Zaion nulu, ọweṅuliba aṅuli,
Umu-nwayi Juda wegolie ;
Maka ifi ikpe-I-ga, Jehofa.
9 Makana Nginwa, Jehofa, kacasi uwa nine
enu :
Ebunigo I enu kacasia cuku nine.
10 Unu ndi fulu Jehofa n'anya, kpọnu ajọ ife
asi :
Ọnedebe nkpulu-obi ndi-afọ-ọma-Ya ;
Ọnanaputa fa n'aka ndi ajọ madu.
11 Aghalu ìfè *dika nkpulu* maka onye ezi omume,
Gha azi aṅuli maka ndi kwu ọtọ n'obi.
12 Ṅulibanu na Jehofa, unu ndi ezi omume;
Kenenu afa-nsọ-Ya.

# 98

*Abu-ọma.*

1 Bunyenu Jehofa abu ọfu ;
Makana Ọmego ife iti-ga nkpu :
Aka-nni-Ya, na ọgwe-aka-Ya di nsọ, enyego
Ya nzọputa.
2 Jehofa emego ka amalu nzọputa-Ya :
Ezi omume-Ya ka Okpughelu n'anya mba-ga.

3 Ọcetago afọ-ọma-Ya na ikwesi-ncekwube-Ya n'ebe unọ Israel di :
Ebe nine uwa jedebelu afugo nzọputa nke Cuku-ayi.
4 Kpọba nkpu añuli nye Jehofa, unu uwa nine:
Buwanu abù ka unu bua abu ngoli, eye, bukubenu *Ya* abu-ọma.
5 Welunu ubọ-akwala bukubenu Jehofa abu-ọma;
*Welunu* ubọ-akwala na onu abu-ọma.
6 Cilinu opi na onu akpele
Wekpọba nkpu añuli n'iru Eze, bú Jehofa.
7 Ka orimili nnu kpọtuba, ya na ife-uju-ya;
Ani nine, na ndi bi nime fa;
8 Ka orimili kuba aka-fa;
Ka ugwu bukọba abu *ngoli* ọnu;
9 N'iru Jehofa, makana Ọbiana ikpe uwa ikpe:
Ogeji ezi omume kpe ani nine ikpe,
Welu ikpe kwu ọtọ kpe ndi *nine n'uwa.*

99 1 Jehofa ecigo eze; ka aru maba ndi *nine n'uwa* nni:
Ọnanọkwasi n'enu cerubim; ka uwa sọba ngọngọ.
2 Jehofa bu nuku na Zaion;
Di azi enu kalia ndi nine *n'uwa.*
3 Ka fa kene nuku afa-I di itulu egwu:
Yanwa di nsọ.

4 Ike nke eze azi nafu ikpe n'anya;
Nginwa neme ka ife kwu ọtọ kwusie ike,
Nginwa neme ife Ikpelu n'ikpe *neme azi* ezi omume na Jekob.
5 Bunienu Jehofa Cuku-ayi,

Sekpuenu n'ukwu-odide izọkwasi ukwu Ya:
Yanwa di nsọ.
6 Moses na Eron di n'etiti ndi-ncu-aja-Ya,
Samuel di azi n'etiti ndi nakpọku afa-Ya;
Fa kpọkulu Jehofa, Yanwa weza fa.
7 Ọgwalu fa okwu nime ide ígwé oji:
Fa debelu ife-ama-Ya-ga, na ukpulu Ọnyelu
fa.
8 Nginwa zalu fa, Jehofa Cuku-ayi:
Ibuli Cuku Nke nebupulu fa njọ-fa,
Ọbu ezie na Ibọlu ọ́bọ̀ omume-fa-ga.
9 Bunienu Jehofa Cuku-ayi,
Sekpubenu n'ugwu-Ya di nsọ;
Makana Jehofa Cuku-ayi di nsọ.

100 *Abu-ọma inye-ekene.*

1 Kpọbanu nkpu añuli nye Jehofa, unu
ani nine.
2 Weluñu añuli febe Jehofa:
Welunu abu bia n'iru Ya.
3 Malunu na Jehofa Yanwa bu Cuku:
Ọbu Yanwa kegolu ayi, ayinwa bu ndi-Ya;
Ayi bu ndi-Ya, na atulu nke ebe-ita-nni-Ya.
4 Welunu ekene ba n'ọnu-uzọ-ilo-Ya-ga,
Welunu otuto ba nime ogige-Ya-ga:
Kenenu Ya ekene, gozie-azi-nu afa-Ya.
5 Makana Jehofa di nma; afọ-ọma-Ya *nadidide*
ebe-ebe;
Ikwesi-ncekwube-Ya genyena ndudugandu
nine.

101 *Abu-ọma Defid.*

1 Agamabu abù maka afọ-ọma na ikpe:
Ọbu I, Jehofa, ka mgabuku abu-ọma.

2 Agamakpacapu anya n'uzo zulu oke:
A kedu mgbe Igeji biakutem?
Agamakpaghali nime unom n'obi zulu oke.
3 Mmedebe ife neloro elo obuna n'irum:
Akpolum olu ndi sifielu uzo asi;
Omanyakudom n'aru.
4 Obi ngiligo gesi n'arum pua:
Mmama ajo *madu* obuna.
5 Onye nekpe madu-ibe-ya ìkpè na nzuzo, ya ka mgegbusisi.
Onye nebuni iru-ya enu na onye nwelu obi ngala ka mmanekwe.
6 Anyam gadikwasi n'aru ndi kwesili ncekwube n'ani, ka fa webinyelum:
Onye neje n'uzo zulu oke, obu yanwa gejelum ozi.
7 Onye nalu olu aghugho amebi n'unom
Onye nekwu okwu asi amakwusi ike n'anyam.
8 Kwa ututu ka mgegbusisi ajo madu nine n'ani;
Ibepu ndi nine nalu ajo olu n'obodo Jehofa.

## 102

*Ekpelu onye ebudalu ebuda, mgbe ufu ji kpube ya, owekwusisia okwu-ya n'iru Jehofa.*

1 Nulu ekpelum, Jehofa,
Kwe ka ákwám bialue I aru.
2 Ezonarinam iru-I n'ubosi afufum:
To nti-I n'ani n'ebe mno;
N'ubosi mu akpokuna zam osiso.
3 Makana anekpocapu ubosim-ga dika anwulu,
Elelu okpukpum-ga oku dika onoko.
4 Etili obim ife dika afifia, okponwua;
Makana anamecezo ili nnim.
5 Maka ifi onu isu-udem

Ọkpukpum nyakudo n'arum.
6 Adim ka *nnunu* pelikan nke ọfia kwu nkiti ;
Adim ka okwukwu nke nkpọukpọ obodo-ga.
7 Anamece nce, adi-azim
Dika nza nke sọ ya nọ n'enu unọ.
8 Ndi-ilom nakpalim ọgonogo ubọsi nine ;
Ndi napu ala nemedidem jim akpọ iyi.
9 Makana eligom ntu ọku dika nni,
Welu azi ikwa-ákwá gbagwa n'ife-ọlilam.
10 Maka ifi ajọ iwe-I na iwe-I :
Makana Ikunigom, tufue-azim.
11 Ubọsim di-ga ka onyinyo ma anya-anwu nada ada ;
Munwa akpọuwugo dika afifia.

12 Ma Nginwa, Jehofa, ganọ ani *ka eze* ebe-ebe ;
Nceta-I genyena ndudugandu nine.
13 Nginwa gebini, melu Zaion ebele :
Makana olugo ọge imelu ya ebele, eye, ọge akalu abiago.
14 Makana ife nkpuma-ya nasọ ndi-odibo-I usọ,
Fa nemelu etum-ya ebele.
15 Maka ya mba gatu-ga-lu afa Jehofa egwu,
Ndi-eze nine nke uwa *gatulu* otuto-I *egwu* :
16 Makana Jehofa aluzigo Zaion,
Ọwelugo otuto-Ya gosi Onweya ;
17 Odogo iru n'ekpelu nke ndi nenwerọ ife ọbuna,
Ọneninurọ ekpelu-fa.
18 Nka ka agede maka ndudugandu biana abiana :
Ndi ageke eke geto Ja.
19 Makana Osigo n'enu ebe-nsọ-Ya wenedata anya ;

Sitena enu-igwe ka Jehofa ji nedo anya
n'uwa ;
20 Inu udè onye nji ;
Itopu ndi akalu inwu onwu ;
21 Ka madu weko afa Jehofa na Zaion,
*Ko* azi otutu-Ya na Jerusalem ;
22 Mgbe akpokobalu ndi *nine n'uwa* onu,
*Kpokoba* azi ani-eze ifè Jehofa.

23 Obudalu ikem n'uzo ;
Omelu ka ubosim di nkenke.
24 Msi, Cuku nkem, ewepunam n'etiti ubosim-
ga :
Aro-I nadi-ga ndudugandu nine.
25 Gbo ka Itogoluli nto-ani uwa-ga ;
Enu-igwe bu-ga olu aka-I.
26 Fanwa gana n'iyi, ma Nginwa nakwudide :
Eye, fa nine gaka nka dika afe ;
Igenwopu fa dika otogbo, agenwopu azi fa :
27 Ma Nginwa di ka Idi,
Aro-I amenwe-ga isi-njedebe.
28 Umu ndi-odibo-I ganodide,
Ageme ka nkpulu-fa kwusie ike n'iru I.

## 103

*Nke Defid.*

1 Gozie Jehofa, ngi nkpulu-obim ;
Ka ife nine di nimem, *gozie* afa nso Ya.
2 Gozie Jehofa, ngi nkpulu-obim,
Ecezokwana ogo-Ya nine :
3 Onye nagbaghalu ajo omume-i nine ;
Onye nazo oya-i nine ;
4 Onye nagbaputa ndu-i n'aka ebe nbibi ;
Onye ji afo-oma na ebele-ga wekpube i okpu :
5 Onye melu ka afo ju onu-i n'ezi ife ;

Iwesi nofu dinwo ndu idi na nwata dika ugo.
6 Jehofa neme ezi omume-ga,
*Nemelu* azi ndi nine anakpagbu ife Okpelu n'ikpe.
7 Omelu ka Moses malu uzo-Ya-ga,
*Me azi* ka umu Israel malu omume-Ya-ga.
8 Jehofa juputalu n'ebele namu azi amala,
Odewe iwe osiso, Onwe-azi-li imelime afo-oma.
9 Omanaba nba okpu;
Nke Ogedebe *iwe-Ya* ebe-ebe.
10 Omesoro ayi ka njo-ayi si di-ga,
Nke Onenyecigha ayi ugwo ka ajo omume-ayi si di-ga.
11 Makana dika enu-igwe si ka uwa enu,
Obu nofu ka ebele-Ya di nuku n'ebe ndi natulu Ya egwu no.
12 Dika ka iru-anya-anwu si te aka n'odida-anwu,
Nofu ka Osi wete njefie-ayi aka n'ebe ayi no.
13 Dika ka nna si emelu umu-ya ebele,
Obu nofu ka Jehofa si emelu ndi natulu Ya egwu ebele.
14 Makana Yanwa malu ka esi kpu ayi;
Oneceta na ayinwa bu etum.
15 Ma madu, ubosi-ya di-ga ka afifia;
Dika ototo nke ofia, nofu ka osi eso.
16 Makana ikuku gafera ya n'isi, ona;
Ebe-ya amamanwozi ya ozo.
17 Ma afo-oma Jehofa nesite n'ebe-ebe genyena ebe-ebe n'isi ndi natulu Ya egwu,
Ezi omume-Ya azi nelu umu umu;
18 N'etu ndi nedebe àgbà-Ya,
Na ndi neceta ife Oto-ga-lu ato ime fa.

19 Jehofa emego ka ukpo-Ya kwusie ike n'enu-
igwe-ga;
Ani-eze-Ya naci ora.
20 Gozienu Jehofa, unu ndi-mo-ozi-Ya:
Unu bu ndi-odogu di ike, nemezu okwu-Ya,
Nanu onu okwu-Ya.
21 Gozienu Jehofa, unu usu-*ndi-agha*-Ya nine,
Unu ndi nejelu Ya ozi, neme ife naso Ya.
22 Gozienu Jehofa, unu olu-Ya nine,
N'ebe nine Onaci:
Gozie Jehofa, ngi nkpulu-obim.

104 1 Gozie Jehofa, ngi nkpulu-obim.
Jehofa Cuku nkem, Ibuka nuku;
Eji nsopulu na ebube weyibe I.
2 Onye ji ìfè kpudo Onwei dika *eyikpolu*
otogbo;
Onye nagbasapu enu-igwe dika ife okpukpu:
3 Onye netinye olege-ga nke uno-enu-Ya nime
mili-ga;
Onye neme ka igwe oji bulu ugbo-ani-Ya;
Onye neje ije n'enu nku-ga nke ikuku;
4 Onye neme ka ndi-mo-ozi-Ya bulu ikuku;
Ndi nejelu Ya ozi *bulu* oku nenwu enwu:
5 Onye tolu uwa n'enu nto-ani-ya-ga,
Ka oghalu ironi ebe-ebe ebe-ebe.
6 Iji ogbu *mili* kpudo ya dika *eyikpolu* afe;
Mili di-ga enu kalia ugwu-ga.
7 N'iba-nba-I fa gbapu;
N'onu akpala-I fa gbanagba;
8 Fa si n'ugwu-ga narogo, fa si na mgbulugu-
du-ga nezida,
Wenye n'ebe Itolu fa-li.
9 Ikpalu oke nke fa napuro iñefega ya;

Ka fa ghalu icigha azu gelikpue uwa.
10 Oziputalu mili-iyi-ga nime mgbulugudu;
Fa rube n'etiti ugwu-ga:
11 Fa nenye anu ọfia ọbuna mili ọlila;
Anyinya ọfia wenemeju akpili-ọkpọnku-fa.
12 Na nso fa ka anu-ufe nke ígwé nwelu ebe-obibi-fa,
Fa nabu abù n'etiti ngadaba osisi-ga.
13 Onesi n'ime-unọ-Ya-ga ezowusa ugwu-ga mili;
Nkpulu nke ọlu-I julu uwa afọ.
14 Ọneme ka afifia nepulu ife-enunu,
Na ife akuku nke madu geli;
Ka Owesi n'ani weputa nni:
15 Na manya *fain* nke neme ka obi madu nañuli añuli,
*Na* ude ime ka iru-ya negbu musi musi,
Na nni nke nenye madu ume n'obi.
16 Afọ julu osisi-ga nke Jehofa;
*Osisi* sida-ga nke Lebanon, nke Ọmagolu;
17 Ebe umu-nnunu nama akwu-fa:
Ma stọk, osisi fia bu-ga unọ-ya.
18 Ugwu di-ga enu bu nke ewu ọfia;
Nkpuma bu-ga ebe ngbaba nke koni.
19 Ọmelu ọnwa ka ọbulu ife igosi ọge:
Anya-anwu nama ọdida-ya.
20 Ineme ọcici, ọwebulu ucici;
Nke anu ugboko nine nakpuputa.
21 Umu agaba anagbọ uja *neso* anu fa gadọli,
Nacọ ife-olili-fa n'aka Cuku.
22 Anwu watara, fa anaba,
Gatọgbọ onwefa nime ọnu-fa.
23 Madu apua gaba ọlu-ya
Na àkànyà-ya genyena anyasi.
24 Jehofa, nekene ka ọlu-I si di-ga imelime!

Amamife ka Iji weme fa nine;
Uwa juputalu n'ife Inwelu.
25 N'ebenu ka orimili nnu di, bue nuku di azi obodobo,
Nke ife nakpu-ga akpu di nime ya aguta onu,
Ka obele ka nuku anumanu.
26 N'ebe afu ka ugbo naga-ga;
*N'ebe afu* ka agwo-ola mili di, nke Ikpugolu igwuli egwu nime ya.
27 Ndia nine bolu I anya,
Ka Iwenye fa nni-fa n'oge-ya.
28 Ife Inyelu fa ka fa nekpoko;
Isara aka-I, ezi ife eju fa afo.
29 Izobera iru-I, akpajiji anwulu fa;
Iwepura ume-fa, fa anwuru,
Fa anaku etum-fa.
30 Iziputa mo-I, eke fa;
Ime ka iru ani dinwo ofu.
31 Ka otuto Jehofa didide ebe-ebe;
Ka Jehofa ṅulia n'olu-Ya-ga:
32 Onye nenedo anya n'uwa, aru amaba *uwa* nni;
Ometura ugwu-ga aka, fa akwuba anwulu.
33 Agamnabunye Jehofa abu ka mditalu ndu be:
Agamnabuku Cuku nkem abu-oma n'ebe mnanolili.
34 Ka icighali-obim bulu ife gaso Ya uso:
Munwa gaṅuli aṅuli na Jehofa.
35 Ka ebepusia ndi ojo n'uwa,
Ka ndi ajo madu ghalu idinwozi ozo.
Gozie Jehofa, ngi nkpulu-obim.
Tobenu Ja.

105 1 Kenebenu Jehofa, kpobenu afa-Ya;
Menu ka amazue omume-Ya n'etiti ndi
*nine n'uwa.*
2 Bunyenu Ya abù, bukubenu Ya abu-oma;
Nacighanu uce maka olu-iti-nkpu-Ya nine.
3 Nanyanu isi n'afa nso Ya:
Ka obi ndi naco Jehofa golie.
4 Cobanu Jehofa na ike-Ya;
Cobanu iru-Ya mgbe nine.
5 Cetanu olu-iti-nkpu-Ya-ga nke Olugolu;
Olu-ebube-Ya-ga, na ikpe onu-Ya;
6 Unu nkpulu nke Abraham odibo-Ya,
Unu umu Jekob, ndi Orotalu.
7 Obu Yanwa bu Jehofa Cuku-ayi:
Ikpe-Ya di-ga n'uwa nine.
8 Ocetago àgbà-Ya ebe-ebe,
Okwu nke Otili nnu ndudugandu nabo na
ogu ili iwu;
9 *Agbà* nke Ya na Abraham melu,
Na iyi *Oñulu* Aisak;
10 Me azi ka ofu afu kwusie ike n'ebe Jekob no
ka obulu ukpulu,
*Melu* Israel ka obulu àgbà ebe-ebe:
11 Si, Obu i ka Mgenye ani Kenan,
*Bú* ókè nke ùkwù-unu:
12 Mgbe fa ji bulu so madu onenone n'onu-ogu-
*fa;*
Eye, fa di no onenone, bulu azi ndi nanwu
ula nime ya;
13 Fa nagaghali nesi na mba nefelu na mba,
Nesi n'ofu ani-eze nefelu na ndi ozo.
14 Okwero ka madu obuna kpagbue fa;
Eye, Oneji maka ifi fa ado ndi-eze nti;
15 *Si,* Emetukwananu ndi nkem Mtelu ude aka,

Emekwana ndi-amumam ajọ ife ọbuna.
16 Ọkpọlu ugani n'ani afu;
Ọkpajisili nza-fa nca nke bu nni-fa.
17 Ozibulu ofu nwoke n'iru-fa;
Elelu Josef ka ọbulu orù:
18 Fa ji ọ̀gba wemelu ya aru n'ukwu;
Nkpulu-obi-ya balu n'ígwè;
19 Genye mgbe okwu-ya ji le;
Okwu Jehofa nucalu ya.
20 Eze afu wezie kpọpu ya;
*Bú* onye naci ndi *afu*-ga, weme ka ọnwelu onweya.
21 Ọmelu ka ọbulu dinwenu be-ya,
Na onye nacikọ àkù-ya nine:
22 Ka onefie ndi-isi-ya agbu ka osi sọ ya,
Nakuzi-azi-li ndi-ikenye-ya amamife.
23 Israel bata-azi-li n'Ijipt;
Jekob nwua ula n'ani Ham.
24 Ọweme ka ndi-Ya mua ọmumù agadaga,
Me ka fa ka ndi namanye fa ike.
25 Orughalıli obi-fa ikpọ ndi-Ya asi,
Ka fa welu uzọ nlafu meso ndi-odibo-Ya.
26 Ozili Moses odibo-Ya,
*Na* Eron onye Ọrọtalu.
27 Fa tinyelu n'etiti fa okwu nke ife-arima-Ya-ga,
Na ife-ebube-ga n'ani Ham.
28 Ozili ọcici, me ka ọgbacie;
Fa anupurọ isi n'okwu-Ya-ga.
29 Ọmelu ka mili-fa ghọru ọbala,
Gbue ázù-fa.
30 Ani-fa nuputa awọ,
N'ime-unọ ndi-eze-fa-ga.
31 Okwulu okwu, ọ̀dùdù nuputa,
Na anwu-ọtita n'ókè-ani-fa nine.

32 Onyelu fa aku-mili-igwe ka obulu mili ozizo,
Na oku onwunwu n'ani-fa.
33 Otili *osisi* fain-fa azi na osisi-fig-fa;
Gbowasia osisi di-ga n'ókè-ani-fa.
34 Okwulu okwu, igwulube da,
Na umu igwulube, nke nadiro iguta onu,
35 Fa welacapu ife akuku obuna di n'ani-fa,
Lacapu azi nkpulu nke ani-fa.
36 Otigbusi-azi-li umu izizi nine n'ani-fa,
*Nke bú* isi-nbido ume-fa nine.
37 Okpoputalu fa fa cili ona-oca na ona-edo:
Onwero ofu onye efu naso ngongo n'etiti ebo-Ya-ga.
38 Ijipt ṅulili aṅuli mgbe fa nirili;
Makana egwù-fa dakwasili fa.
39 Ogbasalu igwe oji ka obulu ife ngbodo;
Na oku inye fa ìfè n'ucici.
40 Fa yolu, Ociputa kwel,
Welu nni enu-igwe me ka afo ju fa.
41 Omeghelu nkpuma, mili ruputa;
Fa neru n'ebe-okponku *dika* orimili.
42 Makana Ocetalu okwu-Ya di nso.
*Na* Abraham odibo-Ya.
43 Owelu ngoli kpoputa ndi-Ya,
*Welu azi* abù ngoli *kpoputa* ndi-Ya Orotalu.
44 Owelu ani mba-ga nye fa;
Fa welu ife àkànyà ndi ozo ka obulu ife fa nwelu:
45 Ka fa wedebe ukpulu-Ya-ga,
Necebe iwu-Ya-ga.
Tobenu Ja.

106 1 Tobenu Ja.
Kenenu Jehofa; makana Odi nma:

Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
2 Onye pulu iko olu odogu-ga nke Jehofa,
Maobu igosi otutu-Ya nine?
3 Aṅuli nadili ndi nedebe ikpe,
Na onye neme ezi omume mgbe nine.
4 Jehofa, welu ka ife ndi nke I si aso I cetam;
Welu nzoputa-I netam:
5 Ka mwefu odi-nma nke ndi Irotalu,
Ka mweṅulia n'aṅuli nke mba-I,
Ka mwesolu ùkwù-I nya isi.

6 Ayi esolugo nna-ayi-fà me njo,
Ayi emego ajo omume, ayi emego ife ojo.
7 Nna-ayi-fà aghotaro ife-iti-ga-nkpu-I n'Ijipt;
Fa ecetaro imelime afo-oma-I-ga;
Ma fa nupulu isi n'orimili nnu, nke bu Orimili Nme-nme.
8 Ka osina di Ozoputalu fa maka ifi afa-Ya,
Ka Oweme ka amalu odogu di ike Obu.
9 Oba-azi-li Orimili Nme-nme nba, owetakolo:
Nyabuna Odulu fa gafe ebe di-ga ogbu, dika anagafe ozala.
10 Owezoputa fa n'aka onye kpolu fa asi,
Gbaputa azi fa n'aka onye-ilo afu.
11 Mili-ga welikpue ndi namanye fa:
Onwero ofu efu nime fa gbofolunu.
12 Mgbe afu fa wekwelu okwu-Ya-ga;
Fa buba abù otuto-Ya.
13 Fa edoro ndo cezo olu-Ya-ga;
Fa egero alo-Ya:
14 Ma fa cosili ajo ocico ike n'ofia,
Wenwa Cuku n'ani okpo-nku.
15 Owenye fa ayiyo-fa;
Ma Ozitalu aru-otita na nkpulu-obi-fa.

16 Fa kwoso-azi-li Moses ekwolo n'ebe enye-ga-
lu ikwu,
*Na* Eron onye nso nke Jehofa.
17 Ani salu onu weno Detan,
Wekpudo otu Abairam.
18 Ewefunwue oku nime otu-fa;
Ilele oku afu legbusia ndi ajo madu.
19 Fa kpulu nwa efi na Horeb,
Wesekpuelu alusi fa kpulu akpu.
20 Nonwo ka fa si welu otuto-fa
Ghalu udi efi nata afifia.
21 Fa cezolu Cuku Onye-nzoputa-fa,
Nke meluli nuku ife-ga n'Ijipt;
22 Lua olu iti-ga-nkpu n'ani Ham,
*Na* ife itu-ga-lu egwu n'akuku Orimili Nme
nme.
23 Ya kpatalu Oji si na Ya gegbusisi fa,
Asina Moses onye Orotalu anakwuluro n'iru
Ya nime ntiwa afu,
Iwepu onuma-Ya, maka Ogbusisia fa.
24 Eye, fa julu ani afu tolu icosi ike,
Fa ekwero okwu-Ya;
25 Ma fa tamulu ntamu nime ikwu-fa-ga,
Weghalu inu onu Jehofa.
26 Ya kpatalu na Obunili aka-Ya n'ebe fa no,
*Si* na Ya geme ka fa da nime ofia:
27 Me azi ka nkpulu-fa da n'etiti mba-ga,
Cusa azi fa n'ani afu-ga.
28 Fa welu onwefa azi nyakudo na Beal-peo,
Lie azi ife eji cunye-ga-lu ndi nwulu anwu
aja.
29 Nonwo ka fa si welu omume-fa-ga kpasue Ya
iwe;
Ewepia fa ajo itali.

30 Mgbe afu Finehas kwulu oto, weme ife ekpelu n'ikpe:
Ewekwusi ajo itali afu.
31 Agunyelu ya nke afu n'ezi omume,
Genyena ndudugandu nine ebe-ebe.
32 Fa kpanili ya iwe azi na mili Meriba-ga,
Nyabuna odili Moses njo maka ifi fa:
33 Makana fa nanupu isi medide mo-ya,
Oji egbugbele-onu-ya kwu okwu nelobulu elobulu.
34 Fa egbusisiro ndi afu-ga,
Etu Jehofa si tili fa iwu;
35 Ma fa welu onwefa gaghagbunyelu mba-ga,
Wemuta olu-fa-ga:
36 Fa wefebe alusi-fa-ga;
Nke mesili bulu fa onyà:
37 Eye, fa cili umu-fa ndikom na umu-fa umu-nwayi wecunyelu ndi ajo mo aja,
38 Gbafue azi obala nemero ajo ife obuna, bú obala umu-fa ndikom na umu-fa umu-nwayi,
Ndi fa ji cunyelu alusi-ga nke Kenan aja;
Ewewelu obala melua ani afu.
39 Nonwo ka olu-fa si emelua fa,
Fa weyili oyi naga nime omume-fa.
40 Ya kpatalu na iwe Jehofa nwulu oku n'aru ndi-Ya,
Oweju ùkwù-Ya.
41 Owelu fa nye n'aka mba-ga;
Ndi kpolu fa asi naci fa.
42 Ndi-ilo-fa azi nemegbu fa,
Ewebuda fa n'okpulu aka-fa.
43 Imelime oge ka Onazoputa fa;
Ma n'alo-fa fa nupulu isi *n'okpulu Cuku*,
Ewebuda fa ani n'ajo omume-fa.

44 Ka osina di Ọnene nmanye-fa,
Mgbe Oji nu ákwá-fa:
45 Ọweceta àgbà-Ya maka ifi-fa,
Welocigha etu imelime afọ-ọma-Ya ra,
46 Ọme-azi-li ka ndi nine dọlu fa n'agha
Melu fa ebele.

47 Zọputa ayi, Jehofa Cuku-ayi,
Kpọkọputa azi ayi n'etiti mba-ga,
Ikene afa nsọ I,
Na inya isi n'otuto-I.

48 Ngọzi dili Jehofa, Cuku nke Israel,
Sitena ebe-ebe genyena ebe-ebe.
Ka ndi nine si, Amen.
Tobenu Ja.

## AKWUKWỌ V.

107 1 Kenenu Jehofa; makana Ọdi nma:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
2 Ka ndi Jehofa gbaputalu kwue *nọfu*,
Ndi Ọgbaputagolu n'aka onye namanye fa;
3 Wekpọkọputasia fa n'ani-ga,
Sitena iru-anya-anwu na sitena ọdida-anya-anwu,
Sitena Ugwu na sitena orimili nnu.

4 Fa waghalili nime ọfia n'uzọ ani ọkpọ-nku;
Fa afurọ obodo obibi.
5 Agu nni na agu mili gulu fa,
Ufu nekpu nkpulu-obi-fa nime fa.
6 Mgbe afu fa kpọkue Jehofa n'afufu-fa,
Ọwenaputa fa n'aka ife nakpagbu fa.

7 Odu-azi-li fa ga n' uzo̱ kwu o̱to̱,
Ka fa weje n'obodo obibi.
8 Buluzidu na madu gekene Jehofa maka afo̱-
o̱ma-Ya,
Na maka o̱lu iti-nkpu O̱lu-ga-lu umu madu !
9 Makana O̱neme ka afo̱ ju nkpulu-obi ife di
ngbu,
Nkpulu-obi agu nagu O̱welu ezi ife nyejue ya
afo̱.

10 Etu ndi no̱ ani nime o̱cici na ime onyinyo
o̱nwu,
Ebe fa bu ndi nji nime nbuda na igà ;
11 Makana fa nupulu isi medide okwu-ga nke
Cuku,
Nenia azi alo Onye Kasi Enu :
12 Ya kpatalu Oji welu ido̱-àkànyà buda obi-fa ;
Fa dalu n'ani, o̱nwe̱ro̱ ofu onye efu no̱ inyelu
fa aka.
13 Mgbe afu fa kpo̱kue Jehofa nime afufu-fa,
O̱wezo̱puta fa n'ife nakpagbu fa-ga.
14 Osi n'o̱cici na onyinyo o̱nwu kpo̱puta fa,
Wetilisia agbu-fa.
15 Buluzidu na madu gekene Jehofa maka afo̱-
o̱ma-Ya,
Na maka o̱lu iti-nkpu O̱lu-ga-lu umu madu !
16 Makana Otiwago aku-uzo̱ o̱na,
Tijisia nga ígwè.

17 Anebuda ndi nso̱kwu maka ifi uzo̱ njefie-fa,
Na maka ajo̱-omume-fa-ga.
18 Nkpulu-obi-fa naju ife olili nine di-ga ice
ice ;
Fa nakpudebe nso o̱nu-uzo̱-ga nke o̱nwu.

19 Mgbe afu fa kpọkue Jehofa n'afufu-fa,
Ọwezọputa fa n'ife nakpagbu fa-ga.
20 Ozili okwu-Ya, wezọ fa,
Me azi ka fa gbapu n'ebe-nbibi-fa-ga.
21 Buluzidu na madu gekene Jehofa maka afọ-
ọma-Ya,
Na maka ọlu iti-nkpu Ọlu-ga-lu umu madu!
22 Ka fa nacu aja-ga *nke bu* ekene,
Welu azi abu *ngoli* kọ ọlu-Ya-ga.

23 Ndi naba n'ugbọ agbada n'orimili nnu,
Ndi nalu ọlu na nuku mili-ga;
24 Ndia nafu ọlu-ga nke Jehofa,
Na ife iti-nkpu Ya-ga n'ogbu mili.
25 Makana Oneti iwu, nakpọni oke ikuku,
Nke nebuni akpoli di-ga ya enu.
26 Fa aligolue n'ígwé, fa alidakwa ọzọ nime ogbu
mili-ga:
Nkpulu-obi-fa amusia mili maka ifi ajọ ife.
27 Fa anadaghali, nasọ ngọngọ dika onye manya
negbu,
Amamife-fa nine agwusia.
28 Mgbe afu fa kpọkue Jehofa n'afufu-fa,
Ọwekpọputa fa n'ife nakpagbu fa-ga.
29 Ọneme ka nuku ifufe julu,
Ka akpoli di-ga ya wedelu du.
30 Mgbe afu fa añuliba añuli makana ọmade-
bego fa;
Owedulue fa n'otu ebe fa cọlu inyenu.
31 Buluzidu na madu gekene Jehofa maka afọ-
ọma-Ya,
Na maka ọlu iti-nkpu Ọlu-ga-lu umu madu!
32 Ka fa bunie Ya azi nime nzukọ ndi *Israel*,
To azi Ya n'ọnọdu ndi-ikenye.

33 Onerughali orimili-ga ka fa bulu ọfia kwu nkiti,
*Rughalia* isi-iyi ka fa bulu ani ọkpọ-nku ;
34 Me ka ani namasi nni bulu ani bu sọ nnu nnu,
Maka ifi ajọ omume ndi bi nime ya.
35 Onerughali ọfia kwu nkiti ka ọbulu ọdọ mili,
*Rughalia* azi ani ọkpọ-nku ka ọbulu isi-iyi.
36 N'ebe afu ka Ọmelu ka ndi agu nagu bili,
Ka fa wedozie obodo obibi ;
37 Wegha nkpulu n'ugbo-ga, gbue azi ugbo-fain-ga,
Ghọta azi nkpulu fa masili.
38 Ọnagọzi azi fa, fa ewenaba uba agadaga ;
Ọkwerọ ka ife-enunu-fa benata.
39 Ọzọkwasi, eme ka fa benata erudo azi fa
Sitena nmanye, ajọ ife, na uru.
40 Onerulu nneni rukwasi ndicie,
Me ka fa nawaghali n'ebe kwu nkiti, uzọ ọbuna nadirọ.
41 Ma Onesi na nbuda edebe ọgbenya n'ebe di enu,
Melu *ya* ezi-na-unọ dika ìgwè *atulu*.
42 Ndi kwu ọtọ gafu ya, ṅulia aṅuli ;
Ajọ omume nine gekpuci ọnu-ya.
43 Onye ọbuna malu ife gariba ife ndia ama,
Fa ganacigha afọ-ọma-ga nke Jehofa n'uce-fa.

# 108

*Abu, Abu-ọma Defid.*

1 Cuku, obim kwusi ike ;
Agamabu abù, eye, agamabu*ku I* abu-ọma, ọbunadu otutom ka mgeji *bu abu*.
2 Tetanu, une na ubọ-akwala :

Agamakpọte ci ofufo.
3 Agamekene I, Jehofa, n'etiti ndi *nine n'uwa* :
Agamabuku I abu-ọma n'etiti mba-ga.
4 Makana afọ-ọma-I ka enu-igwe-ga enu,
Ezi-okwu-I azi *lue* n'igwe-ga.
5 Cuku, ka ebunie I kalia enu-igwe-ga enu :
Ka otuto-I ka uwa nine enu.
6 Ka ewedọputa onye Ifulu n'anya,
Welu aka-nni-I zọputa, za azi ayi.
7 Cuku ekwugo okwu n'idi-nsọ-Ya ; agamanya isi :
Agameke Ṣekem, siputa mgbulugudu Sọkot.
8 Gilead bu nkem ; Manase bu nkem ;
Ifraim azi bu ife izedo isim ;
Juda bu ọgbanci-eze nkem.
9 Moab bu ite ica ukwum ;
Agamawuralu Idom akpukpọ-ukwum :
Agamakpọkpo Filistia nkpu nmeli.
10 Onye gakpọbam n'obodo egwurubelu iga ?
Onye dulugolum je n'Idom.
11 Cuku, Itufurọgo ayi ka ?
Cuku, Idesozi usu-*ndi-agha*-ayi eje agha ?
12 Nyelu ayi aka imedide onye namanye ayi :
Makana nzọputa madu bu ife nkiti.
13 Sitena Cuku ayi geme ife diǹkpà :
Makana ọbu Ya gazọtu ndi namanye ayi.

# 109

*Ọdili Onye-isi Abu : Abu-ọma Defid.*

1 Edelukwana du, Ngi Cuku nke otutom ;
2 Makana fa asago ọnu ajọ madu na ọnu aghugbọ medidem ;
Fa ewelugo ile asi ikwu okwu medidem.

3 Fa ji azi okwu ikpọ-asì wenọrubem okilikili,
Nusom ọgu n'ebe mnemerọ ife ọbuna.
4 Fa welu maka ifu-n'anyam webulu ndi nemedidem:
Ma munwa *nekpe* ekpelu.
5 Fa ewelugo ajọ ife kwuam ugwọ ezi ife,
Welu azi ikpọ-asi kwua ugwọ ifu-n'anyam.
6 Debe ajọ madu ka ọbulu isi-ya:
Ka onye nmedide kwunye n'aka-nni-ya.
7 Mgbe ekpelu ya ikpe, ka obulu ikpe-ọmuma pua;
Ka eme ka ekpelu-ya ghọru njọ.
8 Me ka ubọsi-ya di onenone;
Ka onye ọzọ nọcie ọkwa-ya.
9 Me ka umu-ya nwedebe nna,
Ka nwunye-ya bulu ajadu.
10 Ka umu-ya bulu ndi-ọseaka, ka fa nayọ *nni;*
Ka fa si n'ebe nke fa kwu nkiti wecọba *nni-fa* n'ọte-aka.
11 Ka onye rulu ya uma kwakọlu ife nine ọnwelu;
Ka ndi ani madu kwalia ife ọdọtalu n'àkà-nyà.
12 Ka ọghalu inwe azi onye ọbuna ganegosi ya afọ-ọma;
Nke ọnenwe azi onye ọbuna gemelu umu-ya nenwerọ nna ebele.
13 Ka ebepu elili-umu-ya;
Na ndudugandu sonu ka eficapu afa-fa.
14 Ka ajọ omume nna-ya-fà bulu ife ageceta n'ebe Jehofa nọ;
Ka aghalu ificapu njọ nne-ya.
15 Ka fa di n'iru Jehofa mgbe nine,
Ka Ọwebepu nceta-fa n'uwa.

16 Makana ocetaro igosi afo-oma,
Ma oculu onye ebudalu ebuda na ogbenya,
Na onye obi-ya tiwalu etiwa, igbu *fa*.
17 Eye, ofulu ikpo-iyi n'anya, owebiakute ya;
Ngozi adaso ya uso, owedite aka n'ebe ono.
18 Oji ikpo-iyi yikpo azi onweya dika *oyikpolu* afe-ya,
Oweba nime afo-ya dika mili,
*Ba* azi ka ude nime okpukpu-ya-ga.
19 Me ka odi ya ka ákwà nke oji egbodo onweya,
Ka obulu ife nfiedo nke eji fiedo ya mgbe nine.
20 Nka bu ugwo ndi nemedidem *ganata* n'aka Jehofa,
Na ndi nekwu ajo okwu medide nkpulu-obim.
21 Ma Nginwa mesobem, Ngi Jehofa *bú* Dinwenum, maka ifi afa-I:
Makana afo-oma-I di nma, zoputam,
22 Makana munwa bu onye ebudalu ebuda na ogbenya,
Emetalu obim onya nimem.
23 Anabagom ka onyinyo ma oso ogonogo:
Ezizipulum dika igwulube.
24 Nkpili-ukwum nama jiga jiga sitena ibu-onu;
Ulu-arum nwedebe abuba.
25 Munwa bulu azi ife nkpali n'ebe fa no:
Mgbe fa fulum, fa ferube isi-fa.
26 Nyelum aka, Jehofa Cuku nkem;
Zoputam ka afo-oma-I si di:
27 Ka fa wemalu na nka bu aka-I;
*Na* Nginwa, Jehofa, emego ya.
28 Ka fa nakpo iyi, *ma* Nginwa gozie:

Mgbe fa binili, ifele geme fa, ma odibo-I gañuli.
29 Me ka ewelu nneni yikpo ndi nemedidem,
Ka fa welu ifele onwefa gbodo onwefa dika akwa-ogbugbo.
30 Agameji ọnum kene Jehofa nuku ekene;
Eye, agameto Ya n'etiti igwe *madu.*
31 Makana Ọgakwu n'aka-nni ọgbenya,
Izọputa ya n'aka ndi nekpe nkpulu-obi-ya ikpe.

# 110

*Abu-ọma Defid.*

1 Jehofa gwalu Dinwenum, si: Nọdu ani n'aka-nnim,
Genye mgbe Mgeji me ndi-ilo-I odide izọkwasi ukwu-I.
2 Jehofa gesi na Zaion setipu ọkpọsi nke ike-Ya:
Ciba n'etiti ndi-ilo-I.
3 Ndi nke I bu àjà afọ-ofufo n'ubọsi usu-ndi-agha-I:
*Ke* ekike di nsọ, sitena afọ nke ututu,
Inwelu igiligi nke ibu-n'isi-I.
4 Jehofa añugo iyi, Omelogha uce-Ya,
Nginwa bu onye ncu-aja ebe-ebe ka usolo Melkizedek si di.
5 Dinwenu-ayi Nke *nọ* n'aka-nni-i
Getiwa nime ndi-eze n'ubọsi iwe-Ya.
6 Ọgekpe ikpe n'etiti mba-ga,
Ọgeme ka ozu ju *ebe nine;*
Ọgetiwara isi nime imelime ani.
7 Ọgala mili iyi n'uzọ:
Maka ya ka Ọgeji buni isi enu.

111 1 Tobenu Ja.
Agameji obim nine wekene Jehofa,
Nime izu nke ndi kwu oto, na ime ìgwè *ndi nke Cuku.*
2 Olu nke Jehofa bu-ga nuku *olu,*
Ndi nine fa naso uso nacoputa fa.
3 Olu-Ya bu nsopulu na ebube:
Ezi omume-Ya nakwu okpu.
4 Omego ka eceta olu iti-nkpu Ya-ga:
Jehofa di amala juputa azi n'ebele.
5 Onyego ndi natulu Ya egwu ife olili:
Oganeceta àgbà-Ya mgbe nca.
6 Ogosigo ndi-Ya ike nke olu-Ya-ga,
N'inye fa ùkwù nke mba-ga.
7 Olu nke aka-Ya bu-ga ezi-okwu na ikpe *kwu oto;*
Ife nine Otolu àtò kwesili ncekwube.
8 Akwadogo fa ebe-ebe ebe-ebe,
Emego fa n'ezi-okwu na ikwu-oto.
9 Ozigagolu ndi-Ya ngbaputa;
Otigolu àgbà-Ya iwu ebe-ebe:
Afa-Ya di nso di azi itulu egwu.
10 Egwù Jehofa bu nbido amamife;
Ndi nine neme fa nwelu ezi nghota:
Otuto-Ya nakwu okpu.

112 1 Tobenu Ja.
Añuli dili madu nke natulu Jehofa egwu,
Onye ife Oti-ga-lu n'iwu naso uso agadaga.
2 Nkpulu-ya gabu ndi-odogu n'uwa:
Agagozi ndudugandu ndi kwu oto.
3 Okù na àkù di-ga be-ya:
Ezi omume-ya nakwu okpu.

4 Ìfè nesi nime ocici awaputa n'ebe onye kwu
oto no:
*Odi* amala, juputa azi n'ebele, bulu azi onye
ezi omume.
5 Odili onye neme afo-oma nezinye madu ife
nmá;
Ogekpegbu n'ikpe.
6 Makana ameropunata ya ebe-ebe;
Aganeceta onye ezi omume ebe-ebe.
7 Omatu egwu ajo ife ununa:
Obi-ya kwusili ike, necekwube Jehofa.
8 Akwadogo obi-ya, omatu egwu,
Genye mgbe ogeji fuzu *izuzu-Ya* n'aru ndi
namanye ya.
9 Omego ogo, onyego ndi nkpa ife;
Ezi omume-ya nakwu okpu:
Ageji otuto buni mpi-ya.
10 Ajo madu gafu ya, ogewuta ya;
Ogata ikekele-eze, gbaze:
Ocico ndi ajo madu gana n'iyi.

113 1 Tobenu Ja.
Tobenu *Ya*, unu bú ndi-odibo Jehofa,
Tobenu afa Jehofa.
2 Ngozi dili afa Jehofa
Site ka-odi-nwo wegaba ebe-ebe.
3 Sitena owuwa-anwu genyena odida-ya
Ka okwesili ka eto afa Jehofa.
4 Jehofa di enu kalia mba nine,
Otuto-Ya ka enu-igwe-ga enu.
5 Kedu onye yili Jehofa Cuku-ayi,
Onye nwelu ukpo-Ya n'enu,
6 Onye wedatalu Onweya inene
*Ife di-ya* n'enu-igwe na uwa anya?

7 Onesi n'etum ekunita onye nenwerọ ike,
Nesi n'ikpo-ntu ebuni ọgbenya enu;
8 Ka Ọweme ka ọnọnyelu ndicie,
*Nke afu bu* inọnyelu ndicie nke ndi-ya.
9 Ọneme ka àgà nwe ezi-na-unọ,
*Ka ọbulu* nne umu-aka n'añuli.
Tobenu Ja.

114 1 Mgbe Israel ji si n'ani Ijipt puta,
Unọ Jekob si na ndi nasu asusu di ice puta;
2 Juda bulu ebe-nsọ-Ya,
Israel bulu ebe Ọnaci.
3 Orimili nnu fulu *ya*, gbaba ọsọ;
Acucighalu Jọdan azu.
4 Ugwu nawu-ga ikpọtọ dika umu-ebunu,
Ngongo-ga dika umu atulu.
5 Gini neme i, ngi orimilí nnu, nke inagbalu ọsọ?
Ngi Jọdan, nke inericigha azu?
6 Unu ugwu-ga, nke unu nawu ikpọtọ dika umu-ebunu;
Unu ngongo-ga, dika umu atulu?
7 Maba aru nni, ngi uwa, n'iru Dinwenu-ayi,
N'iru Cuku nke Jekob;
8 Nke melu ka nkpuma ghọru ọdọ mili,
Me azi ka ọmu ghọru isi-iyi.

115 1 Ọburọ ayi, Jehofa, ọburọ ayi,
Ma ọbu afa-I ka Igenye otuto,
Maka ifi afọ-ọma-I, na maka ifi ezi-okwu-I.
2 Gini kpatalu mba ji asi-ga,
Ebe ka Cuku-fa nọ kita?
3 Ma Cuku-ayi nọ nime enu-igwe-ga:

Ọmego ife sọlu Ya.
4 Alusi-fa bu-ga ọna-ọca na ọna-edo,
Ọlu aka madu.
5 Fa nwelu ọnu, ma fa adekwu okwu;
Fa nwelu anya, ma fa adafu uzọ;
6 Fa nwelu nti, ma fa adanu ife;
Fa nwelu imi, ma fa adamata ísì ọbuna;
7 Fa nwelu aka, ma fa adadatu ife ọbuna;
Fa nwelu ukwu, ma fa adeje ije;
Nke fa neji akpili-fa ekwu okwu.
8 Ndi kpulu fa gadi ka fa;
Eye, onye ọbuna nke cekwubelu fa.
9 Israel, cekwube Jehofa:
Yanwa bu inye-aka-fa na ọta-fa.
10 Unu unọ Eron, cekwubenu Jehofa:
Yanwa bu inye-aka-fa na ọta-fa.
11 Unu ndi natulu Jehofa egwu, cekwubenu Jehofa:
Yanwa bu inye-aka-fa na ọta-fa.
12 Jehofa ecetago ayi; Ọgagọzi *ayi:*
Ọgagọzi unọ Israel;
Ọgagọzi unọ Eron.
13 Ọgagọzi ndi natulu Jehofa egwu,
Ka ọbele ka nuku.
14 Ka Jehofa me ka unu nabawanyelili,
Ununwa na umu-unu.
15 Ngọzi si n'aka Jehofa nadili ununwa,
Onye kelu enu-igwe na uwa.
16 Enu-igwe bu-ga enu-igwe nke Jehofa;
Ma Ọwelugo uwa nye umu madu.
17 Ndi nwulu anwu adeto Ja,
Nke onye ọbuna nke nagbada nime ebe anedelu du geto I;
18 Ma ayinwa gagọzi Ja

Site ka-odi-nwo wegaba ebe-ebe.
Tobenu Ja.

116 1 Anamafu Jehofa n'anya, makana Onugo
Onum na ayiyom-ga.
2 Makana Otogo nti-Ya n'ebe mno,
Nya ka mgeji kpo*kudide Ya* ka mgadita ndu be.
3 Udo-ga nke onwu dirubelum okilikili,
Ife-olilo nke Ṣeol jisilim ike:
Ekwudolum afufu na uru.
4 Mgbe afu akpokulum afa Jehofa;
Jehofa, ayom I, me ka nkpulu-obim gbapu.
5 Jehofa di amala, bulu azi Onye ezi omume;
Eye, Cuku-ayi di ebele.
6 Jehofa nedebe ndi nenwero uce:
Ebudalum n'ani, Owezoputam.
7 Cigha n'ebe-izulu-ike-i, ngi nkpulu-obim;
Makana Jehofa emegolu i agadaga ogo.
8 Makana idoputago nkpulu-obim n'onwu,
*Na* anyam n'anya-mili,
*Na* ukwum-ga n'ida ada.
9 Agamakpaghali n'iru Jehofa
N'ani ndi di ndu.
10 Ekwelum, makana munwa gekwu okwu:
Ebudalum agadaga:
11 Munwa ji aru omajiji wekwue,
Madu nine busi ndi-asi.
12 Gini ka mgenyecigha Jehofa
Maka ogo-Ya nine n'ebe mno?
13 Agamebulu iko nke nzoputa,
Nakpoku afa Jehofa.
14 Agamakwu Jehofa nkwa di-ga nso mkwelu,

Eye, n'iru ndi-Ya nine
15 Ọbu ife oke ọnu n'anya Jehofa
Bú ọnwu nke ndi-afọ-ọma-Ya.
16 Jehofa, munwa bu odibo-I ezie:
Munwa bu odibo-I, nwa-nwoke nke odibo-nwayi-I;
Itọpugo agbum-ga.
17 Agamacunye I aja nke bu ekene,
Agamakpọku azi afa Jehofa.
18 Agamakwu Jehofa nkwa di-ga nsọ mkwelu,
Eye, n'iru ndi-Ya nine:
19 N'ogige-ga nke unọ Jehofa,
N'etiti i, Jerusalem.
Tobenu Ja.

## 117

1 Tobenu Jehofa, unu mba nine;
Tobenu Ya, unu ndi nine n'uwa.
2 Makana afọ-ọma-Ya ebuka n'ebe ayi nọ;
Ezi-okwu nke Jehofa *nadidide* ebe-ebe.
Tobenu Ja.

## 118

1 Kenebenu Jehofa; makana Ọdi nma:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
2 Ka Israel kwue kita,
Na afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
3 Ka unọ Eron kwue kita,
Na afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
4 Ka ndi natulu Jehofa egwu kwue kita,
Na afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
5 Na nkpam akpọkulum Ja:
Ja zam *wedebem* n'ebe folu iru.
6 Jehofa nọ n'akukum; mmatu egwu:
Gini ka madu pulu imem?

7 Jehofa nọ n'akukum n'etiti ndi nenyelum
aka:
Maka ya ka munwa geji fu *ife mcọlu* n'isi ndi
kpọlum asi.
8 Ọka nma igbaba nime Jehofa
Kama icekwube madu.
9 Ọka nma igbaba nime Jehofa
Kama icekwube ndicie.
10 Mba nine nọrubelum okilikili:
N'afa Jehofa agamebepusi fa.
11 Fa nọrubelum okilikili; eye, fa nọrubelum
okilikili:
N'afa Jehofa agamebepusi fa.
12 Fa nọrubelum okilikili dika anwu-ọgbugba;
emenyua fa dika ọku ogwu:
N'afa Jehofa agamebepusi fa.
13 Inusididelum ike ka mweda:
Ma Jehofa nyelum aka.
14 Ja bu ikem na abu-ọmam;
Ọbulugo azi nzọputam.
15 Onu abu *ngoli* na nzọputa di nime ikwu ndi
ezi omume:
Aka-nni Jehofa neme ife dinkpa.
16 Ebunigo aka-nni Jehofa:
Aka-nni Jehofa neme ife dinkpa.
17 Mmanwu, ma agamadi ndu,
Wekọ ọlu-ga nke Ja.
18 Ja apiasigom ife ike:
Ma ọralurọkwọm nye n'ọnwu.
19 Meghelum aku-uzọ-ga nke ezi omume:
Agamaba nime fa, agamekene Ja.
20 Nka bu aku-uzọ Jehofa;
Ndi ezi omume gaba nime ya.
21 Agamekene I, makana Izagom,

Ibulugo azi nzọputam.
22 Nkpuma afu nke ndi nalu unọ julu aju
Abulugo isi *nkpuma* nke nkuku-unọ.
23 Nka si n'aka Jehofa puta;
Ọbu ife iti-nkpu n'anya-ayi.
24 Nka bu ubọsi Jehofa megolu;
Ayi gegoli ṅulia azi nime ya.
25 Zọputa kita, ayi nayọ I, Jehofa:
Jehofa, ayi nayọ I, zita ọdi-nma kita.
26 Ngọzi dili onye biana n'afa Jehofa:
Ayi esigo n'unọ Jehọfa wegọzie unu.
27 Jehofa bu Cuku, Ọnyego azi ayi ìfè:
Cili udọ nibe ife àjà, *nke afu bu inibe ya* na
mpi-ga nke ebe-icu-aja.
28 Nginwa bu Cuku nkem, agamekene I:
Nginwa bu Cuku nkem, agamebuni I.
29 Kenenu Jehofa; makana Ọdi nma:
Makana ebele-Ya *nadidide* ebe-ebe.

119 א

1 Aṅuli nadili ndi zulu oke n'uzọ *Jehofa*,
Ndi nakpaghali nime iwu Jehofa.
2 Aṅuli nadili ndi necebe ife-ama-Ya-ga,
Ndi ji obi nine acọ Ya.
3 Eye, fa ademe ajọ omume ọbuna;
Fa nakpaghali n'uzọ-Ya-ga.
4 Nginwa etigo*lu ayi* iwu ife Itọlu atọ,
Ka ayi debe fa ọfuma ọfuma.
5 Buluzidu na uzọm kwusili ike
Idebe ukpulu-I-ga!
6 Mgbe afu mmeme ifele,
Mgbe mgeji do iru n'ebe ife nine Iti-ga-lu
n'iwu di.
7 Agameji obi kwu ọtọ wekene I,

Mgbe mmutabalu ikpe ezi omume-I-ga.
8 Agamedebe ukpulu-I-ga:
Arapukwanam nca nca.

כ

9 Kedu ife nwata-okolobia geji luca okpu-uzo-
ya?
Sitena ikpacapu anya etu okwu-I si di.
10 Ewelugom obim nine weco I:
Ekwena ka mrapu ife Iti-ga-lu n'iwu wafue.
11 Ezobegom okwu-I n'obim,
Ka mweghalu ime njo medide I.
12 Ngozi *nadili* Nginwa, Jehofa:
Kuzielum ukpulu-I-ga.
13 Ewelugom egbugbele-onum weko
Ikpe nine nke onu-I.
14 Egoligom n'uzo ife-ama-I-ga,
Dika agesi goli nime àkù nine.
15 Agamacighali ucem n'ife Ito-ga-lu ato,
Do azi iru n'okpu-uzo-I-ga.
16 Ukpulu-I gaso-gam uso:
Mmecezo okwu-I.

ג

17 Melu odibo-I agadaga ogo, ka mwedi ndu;
Agamesi nofu debe okwu-I.
18 Sam anya, ka mwenedo
Ife di-ga iti-nkpu nime iwu-I.
19 Munwa bu onye nanwu ula n'uwa:
Ezobekwanalum ife Iti-ga-lu n'iwu.
20 Nkpulu-obim netiwa maka ocico
Nke onacosi ikpe-I mgbe nca ike.
21 Ibagolu ndi ngala abulu onu nba,
Ndi rapulu ife Iti-ga-lu n'iwu wafue.

22 Wepulum nkpali na nneni ;
Makana ecebegom ife-ama-I-ga.
23 Ndi-isi azi no̱ ani nekwudidem :
*Ma* odibo-I nacighali uce-ya nime ukpulu-I-ga.
24 Ife-ama-I azi bu-ga ife naso̱m uso̱
Bulu *azi* ndi-alom.

ד

25 Nkpulu-obim nanyakudo n'etum :
Tunyem ndu etu okwu-I si di.
26 Ako̱lum uzo̱m-ga, Iwezam :
Kuzielum ukpulu-I-ga.
27 Mem ka mgho̱ta uzo̱ ife Ito̱-ga-lu ato̱ :
No̱fu ka mgesi nacighali ucem maka o̱lu-iti-nkpu-I-ga.
28 Nkpulu-obim natusisi n'uru :
Me ka mkwusie ike dika okwu-I si di.
29 Wepulum uzo̱ así :
Welu amala nyem iwu-I.
30 Aralugom uzo̱ nke ikwesi-ncekwube :
Ikpe-I-ga ka mdebegolu *n'irum.*
31 Anyakudolum arum n'ife-ama-I-ga :
Jehofa, emekwana ka ifele mem.
32 Agamnagbaso uzo̱ ife Iti-ga-lu n'iwu,
Mgbe Igeji setiwanye obim.

ח

33 Jehofa, kpazielum uzo̱ ukpulu-I-ga ;
Na agamecebedide ya genyena isi-njedebe.
34 Nyem ngho̱ta, na agamecebe iwu-I ;
Eye, agameji obim nine wedebe ya.
35 Mem ka mnaga n'o̱kpu-uzo̱ ife Iti-ga-lu n'iwu ;

Makana ife afu naso̱m uso̱.
36 Me ka obim do iru n'ife-ama-I-ga,
Ka o̱ghalu ido iru n'anya-ukwu.
37 Wepu anyam n'ikili ife neloro̱ elo,
Tunyem ndu n'uzo̱-I-ga.
38 Me ka okwu-I kwusie ike n'ebe odibo-I no̱,
Onye *ralu onweya nye* n'itulu I egwu.
39 Wepu nkpalim nke mnatulu egwu;
Makana ikpe-I di-ga nma.
40 Ne, aco̱sigom ife Ito̱-ga-lu ato̱ ike:
Tunyem ndu n'ezi omume-I.

ו

41 Jehofa, kwe ka afo̱-o̱ma-I azi biakutem,
O̱bunadu nzo̱puta-I, etu okwu-I si di.
42 No̱fu ka mgesi nwe aziza iza onye nakpalim;
Makana ecekwubelum okwu-I.
43 Ewepusina okwu nke ezi-okwu n'o̱num nca nca;
Makana atugom anya n'ikpe-I-ga.
44 No̱fu ka mgesi debe iwu-I
Mgbe nine ebe-ebe ebe-ebe.
45 Agamnakpaghali n'ebe folu iru;
Makana aco̱gom ife Ito̱-ga-lu ato̱.
46 Agamekwu azi maka ife-ama-I-ga n'iru ndi-eze,
Mmeme ifele.
47 Ife Iti-ga-lu n'iwu gaso̱m uso̱,
Nke mfugolu n'anya.
48 Agamacini azi akam enu n'ebe ife Iti-ga-lu n'iwu di, nke mfugolu n'anya;
Agamacigha azi ucem nime ukpulu-I-ga.

ז

49 Ceta okwu afu n'ebe odibo-I no̱,

Makana Imegom ka mtuba anya.
50 Nka bu ntasi-obim nime nbudam :
Makana okwu-I atunyegom ndu.
51 Ndi ngala melum ajọ akaje :
*Ma* esirọm n'iwu-I fie uzọ.
52 Ecetagom ikpe-I-ga nke gbo, Jehofa,
Wetasie onwem obi.
53 Iwe di ọku ejidegom,
Maka ifi ndi ajọ madu ndi rapulu iwu-I.
54 Ukpulu-I-ga abulugo abu-ọmam
N'unọ nke mnwulu ula.
55 Ecetagom afa-I, Jehofa, n'ucici,
Edebego-azim iwu-I.
56 Nka ka mnwegoluli,
Makana ecebelum ife Itọ-ga-lu atọ.

ח

57 Jehofa bu oke nkem :
Ekwugom na agamedebe okwu-I-ga.
58 Ejim obim nine nayọ iru-*ọma*-I :
Welu ka okwu-I si di melum ebele.
59 Elolum ilolo maka uzọm-ga,
Do azi ukwum iru n'idebe ife-ama-I-ga.
60 Emelum ngwa, anarọm azu,
Idebe ife Iti-ga-lu n'iwu.
61 Udọ-ga nke ndi ajọ madu fierubelum okilikili ;
*Ma* ecezọnurọm iwu-I.
62 Na ndeli agamebini ikene I
Maka ifi ikpe ezi omume-I-ga.
63 Munwa di n'otu ndi nine natulu I egwu,
Na ndi nedebe ife Itọ-ga-lu atọ.
64 Jehofa, uwa juputalu n'afọ-ọma-I :
Kuzielum ukpulu-I-ga.

ט

65 Imegolu odibo-i ọfuma,
Etu okwu-I si di, Jehofa.
66 Kuzielum ezi ikpe na amamife;
Makana ekwelugom n'ife Iti-ga-lu n'iwu.
67 Tupu ebudam munwa kpafululi akpafu;
Ma kita anamedebe okwu-I.
68 Nginwa di nma, neme azi nma;
Kuzielum ukpulu-I-ga.
69 Ndi ngala apikwago asi medidem:
Munwa geji obim nine wecebe ife Itọ-ga-lu atọ.
70 Obi-fa bu sọ abuba;
Ma iwu-I nasọ munwa usọ.
71 Ọdi nma na ebudagom;
Ka mwemuta ukpulu-I-ga.
72 Iwu nke si I n'ọnu puta kam nma
Kama nnu kwulu nnu ọna-edo na ọna-ọca.

י

73 Aka-I emegom me azi ka mkwusie ike:
Nyem nghọta, ka mwemuta ife Iti-ga-lu n'iwu.
74 Ndi natulu I egwu gafum ṅulia azi aṅuli;
Makana atugom anya-I.
75 Jehofa, amalum na ikpe-I bu-ga ikpe ezi omume,
Ibudago-azim nime ikwesi-ncekwube.
76 Ayọm I, kwe ka afọ-ọma-I bulu ntasi-obim,
Dika okwu Igwalu odibo-I si di.
77 Kwe ka ebele-I-ga biakutem, ka mwedi ndu:
Makana iwu-I bu ife nasọm usọ.
78 Ka ifele me ndi ngala; makana fa ewelugo así kwatuem:

*Ma* agamnacighali uce n'ife Ito-ga-lu.
79 Ka ndi natulu I egwu dom iru,
Fa gama ife-ama-I-ga.
80 Kwe ka obim zue oke n'ukpulu-I-ga;
Ka ifele ghalu imem.

כ

81 Ufu nekpu nkpulu-obim maka nzoputa-I:
*Ma* anamatu anya okwu-I.
82 Anyam adasia ugbò maka okwu-I,
N'ebe mnasi, Kedu mgbe Igeji tasim obi?
83 Makana adim ka kalama akpukpo akwubalu n'anwulu;
Ma adamecezo ukpulu-I-ga.
84 Kedu ka ubosi nke odibo-I ra?
Kedu mgbe Igeji me ndi nacum ife Ikpelu n'ikpe?
85 Ndi ngala egwugolum onunu,
Ndi nadejeso iwu-I.
86 Ife nine Iti-ga-lu n'iwu kwesili ncekwube:
Fa ji okwu-asi acum; nyelum aka.
87 Ofodulu nwantiti ka fa kpocapum n'uwa;
Ma munwa arapuro ife Ito-ga-lu ato.
88 Tunyem ndu ka afo-oma-I si di;
Nofu ka mgesi debe ife ama nke onu-I.

ל

89 Jehofa, ebe-ebe,
Ka okwu-I tadolu n'enu-igwe.
90 Ikwesi-ncekwube-I *nadidide* genyena ndudu-gandu nine:
Imego ka uwa kwusie ike, owekwulili.
91 Fa nakwulili tata etu ikpe-I si di-ga;
Makana ife nine bu odibo-I.
92 Asina iwu-I anaburo ife nasom,

Akamanagoli n'iyi nime nbuda.
93 Mmecezọnata ife Itọ-ga-lu atọ;
Makana Iwelugo fa wetunyem ndu.
94 Munwa bu nke I, zọputam;
Makana acọgom ife Itọ-ga-lu atọ.
95 Ndi ajọ madu egelugom igbum;
*Ma* agamnacigha uce u'ife-ama-I ga.
96 Afugom isi-njedebe nke izu-oke nine;
*Ma* ife Itili n'iwu ebosaka agadaga.

מ

97 Nekene ka msi fu iwu-I n'anya!
Nke afu bu ife mnacigha n'ucem ogonogo ubọsi nine.
98 Ife Iti-ga-lu n'iwu melum ka mnwe amamife kalia ndi-ilom;
Makana fa nanọnyelum ebe-ebe.
99 Anamaghọtakali ndi-nkuzim n'ife;
Makana ife-ama-I bu-ga ife mnacighalu n'obim.
100 Anamaghọtakali ndi-ikenye n'ife,
Makana ecebegom ife Itọ-ga-lu.
101 Edebegom ukwum ka fa ghalu iba n'ajọ ọkpu-uzọ ọbuna,
Ka mwedebe okwu-I.
102 Erughalirọm pua n'ikpe-I-ga;
Makana Nginwa akpazigolum.
103 Nekene ka okwu-I si sọka usọ n'ilem!
*E, ọsọkalili* manu anwu n'ọnum!
104 Sitena ife Itọ-ga-lu ka mji aghọta ife:
Ya kpatalu na akpọlum ọkpu-uzọ así ọbuna asì.

נ

105 Okwu-I bu ọku-ukpe n'ukwum,

Bulu azi ìfè n'okpu-uzom.
106 Añugom iyi, me azi ka okwusie ike,
Na agamedebe ikpe ezi omume I-ga.
107 Ebudagom agadaga:
Jehofa, tunyem ndu ka okwu-I si di.
108 Ayom I, Jehofa, ka fa so I, bú àjà nke afo-
ofufo nke sim n'onu puta,
Kuzielum ikpe-I-ga.
109 Nkpulu-obim di n'akam mgbe nine;
Ma ecezorom iwu-I.
110 Ndi ajo madu gbalum onya;
Ma arapunurom ife Ito-ga-lu kpafue.
111 Ife-ama-I ka mwelugolu ka fa bulu ùkwù ebe-
ebe;
Makana fanwa bu ife ngoli nke obim.
112 Emegom ka obim do iru nime ukpulu-I-ga,
Ebe-ebe, genyena isi-njedebe.

ס

113 Akpolum ndi nwelu uce nabo asì;
Ma iwu-I ka mfulu n'anya.
114 Nginwa bu ebe-nzuzom na otam:
Anamatu anya okwu-I.
115 Pualumnu, unu ndi neme ajo ife;
Ka mwecebe ife Cuku nkem ti-ga-lu n'iwu.
116 Kwadom ka okwu-I si di, ka mwedi ndu;
Ka ifele ghalu imem maka itu-anyam.
117 Kwadom, na agazoputam,
Agamedo azi iru n'ukpulu-I-ga mgbe nine.
118 Imugo ndi nine jefielu n'ukpulu-I-ga amu;
Makana aghugho-fa bu okwu asi.
119 Ineme ka ndi ajo madu nine nke uwa didebe
ndu dika inyi:
Maka ya ka mji fu ife-ama-I-ga n'anya.

120 Aru nama arum nni maka egwu-I;
Ikpe-I neme-ga ka mnatu egwu.

ע

121 Ekpegom ikpe me azi ezi omume:
Aralukwanam nye ndi nakpagbum.
122 Nalu nbe odibo-I maka ife di nma:
Ekwena ka ndi ngala kpagbuem.
123 Anyam adasia ugbò maka nzọputa-I,
Na maka okwu ezi omume-I.
124 Meso odibo-I ka afọ-ọma-I si di,
Kuzie-azi-lim ukpulu-I-ga.
125 Munwa bu odibo-I, nyem nghọta;
Ka mwemalu ife-ama-I-ga.
126 Olugolu Jehofa ọge ilu ọlu;
*Makana* fa emego ka iwu-I bulu ife ufolo.
127 Maka ya ka mji fu ife Iti-ga-lu n'iwu n'anya
Kalia ọna-edo, eye, kalia ọmalica ọna-edo.
128 Nya kpatalu na elolum na ife nine Itọ-ga-lu
maka *ife* nine kwu ọtọ;
Akpọ-*azi*-lim ọkpu-uzọ así ọbuna asì.

פ

129 Ife-ama-I di-ga iti-nkpu:
Nya kpatalu na nkpulu-obim necebe fa.
130 Ikpughe okwu-I nenye ìfè;
Ọnenye onye nenwerọ uce nghọta.
131 Asagbapulum ọnum, natulu ndu;
Makana anamacọsi ife Iti-ga-lu n'iwu ike.
132 Dom iru, me-azi-lim ebele,
Ka Isi eme ndi fulu afa-I n'anya.
133 Me ka ije-ukwum kwusie ike n'okwu-I;
Ekwena ka ajọ ọlu ọbuna nacim.
134 Gbaputam na nkpagbu nke madu:

Nọfu ka mgesi debe ife Itọ-ga-lu atọ.
135 Me ka iru-I mukwasi odibo-I;
Kuzie-azi-lim ukpulu-I-ga.
136 Mili orimili si n'anyam eruda,
Makana fa adedebe iwu-I.

צ

137 Jehofa, Nginwa bu onye ezi omume,
Ikpe-I azi kwu-ga ọtọ.
138 Itigolu ife-ama-I-ga iwu n'ezi omume
Na ikwesi ezi ncekwube.
139 Ekwolom ebepugom,
Makana ndi namanyem ecezọgo okwu-I-ga.
140 Anucalu okwu-I ezigbo;
Nya kpatalu na odibo-I nafu ya n'anya.
141 Munwa di ọbele enenia-azim:
*Ma* ecezọrọm ife Itọ-ga-lu atọ.
142 Ezi omume-I bu ezi omume ebe-ebe,
Iwu-I bulu azi ezi-okwu.
143 Afufu na nkpa ekwudogom:
*Ma* ife Iti-ga-lu n'iwu bu ife nasọm usọ.
144 Ife-ama-I bu-ga ezi omume ebe-ebe:
Nyem nghọta, na agamadi ndu.

ק

145 Ewelugom obim nine wekpọ nkpu; Jehofa, zam:
Agamecebe ukpulu-I-ga.
146 Akpọkugom I; zọputam,
Agamedebe ife-ama-I-ga.
147 Ebum ci-ofufo uzọ *bini*, wekpọba nkpu:
Atulum anya okwu-I-ga.
148 Amum anya na nce ucici nine,
Ka mwenacighali ucem n'okwu-I.
149 Nulu onum ka afọ-ọma-I si di:

Jehofa, tunyem ndu, ka ikpe-I si di-ga.
150 Fa nakpudebe nso bu ndi nejeso ajọ izuzu;
Fa rapulu iwu-I ganọdu n'ọte-aka.
151 Nginwa nọ nso, Jehofa;
Ife nine Iti-ga-lu n'iwu bu ezi-okwu.
152 Site gboli ka mmalu n'ife-ama-I-ga,
Na Itọgo fa ebe-ebe.

ר

153 Nekwasi nbudam, zọputam;
Makana ecezọrọm iwu-I.
154 Kwuelum okwum, gbaputa-azim:
Tunyem ndu ka okwu-I si di.
155 Nzọputa ditelu aka n'ebe ndi ajọ madu nọ;
Makana fa adacọ ukpulu-I-ga.
156 Jehofa, ebele-I ebuka-ga:
Tunyem ndu ka ikpe-I si di-ga.
157 Ndi nacum na ndi namanyem rili nne;
*Ma* esirọm n'ife-ama-I-ga fie uzọ.
158 Afulum ndi nalafu nlafu, mwetua*lu fa* izè;
Makana fa adedebe okwu-I.
159 Nene ka msi fu ife Itọ-ga-lu n'anya:
Jehofa, tunyem ndu ka afọ-ọma-I si di.
160 Ọnu-ọgu nke okwu-I bu ezi-okwu;
Ikpe ezi omume I ọbuna *nadidule* ebe-ebe.

ש

161 Ndi-isi acubagom n'ebe mnemerọ ife ọbuna;
Ma obim natulu okwu-I egwu agadaga.
162 Munwa negoli n'okwu-I,
Dika onye kwudolu nuku ife anutalu n'agha.
163 Akpọlum así asì ju azi ya aju;
*Ma* iwu-I ka mfulu n'anya.
164 Ugbolo isa n'ubọsi ka mji eto I,

Maka ifi ikpe ezi omume I-ga.
165 Ndi fulu iwu-I n'anya nwelu nuku ndokwa;
Fa enwerọ ife ọbuna gakpata fa isọ ngọngọ.
166 Jehofa, atugom anya nzọputa-I,
Emego-azim ife Iti-ga-lu n'iwu.
167 Nkpulu-obim edebego ife-ama-I-ga;
Afu-azi-lim fa n'anya agadaga.
168 Edebegom ife Itọ-ga-lu na ife-ama-I-ga;
Makana uzọm nine di n'iru I.



169 Jehofa, ka abum kpudebe nso n'iru-I:
Nyem nghọta ka okwu-I si di.
170 Ka ayiyọm bia n'iru I:
Zọputam ka okwu-I si di.
171 Ka egbugbele-ọnum-ga kwuwa otuto;
Makana Inakuzilim ukpulu-I-ga.
172 Ka ilem nabu abù maka okwu-I;
Makana ife nine Iti-ga-lu n'iwu bu ezi omume.
173 Ka aka-I kwadebe inyelum aka;
Makana arọlugom ife Itọ-ga-lu atọ.
174 Jehofa, acọsigom nzọputa-I ike;
Iwu-I bu ife nasọm usọ.
175 Kwe ka nkpulu-obim di ndu, na ogeto I;
Kwe ka ikpe-I-ga nyelum aka.
176 Akpafugom dika atulu fulu efu; cọba odibo-I;
Makana adamecezọ ife Iti-ga-lu n'iwu.

# 120

*Abù Nrọgo-ga.*

1 Na nkpam akpọkulum Jehofa,
Ọwezam.
2 Naputa nkpulu-obim, Jehofa, n'aka egbugbele-ọnu así,
*Na* ile aghughọ.

3 Gini ka agenye I, gini ka agemekwasili I,
Ile aghugho?
4 Ufele nwe-ga-lu onu nke odogu,
Nyelu iceku-oku nke brum.
5 Afufu dilim, na anwulum ula na Misek,
Na ebim n'etiti ikwu-ga nke Kida!
6 Otegoli aka nkpulu-obim binyelu
Onye nke kpolu ndokwa asì.
7 Munwa nolu ndokwa:
Ma mgbe mkwulu okwu, fanwa abulu maka agha.

## 121

*Abù Nrogo-ga.*

1 Agameweni anyam n'enu-ugwu-ga:
N'ebe ka inye-akam gesi bia?
2 Inye-akam nesi n'aka Jehofa *abia*,
Nke melu enu-igwe na uwa.

3 Omekwe ka eropu ukwu-i:
Ula amatu Onye nedebe i.
4 Ne, Onye nedebe Israel
Ula amatu Ya nke Onalaru ula.
5 Jehofa bu Onye nedebe i:
Jehofa bu ndo-i n'aka-nni-i.
6 Anya-anwu amamagbu i n'efifie,
Nke onwa namagbu i n'ucici.
7 Jehofa gedebe i kaajo ife nine ghalu imetu i aka;
Ogedebe nkpulu-obi-i aka;
8 Jehofa gedebe ipu-ilo-i na ibata-n'uno-i,
Site ka-odi-nwo wegaba ebe-ebe.

## 122

*Abu Nrogo-ga; nke Defid.*

1 Añulilim añuli mgbe fa ji sim,
Ka ayi je n'uno Jehofa.
2 Ukwu-ayi kwusi ike

Nime onu-uzo-ilo-i-ga, Jerusalem ;
3 Jerusalem, nke alulu alu
Dika obodo alukolu onu :
4 Ebe ebo narogo, bú-ga ebo nke Ja,
*Ka obulu* ife-ama n'ebe Israel no,
Ikene afa Jehofa.
5 Makana ebe afu ka adoba-ga-lu ukpo ikpe,
Ukpo-ga nke uno Defid.
6 Kpebenu ekpelu maka ndokwa Jerusalem :
Ndi fulu i n'anya gano n'aru-ofufo.
7 Ka ndokwa di nime aja-odido-i-ga,
Na aru-ofufo nime òbí-i-ga.
8 Maka ifi umu-nnam na ndi-oyim,
Agamekwu kita, si, Ndokwa di nime i.
9 Maka ifi uno Jehofa Cuku-ayi
Agamaco odi-nma-i.

## 123

*Abù Nrogo-ga.*

1 Ewenilim anyam enu n'ebe I no,
Ngi Onye nokwasi n'enu-igwe-ga.
2 Ne, dika anya ndi-odibo ndikom si *enekwasi* aka dinwenu-fa,
Dika anya odibo-nwayi si *enekwasi* aka nne nwe ya ;
Nofu ka anya-ayi si *enekwasi* Jehofa Cuku-ayi,
Genye mgbe Ogeji melu ayi ebele.
3 Melu ayi ebele, Jehofa, melu ayi ebele :
Makana ayi juputalu na nneni.
4 Nkpulu-obi-ayi juputalu
Na agadaga ife akaje nke ndi no n'aru-ofufu,
Ya na nneni nke ndi ngala.

# 124

*Abù Nrọgo-ga ; nke Defid.*

1 Asina ọburọ Jehofa Onye nọ n'akuku-ayi,
Ka Israel kwue kita, si ;
2 Asina ọburọ Jehofa Onye nọ n'akuku-ayi,
Mgbe madu ji binie imedide ayi :
3 Mgbe afu fa agenogo ayi-li na ndu,
Mgbe iwe-fa ji nwulu ọku n'aru-ayi :
4 Mgbe afu mili-ga akelikpu ayi,
Mili-iyi erufegago na nkpulu-obi-ayi :
5 Mgbe afu mili di-ga ngala erufegago na nkpulu-obi-ayi.
6 Ngọzi dili Jehofa,
Onye neweluro ayi nye ka anu ndọli n'ézé-fa.
7 Nkpulu-obi-ayi agbaputago dika nnunu *gbaputalu* n'ọnyà ndi-nta :
Ọnyà afu kpajili akpaji, ayi wegbapu.
8 Inye-aka-ayi di n'afa Jehofa,
Onye melu enu-igwe na uwa.

# 125

*Abù Nrọgo-ga.*

1 Ndi cekwubelu Jehofa
Di ka ugwu Zaion, *nke* anapurọ iropu eropu, *ma* ọnadidide ebe-ebe.
2 Dika ugwu si dirube-ga Jerusalem okilikili,
Ọbu nọfu ka Jehofa si nọrube ndi-Ya okilikili,
Site ka-ọdi-nwọ wegaba ebe-ebe.
3 Makana ọgbanci nke ajọ ife amadakwasi n'òkè ndi ezi omume ;
Ka ndi ezi omume weghalu isetipu aka-fa n'ajọ omume.
4 Jehofa, melu ndi di nmá nmá,

Na ndi kwu o̱to̱ n'obi-fa.
5 Ma etu ndi rughalili ba n'uzo̱ ngiligo̱ fa-ga,
Jehofa gedupu fa na ndi nalu ajo̱ o̱lu.
Ka ndokwa di n'isi Israel.

## 126

*Abu Nro̱go-ga.*

1 Mgbe Jehofa ji kpo̱cigha ndi cighalu na Zaion,
Ayi di ka ndi nalo̱ nlo̱.
2 Mgbe afu ámú ju ayi o̱nu,
Ibu abu ngoli ju azi ile-ayi:
Mgbe afu fa kwue n'etiti mba-ga, si,
Jehofa emegolu fa nuku ife.
3 Jehofa emegolu ayi nuku ife;
Ayi nan̄uli an̄uli.
4 Jehofa, kpo̱cigha ndi-be-ayi ado̱lu n'agha,
Dika mili-iyi di-ga n'Adagbe.
5 Ndi ji anya-mili agha *nkpulu* geji abu ngoli we nni.
6 O̱bu ezie na o̱naga n'uzo̱-ya bulu nwantinti nkpulu, nakwa ákwá;
Ogeji abù ngoli cigha o̱zo̱, nebunata agho-ya-ga.

## 127

*Abu Nro̱go-ga; nke So̱lo̱mon.*

1 Belu so̱ ma Jehofa lulu uno̱,
Ndi nalu ya nado̱ àkànyà na nkiti:
Belu so̱ ma Jehofa debelu obodo,
Onye nece nce namu anya na nkiti.
2 O̱bulu unu ife nkiti na unu binili n'uzo̱ ututu, unu ghalu azi inaba gbo,
Welie nni àkànyà:
*Makana* no̱fu ka Osi enye onye O̱fulu n'anya ula.

3 Ne, na umu bu ùkwù nesi n'aka Jehofa abia:
Nkpulu nke afọ bu *azi* ife-ine-ọlu-*Ya*.
4 Dika ufele si adi-ga n'aka odogu,
Ọbu nọfu ka umu amulu ka ebu n'isi di.
5 Añuli *nadili* nwoke afu onye ife-ikponye-ufele-ya juputalu na fa:
Ifele ameme fa,
Mgbe fa na ndi-ilo-fa nekwu okwu n'ọnu-uzọ-ilo.

# 128

*Abu Nrọgo-ga.*

1 Añuli *nadili* onye ọbuna natulu Jehofa egwu,
Onye neje n'uzọ-Ya-ga.
2 Makana igeli ife iji aka-i dọta n'àkànyà:
Añuli gadili i, ọgadili i nma.
3 Nwunye-i gadi ka fain mili imelime nkpulu, n'imelìmè akuku unọ-i;
Umu-i *gadi* ka osisi ọlif, n'okilikili tebel-i.
4 Ne, na nọnwọ ka agesi gọzi nwoke afu
Onye natulu Jehofa egwu.
5 Jehofa gesi na Zaion gọzi i:
Igafu azi ọdi-nma Jerusalem ubọsi ndu-i nine.
6 Eye, igafu umu umu-i.
Ka ndokwa di n'isi Israel.

# 129

*Abu Nrọgo-ga.*

1 Fa amanyegom ugbolo ugbolo site ka mdi na nwata werọgobe,
Ka Israel kwue kita;
2 Fa akpagbugom ugbolo ugbolo site ka mdi na nwata werọgobe:
*Ma* fa emelirọm.
3 Ndi ji ife ọlu abọni ani nabọni n'enu azum;
Fa melu ka ebe fa bọnili abọni di ogonogo.

4 Jehofa bu Onye ezi omume:
Obetopugo udo-ga nke ndi ajo madu.
5 Me ka ifele me fa ka acucigha fa azu,
Bú ndi nine kpolu Zaion asì.
6 Me ka fa di ka afifia *pulu* n'enu uno,
Nke nakponwu tupu osoputa:
7 Nke onye newe nni nejiro ekpoju aka-ya,
Nke onye nke nefie agho-ya-ga neji ya akpoju obi-ya.
8 Nke ndi naga nso ya nasi,
Ka ngozi Jehofa dakwasi unu;
Ayi agozie unu n'afa Jehofa.

# 130

*Abu Nrogo-ga.*

1 Nime ogbu mili ka msi kpoku I, Jehofa.
2 Dinwenum, nulu onum:
Ka Iṅa nti
N'onu ayiyom-ga.
3 Obuluna ngi, Ja, nariba ajo omume-ga ama,
Dinwenum, kedu onye pulu ikwulunu?
4 Ma ngbaghalu di n'ebe Ino,
Ka ewenatulu I egwu.
5 Anamege Jehofa, nkpulu-obim nege,
Okwu-Ya azi ka mnatu anya.
6 Nkpulu-obim *natu anya* Dinwenum,
Kalia ka ndi nce *si atu anya* ututu;
*Eye, kalia ka* ndi nce si atu anya ututu.
7 Ngi Israel, natu anya Jehofa;
Makana ebe Jehofa no ka afo-oma di,
N'ebe Ono azi ka ngbaputa nyili anyi.
8 Yanwa gagbaputa azi Israel
N'aka ajo omume-ya nine.

131 *Abù Nrọgo-ga ; nke Defid.*

1 Jehofa, obim adapako npako, nke mnebuni irum ;
Nke mnakpaghali na nuku ife-ga,
Maọbu n'ife dikalilim ntulu.
2 N'ezi-okwu agugugom nkpulu-obim me azi ka ọdelu du ;
Dika nwa emelu ka ọra ala *si edelu du ma* ọnọnyelu nne-ya,
Nkpulu-obim nọnyelum dika nwa emelu ka ọra ala.
3 Ngi Israel, natu anya Jehofa
Site ka-ọdi-nwọ wegaba ebe-ebe.

132 *Abù Nrọgo-ga.*

1 Jehofa, ceta Defid
Nbuda nine anebuda ya ;
2 Ka osi ṅulu Jehofa iyi,
Kwelu Onye di ike nke Jekob nkwa di nsọ :
3 N'ezi-okwu mmabata n'ikwu nke unọm,
Nke mgaligo n'enu àkwà-edinam ;
4 Mmekwe ka anyam laru ula,
Nke mbubolo-anyam gatu olu ula ;
5 Genye mgbe mgeji cọputalu Jehofa ofu ebe,
Ebe obibi maka Onye di ike nke Jekob.
6 Ne, ayi nulu maka ya n'Efrata :
Ayi fulu ya n'ọfia nke bu ugboko.
7 Ayi gaba n'ebe-obibi-Ya-ga ;
Ayi gesekpulu n'odide-izọkwasi-ukwu-Ya.
8 Binie, Jehofa, *ba* nime ebe-izulu-ike-I ;
Nginwa, na akpati nke ike-I.
9 Me ka ewelu ezi omume yibe ndi-ncu-aja-I ;
Ka ndi-afọ-ọma-I azi nabu abù ngoli maka aṅuli.

10 Maka ifi Defid odibo-I
Acupukwana iru nke onye Itelu ude.
11 Jehofa anugolu Defid iyi n'ezi-okwu;
Omarapu ya:
Nime nkpulu nke aru-i ka Mgadokwasi n'ukpo-i.
12 Obuluna umu-i gedebe àgbàm
Na ife-amam nke Mgakuzili fa,
Umu-fa azi ganokwasi n'enu ukpo-i okpu okpu.
13 Makana Jehofa aroputago Zaion;
Ocogo ya ka obulu ebe-obibi-Ya.
14 Nka bu ebe-izulu-ikem okpu:
Ebea ka Mgebi; makana acogom ya.
15 Agamagozi ife-olili-ya agadaga:
Agameji nni nyeju umu-ogbenya-ya afo.
16 Agameji nzoputa weyibe ndi-ncu-aja-ya azi:
Ndi-afo-oma-ya gabu abù ngoli si ike maka anuli.
17 N'ebe afu ka Mgeme ka mpi Defid waputa:
Edozigolum onye Mtelu ude ofu oku-ukpe.
18 Agameji ifele weyibe ndi-ilo-ya:
Ma n'isi ya n'onweya ka okpu-eze-ya ganenwu.

# 133

*Abu Nrogo-ga; nke Defid.*

1 Nekene, ka osi buli ife di nma na ife di aso
Ka umu-nna nebiko onu n'idi-n'ofu!
2 Odi ka ezi ude n'isi,
Nke neruda n'afu-onu,
*Bú* afu-onu Eron;
Nke neruda n'onu afe-ya-ga;
3 Dika igiligi Hamon,
Nke nada n'enu ugwu-ga nke Zaion:

Makana ebe afu ka Jehofa tili iwu ngozi afu,
Nke afu bu ndu ebe-ebe.

## 134

*Abu Nrogo-ga.*

1 Ne, gozibenu Jehofa, unu ndi-odibo Jehofa nine.
Ndi nakwulu n'ucici n'uno Jehofa.
2 Cinienu aka-unu enu *zokwasi* n'ebe nso,
Gozienu Jehofa.
3 Ka Jehofa si na Zaion gozie i;
*Bú* Onye kelu enu-igwe na uwa.

## 135

1 Tobenu Ja.
Tobenu afa Jehofa;
Tobenu *Ya*, unu ndi-odibo Jehofa:
2 Unu ndi nakwulu n'uno Jehofa,
N'ogige-ga nke uno Cuku-ayi.
3 Tobenu Jehofa; makana Jehofa di nma:
Bukubenu afa-Ya abu-oma; makana osolu uso.
4 Makana Ja arolugo Jekob ka obulu nke Ya,
*Rolu azi* Israel ka obulu àkù aka-nkpa Ya.
5 Makana munwa malu na Jehofa di nuku,
Na Dinwenu-ayi kasi cuku nine.
6 Ife abuna ife solu Jehofa, nke afu ka Omegolu,
N'enu-igwe na uwa, na orimili nnu na ogbu mili nine.
7 Oneme ka alulu si n'isi-njedebe uwa nakwugo enu;
Omelu àmùmà maka mili-ozuzo;
Osi n'uno-àkù-Ya-ga eweputa ikuku.
8 Onye tigbusili umu izizi Ijipt,
Ka nke madu ka nke anumanu.

9 Ozitalu ife-arima-ga na ife-ebube-ga n'etiti
i, ngi Ijipt,
N'isi Fero, na isi ndi-odibo-ya nine.
10 Onye tigbusili imelime mba-ga,
Gbue azi ndi-eze di ike;
11 Saihon eze ndi-Amorait,
Na Og eze Beṣan,
Na ani-eze nine nke Kenan:
12 Welu ani-fa nye ka obulu ùkwù,
Ùkwù Onyelu Israel ndi-Ya.
13 Jehofa, afa-I *nadidide* ebe-ebe;
Jehofa, nceta-I *nadi* na ndudugandu nine.
14 Makana Jehofa gekpe ndi-Ya ikpe,
Locigha azi uce-Ya maka ndi-odibo-Ya.

15 Alusi mba-ga bu-ga ona-oca na ona-edo,
Olu aka madu.
16 Fa nwelu onu, ma fa adekwu okwu;
Fa nwelu anya, ma fa adafu uzo;
17 Fa nwelu nti, ma fa adege nti;
Nke ume obuna nadi n'onu-fa.
18 Ndi kpulu fa gadi ka fa;
Eye, onye obuna cekwubelu fa.
19 Unu uno Israel, gozibenu Jehofa:
Unu uno Eron, gozibenu Jehofa:
20 Unu uno Lifai, gozibenu Jehofa:
Unu ndi natulu Jehofa egwu, gozibenu
Jehofa.
21 Ka ngozi nke si na Zaion dili Jehofa,
Onye bi na Jerusalem.
Tobenu Ja.

136 1 Kenenu Jehofa; makana Odi nma:
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
2 Kenenu Cuku nke cuku-ga:

Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
3 Kenenu Dinwenu nke ndi bu dinwenu :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
4 *Kene* Ya bu Onye so Ya neme ife iti-ga-nkpu :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
5 *Kene* Ya bu Onye sitelu n'ighota-ife weme enu-igwe :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
6 *Kene* Ya bu Onye gbasalu ani ka oka mili enu :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
7 *Kene* Ya bu Onye melu nuku ìfè-ga :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe :
8 Anya-anwu ka onaci n'efifie :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe :
9 Onwa na kpakpando-ga ka fa naci n'ucici :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
10 *Kene* Ya bu Onye tigbulu Ijipt nime umu-izizi-fa :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe :
11 Wesi n'etiti fa kpoputa Israel :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe :
12 N'aka di ike, ya na ogwe-aka esetipulu esetipu :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
13 *Kene* Ya bu Onye kewaralu Orimili nme-nme iboa :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe :
14 Weme ka Israel si n'etiti ya gafe :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe :
15 Ma Ozizipunyelu Fero na usu ndi agha ya nime Orimili Nme-nme :
Makana afo-oma-Ya *nadidide* ebe-ebe.

16 *Kene* Ya bu Onye dufegalu ndi-Ya nime
ọfia kwu nkiti:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
17 *Kene* Ya bu Onye tigbulu nuku eze-ga:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe:
18 Wegbue eze newu-ga ewu:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe:
19 Saihon eze ndi-Amorait:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe:
20 Ọg eze Beṣan;
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe:
21 Welu ani-fa nye ka ọbulu ùkwù:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe:
22 Bú ùkwù *Ọnyelu* Israel odibo-Ya:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
23 Onye cetalu ayi n'ọkwa di ani ayi:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe:
24 Ọzọputago azi ayi n'aka ndi namanye ayi:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
25 Ọnenye aru nine nni:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe.
26 Kenenu Cuku nke enu-igwe:
Makana afọ-ọma-Ya *nadidide* ebe-ebe.

# 137

1 N'ikpele orimili-ga nke Babilon,
N'ebe afu ka ayi nọdulu ani, eye, ayi
kwalu ákwá,
Ka ayi cetalu Zaion.
2 N'enu osisi-wilo di-ga n'etiti ya
Ka ayi kokwasili ubọ-akwala-ayi-ga.
3 Makana ebe afu ka ndi dọlu ayi n'agha julu
ase okwu-ga nke abù n'aka-ayi,
Ndi nakwali ayi *julu ase* añuli *n'aku-ayi, nasi,*
Bualunu ayi ofu n'abù Zaion.

4 Kedu ka ayi gesi bu abù Jehofa
N'ani madu?
5 Ọbuluna ecezọm i, Jerusalem,
Ka aka-nnim cezọ *ife-ǹkà-ya.*
6 Ka ilem nyakudo nime agba-enum,
Ma ọbuluna ecetarọm i;
Ma ọbuluna aralurọm Jerusalem
Kalia isi aṅulim.
7 Jehofa, ceta ubọsi Jerusalem
Medide umu Idom;
Ndi nasi, Me ka ọgbalu aka, me ka ọgbalu aka,
*Ọbunadu* welue na ntọ-ani-ya.
8 Ṅgi nwa-nwayi Babilon, nke agemebi emebi;
Aṅuli gadili ya, *bú* onye nakwu i ugwọ
Etu imegolu ayi.
9 Aṅuli gadili ya, *bú* onye gacili umu-aka-i pialie fa
Na nkpuma.

# 138

*Nke Defid.*

1 Agameji obim nine wekene I:
N'iru cuku-ga agamabuku I abu-ọma.
2 Agamesekpulu do iru n'unọ-nsọ-I,
Kene azi afa-I maka afọ-oma-I na ezi-okwu-I:
Makana Imego okwu-I nuku kalia afa-I nine.
3 N'ubọsi mkpọkulu I Izalum,
Iji ume *Itinyelu* na nkpulu-obim weme ka mdi ike.
4 Eze nine nke uwa gekene I, Jehofa,
Makana fa anugo okwu ọnu-I-ga.
5 Eye, fa gabu abù maka uzọ Jehofa-ga;
Makana otuto Jehofa di nuku.

6 Makana obu ezie na Jehofa di enu, ma
Onafu onye di ume-ani:
Ma onye npako ka Onenegalu anya n'ote-
aka.
7 Obu ezie na anamakpaghali n'etiti afufu,
Igatunyem ndu;
Igesetipu aka-I imedide iwe ndi-ilom,
Aka-nni-I gazoputa-azim.
8 Jehofa gemezu ife dilim:
Jehofa, afo-oma-I *nadidide* ebe-ebe;
Arapukwana olu-ga Iji aka-I welu.

# 139

*Odili Onye-isi Abù. Abu-oma Defid.*

1 Jehofa, Inyocagom, malu-azim.
2 Nginwa malu inodu-anim na ibiniotom,
Inaghota ilolom n'ote-aka.
3 Inacoputa okpu-uzom na idina-anim,
Imasili uzom nine aka.
4 Makana onwero ofu okwu efu di n'ilem,
Ma, ne, Jehofa, Imacasili ya nca.
5 Inorubegom azu na iru,
Bulu azi aka-I tukwasim.
6 *Etu* amamife *di nofu* adikalum iti-nkpu;
Odi enu, apurom ilu ya.
7 Ebe ka mgarapu mo nke I si?
Maobu ebe ka mgesi gbapu n'iru I?
8 Obuluna arogom n'enu-igwe, Nginwa no n'ebe
afu:
Obuluna amam àkwàm na Ṣeol, ne, na Ino
n'ebe afu.
9 Obuluna acilim nku nke ututu,
Bili azi n'akuku tekasili aka nke orimili nnu;

10 Ọbunadu n'ebe afu ka aka-I ganedum,
Aka-nni-I azi gejidem.
11 Ọbuluna asim, Ezie ọcici gekpudom,
Mgbe afe ucici gabulu ìfè okilikilim;
12 Ọbunadu ọcici na ọgbarọlu I ọcici,
Ma ucici nenwu ka efifie:
Ọcici na ìfè bu ofu *n'anya-I.*
13 Makana Nginwa akpugo akulum-ga:
Ikwukọlum ọnu n'afọ nnem.
14 Agamekene I; makana uzọ esi kpum di egwu di azi iti-nkpu:
Ọlu-I di-ga iti-nkpu;
Nke afu ka nkpulu-obim masili ọfuma.
15 Ọkpukpum ezorọ-ga nzuzo n'anya-I,
Mgbe eji kpuam na nzuzo,
Mgbe eji welu ùkà kpam *ka ákwà* n'ọmu-ani ani.
16 Anya-I fulu arum ka onezusirọ oke,
N'akwukwọ-I ka edenyezulu *akuku arum* nine,
Nke anakpu kwada,
Mgbe ofu efu nime fa nadirọli adi.
17 Cuku, nekene ka ilolo-I si di-ga oke ọnu n'ebe mnọ azi!
Nekene ka ọnu-ọgu-fa si di nuku!
18 Ọbuluna agubam fa ọnu, fa bakalili uzuzu n'uba:
Mgbe mu etetana, anọnyelilim I.
19 Cuku, n'ezi-okwu Igegbu ajọ madu:
Maka ya pualumnu, unu ndi agu ọbala *madu* nagu.
20 Makana fa ji ajọ izuzu anupu isi n'okpulu I,
Ndi-ilo-I nebuni onwefa n'ife nelorọ elo.
21 Jehofa, akpọrọm ndi kpọlu I asì asì ka?

Adamatulu ndi nebini emedide I izè ka?
22 Akpọsilim fa asì nca nca:
Agulum fa ndi-ilom.
23 Nyocam, Cuku, ka Imalu obim:
Nwam, ka Imalu ilolom-ga:
24 Nene ma ọnwelu uzọ ọbuna neweta ife nwuta nimem,
Wedulum naga n'uzọ ebe-ebe.

## 140

*Ọdili Onye-isi Abù. Abu-ọma Defid.*

1 Dọputam, Jehofa, n'aka ajọ madu;
Cebem ka mghalu idanye n'aka onye neme ife-ike:
2 Nke nezu ajọ ife n'obi-fa;
Ogonogo ubọsi nine ka fa nakpọkọba onwefa ọnu maka agha.
3 Fa amucago ile-fa dika agwọ;
Ilè aju-ani di n'okpulu egbugbele-ọnu-fa. [Sela.
4 Debem, Jehofa, ka mghalu idanye n'aka ndi ajọ madu;
Cebem ka mghalu idanye n'aka onye neme ife-ike;
Ndi zubegolu ikwaruka ije-ukwum n'uso.
5 Ndi ngala esigolum igbudu, na udọ-ga;
Fa agbago ọnya n'usọ uzọ;
Fa egwugolum ọbù. [Sela.

6 Agwalum Jehofa, si, Nginwa bu Cuku nkem:
Jehofa, ge nti n'onu ayiyọm-ga.
7 Jehofa Dinwenum, *lú* ike nzọputam,
Ikpudugo isim n'ubọsi agha.
8 Jehofa, ekwekwana ife-ga nke ndi ajọ madu nacọ;

Emena ka ajo izuzu-ya gawaga; maka fa ebunie onwefa. [Sela.
9 Ma isi ndi nanorubem okilikili,
Ka ife ilu-aru nke egbugbele-onu-fa kpudo fa.
10 Ka opoto-oku dakwasi fa:
Ka akwanye fa nime oku;
Nime onunu-ga nke mili emi, ka fa ghalu ikuninwozi ozo.
11 Ameme ka onye nekwu ajo okwu kwusie ike n'uwa.
Ajo ife ganacu nta onye neme ife-ike ikwatu ya.
12 Amalum na Jehofa gekpelu onye anebuda okwu-ikpe-ya,
Na ife kwu oto nke ogbenya.
13 Ezie ndi ezi omume gekene afa-I:
Ndi kwu oto gebi n'iru I.

# 141

*Abu-oma Defid.*

1 Jehofa, akpokugom I; me ngwa gbakutem:
Ge nti n'onum, mgbe mkpokulu I.
2 Ka ekpelum bulu ife agece n'iru I dika ife ísì-uso;
Icini akam enu dika àjà anyasi.
3 Tinye nce, Jehofa, n'iru onum;
Cebe onu-uzo nke egbugbele-onum.
4 Edona obim iru n'ajo ife obuna,
Isolu ndi nalu ajo olu
Neme ajo omume-ga:
Ka mghalu ili ife obuna n'ife-uso-fa.
5 Ka Onye ezi omume tiem ife, *ogabu* afo-oma;
Ka oba-azi-lim nba, *ogadi ka* ude n'isi;

Ekwena ka isim ju ya:
Makana ọbuna n'ajọ ọlu-fa agamnekpelili ekpelum.
6 Ndi-ikpe-fa ka akwatulu n'akuku nkpuma;
Fa ganu okwum-ga; makana fa dı usọ.
7 Dika mgbe ofu onye nabọni ani nakpọbo azi ani,
Ọkpukpu-ayi nagbasasili n'ọnu Ṣeol.
8 Makana anyam di-ga n'ebe Inọ, Ngi Jehofa Dinwenum:
Na Ngi ka mgbabalu; agbabana nkpulu-obim aka.
9 Debem ka ıмghalu idaba n'igbudu fa silim,
Ghalu idaba n'ọbù ndi nalu ajọ ọlu.
10 Ka ndi ajọ madu ma n'ọnyà-fa-ga,
N'ebe munwa gafelu *ya*.

# 142

*Maskil Defid, ka ọnọ n'ugbò; Ekpelu.*

1 Ejim onum kwakue Jehofa;
Onum ka mji yọ Jehofa ayiyọ.
2 Eruputalum ife icighali-obim n'iru-Ya;
Egosilim afufum n'iru Ya.
3 Olue ka ufu kpulu mọ nke di nimem, Nginwa malu ọkpu-uzọm.
N'uzọ ebe msi aga ka fa gbagolum ọnya.
4 Nenedo n'aka-nnim, ka Ifu; makana ọnwerọ ofu onye efu malum:
Ebe ngbabanye akọnarigom; ọnwerọ onye nacọ nkpulu-obim.
5 Akwakulum I, Jehofa;
Asim, Nginwa bu ebe-ngbabanyem,
Òkè nkem n'ani ndi di ndu.
6 Ṅa nti n'abùm; makana ebudatalum n'ezi ani:

Naputam n'aka ndi nacum; makana fa kam ike.
7 Si n'uno-nga kpoputa nkpulu-obim, ka mwekene afa-I:
Ndi ezi omume gabiarubem okilikili;
Makana Igemelum ogo agadaga.

# 143

*Abu-oma Defid.*

1 Nulu onu ekpelum, Jehofa; ge nti n'ayiyom-ga:
Zam nime ikwesi-ncekwube-I, *na* ime ezi omume-I.
2 Ejina odibo-I ba n'ikpe;
Makana onwero madu obuna di ndu agenye olo n'anya-I.
3 Makana onye-ilo acubago nkpulu-obim;
Otitugo ndum n'ani:
Omego ka mbili n'ebe ocici-ga, dika ndi nwugoluli anwu gbo.
4 Nya kpatalu na ufu nekpu mom nimem;
Obim *nke di* nimem kwulu nkiti.
5 Anameceta ubosi gbo;
Anamelo obim n'omume-I nine;
Mcighalia ucem n'olu aka-I-ga.
6 Asagbapulum akam n'ebe Ino:
Akpili I nado nkpulu-obim dika ani ike gwulu. [Sela.
7 Me ngwa gazam, Jehofa; aka akupu mo nkem:
Ezonarikwanam iru-I;
Maka mu adi ka ndi nezida n'onunu.
8 Mem ka mnu afo-oma-I n'ututu;
Makana obu I ka mcekwubelu;

Mem ka mmalu uzo nke kwesili ka msi naga;
Makana ebunilim nkpulu-obim nye I.
9 Jehofa, naputam n'aka ndi-ilom:
Agbakutalum I ka Izobem.
10 Kuzielum ime ife naso I uso; makana Nginwa bu Cuku nkem:
Mo nke I di nma; dulum je n'ani ife kwu oto.
11 Tunyem ndu, Jehofa, maka ifi afa-I:
Welu ezi omume-I kpoputa nkpulu-obim n'afufu.
12 Welu azi afo-oma-I bepu ndi-ilom,
Gbusisie azi ndi nine namanye nkpulu-obim;
Makana munwa bu odibo-I.

# 144

*Nke Defid.*

1 Ngozi dili Jehofa *bú* nkpuma nkem,
Nke nakuzili akam ibu agha,
*Nakuzi-azi-li* nkpisi-akam inu ogu:
2 Afo-omam, na igam,
Uno-enum, na Onye-nzoputam;
Otam, na Onye mgbabalu nime Ya;
Onye nerube ndi nkem n'okpulum.
3 Jehofa, gini ka madu bu, nke Inamata Ya?
Maobu nwa nke madu, nke Inagbanye ya n'ife?
4 Madu di ka ofu nku-ume:
Ubosi-ya di-ga ka onyinyo nagafe agafe.
5 Rube enu-igwe-I-ga, Jehofa, zidata:
Metu ugwu-ga aka, na fa gakwu anwulu.
6 Me ka àmùmà se, cusa azi fa;
Gbapu ufele-I, wemelie azi fa.
7 Si n'enu setipu aka-I;

Zọputam, dọputa-azim na nuku mili-ga,
*Naputam* n'aka ndi aṅi madu ;
8 Ndi ọnu-fa nekwu okwu nelorọ elo :
Aka-nni-fa bu aka-nni así.
9 Cuku, agamabunye I abu ọfu :
N'enu ubọ eji akwala ili kwe ka mgabuku I abu-ọma.
10 Ọbu Ya nenye ndi-eze nzọputa :
Onye nazọputa Defid odibo-Ya n'aka ajọ nmà-agha.
11 Zọputam, naputa-azim n'aka ndi-ani-madu,
Ndi ọnu-fa nekwu ife nelorọ elo,
Aka-nni-fa bu aka-nni así.

12 Mgbe umu-ayi ndikom gadi ka umu-osisi gbalu nuku na nwata ;
Umu-ayi umu-nwayi azi adi ka nkpuma nkuku-unọ akwacalu akwaca dika esi akwaca nke unọ-eze ;
13 *Mgbe* anuru-ayi geju-ga, aneweputa ife olili di ice ice nime fa :
Atulu-ayi anamu-ga nnu kwulu nnu na ula-nnu kwulu ula-nnu umu n'ebe-ita-nni-ayi ;
14 *Mgbe* ebojulu efi-ayi ibu ọfuma ;
*Mgbe* ntikpọbata ọbuna nadirọ, nke ipu *agha* ọbuna nadi,
Nke ikpọ-nkpu ọbuna nadi n'ilo-ayi-ga ;
15 Aṅuli nadili ndi, nke ọkwa-fa di nọfu :
Eye, ndokwa nadili ndi, nke Cuku-fa bu Jehofa.

# 145

*Otuto ; nke Defid.*

1 Agamebuni I, Cuku nkem, bú eze ;
Agamagọzi afa-I ebe-ebe ebe-ebe.
2 Kwạda ka mgagọzi I ;

Agameto afa-I ebe-ebe ebe-ebe.
3 Jehofa bu nuku, kwesi azi ka eto Ya nuku
otuto ;
Idi-nuku-Ya bu ife nadiro̱ ico̱puta ani-ya.
4 Ofu ndudugandu getolu o̱lu-I ba na nke-
o̱zo̱,
Fa gako̱ o̱lu odogu Ilulu.
5 Maka ebube nke otuto nke nso̱pulu-I,
Na maka o̱lu iti-nkpu I-ga, ka mganacighali
ucem.
6 Madu ganekwu maka idi-ike nke o̱lu-I di-ga
egwu ;
Agamako̱ azi idi-nuku-I.
7 Fa ganekwuwa nceta nke nuku idi-nma-I,
Bua azi abu ngoli maka ezi omume-I.
8 Jehofa di amala, juputa azi n'ebele ;
O̱dewe iwe o̱siso̱, di azi nuku afo̱-o̱ma.
9 Jehofa di nma n'ebe o̱ra no̱ ;
Ebele-Ya di-ga n'isi o̱lu-Ya nine.
10 Jehofa, o̱lu-I nine gekene I ;
Ndi-afo̱-o̱ma-I gago̱zi I.
11 Fa gekwu maka otuto ani-eze-I,
Nekwu azi maka odogu Ibu ;
12 Ime ka umu madu malu o̱lu-odogu-Ya-ga,
Na ebube kwulu ebube nke ani-eze-Ya.
13 Ani-eze-I bu ani-eze ebe-ebe,
O̱cici Inaci *nadidide* ndudugandu nine.
14 Jehofa nakwado ndi nine nada ada,
Nekuni ndi nine rulu erulu.
15 Anya ife nine bolu I ;
Nginwa nakulu fa nni n'o̱ge nni.
16 Isalu aka-I,
Neji ife naso̱ ife o̱buna di ndu eme ka afo̱ ju
ya.

17 Jehofa bu Onye ezi omume n'uzo-Ya nine,
Bulu Onye afo-oma n'olu-Ya nine.
18 Jehofa di nso ndi nine nakpoku Ya,
Ndi nine nakpoku Ya n'ezi-okwu.
19 Ogemezulu ndi nine natulu Ya egwu ife naso fa uso;
Oganu azi onu ákwá-fa, wezoputa fa.
20 Jehofa nedebe ndi nine fulu Ya n'anya;
Ma ndi ajo madu nine ka Ogegbusisi.
21 Onum gekwu otuto Jehofa;
Ka madu nine gozie afa nso Ya ebe-ebe.

146 1 Tobenu Ja.
Tobe Jehofa, ngi nkpulu-obim.
2 N'ebe mdi ndu agameto Jehofa:
Agamnabuku Cuku nkem abu-oma n'ebe mnolili.
3 Unu ecekwubena ndicie,
Nke *unu necekwube* nwa madu, onye nenwero nzoputa obuna.
4 Okube ume, ocighakwa ozo n'aja-ya;
N'ofu mbosi afu ilolo-ya ana-ga n'iyi.
5 Añuli dili onye nwelu Cuku nke Jekob ka Obulu inye-aka-ya,
Onye itu-anya-ya di na Jehofa Cuku-ya:
6 Onye kelu enu-igwe na uwa,
Orimili, na ife nine di nime fa;
Onye nedebe ezi-okwu ebe-ebe.
7 Onye nemelu ndi anakpagbu ife Okpelu n'ikpe;
Onye nenye ndi agu nagu nni:
Jehofa natopu ndi nji;
8 Jehofa nasa *anya* ndi ìsì;
Jehofa nekuni ndi rulu erulu;

Jehofa nafu ndi ezi omume n'anya;
9 Jehofa nedebe ndi-ọbia;
Ọnakwado onye nenwerọ nna na ajadu;
Ma uzọ ndi ajọ madu ka Ọnaghakpu aghakpu.
10 Jehofa geci eze ebe-ebe,
Cuku-I, ngi Zaion, genyena ndudugandu nine.
Tobenu Ja.

147 1 Tobenu Ja;
Makana ọdi nma ibuku Cuku-ayi abu-ọma;
Makana ọbu ife usọ, otuto bu *azi* ife kwesili ekwesi.
2 Jehofa naluni Jerusalem;
Ọnakpọkọba ndi acupulu acupu n'Israel.
3 Ọnazọ ndi obi-fa tiwalu etiwa,
Nefiekwa azi ọnya-fa.
4 Ọnagu ọnu-ọgu kpakpando-ga;
Ọguzulu fa nine afa-fa.
5 Dinwenu-ayi bu nuku, bulu azi odogu n'ike;
Nghọta-Ya adirọ iguta ọnu.
6 Jehofa nakwado ndi ebudalu ebuda:
Onebudalu ndi ajọ madu ani.
7 Welunu ekene bunyebe Jehofa abu;
Bukubenu Cuku-ayi abu-ọma n'enu ubọ akwala:
8 Onye ji igwe oji wekpudo enu-igwe,
Onye nedozi mili ozizo maka ani,
Onye neme ka afifia pue n'enu-ugwu-ga.
9 Ọnenye anumanu nni-ya,
*Nye azi* umu ugolọma nakpọ *maka nni.*
10 *Nuku* ike anyinya adasọ Ya usọ:
Úkwú madu-ga adasọ Ya usọ.

11 Ife ndi natulu Ya egwu naso Jehofa usọ,
Ndi natu anya afọ-ọma-Ya.
12 Tobe Jehofa, ngi Jerusalem ;
Tobe Cuku-I, ngi Zaion.
13 Makana Ọmego ka nga-*ígwè* ọnu-uzọ-ilo-i-ga sie ike ;
Ọgọzigo umu-I di nime I.
14 Ọneme ka ndokwa bulu okè-ani-i-ga ;
Ọji okili makalicasilinu weme ka iju eju.
15 Onezipu ife Otili n'iwu n'uwa ;
Okwu-Ya nagbasi ọsọ ike.
16 Ọnenye sno dika aji-anu ;
Ọnefesa họ-frọst dika ntu ọku.
17 Ọnatupu *mili*-ais-Ya dika nbe-aka nni :
Ọnye pulu ikwulu n'iru oyi-Ya ?
18 Onezipu okwu-Ya, gbaze fa :
Ọneme ka ikuku-Ya kue, mili erube.
19 Ọnegosi Jekob okwu-Ya,
Negosi Israel ukpulu-Ya-ga na ikpe-Ya-ga,
20 Osinurọ nọfu wemeso mba ọbuna :
Ma ikpe-Ya-ga, fa amarọ fa.
Tobenu Ja.

148 1 Tobenu Ja.
Sinu n'enu-igwe-ga tobe Jehofa :
Tobenu Ya n'ebe di-ga enu.
2 Tobenu Ya, unu ndi-mọ-ozi-Ya nine :
Tobenu Ya usu *ndi agha* Ya nine.
3 Tobenu Ya, anya-anwu na ọnwa :
Tobenu Ya, unu kpakpando nke ìfè nine.
4 Tobenu Ya, unu enu-igwe nke enu-igwe-ga,
Na unu bu mili di-ga n'enu enu-igwe-ga.
5 Ka fa tobe afa Jehofa :
Makana Yanwa tili iwu, eweke fa.

6 O̱mego azi ka fa kwulu ebe-ebe ebe-ebe:
O̱to̱golu *fa* ukpulu nke ofu efu *nime fa* manenefeganu.
7 Sinu n'uwa tobe Jehofa,
Unu agwo̱-o̱la-mili, na ogbu mili nine:
8 O̱ku na aku-mili-igwe, sno na alulu;
Ōke ikuku, ndi nemezu okwu-Ya:
9 Ugwu-ga na ngongo nine;
Osisi nami-ga nkpulu na *osisi* sida nine:
10 Anu o̱fia na anumanu nine;
Ife nakpu-ga akpu na nnunu nefe efe:
11 Ndi-eze nke uwa na ndi nine *n'uwa;*
Ndi-isi na ndi ikpe nine nke uwa:
12 Ka umu-ikolo̱bia ka umu-agbo̱;
Ka ndi-agadi ka umu-aka:
13 Ka fa tobe afa Jehofa;
Makana ebunili so̱ afa-Ya enu;
Nso̱pulu-Ya ka uwa na enu-igwe enu.
14 Obunigo mpi ndi-Ya,
Bú otuto ndi-afo̱-o̱ma-Ya nine;
*O̱bunadu* nke umu Israel, ofu ndi no̱ nso Ya.
Tobenu Ja.

149 1 Tobenu Ja.
Bunyenu Jehofa abu o̱fu,
Na otuto-Ya nime nzuko̱ ndi afo̱-o̱ma.
2 Ka Israel ṅuliba n'Onye melu ya:
Ka umu Zaion golibe ngoli n'Eze-fa.
3 Ka fa tobe afa-Ya n'ite-egwú:
Ka fa bulu égwú na ubo̱-akwala bukube Ya abu-o̱ma.
4 Makana ife ndi-Ya naso̱ Jehofa uso̱:
Ogeji nzo̱puta weco̱ ndi ebudalu ebuda nmá.
5 Ka ndi afo̱-o̱ma nanya isi n'otuto:

Ka fa buba abu ngoli n'enu àkwà-fa;
6 *Ka* otuto di enu nke Cuku *di* n'ọnu-fa,
Na nmà-agha iru nabọ n'aka-fa;
7 Ibọ ọ́bọ̀ n'isi mba-ga,
Na ipia itali n'isi ndi nine *n'uwa;*
8 Iji ọgbiligba wefiedo ndi-eze-fa,
Na iji ígà wekpọba ndicie-fa;
9 Ime ikpe edelu ede n'isi fa:
Ebube nka ka ndi-afọ-ọma-Ya nine nwelu.
Tobenu Ja.

150 1 Tobenu Ja.
Tobenu Cuku n'ebe-nsọ-Ya:
Tobenu Ya na nbala-igwe nke ike-Ya.
2 Tobenu Ya maka ọlu odogu Ya-ga:
Tobenu Ya ka ebube idi-nuku-Ya si di.
3 Welunu onu opi tobe Ya:
Cilinu une na ubọ-akwala tobe Ya.
4 Welunu iti-egwú na ite-egwú tobe Ya:
Cilinu ubọ eji akwala kwe na ọja wetobe Ya.
5 Cilinu ájà narasi ike tobe Ya:
Cilinu ájà narani enu tobe Ya.
6 Ka ife ọbuna neku ume tobe Ja.
Tobenu Ja.

# INU-GA.

---

1 1 Inu nke Solomon nwa Defid, eze Israel,
*tu-ga-lu*:
2 Ima amamife na idọ-nti;
Ighọta okwu nghọta;
3 Inalu idọ-nti na nkuzi,
N'ezi omume na ikpe na ikwu-ọtọ;
4 Inye onye nenwerọ uce uce,
Inye okolọbia ife ọmuma na izuzu:
5 Ka onye amamife wenu *ife*, webawanye na
nmuta azi;
Ka onye naghọta azi ife wenwe ndumọdu:
6 Ighọta inu, na okwu mili emi;
Okwu-ga nke ndi amamife, na inu fa *nenu*.

7 Egwu Jehofa bu isi-nbido ife ọmuma.
*Ma* ndi nkafie neneni amamife na idọ-nti.
8 Nwam, nulu idọ-nti nke nna-i,
Arapuna iwu nne-i:
9 Makana fanwa gabu okpu amala n'isi-i,
Bulu azi iyagba iyi n'onu-i.
10 Nwam, ọbuluna ndi njọ ewelu ulà laba i,
Ekwenyekwana.
11 Ọbuluna fa asi, Sobe ayi,
Ka ayi ce anwu ọbala,
Ka ayi zo nzuzo ce onye nemerọ ajọ ife na
nkiti;
12 Ka ayi no fa na ndu dika Ṣeol,
Ọbunadu ndi zulu oke, dika ndi nezida
onunu;

13 Ayi gafu àkù nine di oke onu,
Ayi gakwaju uno-ayi-ga n'ife ayi kwatalu;
14 Solu ayi kelu oke;
Ayi nine genweko ofu akpa ego:
15 Nwam, esokwana fa ga n'uzo;
Sepu ukwu-i n'okpu-uzo-fa:
16 Makana ukwu-fa nagbaga n'*ime* ajo ife,
Fa neme ngwa igbafu obala.
17 Makana agbalu onya na nkiti,
N'anya nnunu obuna:
18 Ndia nece anwu obala onwefa,
Fa zolu nzuzo ce ndu onwefa.
19 Obu nofu ka uzo onye obuna akpili-ya naco
so elele si di-ga;
Ife afu newepu ndu ndi nwe ya.

20 Amamife nakpo nkpu n'ilo;
Onu-ya nara n'obodobo uzo-ga;
21 Onakpo oku n'isi *ilo ebe* anakpotu nkpotu;
Na nbata onu-uzo-ga,
N'obodo, onekwu okwu-ya-ga:
22 Unu ndi nenwero uce, oge one ka unu gafu
énwe-uce n'anya?
*Oge one ka* akaje ganaso ndi akaje,
Ndi nsokwu kpo azi ife omuma asi?
23 Cighanu na nba mnaba:
Ne, agamerupulu unu mo nkem,
Agameme ka unu malu okwum-ga.
24 Makana akpogom oku, unu ju;
Esetipugom akam, onwero onye ṅalu nti;
25 Ma unu akparukago alom nine n'uso,
Unu acoro nbam:
26 Munwa azi gamu n'*ubosi* nuku afufu-unu;
Agameme akaje mgbe ife-egwù-unu biana;

27 Mgbe ife-egwù-unu biana dika ebili,
Nuku afufu-unu abiana azi dika nuku ifufe;
Mgbe nkpa na ife ngbu gadakwasi unu.
28 Mgbe afu ka fa gakpo̱kum, ma mmaza;
Fa gaco̱sim ike, ma fa amafum:
29 Makana fa kpo̱lu ife o̱muma asi,
Fa aralurọ egwù Jehofa:
30 Fa aco̱ro̱ alom;
Fa nenili nba nine mnaba:
31 Nyabu na fa geli nkpulu nke uzo̱-fa,
Afo̱ eju azi fa n'izuzu-fa.
32 Makana idacigha-azu nke ndi nenwero̱ uce gegbu fa,
Eze-ndu nke ndi nso̱kwu geme ka fa na n'iyi.
33 Ma onye nulu onum gebi n' aru-ofufo,
O̱gano̱ n'aru-bu nátu egwu ajo̱ ife.

2 1 Nwam, o̱buluna iganalu okwum-ga,
Kpako̱ba ife mti-ga-lu n'iwu nime i;
2 Ka iweṅa nti-i n'amamife,
Do azi obi-i iru na ngho̱ta;
3 Eye, o̱buluna igakpo̱ku nmuta,
Neweni azi onu-i enu imalu ngho̱ta;
4 O̱buluna igaco̱ ya dika o̱na-o̱ca,
Gwuputa ya dika àkù zo-ga-lu nzuzo;
5 Mgbe afu ka igagho̱ta egwu Jehofa,
Fu azi ife o̱muma nke Cuku.
6 Makana Jehofa nenye amamife;
N'o̱nu-Ya ka ife o̱muma na ngho̱ta *si aputa*:
7 O̱nakpako̱balu ndi kwu o̱to̱ izube-ife,
*Bulu azi* o̱ta ndi ji izu-oke aga;
8 Ka O̱wenece o̱kpu-uzo̱-ga nke ikpe,
Debe azi uzo̱ ndi-afo̱-o̱ma-Ya.
9 Mgbe afu ka igagho̱ta ezi omume na ikpe,

Na ife kwu o̱to̱, *eye*, ezi o̱kpu-uzo̱ o̱buna.
10 Makana amamife gaba n'obi-i,
Ife o̱muma gabu ife naso̱ nkpulu-obi-i uso̱ ;
11 Izuzu gedebe i,
Ngho̱ta ganece i :
12 Inaputa i n'uzo̱ ajo̱ *madu*,
N'aka madu ndi nekwu ofega ;
13 Ndi rapulu o̱kpu-uzo̱ nke kwu-ga o̱to̱,
Ka fa wega n'uzo̱-ga nke o̱cici ;
14 Ndi nañuli ime ajo̱ ife,
Negoli n'ofega nke ajo̱ *madu ;*
15 Ndi uzo̱-fa gbago̱lu agbago̱,
Fa nesifie azi n'o̱kpu-uzo̱-fa-ga :
16 Inaputa i n'aka nwayi naburo̱ nwunye-i,
*O̱bunadu* n'aka onye naburo̱ nwunye-i nke nekwu ile uso̱ ;
17 Nke narapu di o̱nwelu n'agbo̱,
Cezo̱ azi àgbà Cuku-ya :
18 Makana uno̱-ya nadasi n'o̱nwu,
O̱kpu-uzo̱-ya-ga *nadasi* n'ebe ndi nadiro̱ ndu no̱ :
19 O̱nwero̱ ofu efu nejeku ya gecigha azi o̱zo̱,
Nke fa nelu n'o̱kpu-uzo̱-ga nke ndu :
20 Ka iweneje n'uzo̱ ndi ezi madu,
Nedebe azi o̱kpu-uzo̱-ga nke ndi ezi omume.
21 Makana ndi kwu o̱to̱ gebi n'uwa,
Ndi zulu oke gafo̱du nime ya.
22 Ma agebepu ndi o̱jo̱ n'uwa,
Ageropu ndi nagho̱ aghugho̱ nime ya.

3 1 Nwam, ecezo̱na iwum ;
Ma ka obi-i cebe ife mti-ga-lu n'iwu :
2 Maka ogonogo ubo̱si, na aro̱-ga nke ndu,
Na ndokwa, ka fa getinyelu i.

3 Ka afo̱-o̱ma na ezi-okwu ghalu irapu i:
Kedo fa n'onu-i;
Denye fa n'enu obi-i:
4 Igafu azi amala na ezigbo ngho̱ta
N'anya Cuku na madu.
5 Welu obi-i nine cekwube Jehofa,
Adabebekwana ngho̱ta nke aka i:
6 N'uzo̱-i nine malu Ya,
Na Yanwa geme ka o̱kpu-uzo̱-i kwu-ga o̱to̱.
7 Amana amamife n'anya-i,
Tualu Jehofa egwu, si n'ajo̱ ife puruka:
8 O̱gabu ife o̱zuzo̱ n'otubo-i,
Bulu azi umi n'o̱kpukpu-i.
9 Welu àkù-i so̱pulu Jehofa,
*Ya* na nkpulu izizi n'ife nine masili i:
10 O̱ba-i gesi no̱fu juputa n'imelime ife olili,
Ife izo̱ca manya i ewetiwa na manya o̱fu.

11 Nwam, emekwana izize n'ido̱-nti nke Jehofa;
Nke iba-nba-Ya nekwu i ìwù:
12 Makana onye Jehofa fulu n'anya ka O̱nabalu nba;
O̱bunadu ka nna si *abalu* nwa-nwoke ife-ya naso̱ ya uso̱ *nba.*
13 Aṅuli nadili madu nke nafu amamife,
Na madu nke nagho̱ta ngho̱ta.
14 Makana ngbele-ya ka ngbele o̱na o̱ca nma,
Elele-ya ka nke o̱malica o̱na-edo *nma.*
15 Nke afu ka rubi oke o̱nu:
O̱nwero̱ ofu efu n'ife naso̱ i uso̱ di itunyelu ya.
16 Ogonogo ubo̱si di n'aka-nni-ya;
N'aka-ekpe-ya ka àkù na otuto di.
17 Uzo̱-ya bu-ga uzo̱ uso̱,
O̱kpu-uzo̱-ya nine bu-ga ndokwa.

18 Nke afu bu osisi *nenye* ndu n'ebe ndi kwedolu ya aka no:
Añuli nadili onye obuna jidelu ya.
19 Jehofa ji amamife weto nto-ani uwa;
Sitena ngbota ka Oji me ka enu-igwe-ga sie ike.
20 Sitena ife-omuma-Ya ka eji kwaghepu ogbu mili-ga,
Ígwé azi natuda igiligi.

21 Nwam, ka fa ghalu ipu n'anya-i;
Necebe izube-ife na izuzu;
22 Nofu ka fa gabulu nkpulu-obi-i ndu,
Bulu azi amala n'onu-i.
23 Mgbe afu iganeje n'uzo-i n'aru-ofufo,
Imakpobe ukwu-i.
24 Mgbe idinalu ani, imatu egwu:
Eye, igedina ani, ula-i gaso uso.
25 Atuna egwu maka egwù ntumade,
Nke inatu egwu nbibi ndi ojo, mgbe obiana:
26 Makana Jehofa gabu ncekwube-i,
Ogedebe ukwu-i ka aghalu ighelu ya.
27 Azodokwanalu madu ezi ife bú ndi odili,
Mgbe odi n'ike aka-i ime ya.
28 Asina oyi-i, Naba, ka ibia ozo,
Eci ka mgenye;
Mgbe inwelu ya n'aka-i.
29 Akuna izu ajo ife medide agbata-obi-i,
N'ebe obidebe i nso n'aru-ofufo.
30 Esona madu obuna ise okwu na nkiti,
Ma obuluna omero i ajo ife.
31 Ekwosona onye neme ife-ike ekwolo,
Araluna ofu efu n'uzo-ya-ga.

32 Makana onye sifielu esifie bu ife alu n' ebe
Jehofa no.
Ma alo-nzuzo-Ya dinyelu ndi kwu oto.
33 Ibu-onu nke Jehofa nadi n'uno onye ojo;
Ma Onagozi ebe ndi ezi omume bi.
34 N'ezi-okwu Yanwa neme ndi akaje akaje,
Ma Onamulu ndi ebudalu ebuda amala.
35 Ndi amamife gelita otuto n'ùkwù;
Ma nneni gabu nbuni-enu nke ndi nsokwu.

4 1 Umum, nulunu ido-nti nke nna,
Nanu nti ka unu malu nghota:
2 Makana enyem unu ezi nkuzi;
Ajunanu iwum.
3 Makana abum-li nwa nke nnam,
Di nlo bulu azi so ofu nwa n'anya nnem.
4 Owekuzielum, sim,
Ka obi-i jide okwum-ga;
Debe ife mti-ga-lu n'iwu, ka idi ndu:
5 Nata amamife, nata nghota;
Ecezona, erirukana n'okwu di-gam n'onu:
6 Arapuna ya, ogedebe i;
Fu ya n'anya, na ogecebe i.
7 Amamife *bu* isi ife; nata amamife:
Eye, n'ife nine inatagolu nata nghota.
8 Nebuni ya, na ogebuni i enu:
Ogakpoba i n'otuto, mgbe imakulu ya.
9 Ogenye isi-i okpu amala:
Ogerinye okpu-eze nke malu nmá n'aka-i.

10 Nwam, nulu, nalu azi okwum-ga;
Na aro ndu-i gaba uba.
11 Akuzigolum i n'uzo amamife;
Edugom i n'okpu-uzo kwu-ga oto.

12 Mgbe inaga, ama-ukwu-i amakpa-ga nkpa;
O̱bulu azi na inagba o̱so̱, imaso̱ ngo̱ngo̱.
13 Kwedosie ido̱-nti aka ike; arapukwana ya:
Cebe ya; makana yanwa bu ndu-i.
14 Abana n'o̱kpu-uzo̱ ndi o̱jo̱,
Agana n'iru n'uzo̱ ndi ajo̱ *madu.*
15 Zelu ya, agafena ya;
Purukalu ya, gafega.
16 Makana fa adala ula, belu so̱ ma fa megodulu ajo̱ ife;
Ananapu fa ula-fa, belu so̱ ma fa melu ka o̱nwo̱ so̱ ngo̱ngo̱.
17 Makana fa neli nni nke ife o̱jo̱,
Nala azi manya nke ife-ike.
18 Ma o̱kpu-uzo̱ ndi ezi omume di ka ìfè namu amu,
Namuwanyelili genye na nfoca ci.
19 Uzo̱ ndi o̱jo̱ di ka o̱cici:
Fa adama ife fa naso̱kwasi ngo̱ngo̱.

20 Nwam, ṅa nti n'okwum-ga;
Ge nti n'ife mnekwu.
21 Ka fa ghalu ipu n'anya-i;
Debe fa n'etiti obi-i.
22 Makana fanwa bulu ndi fulu fa ndu,
Bulu azi ife o̱zizo̱ n'aru-fa nine.
23 Debe obi-i kalia ife nine inecebe;
Makana ife emena na ndu nesi nime ya aputa.
24 Werukalu onwei o̱nu di ngiligo̱,
Wete-azi-li onwei egbugbele-o̱nu nkwufie aka.
25 Ka anya-i nenewaga n'iru,
Ka mbubolo-anya-i kwulu o̱to̱ n'iru i.
26 Kwazie o̱kpu-uzo̱ ukwu-i,
Ka edozie azi uzo̱-i nine.

27 Apurukana n'aka-nni ma-o̱bu n'aka-ekpe:
Weruka ukwu-i n'ajo̱ ife.

5

1 Nwam, ṅa nti n'amamifem;
Ge nti na ngho̱tam:
2 Ka iwedebe izuzu,
Ka egbugbele-o̱nu-i wecebe ife o̱muma.
3 Makana egbugbele-o̱nu nwayi naburo̱ nwunye-i natusisi manu-anwu,
O̱nu-ya azi telakalili ude:
4 Ma isi-njedebe-ya nenu inu dika wo̱mwud,
Di nko̱ dika nmà-agha iru nabo̱.
5 Ukwu-ya nagbada n'o̱nwu;
Ama-ukwu-ya nazo̱banye na Ṣeol;
6 Maka ikwazie o̱kpu-uzo̱ nke ndu:
Uzo̱-ya neferube isi imaro̱ *fa*.
7 Nyabu, umum, nulunu onum,
Apurukana n'okwu o̱num-ga.
8 Wete uzo̱-i aka n'ebe o̱no̱
Akpudebena o̱nu-uzo̱ uno̱-ya:
9 Maka iwelu nso̱pulu-i nye ndi o̱zo̱,
Welu azi aro̱-i nye ndi neme ife-ike:
10 Maka afo̱ eju ndi naburo̱ nke i n'ume-i;
Àkànyà-i *abulu* n'uno̱ onye o̱zo̱;
11 Iwesuba ude n'isi-njedebe-i
Mgbe emelu ka ulu-aru-i na aru-i tasia aru,
12 Iwesi, Nekene ka msi kpo̱ ido̱-nti asi,
Obim nenia nba;
13 Anuro̱zim onu ndi-nkuzim,
Nke mnege nti na ndi nakuzilim!
14 O̱fo̱dulu nwantinti ka mno̱zue n'ajo̱ ife nine
N'etiti nzuko̱ na ìgwè *ndi Israel*.
15 La mili n'ónùnù aka i,
Na mili neru eru n'o̱mi aka i.

16 Isi-iyi-i-ga gawasasi n'ilo,
Mili-iyi-ga n'o̱nu-ilo-ga ka?
17 Ka fa bulu nke so̱ nginwa.
Ma ka fa ghalu ibu nke ndi naburo̱ ndi nke i.
18 Ka ago̱zie isi-iyi-i;
Nańuli na nwunye inutalu n'okolo̱bia.
19 Ka *o̱di ka* nwunye okogbo nke fulu n'anya
na nwunye ewu o̱fia malu nmá,
Ka ala-ya neju-ga i afo̱ n'o̱ge nine;
Nejefie mgbe nca n'ifu-n'anya-ya.
20 Nwam, gini kpata-azi-li iji jefie n'aru nwayi
naburo̱ nwunye-i?
Neti obi onye naburo̱ nwunye-i?
21 Makana uzo̱ madu di-ga n'anya Jehofa,
O̱nakwazi o̱kpu-uzo̱-ya nine.
22 Ajo̱ omume aka ya ganwude-ga onye o̱jo̱,
Ageji udo̱-ga nke njo̱-ya wejide ya.
23 Yanwa ganwu nánalu ido̱-nti;
O̱gejefie sitena nuku nkafie-ya.

6

1 Nwam, o̱buluna ino̱golu madu-ibe-i na
mbe,
*O̱buluna* inalugo aka onye o̱bia,
2 Ewelugo okwu o̱nu-i-ga wema i n'o̱nya,
Anwudego i n'okwu o̱nu-i-ga.
3 Nyabu me nka, nwam, ka inaputa onwei,
N'ebe ibagolu n'aka madu-ibe-i;
Jebe, buda onwei, yo̱cibe madu-ibe-i nti.
4 Emena ka ula ba n'anya-i,
Nke ineme ka mbubolo-anya-i tua olu ula.
5 Naputa onwei dika ene n'aka *onye nta*,
Dika nnunu azi n'aka ogbu-nnunu.

6 Jeku danda, ngi onye ò̱bò̱;

Nene uzo-ya-ga, nwe azi amamife:
7 Nke nenwero onye isi,
*Ma-obu* onye nene ya anya, ma-obu onye nacinu,
8 Ma onakwadebe nni-ya n'okoci,
Nekpokoba azi ife olili ya n'oge owuwe nni.
9 Ogonogo oge one ka igedina ani, ngi onye òbò?
Kedu mgbe igeji si n'ula-i binie?
10 Nwantinti ula *kwu*, nwantiti itu-olu-ula,
Nwantinti ikpakoba aka idina ani:
11 Nfiaru-i ewedakwasi i ka onye npum,
Nkpa-i azi dika nwoke kelu ife-agha.

12 Madu nke neloro elo, madu nke neme ife neloro elo;
Oji onu di ngiligo akpaghali;
13 Onatabe anya-ya, owelu úkwú-ya-ga nekwu okwu,
Welu azi nkpisi-aka-ya nakuzi;
14 Ofega di-ga n'obi-ya, onezu ajo ife n'oge nine;
Onatopu esemokwu.
15 Nya kpatalu na nuku afufu-ya gabia na ntumade;
Na ntumade ka agetiwa ya názo azo.
16 Uzo ife isi di nke Jehofa kpolu asì;
Eye, isa nke bu-ga ife alu n'ebe nkpulu-obi-Ya no:
17 Anya di-ga enu, na ile así,
Na aka nagbafu obala nemero ajo ife;
18 Na obi nke nezu izuzu neloro elo,
Na ukwu nke di-ga nko igbaga n'ajo ife;
19 Na onye ama asi nke ume oneku bu so asi,

Na onye naku esemokwu n'etiti umu-nna.

20 Nwam, cebe ife nna-i tili n'iwu,
Ajuna iwu nne-i:
21 Fiedo fa mgbe nca n'obi-i,
Kedo fa n'onu-i.
22 Mgbe ineje, ọganedu i;
Mgbe idinalu ani, ọganedebe i;
Mgbe itetalu ula, nke afu ganakpanyelu i nkata.
23 Makana ife etili n'iwu bu ọku-ukpe; iwu bu azi ìfè;
Nba nke idọ-nti bu-ga uzọ nke ndu:
24 Idebe i ka ipua n'aka ajọ nwayi,
N'aka ile-usọ nke ile onye naburọ nwunye-i.
25 Ka nmá-ya ghalu isọ i n'obi;
Ka mbubolo-anya-ya ghalu ijide i.
26 Makana ọbu maka ifi nwayi nayi ọyi ka eji me ka nwoke nwe sọ ofu nbe-aka nni:
Nwunye nwoke ọzọ nacu nta ndu di oke ọnu.
27 Nwoke getinye ọku n'aru-ya,
Ma ákwà-ya amele ọku?
28 Ka-ọbu nwoke gaga n'enu opoto-ọku,
Ma ọku amaru ya n'ukwu?
29 Nyabu na onye nabakulu nwunye madu-ibe-ya;
Amagunye onye ọbuna metulu nwayi afu aka n'onye nemerọ ajọ ife.
30 Madu adeneni onye ori, ma ọbuluna ozulu ori
*Ka* ọweme ka afọ ju nkpulu-obi-ya mgbe agu nagu ya:
31 Ma ọbuluna afu ya, ọgenyecigba nmaji isa;
Ọgenyesi àkù nine di n'unọ-ya.

32 Onye ọbuna yisolu nwayi ọyi enwerọ obi
*amamife :*
Onye gemebi nkpulu-obi-ya neme ife afu.
33 Ọnyá na nneni ka ọgafu ;
Ameficapu nkpali-ya.
34 Makana ekwolo bu ọnuma nwoke ;
Ọmarapu n'ubọsi ọ́bọ̀.
35 Ọmagbanye ife nligba ọbuna ;
Ñke aḟọ neju ya, ọbu ezie na iji imelime ife
wemari.

7 1 Nwam, debe okwum-ga,
Kpado ife mti-ga-lu n'iwu n'ebe inọ.
2 Debe ife mti-ga-lu n'iwu ka idi ndu ;
Iwum azi dika nwantanta anya-i.
3 Fiedo fa na nkpisi-aka-i-ga ;
De fa n'enu obi-i.
4 Si amamife, Nginwa bu nwa-nnem ;
Kpọ azi nghọta onye imalu ọfuma :
5 Ka fa wedebe i ka ipua n'aka nwayi naburọ
nwunye-i.
N'aka onye naburọ nwunye-i nke nekwu ile-
usọ.
6 Makana na windo nke unọm
Msi n'awala windo nkem nepu anya ;
7 Mfu n'etiti umu-ikolọbia,
Ofu okolọbia nenwerọ obi *amamife*,
8 Nagafe ọnu-ilo na nso nkuku-ya,
Ọzọlu *gaba* n'uzọ unọ-ya ;
9 Ña ci-ojiji, n'anyasi nke ubọsi,
Na ngbaci nke ucici na ọcici.
10 Ne, ofu nwayi kwudolu ya
Kelu ekike nwayi nayi ọyi, di azi aghughọ
n'obi-ya.
11 Nwayi afu nakpọtu nkpọtu neme isi ike ;

Ukwu-ya adano be-ya :
12 Kita ono n'ilo-ga, kita n'onu-ilo-ga,
Nece anwu na nkuku obuna.
13 Owenwude ya, susue ya onu.
Welu iru ifele nadiro si ya :
14 Ife àjà ndokwa di-ga n'akam ;
Tata akwugom ife mkwelu na nkwa di-ga nso.
15 Nya kpatalu mji puta ka mzuta i,
Nacosi iru-i ike, mwefu i.
16 Agbabagom ákwà ngbaba n'àkwàm,
Ákwà tulu agwa nke owulu Ijipt.
17 Efewusagom n'àkwà-edinam
Mua, na alos, na sinamon.
18 Bia, ka afo ju ayi n'iyi-oyi genye n'ututu ;
Ka ayi welu ifu-n'anya me ife naso ayi uso.
19 Makana dim anoro n'uno,
Ojelu ogonogo ije :
20 Obu akpa ego n'aka-ya ;
Oganata na ndozu onwa.
21 Owelu imelime ulà-ya lafue ya,
N'ikwu ile-uso nke egbugbele-onu-ya owenufue ya.
22 Osobe ya-fu na ntumade,
Dika efi si eje n'ebe ogbugbu,
Ma-obu dika *onye no n'*ogbiligba *si eje* inata ido-nti nke onye nkafie ;
23 Genye na mgbe ufele geji gbapu imeju-ya
Dika nnunu si eme ngwa eje n'onyà,
Náma na ife afu bu maka ndu-ya.
24 Nyabu, umum, nulunu onum,
Na-azi-nu nti n'okwu di-gam n'onu.
25 Ka obi-i ghalu ilogonye n'uzo-ya-ga,
Akpafuna n'okpu-uzo-ya-ga.

26 Makana okwatugo imelime ndi emetalu onya:
Eye, ndi nine ogbulu egbu rili agadaga nne.
27 Uno-ya bu uzo Seol,
Nagbada n'ime-uno-ga nke onwu.

8 1 Amamife akporo nkpu,
Nghota ewenitaro onu-ya ka?
2 N'isi ebe di-ga enu n'ikpele uzo,
N'abu-uzo-ga, ka okwu;
3 N'akuku onu-uzo-ilo-ga, na nbata obodo,
Na nbata onu-uzo-ga, onakposi nkpu ike:
4 Obu unu, madu, ka mnakpoku;
Onum naraku azi umu madu.
5 Unu ndi nenwero uce, ghotanu uce;
Unu ndi nsokwu azi, nwenu obi nghota.
6 Nulunu, makana agamekwu isi ife-ga;
Isaghe egbugbele-onum gabu ife kwu-ga oto.
7 Makana onum gekwu ezi-okwu;
Ife ojo bu ife alu n'egbugbele-onum-ga.
8 Okwu onum nine bu ezi omume;
Onwero ife obuna gbagolu agbago ma-obu ife sifielu uzo nine fa.
9 Fa nine kwulu onye ghotalu ekelesu,
Kwulu azi oto n'anya ndi fulu ife omuma.
10 Nalu ido-nti nkem, kama ona-oca;
Na ife omuma kama ona-edo aroputalu aroputa.
11 Makana amamife ka rubi nma;
Ife nine naso uso onwero nke ageji tunyelu ya.
12 Munwa amamife emego ka uce bulu ebe-obibim,
Mfu azi omuma ife izuzu.
13 Egwu Jehofa bu ikpo ajo ife asì:

Ngala, na nbuni, na ajọ uzọ,
Na ọnu ofega, ka mkpọlu asì.
14 Alo bu nkem, na izube-ife
Munwa bu nghọta; enwelum ike.
15 Ndi-eze nesite nam eci,
Ndi-isi *nesite nam* atọ ezi omume.
16 Ndicie nesite nam aci,
Ndi amalu afa-fa azi, *bú* ndi ikpe nine nke uwa.
17 Munwa fulu ndi fulum n'anya n'anya;
Ndi nacọsi-azim ike gacọtam.
18 Akù na otuto di n'akam;
*Eye*, àkù ọkpu na ezi omume.
19 Nkpulum ka ọna-edo nma, eye, ọka ọmalica ọna-edo *nma;*
Ife masilim ka ọna-ọca arọputalu arọputa *nma.*
20 Anameje n'uzọ ezi omume,
N'etiti ọkpu-uzọ-ga nke ikpe:
21 Ka mweme ka ndi fulum n'anya lita ife n'ùkwù,
Ka mwekwajue azi unọ-àkù-fa.
22 Jehofa nwem dika nbido uzọ-Ya,:
Tupu ọlu-Ya-ga nke gbo.
23 Ecilim isi sitena ebe-ebe, sitena nbido,
Tupu uwa adi.
24 Ka ogbu mili nadirọ-ga, amuputagom;
Ka isi-iyi mili julu nadirọ-ga.
25 Tupu atọ ntọ-ani ugwu-ga,
Tupu *amuputa* ngongo-ga amuputagom:
26 N'ebe Ọnekerọli uwa, ma-ọbu ọzala-ga,
Ma-ọbu nbido nke uzuzu ani nine.
27 Mgbe Oji dozie enu-igwe-ga, munwa nọfu n'ebe afu:

Mgbe Oji karube iru ogbu mili okilikili:
28 Mgbe Oji me ka ígwé sie ike n'enu:
Mgbe eji me ka isi-iyi-ga nke ogbu mili sie ike:
29 Mgbe Oji kpalu orimili nnu oke-ya,
Ka mili ghalu iṅefega *okwu*-o̱nu-Ya:
Mgbe Oji ka nto̱-ani uwa;
30 Munwa no̱nyelu Ya, *dika* onye nezuputa ife:
Mbulu azi ife-uso̱-*Ya* kwada,
Negwuli egwu kwada n'iru Ya;
31 Negwuli egwu n'ani nine nke uwa-Ya;
Ife naso̱m bulu n'ebe umu madu no̱.
32 Nyabu, umum, nulunu onum:
Makana aṅuli nadili ndi nedebe uzo̱m-ga.
33 Nulunu ido̱-nti, ka unu wenwe amamife,
Ajukwananu ya.
34 Aṅuli nadili madu nke nanu onum,
Nece nce da n'o̱nu-uzo̱-ilom-ga,
Nege n'ide nke o̱nu-uzo̱m-ga.
35 Makana onye naco̱tam naco̱ta ndu,
O̱ganata iru-o̱ma n'aka Jehofa.
36 Ma onye nemem njo̱ neme nkpulu-obi-ya ife-ike:
Ndi nine nakpo̱m asi nafu o̱nwu n'anya.

9 1 Amamife alugo uno̱-ya,
O̱waputago ide isa ya:
2 Ogbusigo ife-ogbugbu-ya; otigwago manya-ya;
Odozigo azi tebel-ya.
3 Ozipugo umu-agbo̱-ya, o̱nakpo̱
N'enu ebe dikalisili enu nke obodo,
4 Onye o̱buna nenwero̱ uce, ka o̱bata n'ebea:
Onye nenwero̱ obi *amamife*, amamife nasi ya,
5 Bianu, lienu nnim o̱nwo̱,

La-azi-nu manya mtigwalu onwo.
6 Rapunu *ama-ife*, unu ndi nenwero uce, ka unu di ndu;
Naganu n'uzo nghota.

7 Onye nke nado onye akaje nti newetalu onweya nneni:
Onye nabalu onye ojo nba *nebo* onweya olu.
8 Abanalu onye akaje nba, maka okpo i asì:
Balu onye amamife nba, na ogafu i n'anya.
9 Nye onye amamife *nmuta*, na ogenwewanye amamife:
Me ka onye ezi omume malu ife, na nmutaya gabawanye.
10 Egwu Jehofa bu nbido amamife:
Ima Onye di Nso bu nghota.
11 Makana ubosi-i gabawanye sitena akam,
Aro ndu-i gabawanye.
12 Obuluna inwelu amamife, inwetalu onwei amamife:
Obulu azi na ineme akaje, soso i gebu ya.

13 Nwayi nsokwu nakpotu nkpotu;
Onwero uce, nke onama ife obuna.
14 Onano n'onu-uzo be-ya,
N'enu oce n'ebe di-ga enu nke obodo,
15 Ka onakpoku ndi nagafe n'uzo.
Ndi naga ekelesu n'uzo-fa-ga,
16 Onye nenwero uce, ka obata n'ebea:
Onye nenwero obi *amamife*, nwayi afu nasi ya,
17 Mili nzuta naso uso,
Nni *elili* na nzuzo anasoka.
18 Ma nwoke afu amaro na ndi nadiro ndu no n'ebe afu;

Na ndi okpobatalu no n'ogbu Ṣeol.

10 1 Inu nke Solomon tu-ga-lu.

Nwa nwelu amamife neme ka nna-ya ṅulia aṅuli:
Ma nwa di nsokwu nabulu nne-ya uru.
2 Àkù ife ojo adaba n'ife:
Ma ezi omume nanaputa n'onwu.
3 Jehofa amekwe ka agu gugbue nkpulu-obi onye ezi omume:
Ma Onakwapu agu njo nke ndi ojo.
4 Onye nalu olu óbò nagbaba onweya aka:
Ma aka ndi di nko neme *ka fa bue* ogalanya.
5 Onye nekpokoba n'okoci bu nwa mutalu ife:
*Ma* onye nala ula n'owuwe nni bu nwa neweta ifele.
6 Ngozi di-ga n'isi onye ezi omume:
Ma ife-ike nekpuci onu ndi ojo.
7 Nceta *aneceta* onye ezi omume bu ife ngozi:
Ma afa ndi ojo gele ule.
8 Ndi nwelu amamife n'obi ganata ife eti-ga-lu n'iwu:
Ma onye nkafie n'egbugbele-onu ka agakwatu.
9 Onye neje n'izu-oke neje na ncekwube:
Ma agama onye uzo-ya di ngiligo.
10 Onye negbu n'iku neweta ife nwuta:
Ma onye nkafie n'egbugbele-onu ka agakwatu.
11 Onu onye ezi omume bu isi-iyi ndu:
Ma ife-ike nekpuci onu ndi ojo.
12 Ikpo-asi nakpani esemokwu:
Ma ifu-n'anya nekpuci njefie nine.
13 Anafu amamife n'egbugbele-onu onye nghota:

Ma itali dili azu onye nenwero obi *ama-mife.*
14 Ndi amamife nakpado ife omuma:
Ma onu onye nkafie nabufu nbibi.
15 Àkù ogalanya bu obodo sili ike ya:
Nbibi nke ndi nenwero ike bu nfiaru-fa.
16 Olu onye ezi omume neweta ndu;
Nmasi onye ojo neweta njo.
17 Obu uzo ndu bu onye nedebe ido·nti:
Ma onye naju nba nedufu edufu.
18 Onye nekpuci ikpo-asì nwelu egbugbele-onu así;
Onye negosi azi ife nkpali onye afu bu onye nsokwu.
19 N'imelime okwu agharo ifu njefie:
Ma onye jidelu egbugbele-onu-ya neme dika onye mutalu ife.
20 Ile onye ezi omume di *ka* ona-oca arotalu arota:
Obi ndı ojo bu ife nkiti:
21 Egbugbele-onu onye ezi omume nazu otutu:
Ma ndi nkafie nanwu maka énwé obi *ama-mife.*
22 Ngozi Jehofa, nke afu nebu madu,
Odetinyelu ya ife nwuta.
23 Onadi onye nsokwu ka egwú bú ime ajo ife ezubelu:
*Nofu azi ka* amamife nadili nwoke nwelu nghota.
24 Egwù onye ojo, nke afu gabiakwasi ya:
Agenye azi ndi ezi omume ife fa naco.
25 Dika nuku ifufe si efena, nofu ka onye ojo si wenodebe:
Ma onye ezi omume nabu nto-ani ebe-ebe.

26 Ka manya gbakalu agbaka *si adi* n'ezé, ya na
ka anwulu *si adi* n'anya,
Nọfu ka onye ọbọ si adili ndi nezi ya ozi.
27 Egwu Jehofa natukwasi ubọsi *na ndu madu* :
Ma arọ-ga nke ndi ọjọ ka agebe nkenke.
28 Atumanya ndi ezi omume *gabu* añuli :
Ma ncekwube ndi ọjọ gana n'iyi.
29 Uzọ Jehofa bulu ndi zulu oke ebe sili ike;
Ma ọnabulu ndi nalu ife nelorọ elo nbibi.
30 Amewepu onye ezi omume ebe-ebe.
Ma ndi ọjọ amebi n'uwa.
31 Ọnu onye ezi omume nami amamife *dika nkpulu* :
Ma agebepu ile ofega.
32 Egbugbele-ọnu onye ezi omume malu ife nasọ
usọ :
Ma ọnu ndi ọjọ *nekwu* ife ofega.

11 1 Ñmà nligbu bu ife alu n'anya Jehofa :
Ma ife òsìsì zulu ezu nasọ Ya usọ.
2 Ngala bia, nneni abia :
Ma amamife nadinyelu ndi ume-ani.
3 Izu-oke nke ndi kwu ọtọ ganedu fa :
Ma uzọ ngiligọ nke ndi aghughọ gemebi fa.
4 Àkù adaba elele n'ubọsi iwe :
Ma ezi omume nanaputa *madu* n'ọnwu.
5 Ezi omume onye zulu oke geme ka uzọ-ya
kwulu ọtọ :
Ma onye ọjọ gada sitena ife-ọjọ-ya.
6 Ezi omume ndi kwu ọtọ ganaputa fa :
Ma ndi naghọ aghughọ ka agejide n'agu-njọ-fa.
7 Mgbe madu ọjọ nwurulu, ncekwube-*ya* ana
n'iyi.
Atumanya ajọ ife ana azi n'iyi.
8 Anadọputa onye ezi omume na nkpa,

Onye ọjọ anọcie anya ya.
9 Onye lulu alu neji ọnu emebi madu-ibe-ya:
Ma agesi n'ife ọmuma wenaputa onye ezi
omume.
10 N'ọdi-nma ndi ezi omume, obodo anyaba isi:
Ndi ọjọ na n'iyi, akpọba nkpu *añuli*.
11 Sitena ngọzi nke ndi kwu ọtọ ka eji ebuni
obodo:
Ma ọnu ndi ọjọ nakwatu ya.
12 Onye nenili madu-ibe-ya enwerọ obi *ama-mife*:
Ma onye nwelu nghọta nedebe ọnu-ya du.
13 Onye bu obu-asi-eje-ọgbe nekpughe alo nzuzo:
Ma onye mọ-ya kwesili ncekwube nekpuci
okwu.
14 Ebe ndumọdu nadirọ, ndi afu nada ada:
Ma nzọputa di n'ebe ndi alo rili nne.
15 Onye nọgolu ọbia na mbe gata afufu:
Ma onye kpọlu ndi nanalu aka asì di nce-
kwube.
16 Nwayi namu amala jisi otuto ike:
Ndi di egwu nejisi àkù ike.
17 Onye di afọ-ọma neme nkpulu-obi-ya ezi ife:
Ma onye neme ife-ike nesogbu ulu-aru-ya.
18 Onye ọjọ naluta ego así:
Ma onye nagha ezi omume ugwọ kwesili nce-
kwube.
19 Onye jisili ike n'ezi omume *gelu* na ndu:
Onye nacu ajọ ife *gelu* ọnwu onweya *aru*.
20 Ndi obi-fa gbagọlu agbagọ bu ndi alu n'anya
Jehofa:
Ma ndi zulu oke n'uzọ-*fa* ka ife-fa nasọ Ya.
21 *Ọbu ezie na agekọkọ* aka n'aka, amagunye ajọ
madu n' onye nemerọ ajọ ife:

Ma ageme ka nkpulu ndi ezi omume pua ya.
22 *Dika* mgbaka ona-edo n'imi ezì,
*Obu nofu ka* nwayi malu nmá nke purukalu n'imata-ife *si di.*
23 Ocico ndi ezi omume nabu so ezi ife:
*Ma* atumanya ndi ojo bu iwe.
24 Onwelu nke naghasa aghasa, ma onabawanyelili;
Onwe-azi-li nke nazodo azodo kalia nke kwu oto, ma *onedusi* so na nkpa.
25 Nkpulu-obi nagozinu ka ageme ka onwe abuba:
Onye neme ka afo neju *ndi ozo* ageme ka afo ju ya n'onweya.
26 Onye zodolu oka, ora gabu ya onu:
Ma ngozi gadi n'isi onye nele ya.
27 Onye nacosi ezi ife ike naco iru-oma:
Ma onye neso ajo ife, ife afu gabiakute ya.
28 Onye cekwubelu àkù-ya onye afu gada:
Ma onye ezi omume gepu dika akwukwo ndu.
29 Onye nesogbu uno-be-ya gelita ifufe n'ùkwù:
Onye nkafie gabu azi orù onye ji amamife n'obi.
30 Nkpulu onye ezi omume bu osisi *nenye* ndu;
Onye amamife nadota *otutu* nkpulu-obi.
31 Ne, agakwu onye ezi omume ugwo n'uwa:
Agharozi ikwu onye ojo na onye njo!

12 1 Onye fulu ido-nti n'anya fulu ife omuma n'anya:
Ma onye kpolu nba asì bu anu ofia.
2 Ezigbo madu ganata iru-oma n'aka Jehofa:
Ma nwoke nezu ajo izuzu ka Ogama ikpe.
3 Ameme ka madu kwusie ike sitena ife ojo:

Ma ameropu nkpo̱lo̱gwugwu ndi ezi omume.
4 Nwayi neje ekelesu bulu di-ya okpu-ezè:
Ma nwayi neme ife ifele di ka ule n'o̱kpukpu
*di*-ya.
5 Izuzu ndi ezi omume bu-ga ikpe:
*Ma* ndumo̱du ndi o̱jo̱ bu-ga aghugho̱.
6 Okwu ndi ajo̱ madu bu-ga ice anwu o̱bala:
Ma o̱nu ndi kwu o̱to̱ ganaputa fa.
7 Akwatue ndi o̱jo̱, afudebe fa:
Ma o̱nu ndi ezi omume gakwulu.
8 Ageto nwoke ka nmuta-ya si di:
Ma onye nwelu obi ngiligo̱ ka ageneni.
9 O̱ka nma bú onye aneneni, nwelu odibo:
Kama onye nenye onweya otuto, nenwero̱ nni.
10 Onye ezi omume nama ndu anumanu-ya:
Ma ebele ndi o̱jo̱ bu ime ife-ike.
11 Onye nalu ugbo-ya afo̱ geju ya na nni:
Ma onye neso *ife* neloro̱ elo enwero̱ obi *ama-
mife.*
12 Onye o̱jo̱ naco̱ o̱nyà ndi ajo̱ madu:
Ma nkpo̱lo̱gwugwu ndi ezi omume nami
*nkpulu*,
13 Na njefie egbugbele-o̱nu ka o̱nyà ajo̱ madu
di:
Ma onye ezi omume gaputa n'afufu.
14 Afo̱ geju madu n'ezi ife sitena nkpulu nke
o̱nu-ya:
Ife nke aka madu lutalu ka agenyecigha ya.
15 Uzo̱ onye nkafie nakwu ya o̱to̱ n'anya:
Ma onye amamife nanu alo.
16 Anamafù ife nwuta onye nkafie:
Ma onye nwelu uce nekpuci ife nneni.
17 Onye ume oneku bu *so̱* ezi-okwu negosi ezi
omume,

Ma onye ama así *negosi* aghugho.
18 Onwelu onye nekwu okwu nélóbú élóbúlú dika adulu nmà:
Ma ile ndi amamife bu ozizo.
19 Egbugbele-onu nke ezi-okwu gesi ike okpu:
Ma ile okwu así nano so nwa-nkpilikpi oge.
20 Aghugho nadi n'obi ndi nezu ajo ife:
Ma añuli nadili ndi nara alo ndokwa.
21 Onwero ife neloro elo obuna gadakwasi onye ezi omume:
Ma ndi ojo gejuputa n'ajo ife.
22 Egbugbele-onu okwu asi bu alu n'ebe Jehofa no:
Ma ife ndi neme ezi-okwu naso Ya.
23 Madu nwelu uce nekpuci ife omuma:
Ma obi ndi nsokwu nekwusa ife nkafie.
24 Aka ndi di nko gaci:
Ma onye òbò ka agetinye n'okpulu olu itu-utu.
25 Ncekasi n'obi madu ñeme ka orulu;
Ma ezigbo okwu neme ka oñulia.
26 Onye ezi omume nebululu madu-ibe-ya uzo:
Ma uzo ndi ojo nedufu fa.
27 Onye òbò adaruba ife ocutalu na nta:
Ma àkù madu nke di oke onu *bu idi* nko.
28 Ndu di n'uzo ezi omume;
Onwu adiro n'okpu-uzo-ya.

13 1 Nwa nwelu amamife *nanu* ido-nti nna-ya:
Ma onye akaje adanu nba.
2 Madu geli ezi ife sitena nkpulu nke onu-ya:
Ma nkpulu-obi ndi aghugho *geli* ife-ike.
3 Onye nece onu-ya nce nedebe ndu-ya:

*Ma* onye nasaghepu egbugbele-ọnu-ya nbibi gadili ya.
4 Nkpulu-obi onye ọ̀bọ̀ nacọ, ma ọdenwe ife:
Ma nkpulu-obi ndi di nkọ gama abuba.
5 Onye ezi omume nakpọ okwu así asì:
Ma onye ọjọ nesi ísì, ewemenye ya ifele n'iru.
6 Ezi omume nece onye zulu oke n'uzọ-ya:
Ma ife ọjọ nagbakpu *onye* njọ.
7 Ọnwelu onye neme onweya ọgalanya, ma ọnwerọ ife:
Ọnwelu nke nagbaba onweya aka, ma ọnwe nuku àkù.
8 Ngbaputa ndu madu bu ọ́kù-ya:
Ma onye gba aka adanu nba.
9 Ìfè ndi ezi omume nañuli añuli:
Ma agemenyu ọku ndi ọjọ.
10 Sọ inu-ọgu naputa na ngala:
Ma ndi aranyelu alo nenwe amamife.
11 Àkù enwelu na nkiti gebenata:
Ma onye ji aka kpokọba gabawanye.
12 Iburuka ife anatu anya nemebi obi:
Ma ife anadọlu akpili bia, ọbulu osisi *nenye* ndu.
13 Onye nenili okwu nemebi onweya:
Ma onye natulu ife etili n'iwu egwu onye afu ka agakwu ugwọ.
14 Iwu onye amamife bu isi-iyi nke ndu,
Isi n'ọnyà nke ọnwu puruka.
15 Ezigbo nmuta namu amala:
Ma uzọ ndi aghughọ di ntulu.
16 Onye ọbuna nwelu uce ji amamife alu ọlu:
Ma onye nsọkwu nagbasa nkafie.
17 Ajọ onye ozi nadaba n'ajọ ife:
Ma ukọ kwesili ncekwube bu ọzizọ.

18 Igbaba-aka na nneni *gadili* onye naju idọ-
nti:
Ma onye nariba nba ama ka agenye otuto.
19 Ife anadọlu akpili me ọnasọ nkpulu-obi usọ:
Ma ọbulu ndi nsọkwu ife alu ipuruka n'ajọ
ife.
20 Jesobe ndi amamife, na igenwe amamife:
Ma ọyi ndi nsọkwu ka agetili.
21 Ajọ ife nacu ndi njọ:
Ma ageji ezi ife kwu ndi ezi omume ugwọ.
22 Ezigbo madu ka umu umu-ya nelita ùkwù:
Ma àkù onye njọ ka anakpadolu onye ezi
omume.
23 Imelime ife olili *nadi n'* ugbo ndi-ọgbenya:
Ma ọnwelu nke anana n'iyi sitena ajọ ikpe.
24 Onye werukalu itali-ya kpọlu nwa-ya asì:
Ma onye fulu ya n'anya nadọ ya nti gbo.
25 Onye ezi omume neliju nkpulu-obi-ya:
Ma afọ ndi ọjọ amafu nni:

14 1 Nwayi ọbuna nwelu amamife nalu unọ-
ya:
Ma nwayi nkafie neji aka-ya akpukpọ ya.
2 Onye neje ije n'ikwu-ọtọ-ya natu egwu Jehofa:
Ma onye uzọ-ya di ngiligọ nenili Ya.
3 Ome ngala nadi n'ọnu onye nkafie:
Ma egbugbele-ọnu ndi amamife gedebe fa.
4 Ebe efi nadirọ, ka agbuke nadi ọca:
Ma imelime nmasi nesite n' ike efi.
5 Onye ama kwesili ncekwube amasi asi:
Ma ume onye ama así neku bu *sọ* así.
6 Onye akaje nacọ amamife, ma ọdafu ya:
Ma ife ọmuma nadili onye nwelu nghọta
ọfele.
7 Jedebe nso onye nsọkwu,

Imafu egbugbele-o̱nu ife o̱muma.
8 Amamife onye nwelu uce bu igho̱ta uzo̱-ya :
Ma nkafie ndi nso̱kwu bu aghugho̱.
9 Ndi nkafie namu ikpe-o̱muma amu :
Ma iru-o̱ma nadi n'etiti ndi kwu o̱to̱.
10 O̱bi nama inu onweya ;
O̱bia adetinye aka n'aṅuli-ya.
11 Agaghakpu uno̱ ndi o̱jo̱ :
Ma ikwu onye kwu o̱to̱ gabawanye.
12 Uzo̱ di nke nakwu madu o̱to̱ n'anya,
Ma isi-njedebe-ya bu uzo̱-ga nke o̱nwu.
13 Obi neru uru o̱bunadu n'imu-amu ;
Isi-njedebe aṅuli bu uru.
14 Onye dacighalu azu n'obi afo̱ geju ya n'uzo̱-ya-ga :
*Afo̱ geju* ezi madu sitena onweya.
15 Onye nenwero̱ uce nekwe okwu nine :
Ma onye nwelu uce nagho̱ta ije-ukwu-ya.
16 Onye amamife natu egwu, si n'ajo̱ ife puru-ka :
Ma iwe onye nso̱kwu nagbo̱ni agbo̱ni, ojide azi ncekwube.
17 Onye newe iwe o̱siso̱ geme ife nkafie :
Anakpo̱ azi onye ajo̱ izuzu asì.
18 Ndi nenwero̱ uce nelita ife nkafie n'ùkwù :
Ma anekpube ndi nwelu uce ife o̱muma.
19 Ndi ajo̱ madu nesekpulu ndi ezi madu ;
Ndi o̱jo̱ *nesekpulu* n'o̱nu-uzo̱ ndi ezi omume.
20 O̱bunadu onye-agbata-obi o̱gbenya nakpo̱ ya asì :
Ma o̱galanya nenwe imelime nafu ya n'anya.
21 Onye nenili madu-ibe-ya melu njo̱ :
Ma onye melu ndi ebudalu ebuda ebele, aṅuli nadili ya.

22 Fa amejefie bu ndi nezu ajọ ife ka?
Ma afọ-ọma na ezi-okwu *gadili* ndi nezu ezi ife.
23 Elele di n'àkànyà nine:
Ma okwu egbugbele-ọnu *nedusi* sọ na nkpa.
24 Okpu-ezè ndi amamife bu àkù-fa:
*Ma* nkafie ndi nsọkwu bu *sọ* nkafie.
25 Onye ama nke nekwu ezi-okwu nanaputa nkpulu-obi:
Ma onye ume oneku bu *sọ* así *naghọ* aghughọ.
26 Ncekwube di ike di n'egwu Jehofa:
Umu-Ya genwe ebe ngbaba.
27 Egwu Jehofa bu isi-iyi nke ndu,
Isi n'ọnyà-ga nke ọnwu puruka.
28 Ebube ezè nadi n'uba ndi-ya:
Ma nbibi onye-isi nadi n'ukọ madu.
29 Onye nadewe iwe, ọsisọ nwelu nuku nghọta:
Ma onye nwelu obi ọku nebuni nkafie.
30 Obi azọlu azọ bu ndu aru:
Ma ekwolo bu ule ọkpukpu-ga.
31 Onye nakpagbu onye nenwerọ ike nakpali Onye kelu ya:
Ma onye nemelu ọgbenya ebele nenye Ya otuto.
32 Anenutu onye ọjọ n'ajọ ife-ya:
Ma onye ezi omume nenwe ebe ngbaba n'ọnwu-ya.
33 Amamife nanọ n'obi onye nwelu nghọta:
Ma anama *ife di* n'ime ndi nsọkwu.
34 Ezi omume nebuni mba:
Ma njọ nabulu ndi ọbuna ife ifele.
35 Ezè nafu odibo neme dika onye mutalu ife iru-ọma:
Ma iwe-ya gadakwasi onye neme ife ifele.

15 1 Iza aziza nwayo newepu onuma:
Ma okwu nwuta nakpani iwe.
2 Ile onye amamife nekwuwuzo ife omuma:
Ma onu ndi nsokwu nerupu nkafie.
3 Anya Jehofa di-ga n'ebe obuna,
Nece nce ndi ajo madu na ndi ezi madu.
4 Ozizo nke ile bu osisi *nenye* ndu:
Ma *obuluna* uzo ngiligo di ya obu itiwa obi
5 Onye nkafie neneni ido-nti nna-ya:
Ma onye nariba iba-nba ama genwe uce.
6 N'uno onye ezi omume ka imelime àkù nadi:
Ma nsogbu nadi n'ife masili onye ojo.
7 Egbugbele-onu ndi amamife nagbasa ife omuma:
Ma obi ndi nsokwu ademe nofu.
8 Àjà ndi ojo bu ife alu n'ebe Jehofa no:
Ma ekpelu ndi kwu oto bu ife naso Ya uso.
9 Uzo ndi ojo bulu Jehofa ife alu:
Ma Onafu onye neso ezi omume n'anya.
10 Ajo ido-nti dili onye rapulu uzo:
Onye kpolu nba asì ganwu.
11 Seol na Ebe-nbibi di n'iru Jehofa:
Kezi ka obi umu madu manesi di n'iru Ya!
12 Odaso onye akaje ka abalu ya nba:
Omejeku ndi amamife.
13 Obi añuli neme ka iru di nma:
Ma ife nwuta nke obi netitu mo *nke madu.*
14 Obi onye nwelu nghota naco ife omuma:
Ma onu ndi nsokwu nata nkafie.
15 Ubosi nine nke onye ebudalu ebuda jolu njo:
Ma onye nwelu ezi obi neli olili mgbe nca.

16 Ọka nma inwe nwa-ntinti tinyelu egwu
Jehofa,
Kama nuku àkù ma ikpọ-aghala adi ya.
17 Ọka nma bu nni *anyasi nke bu sọ* nkpa-
akwukwọ ebe ifu-n'anya di,
Kama ili anu efi azulu ngbuli ma ikpọ-asi
adi ya.
18 Madu ọnuma nakpani esemokwu :
Ma onye nadewe iwe ọsisọ neme ka ọ̀gù
julu.
19 Uzọ onye ọ̀bọ̀ di ka ogige eji ogwu gba :
Ma uzọ ndi kwu ọtọ ka aneme uzọ akwanili
akwani.
20 Nwa nwelu amamife neme ka nna-ya ṅulia
aṅuli :
Ma madu nsọkwu neneni nne-ya.
21 Nkafie bulu onye nenwerọ obi *amamife*
aṅuli :
Ma madu nwelu nghọta neme ka ije-ya
kwulu ọtọ.
22 Ebe alo nadirọ, ka anezusa izuzu :
Ma sitena imelime ndi alo ka fa nakwusi ike.
23 Madu nenwe aṅuli n'aziza ọnu-ya :
Okwu *ekwulu* n'ọge-ya, nedu ka osi ma nmá !
24 N'ebe ndi mutalu ife nọ uzọ ndu *narọgo*
enu,
Ka ọwepurukalu Ṣeol di n'okpulu.
25 Jehofa geropu unọ ndi ngala :
Ma Ọgeme ka okè-ani ajadu kwusie ike.
26 Ajọ izuzu bu-ga ife alu n'ebe Jehofa nọ :
Ma okwu usọ nadi-ga ọca.
27 Onye akpili nacọ sọ elele nesogbu unọ-ya :
Ma onye kpọlu ili-ngo asì gadi ndu.
28 Obi onye ezi omume nelo aziza :

Ma ọnu ndi ọjọ nerupu ajọ ife-ga.
29 Jehofa nọtelu ndi ọjọ aka:
Ma Ọnanu ekpelu ndi ezi omume.
30 Ife nke nenye anya ìfè neme ka obi ṅulia
aṅuli:
Inu ezi ife neme ka ọkpukpu ma abuba.
31 Nti nke nanu onu nba nke ndu
Ganọ n'etiti ndi amamife.
32 Onye naju idọ-nti neme izize nkpulu-obi-
ya:
Ma onye nanu nba ganata obi *amamife*.
33 Egwu Jehofa bu idọ-nti amamife;
Ume-ani nebu ọtuto uzọ.

16 1 Nkwadebe obi dili madu:
Ma aziza ile sitelu n'aka Jehofa.
2 Uzọ nine nke madu nadi ya ọca n'anya:
Ma Jehofa nacigha mọ *madu nine*.
3 Ralu omume-i-ga nye n'aka Jehofa,
Na ageme ka izuzu-i-ga kwusie ike.
4 Jehofa kelu ife nine maka ife Ozubelu:
Eye, ọbuna onye ọjọ maka ubọsi ajọ ife.
5 Onye ọbuna obi-ya di enu bu ife alu n'ebe
Jehofa nọ:
*Ọbu ezie na agekokọ* aka n'aka, amagunye
ya n'onye nemerọ ajọ ife.
6 Sitena afọ-ọma na ezi-okwu ka eji kpuci
njọ:
Sitena egwu Jehofa ka madu napurukalu ajọ
ife.
7 Mgbe uzọ madu sọ-ga-lu Jehofa,
Ọneme ọbuna ndi-ilo-ya ka fa na ya di na
ndokwa.
8 Ọka nma inwe nwantinti nyelu ezi omume
Kama nuku ife nmasi nyelu ajọ ikpe.

9 Obi madu nezuputa uzo̱-ya:
Ma Jehofa nedozi ama-ukwu-ya.
10 Okwu nefiero̱ uzo̱ nadi n'egbugbele-o̱nu ezè:
O̱nu-ya amemefie n'ikpe.
11 Ife nsi-ama na ǹmà kwu o̱to̱ bu nke Jehofa:
Ife òsìsì nine di n'akpa bu o̱lu-Ya.
12 O̱bulu ndi-eze ife alu ime ife o̱jo̱:
Makana o̱bu n'ezi omume ka emelu ka ukpo kwusie ike.
13 Egbugbele-o̱nu ezi omụme bu ife naso̱ ndi-eze;
Fa nafu azi onye nekwu okwu kwu o̱to̱ n'anya.
14 O̱numa ezè di *ka* ndi ozi o̱nwu:
Ma nwoke nwelu amamife gekpuci ya.
15 Ndu nadi n'ìfè nke iru ezè;
Iru-o̱ma-ya di ka ulukpu mili o̱zizo̱ ikpe-azu.
16 Ifugodu ka osi ka nma inata amamife kama o̱na-edo!
Eye, inata ngho̱ta ka agaralu kama o̱na o̱ca.
17 Uzo̱ akwanili akwani nke ndi kwu o̱to̱ bu ipurukalu ajo̱ ife:
Onye nece uzo̱-ya nedebe nkpulu-obi-ya.
18 Ngala ga ntikpo̱ eso:
Obi di enu ga o̱dida eso.
19 O̱ka nma inwe obi ume-ani binyelu ndi ebudalu ebuda,
Kama isolu ndi ngala kelu ife akwatalu.
20 Onye ribalu okwu afu ama gafu ezi ife:
Onye cekwube-azi-li Jehofa, añuli gadili ya.
21 Ndi amamife n'obi ka agakpo̱ ndi ngho̱ta:
Uso̱ egbugbele-o̱nu nabawanye nkuzi.
22 Nmuta bulu onye nwelu ya isi-iyi nke ndu:

Ma ido-nti ndi nkafie bu nkafie-fa.
23 Obi onye amamife nakuzili onu-ya,
Netiwanyelu egbugbele-onu-ya nkuzi.
24 Okwu uso nadi-ga *ka* akpaka-anwu,
Bulu nkpulu-obi ife uso, bulu azi ife ozizo n'okpukpu.
25 Uzo di nke nakwu madu oto n'anya,
Ma isi-njedebe-ya bu uzo-ga nke onwu.
26 Nkpulu-obi onye nado àkànyà nadolu ya;
Makana afo-ya nenu ya.
27 Madu neloro elo negwuputa ajo ife:
Ife dika oku nakponwu ife di n'egbugbele-onu-ya.
28 Madu ofega nagbasa esemokwu:
Onye ntakwu nekewa ndi ukpa.
29 Onye neme ife-ike nalà madu-ibe-ya,
Me ka ogaba n'uzo nadiro nma.
30 Onye nyukwudosili anya-ya ike, *obu* ka owezube ife ofega:
Onye macitalu egbugbele-onu-ya nemezu ajo ife.
31 Isi awo bu okpu-ezè malu nma,
Agafu ya n'uzo ezi omume.
32 Onye nadewe iwe osiso ka dike nma;
Onye naci mo-ya kalili onye welu obodo.
33 Anefe nza;
Ma Jehofa nwe nnwude-ya nine.

17 1 Oka nma ili nwa-ntinti nni okpo-nku néze ndu,
Kama uno juputalu n'olili ma esemokwu adi ya.
2 Orù neme dika onye mutalu ife gaci nwa madu neweta ife ifele,
Ogeketa azi ùkwù n'etiti ndi bu umu-nna.

3 Ite eji anuca ife dili ọna-ọca, obo ọku dili ọna-edo:
Ma Jehofa nanwa obi-ga.
4 Onye neme ajọ ife naṅa nti egbugbele-ọnu neloro elo;
*Onye* así nege nti ile jọgbulu onweya.
5 Onye neme ọgbenya akaje nakpali Onye kelu ya:
Onye naṅuli aṅuli na nuku afufu amagunye ya n'onye nemerọ ajọ ife.
6 Umu umu bu okpu-ezè ndi-ikenye;
Otuto umu bu nna-fa.
7 Ọmalica okwu ekwesirọ onye nsọkwu:
Kezi ka egbugbele-ọnu así gesi kwesi onye amalu afa-ya.
8 Onyinye di *ka* nkpuma oke ọnu n'anya onye nwelu ya:
Ebe odona iru ọgalu ya:
9 Onye kpudolu njefie nacọ ifu-n'anya:
Ma onye nekwu ofu okwu nkwunwo nekewa ndi ukpa.
10 Nba nabamikali nime onye nwelu nghọta
Kalia ka ọgu ube itali ise gaba nime onye nsọkwu.
11 Ajọ madu nacọ sọ inupu isi;
Nyabu na onye ozi neme ife-ike ka agezi medide ya.
12 Ka nwunye bea analu umu-ya kwudo madu,
Kama onye nsọkwu na nkafie-ya.
13 Onye ji ajọ ife akwu ugwọ ezi ife,
Ajọ ife amapu n'unọ-ya.
14 Isi-nbido esemokwu nadi *ka* mgbe madu rusili mili:
Nyabu rapu ògù, tupu osie ike.

15 Onye nagunye onye ọjọ n'onye ezi omume, na
onye nagunye onye ezi omume n'onye ọjọ,
Fa nabọ bulu Jehofa ife alu.
16 Gini melu ego ji di n'aka onye nsọkwu ka
owegota amamife,
Ebe ọnenwerọ obi *nghọta?*
17 Ọyi nafu n'anya n'ọge nine,
Amu-azi-li ya dika nwa-nne maka afufu.
18 Madu nenwerọ obi *amamife* nanalu aka,
Ọbulu onye mbe n'iru madu-ibe-ya.
19 Onye fulu inu-ọgu n'anya fulu njefie n'anya:
Onye nebuni ọnu-uzọ-ilo-ya enu nacọ ntikpọ.
20 Onye nwelu obi ngiligọ adafu ezi ife:
Onye nwelu ile nerughali erughali nadaba
n'ajọ ife.
21 Onye mulu onye nsọkwu *ji ọmumu afu* ewe-
talu onweya uru:
Nna onye nsọkwu adenwe añuli.
22 Obi añuli bu ezigbo ọgwù:
Ma obi etitulu etitu namikọ ọkpukpu.
23 Onye ọjọ neweputa onyinye n'ákwà-*ya*,
Ka owerughalia uzọ ikpe.
24 Amamife di n'iru onye nwelu nghọta:
Ma anya onye nsọkwu di-ga n'ebe uwa jede-
belu.
25 Nwa nsọkwu bu ife nwuta n'ebe nna-ya nọ.
Bulu azi nwayi mulu ya ife inu.
26 Ọzọkwasi ili onye ezi omume nra adirọ
nma,
*Nke ọnadi nma bu* iti ndi amalu afa-fa ife
maka ikwu-ọtọ-*fa*.
27 Onye nadekwukebe okwu malu ife:
Onye nwelu mọ julu oyi bu madu nwelu
nghọta.

28 Ọbunadu onye nkafie, ma ọdebe ọnu-ya du,
agunye ya n'onye amamife.
Mgbe okpucili egbugbele-ọnu-ya, *agunye ya*
n'onye nwelu nghọta.

18 1 Onye nekewapu onweya nacọ ife nagu
*ya*,
Nanuso azi ezigbo izube-ife nine ọ̀gù.
2 Nghọta adasọ onye nsọkwu,
Ọbu sọsọ ka obi-ya gbaba onweya ọtọ.
3 Onye ọjọ bata, nneni abia azi,
Nkpali neso ife ifele.
4 Okwu ọnu madu di-ga *ka* mili di omimi;
Isi-iyi amamife di *ka* mili iyi neru eru.
5 Isọlu onye ọjọ anya adirọ nma,
*Nke ọnadi nma* iweruka ezi madu n'ikpe.
6 Egbugbele-ọnu onye nsọkwu naba n'ese-
mokwu,
Ọnu-ya nakpọ iti-ife oku.
7 Ọnu onye nsọkwu bu nbibi-ya,
Egbugbele-ọnu-ya bulu-ga nkpulu-obi-ya
ọnyà.
8 Okwu onye ntakwu nadi-ga ka nbe-aka nni
nasọ usọ,
Fanwa nagbada n'ezigbo imelìmè afọ.
9 Ọzọ onye nadejesi ozi ike
Onye afu bu nwa-nne onye isi nbibi.
10 Afa Jehofa bu unọ enu sili ike:
Onye ezi omume nagbaba nime ya, ewedebe
ya n'ebe di enu.
11 Àkù ọgalanya bu obodo-ya sili ike,
Ọdi ya ka aja di enu n'ilolo-ya.
12 Tupu ntikpọ obi madu adi enu,
Ume-ani ga otuto eso.
13 Onye naza okwu tupu ọnu,

Nke afu abulu ya nkafie na nkpali.
14 Mo̱ madu ganado adi-ike-ya;
Ma onye pulu ibu mo̱ etitulu etitu ebu?
15 Obi onye nwelu ngho̱ta ganata ife o̱muma;
Nti ndi amamife naco̱ ife o̱muma.
16 Onyinye madu nakwafolu ya uzo̱,
Nedusi ya n'iru ndi nuku madu.
17 Onye bulu isi kpe o̱nu-ya *di ka* onye ezi omume;
Ma madu-ibe-ya biazia ogwuputa ani *okwu*-ya.
18 Ǹzà neme ka esemokwu kwusi,
Nekera ndi sili ike.
19 Nwa-nne emefielu *di ntulu ilàku* kama *iwelu* obodo sili ike:
Esemokwu *di-ga no̱fu* nadi ka nga nke iga.
20 Afo̱ madu geju na nkpulu nke o̱nu-ya;
Nmasi nke egbugbele-o̱nu-ya ka ageji me ka afo̱ ju ya.
21 O̱nwu na ndu di ilé n'aka;
Ndi fulu ya n'anya geli nkpulu-ya.
22 Onye co̱talu nwunye co̱talu ezi ife,
Jehofa nafu azi ya iru-o̱ma.
23 O̱gbenya nayo̱ ayiyo̱:
Ma o̱galanya naza n'ike.
24 Onye nenwe *imelime* o̱yi *nenwe fa* iwetalu onweya nbibi:
Ma onye nafu n'anya di nanyakudokali nwanne.

19 1 O̱ka nma bú o̱gbenya neje n'izu-oke-ya
Kama onye egbugbele-o̱nu-ya di ngiligo̱ nke bu azi onye nso̱kwu.
2 O̱zo̱, o̱diro̱ nma ka nkpulu-obi ghalu inwe ife o̱muma;

Onye ukwu-ya nagba ọsọ nesifie *uzọ*.
3 Nkafie madu naghakpu uzọ-ya;
Obi-ya newe iwe emedide Jehofa.
4 Àkù nabawanye imelime ọyi:
Ma anekewapu onye nenwerọ ike n'ọyi-ya.
5 Amagunye onye ama asi n'onye nemerọ ajọ ife;
Onye okwu así bu ume oneku amagbapu.
6 Imelime ganayọ iru-ọma onye neme ọgọ:
Onye ọbuna bu ọyi mạdu nenye ife.
7 Umu-nna nine nke ọgbenya nakpọ ya asì:
Kezi ka ndi-ọyi-ya manesi nọtelu ya aka!
Oneji okwu acu *fa*, *ma* fa anago.
8 Onye natalu obi *amamife* fulu nkpulu-obi-ya n'anya:
Onye nedebe nghọta gafu ezi ife:
9 Amagunye onye ama asi n'onye nemerọ ajọ ife;
Onye okwu asi bu ume oneku gana n'iyi.
10 Idi ndu aru èfè ekwesirọ onye nsọkwu;
Kezi ka ogesi kwesi orù ici ndi-isi.
11 Nmuta madu neme ka ọghalu iwe iwe ọsisọ;
Ọbu otuto-ya igbaghalu njefie.
12 Iwe di ọku nke ezè nadi ka uja agaba;
Ma iru-ọma-ya nadi ka igiligi n'enu afifia.
13 Nwa di nsọkwu bu nuku afufu nna-ya:
Esemokwu nwunye bu mili ọtutu natu mgbe nine.
14 Unọ na àkù bu ùkwù nna narapu:
Ma nwunye neme dika onye mutalu ife nesi n'aka Jẹhofa abia.
15 Ọ̀bọ̀ neme ka madu daba n'oke ula;
Nkpulu-obi nesi ọ̀bọ̀ ka agu gagu.

16 Onye nedebe ife etili n'iwu nedebe nkpulu-
obi-ya:
*Ma* onye neneni uzo-ya-ga ganwu.
17 Onye melu ogbenya ebele nezinye Jehofa ife,
Ogo-ya ka Ogakwucigha ya ozo.
18 Do nwa-i nti, ebe neekwube di;
Atukwasina obi-i n'ime ka onwuru.
19 Onye neko onuma gara nra-*ya*:
Makana obuluna inaputa *ya*, igemekwasi ya
ozo.
20 Nulu alo, nalu ido-nti,
Ka iwenwe amamife ma emesia.
21 Imelime izuzu di n'obi madu;
Ma alo Jehofa, nke afu gakwudo.
22 Ocico madu bu *nsi-ama* afo-oma-ya:
Ogbenya ka onye asi nma.
23 Egwu Jehofa *nedusi* na ndu:
Onye *nwelu ya* oganodu afo eju ya;
Ameji ajo ife neta ya.
24 Onye òbò nasunye aka-ya n'afele,
Omewenitazi ya n'onu-ya ozo.
25 Tie onye akaje, na onye nenwero uce gamuta
uce:
Balu onye nwelu nghota nba, *na* ogaghota
ife omuma.
26 Onye melu nna-ya ife-ike, cupu azi nne-ya,
Bu nwa nakpata ifele nemenye ifele n'iru.
27 Nwam, kwusi inu ido-nti
Ijefie n'okwu-ga nke ife omuma.
28 Onye ama neloro elo neme ikpe akaje:
Onu ndi ojo neno ife neloro elo.
29 Akwadebelu ikpe-ga maka ndi akaje,
Kwadebelu azu ndi nsokwu iti-ife.

20 1 Manya bu onye akaje, ife ọlila di ike bu
onye nakpọtu nkpọtu ;
Onye si nime ya jefie enwerọ amamife.
2 Egwu eze nadi ka uja agaba:
Onye kpasulu ya iwe melu ndu onweya
njọ.
3 Ọbulu madu otuto ipurukalu esemokwu :
Ma onye nkafie ọbuna gananu ọgu.
4 Onye ọ̀bọ̀ amalu ọlu ugbo maka ifi ntumoyi ;
Nyabu na ọgayọ ayiyọ n'ọge owuwe nni,
ọmenwe ife ọbuna.
5 Alo *di* n'obi madu di *ka* mili di omimi ;
Ma madu nwelu nghọta gadọputa ya.
6 Imelime madu gekwusa ebe onye anọna afọ-
ọma-ya :
Ma onye gafu onye kwesili ncekwube ?
7 Onye ezi omume nke neje n'izu-oke-ya,
Aṅuli dili umu-ya geso ya.
8 Ezè onye nọ n'enu ukpo ikpe
Ji anya-ya acusa ajọ ife nine.
9 Onye gasi, Emegom ka obim di ọca,
Awucapugom na njọm ?
10 Ife ǒsìsì di ice ice, na nsi-ama di ice ice,
Fa nabọ bu ife alu n'anya Jehofa.
11 Ọbunadu nwata neme ka amalu ya sitena
omume-ya-ga,
Ma-ọbu na omume-ya di ọca, ma-ọbu na ọkwu
ọtọ.
12 Nti nanu ife, na anya nafu uzọ,
Jehofa kelu fa nabọ.
13 Afukwana ula n'anya, maka ida ọgbenya ;
Sagba anya-i, *na* nni geju i afọ.
14 Onye nego ego nasi, Ọjọka, ọjọka ;
Ma ọpuzia n'uzọ, mgbe afu ọnyaba isi.

15 Ọna-edo di, na imelime rubi:
Ma egbugbele-ọnu malu ife bu-ga ife oke ọnu.
16 Cili afe onye nọlu ọbia na mbe;
Welu onye afu n'ife ibe maka ndi ọbia.
17 Nni okwu así nasọ madu usọ;
Ma emesia nkpulu-iyi eju ya ọnu.
18 Aneme ka izuzu sie ike sitena alo:
Si na ndumọdu bue agha.
19 Obu-asi-eje-ọgbe nekpughe alo nzuzo:
Nyabu ngi na onye nasagba egbugbele-ọnu-ya emekọna.
20 Onye ọbuna kpọlu nna-ya ma-ọbu nne-ya n'iyi,
Agemenyu ọku-ya na ngbaci nke ọcici.
21 Agadọ akpili iwelu ùkwù n'izizi;
Ma amagọzi isi-njedebe-ya.
22 Asina, Agamakwucigha ugwọ ajọ ife:
Gelu Jehofa, na Ọgazọputa i.
23 Ife òsìsì di ice ice bu ife alu n'anya Jehofa;
Ǹmà nligbu adirọ nma.
24 Ije-ukwu madu nesite na Jehofa;
Kezi ka madu gesi mata uzọ-ya?
25 Ọbulu madu ọnyà iwelu ọsisọ si, *Ọdi* nsọ,
Na ikwesi nkwa di nsọ bia juba ase.
26 Eze nke nwelu amamife nacusa ndi ọjọ,
Nakpọlekwasi fa ígwè *isuca ọka.*
27 Mọ madu bu ọku-ukpe Jehofa,
Nenyoca imelìmè afọ nine.
28 Afọ-ọma na ezi-okwu necebe eze:
Afọ-ọma nakwado ukpo-ya.
29 Otuto umu-ikolọbia bu ike-fa:
Ebube agadi bu isi awọ.
30 Ube itali nke nemelu aru nacacapu ajọ ife:
Iti-ife *nelu* n'imelìmè afọ.

21 1 Obi eze di n'aka Jehofa dika ikpelẹ mili-iyi-ga:
Onerughali ya ebe asọna Ya.
2 Uzọ madu nine nakwu ọtọ n'anya-ya:
Ma Jehofa nacigha obi-ga.
3 Ime ezi omume na ikpe kwu ọtọ
Ka Jehofa naralu kama àjà.
4 Anya di enu, na obi ngala,
*Bú* ọku-ukpe ndi ọjọ, bu njọ.
5 Izuzu onye di nkọ *nagbakwasi* sọ n'ọtutu:
Ma onye ọbuna neme ngwa *nagbaku* sọsọ nkpa.
6 Ikpa àkù sitena ile así
Bu alulu anekusa; ndi *nacọ fa* nacọ ọnwu.
7 Ife-ike nke ndi ọjọ gekpocapu fa;
Makana fa julu ikpe ikpe.
8 Uzọ madu ikpe malu di ajọ ngiligọ:
Ma onye di ọca n'obi, ọlu-ya kwu ọtọ.
9 Ọka nma inọ na nkuku enu unọ,
Kama inọnyelu nwayi esemokwu n'unọ bulu ibu.
10 Nkpulu-obi onye ọjọ nacọ ajọ ife:
Madu-ibe-ya aburọ onye imelu ebele n'anya-ya.
11 Mgbe elili onye akaje nra, eme onye nenwerọ uce onye amamife:
Akuzizielu onye amamife, ọnata ife ọmuma.
12 Onye ezi omume nelo uce-ya maka unọ onye ọjọ:
*Etu esi* akwatu ndi ọjọ n'ajọ ife.
13 Onye kwucili nti-ya na nkpu ọgbenya,
Yanwa azi gakpọ, ma amaza ya.
14 Onyinye *enyelu* na nzuzo najulu iwe,
Ife ọgọ *ezobelu* n'ákwà *najulu* ọnuma sili ike.

15 Ọbulu onye ezi omume ife añuli bú ime ikpe *kwu ọtọ;*
Ma ọbulu ndi neme ife nelorọ elo nbibi.
16 Madu nke nakpafu n'uzọ nmuta
Gezu ike na nzukọ ndi nadirọ ndu.
17 Onye fulu igwuli-egwú •n'anya gabu onye nkpa nakpa.
Onye fulu manya na manu n'anya amebu ọgalanya.
18 Onye ọjọ bu ife ngbaputa onye ezi omume;
Onye aghughọ nanọci anya ndi kwu ọtọ.
19 Ọka nma inọ n'ani kwu nkiti,
Kama inọnyelu nwayi nese okwu newe azi iwe.
20 Àkù oke ọnu na manu di n'ebe onye amamife bi;
Ma madu nsọkwu nenomina ya.
21 Onye neso ezi omume na afọ-ọma
Gafu ndu, na ezi omume, na otuto.
22 Onye amamife naliba n'obodo ndi-dike,
Newedata ike nke ncekwube-ya.
23 Onye ọbuna nedebe ọnu-ya na ile-ya
Ọnedebe nkpulu-obi-ya ka ọpua n'afufu-ga.
24 Onye ngala bú onye npako, onye akaje bu afa-ya,
Ọnalu ọlu n'igalafe oke.
25 Idọ-akpili nke onye ọ̀bọ̀ negbu ya;
Makana aka-ya julu ilu ọlu.
26 Ọnwelu nke nadọ akpili si ike ogonogo ubọsi nine:
Ma onye ezi omume nenye ọdazọdo.
27 Àjà ndi ọjọ bu ife alu:
Kedu ka ọmanesi bu ka ife alu, ma ọwelu ajọ izuzu weta ya!

28 Onye ama así gana n'iyi:
Ma madu nke nulunu ganekwu ọkpu.
29 Madu ọjọ melu ka iru-ya sie ike:
Ma onye kwu ọtọ, yanwa nedozi uzọ-ya-ga.
30 Ọnwerọ amamife ma-ọbu nghọta
Ma-ọbu alo dị medide Jehofa.
31 Anakwadebe anyinya maka ubọsi agha:
Ma nzọputa nesi n'aka Jehofa bia.

22 1 Agaralu *ezi* afa kama imelime àkù,
Ezi iru-ọma kama ọna-ọca na ọna-edo.
2 Ọgalanya na ọgbenye zukọ:
Jehofa bu onye okike fa nine.
3 Onye nwelu uce nafu ajọ ife, zobe onweya:
*Ma* ndi nenwerọ uce nagafega, ta afufu maka ya.
4 Ife ine-ọlu nke ume-ani *na* egwu Jehofa
*Bu* àkù, na otuto, na ndu.
5 Ogwu *na* ọnyà di-ga n'uzọ onye di ngiligọ n'omume:
Onye nedebe nkpulu-obi-ya ganọte fa aka.
6 Zunita nwata n'uzọ *kwesili* ya,
Na buraba ma ọme okenya omesi nime ya puruka.
7 Ọgalanya naci ndi-ọgbenya,
Onye nzita bu orù onye nzinye.
8 Onye ghasalu ajọ omume gaghọta ife nelorọ elo:
Itali iwe-ya gakwusi.
9 Onye nwelu anya ọma onye afu ka agagọzi;
Makana ọwelu na nni-ya nye umu-ọgbenya.
10 Cupu onye akaje, na esemokwu gapu;
Eye, esemokwu na nneni gakwusi.
11 Onye nafu idi-ọca nke obi n'anya,

*Maka ifi* amala nke egbugbele-onu-ya ezè gabu
oyi-ya.
12 Anya Jehofa nece *onye nwelu* ife omuma,
Ma Oghakpue okwu-ga nke onye aghugho.
13 Onye òbò si, Agaba no n'ilo:
Agegbum n'onu-ilo-ga.
14 Onu umu-nwayi naburo nwunye-i bu ounnu
mili emi:
Onye Jehofa newewesa nuku iwe gadanye
nime ya.
15 Efiekwabalu nkafie n'obi nwata;
*Ma* itali ido-nti gacutelu ya ya aka.
16 Onye nakpagbu onye nenwero ike ka oweba-
wanye *elele*-ya,
*Na* onye nenye ogalanya ife, *biana* soso na nkpa.

17 Na nti, ka inu okwu ndi amamife,
Cigha obi-i n'ife-omumam.
18 Makana obu ife uso ma idebe fa n'afo-i,
Obuluna eme ka fa sie ike n'ofu n'egbugbele-
onu-i.
19 *Obu* ka ncekwube-i wedi na Jehofa,
Ka mji me ka imalu *fa* tata, obunadu nginwa.
20 Edetarolum i omalica ife-ga
N'alo na ife omuma;
21 Ime ka imalu ikwesi-ncekwube nke okwu bu-
ga ezi-okwu,
Ka iwebucighalu ndi zili i ezi-okwu-ga?

22 Ezuna onye nenwero ike ori, makana yanwa
enwero ike,
Nke inazoli onye ebudalu ebuda n'onu-uzo-
ilo:
23 Makana Jehofa gagbalu fa ogu,

Nalu ndu ndi nakọlu fa ife-fa.
24 Ngi na onye iwe abukwana ọyi;
Nke ineso madu ọnuma:
25 Maka imuta uzọ-ya-ga,
Wetalu nkpulu-obi-i ọnyà.
26 Abukwana ofu nime ndi nanalu aka,
*Ma-ọbu ofu* nime ndi mbe maka ugwọ:
27 Ọbuluna inwerọ ife igeji kwu,
Maka ginizi ka ogeji bunalu i àkwà-i n'okpulu i?
28 Ewerukakwana ọkè-ani gbo,
Nke nna-i-fà kagolu.
29 Ifulu madu di ọ̀kà n'ije-ozi-ya? ọgakwu n'iru ndi-eze;
Ọmakwu n'iru ndi anamarọ afa-fa.

23 1 Mgbe inọ iso onye nacinu li nni,
Ghọta ọfuma onye nọ n'iru i;
2 Igetinye nmà n'akpili-i,
Ma ibulu onye afọ nni.
3 Adọna akpili nni ọma ya;
Ebe *nni* afu bu nni así.
4 Adọkwana àkànyà ibu ọgalanya;
Kwusi sitena nghọta onwei.
5 Igatukwasi anya-i n'ife nadirọnu?
Makana *àkù* nemelu onweya nku ezie,
Dika ugo nefesi n'enu-igwe.
6 Elikwana nni *onye nwelu* ajọ anya,
Nke inadọ akpili nni ọma ya:
7 Makana etu osi elo na nkpulu-obi-ya, nọfu ka ọdi:
Libe, laba, ka ọgwalu i;
Ma obi-ya adinyerọlu i.
8 Nbe-aka nni ilili ka igagbọputa,
Okwu-i di-ga usọ ewefunaci i.

9 Ekwukwana okwu na nti onye nsọkwu;
Makana ọgeneni nkuzi nke okwu-i-ga.
10 Ewerukakwana okè-ani gbo;
Nke inaba n'ugbo ndi nenwerọ nna:
11 Makana onye-ngbaputa-fa sili ike;
Yanwa gagbalu fa ọgu medide i:
12 Cigha obi-i n'idọ-nti,
Ge azi nti n'okwu ife ọmuma.
13 Azọdokwanalu nwata idọ-nti:
*Makana* ọbuluna iwelu itali pia ya, ọmanwu.
14 Nginwa gewelu itali pia ya,
Naputa nkpulu-obi-ya na Ṣeol.
15 Nwam, ọbuluna obi-i nwelu amamife,
Obim gañuli, ọbunadu nke mu n'onwem:
16 Eye, akulum-ga gegoli,
Mgbe egbugbele-ọnu-i kwulu ife kwu-ga ọtọ.
17 Ka obi-i ghalu ikwoso ndi njọ ekwolo:
Ma *nọdu* n'egwu Jehofa ogonogo ubọsi nine:
18 Makana ọdi-n'iru di ezie;
Amebepu ncekwube-i.
19 Nginwa, nwam, nulu, nwe amamife,
Me ka obi-i naga ekelesu n'uzọ.
20 Adikwana n'etiti ndi-ọlaka-manya;
N'etiti ndi-olika-anu:
21 Makana ọlaka manya na onye afọ-nni gabia na nfiaru:
Olu-ula geyikwasi *madu* nkilika akwa.
22 Nulu onu nna-i mulu i,
Enenina nne-i ma ọme agadi.
23 Gota ezi-okwu, elekwana ya;
*Eye*, amamife, na idọ-nti, na nghọta.
24 Nna onye ezi omume gegoli agadaga:
Onye mutalu nwa amamife gañuli na ya.
25 Ka nna-i na nne-i ñuliba,

Ka nwayi mulu i golibe.
26 Nwam, nyem obi-i,
Ka uzom-ga naso anya-i uso.
27 Makana nwayi nayi oyi bu onunu mili emi;
Nwayi naburo nwunye-i bu ónùnù.
28 Eye, nwayi afu nece anwu dika onye npum,
Nabawanye ndi aghugho n'etiti madu.
29 Onye nasi, Éwù! onye nakwá, Mmanu? onye nwelu esemokwu?
Onye nwelu ntamu? onye nwelu imelu-aru na nkiti?
Onye nwelu anya nme-nme?
30 Ndi notelu aka na manya;
Ndi neje ka fa coputa manya agwalu agwa.
31 Enekwasikwana manya anya ma onenwu nme-nme,
Mgbe onenye udi-ya n'iko,
Mbge onasughali *n'iko* ofuma:
32 N'ikpe-azu ota dika agwo,
Ta azi dika aju-ani.
33 Anya-i gafu umu-nwayi naburo nwunye-i,
Obi-i gekwu ife ofega.
34 Eye, igadi ka onye dina n'etiti orimili nnu,
Maobu dika onye dina n'enu akpu ugbo.
35 Fa etigom, *ka igekwu*, ma emelurom aru;
Fa apiagom, ma amarom ya:
Kedu mgbe mgeji teta? agamacokwasi ya ozo.

24 1 Ekwosokwana ndi ajo madu ekwolo,
Nke onado i akpili inonyelu fa:
2 Makana obi-fa nacigha ime ife-ike,
Egbugbele-onu-fa nekwu maka ilu-aru.
3 Sitena amamife ka analu uno;
Sitena nghota ka aneme ka okwusie ike;

4 Sitena ife ọmuma ka ime-unọ-ga ji ejuputa
N'àkù nine di oke ọnu di azi usọ.
5 Onye amamife sili ike;
Eye, madu´ nwelu ife ọmuma nagbawanye ume.
6 Makana igesi na ndumọdu bue agha-i:
Nzọputa di n'ebe ndi alo rili nne.
7 Amamife adikalu onye nkafie enu:
Ọdasa ọnu-ya n'ọnu-uzọ-ilo.
8 Onye nezu ime ajọ ife,
Agakpọ ya onye ajọ izuzu.
9 Izuzu nkafie bu njọ:
Onye akaje bulu madu ife alu.
10 Ọbuluna ufu ekpue i n'ubọsi nkpa,
Ike-i pelu npe.
11 Naputa ndi acigakọlu ọnwu,
Nezie azi anya ka idọcigha ndi sọlu ngọngọ nye n'ogbugbu azu.
12 Ọbuluna isi, Ne, ayi amarọ onye a:
Onye nacigha obi Onye afu adaghọta ka?
Onye nece nkpulu-obi-i, Onye afu amarọ *ya* ka?
Ọmakwu madu ka ọlu-ya si di ka?
13 Nwam, laca manu anwu, maka ọdi nma;
Na akpaka-anwu, nke nasọ i usọ n'ọnu:
14 Nọfu ka igesi malu na amamife di na nkpulu-obi-i:
Ọbuluna icọtago ya, ọdi-n'iru gadi;
Amebepu ncekwube-i.
15 Ecekwana anwu, ngi onye ọjọ, imedide ebe-obi onye ezi omume;
Emebikwana ebe izu-ike ya:
16 Makana onye ezi omume nada ugbolo isa, binikwasi ọzọ:
Ma anaghakpu ndi ọjọ sitena ajọ ife.

17 Añulikwana ma onye-ilo-i da,
Ka obi-i ghalu igoli na nghakpu-ya :
18 Maka Jehọfa afu ya, ọbulu Ya ajọ ife n'anya,
Ọwewepu iwe-Ya n'aru ya.
19 Ecegbusina onwei maka ifi ndi nẹme ajọ ife ;
Nke inekwowusa ndi ọjọ ekwolo :
20 Makana ọdi-n'iru ọbuṇa amadili ajọ madu ;
Agemenyu ọku-ukpe ndi ọjọ.
21 Nwam, tualu Jehofa na eze egwu :
Ngi na ndi nagha agha emekọna :
22 Makana nuku afufu-fa gebini na ntumade ;
Onye malu ọdida fa nabọ ?

23 Ndia bu azi *okwu* ndi amamife.

Isọ anya n'ikpe adirọ nma.
24 Onye si onye ọjọ, Nginwa bu onye ezi omume :
Ndi *nine n'uwa* gabu ya ọnu, mba-ga gewewusa ya iwe.
25 Ma ọgasọ fa bú ndi balu *ya* nba,
Ezi ngọzi gadakwasi fa.
26 Oji egbugbele-ọnu esusu ọnu
Bú onye naza okwu kwu ọtọ.
27 Kwadebe ije-ozi-i n'ịlo,
Jikelu ya onwei n'ugbo ;
Emesizia lua unọ-i.
28 Agbana ama medide madu-ibe-i na nkiti ;
Ejikwana egbugbele-ọnu-i lafu.
29 Asikwana, Agameme yạ ka osi mem ;
Agamakwucigba madu ka ọlu-ya si di.
30 Esim n'usọ ugbo onye ọ̀bọ̀ gafe,
N'usọ ugbo fain nke madu nenwerọ obi *amamife ;*
31 Ne, opucili n'ogwu,

Àgbálà kpudolu iru-ya,
Nkpuma eji dorube ya ka etikpọdalu ani.
32 Munwa wenene, cigha obim *na ya* :
Mfu, nalu idọ-nti.
33 Nwantinti ula *kwu*, nwantinti itu-olu-ula,
Nwantinti ikpakọba aka idina ani :
34 Ọgbenya ewedakwasi i ka onye npum ;
Nkpa-i azi dika nwoke kelu ife agha.

25 1 Ndia bu azi inu Solomon tu-ga-lu, nke ndi Hezekaia eze Juda deputalu.

2 Ọbu otuto Cuku izobe okwu :
Ma otuto ndi-eze bu igwuputa ani okwu.
3 Enu-igwe maka idi-enu, na ani maka ogbu,
Adacọputa azi obi ndi-eze.
4 Wepu inyi n'ọna-ọca,
Ife aputalu onye nanuca ife :
5 Wepu onye ọjọ n'iru eze,
Na ageme ka ukpo-ya kwusie ike n'ezi omume.
6 Asọpunalu onwei n'iru eze,
Nke inakwu n'ọnọdu ndi nuku madu :
7 Makana ọka nma ka asi i, Rọgota n'ebea ;
Kama na agebuda i n'iru onye amalu afa-ya,
Onye anya-i fugolu.
8 Ejesikwana ike ikpe ikpe,
Maka *ighalu imazi* ife igeme n'ikpeazu-ya,
Mgbe madu-ibe-i menyelu i ifele n'iru.
9 Ngi na madu-ibe-i kpalia maka okwu-i,
Ekpughekwana alo nzuzo nke onye ọzọ :
10 Maka onye nulu *ya* akpọ i iyi,
Nkpali-i aghalu ipuzi.
11 Okwu ekwulu ka osi to
Di *ka* oloma-ọgbe ọna-edo na nkata ọna-ọca.

12 *Dika* mgbaka imi nke ọna-edo, na ife ekike
nke ọmalica ọna-edo,
*Nọfu ka ọdi bu* onye amamife naba nba na nti
onye nanu anu.
13 Dika oyi sno n'ọge owuwe nni,
*Nọfu ka* ukọ kwesili ncekwube *di* n'ebe ndi
zili ya ozi nọ;
Makana ọnatunye ndu na nkpulu-obi ndi bu
dinwenu-ya.
14 *Dika* ulukpu na ifufe ma mili ezo,
*Nọfu ka ọdi* bu madu neto onweya n'uzọ así
maka onyinye-ya.
15 Sitena ewe iwe ọsisọ ka eji alanye onye isi,
Ile nlo nakpaji ọkpukpu.
16 Icọtago manu-anwu? laca ka ogegbo i;
Maka oju i afọ, igbọ ya.
17 Ka ukwu-i nakọ ukọ n'unọ agbata-obi-i;
Maka ike i agwu ya, ọkpọ i asì.
18 Madu nagba ama asi emedide madu-ibe-ya
Bu nkulu agha, na nmà-agha, na ufele di nkọ.
19 Itukwasi ncekwube n'onye aghughọ n'ubọsi
nkpa
Di *ka* ezé kpajili akpaji, na úkwú cikwapulu
ecikwapu.
20 *Dika* onye neyipu afe n'ubọsi oyi, *na dika* ife
gbalu uka n'enu nnu-utaba,
Nọfu ka ọdi bú onye nabulu obi di alo abù.
21 Ọbuluna agu anagu onye kpọlu i asì, nye ya
nni lie;
Ọbulu azi na akpili akpọ ya nku, kunye ya
mili la:
22 Makana nginwa gabọkwasi opoto-ọku n'isi-ya,
Jehofa gakwucigha i.
23 Ifufe Ugwu namuputa mili ozizo:

Nọfu *ka* ile nekpe ikpè *si eweputa* ajọ iru iwe.
24 Ọka nma inọ na nkuku enu unọ,
Kama inọnyelu nwayi nese okwu n'unọ bulu ibu.
25 *Etu* mili oyi *si* di nkpulu-obi ume nekupu,
Nọfu ka ozi ọma si n'ani telu aka bia si di.
26 *Dika* isi-iyi azọtọlu azọtọ, na mili-iyi mebili emebi,
*Nọfu ka* onye ezi omume ndi ọjọ nufulu *si di.*
27 Ọdirọ nma ilaca manu-anwu ri nne:
Nọfu ọbuluna madu acọputalu onwefa otuto ọburọ otuto.
28 Ọnye nadabido mọ-ya
Di *ka* obodo etikpọdalu ani nenwerọ aja odudo.

26 1 Dika sno n'ọge okpomọku, na dika mili ozizo n'ọge ọwuwe nni,
Nọfu ka otuto nesirọ to onye nsọkwu.
2 Dika nza na nfegbali-ya, dika eneke n'ofufe-ya,
Nọfu ka ikpọ-iyi na nkiti nesirọ élè.
3 Itali dili anyinya, nga dili anyinya-ibu,
Itali di-azi-li azu ndi nsọkwu.
4 Azakwana onye nsọkwu ka nkafie-ya si di,
Maka nginwa azi adi ka ya.
5 Za onye nsọkwu ka nkafie-ya si di,
Maka ọbulu onye amamife n'anya-ya.
6 Onye zigalu ozi sitena aka onye nsọkwu
Nebepu ukwu *onweya,* nalami ife-ike.
7 Ukwu onye ngwulọ nakwufe akwufe:
Nọfu ka inu di n'ọnu ndi nsọkwu.
8 Dika akpa nkpuma di oke ọnu n'ikpo nkpuma,
Nọfu ka onye nenye onye nsọkwu otuto si di.
9 *Dika* ogwu nke nadumi n'aka ọlaka-manya,
Nọfu ka inu di n'onu ndi nsọkwu.

10 Onye ọkà nakpu ife nine;
Ma onye golu onye nsọkwu di ka onye nego
ndi nagafe agafe.
11 Dika nkita nke necighata n'ife ọgbọlu;
*Nọfu ka* onye nsọkwu *si di* nke nemenwo
nkafie-ya.
12 Ifulu madu nwelu amamife n'anya-ya?
Ncekwube di n'ebe onye nsọkwu nọ kama
onye afu.
13 Onye ọbọ si, Agaba *nọ* n'uzọ;
Agaba nọ n'ilo-ga.
14 *Dika* ákú-uzọ *si* emeghali n'àbà-ya.
Nọfu ka onye ọbọ neme n'àkwà-ya.
15 Onye ọbọ nasunye aka-ya n'afele:
Ọnagwu ya ike iwenitazi ya n'ọnu-ya ọzọ.
16 Onye ọbọ nwekalili amamife n'anya-ya
Kama madu isa gaza n'uzọ imata-ife.
17 Onye gafekọ, newe iwe esemokwu naburọ
nke ya,
Di *ka* onye dọdolu nkita na nti.
18 Dika onye ala natura ọwa,
Na ufele, na ọnwu;
19 Nọfu ka madu si di onye nalafu madu-ibe-ya,
Nasi, Ọburọ egwú ka munwa negwuli ka?
20 Maka ifi na nku adirọ ka ọku ji anyu:
Ebe onye ntakwu nadirọ, inu-ọgu nakwusi.
21 *Dika* iceku *si di* n'ebe opoto-ọku di, *ka* nku
*si di* n'ebe ọku di;
Nọfu ka madu nke nese okwu di ime ka inu-
ọgu nwulu ọku.
22 Okwu onye ntakwu nadi-ga ka nbe-aka nni
nasọ usọ,
Fanwa nagbada n'ezigbo imelìmè akuku afọ-
ga.

23 Egbugbele-ọnu nke di-ga ìlè na ajọ obi
Di-ga *ka* ugbugba eji inyi ọna-ọca ru.
24 Onye nakpọ asì neji egbugbele-ọnu-ya alafu,
Ma ọnedebe aghugho nime ya:
25 Mgbe onekwu ile-usọ, ekwekwana ya;
Makana alu isa di n'obi-ya:
26 Ọbu ezie na ikpọ-asi-*ya* ji ntu kpudo onweya,
Agekpughe ajọ ife-ya na nzukọ.
27 Onye gwulu onunu gadanye nime ya;
Onye nakpọle nkpuma, ogecigha dakwasi ya.
28 Ile así nakpọ ndi ọzọlili asì;
Ọnu nke nekwu ile-usọ nakwatu akwatu,

27 1 Anyakwana isi maka eci;
Makana imarọ ife ubọsi gamuputa.
2 Ka onye ọzọ to i, ma ọburọkwọ ọnu onwei;
Onye ọbia, ọburọ egbugbele-ọnu-i.
3 Nkpuma di alọ, uzuzu bulu ibu;
Ma iwe onye nkafie kasi fa nabọ alọ.
4 Ọnuma bu ime ife-ike, iwe bu iju;
Ma onye gakwu n'iru ekwolo?
5 Ọka nma bú nba n'ìfè
Kama ifu-n'anya ezobelu ezobe.
6 Fa kwesili ncekwube bú ọnya nke onye fulu *i* n'anya metalu:
Ma isusu-ọnu nke onye kpọlu *i* asi rili nne.
7 Nkpulu-obi julu eju nazọtọ akpaka-anwu:
Ma ife nine nenu inu nasọ nkpulu-obi agu nagu usọ.
8 Dika nnunu nke kpafulu n'akwu-ya,
Nọfu ka madu nke nakpafu n'ọnọdu-ya di.
9 Ude na ife ísì usọ neme ka obi ṅulia aṅuli:
Nọfu ka usọ ọyi madu nadi *nke si* n'alo nkpulu-obi *puta*.
10 Agbanarina ọyi-i, na ọyi nna-i;

Ejena n'uno nwa-nna-i n'ubosi nuku afufu-i :
Oka nma bú agbata-obi no nso kama nwa-
nna notelu aka.
11 Nwam, nwe amamife, ka ime ka obim nañuli
añuli,
Ka mweza onye nakpalim.
12 Onye nwelu uce nafu ajo ife, zobe onweya :
*Ma* ndi nenwero uce nagafega, ta afufu maka
ya.
13 Cili afe onye nolu onye obia na mbe ;
Welu onye afu n'ife ibe maka nwayi naburo
nwunye-ya.
14 Onye ji onu ike agozi madu-ibe-ya, binie
n'uzo ututu.
Agagunyelu ya ya n'ikpo-iyi.
15 Mili otutu nke natu mgbe nine n'ubosi mili
zolu ajo olu,
Ya na nwayi nke nese okwu yili :
16 Onye gezobe ya nezobe ifufe,
Aka-nni-ya nekwudo manu,
17 Ígwè namu ígwè ;
Nofu ka madu si amu iru oyi-ya.
18 Onye nece osisi fig geli nkpulu di ya ;
Onye nefe dinwenu-ya ka ageto.
19 Ka iru si eyi iru na mili
Nofu ka obi madu si eyi obi madu.
20 Afo adeju Ṣeol na Ebe-nbibi ;
Afo adeju azi anya madu.
21 Ite eji anuca ife dili ona-oca, obo-oku dili ona-
edo,
*Ananwa* azi madu sitena otuto-ya.
22 Obulugodu na igeji aka-odo suli onye nkafie
n'odo n'etiti oka esulu esu,
Nkafie-ya amapu na ya.

23 Malu ọfuma ka ìgwè atulu na ewu i si di,
Cigha obi-i n'ife-enunu-i:
24 Makana àkù aburọ ebe-ebe;
Okpu eze ọnanọ ndudugandu nine ka?
25 Anekpopu afifia ọkpọ-nku, afifia ndu egosi onweya.
Anekpokọba nkpa-akwukwọ enu-ugwu-ga.
26 Umu atulu bu maka ákwà-i,
Ewu bu-ga ọnu-afia ugbo:
27 Ala ewu gezu maka nni-i, na nni ezi-na-unọ-i;
Na izu umu-agbọ-i.

28 1 Ndi ọjọ nagbanaba mgbe madu nadacu *fa*:
Ma ndi ezi omume neji ncekwube ka agaba.
2 Maka njefie ani imelime bu ndi-isi di ya:
Ma sitena onye nghọta *na* ife ọmuma ọkwa-ya gatọ atọ.
3 Madu gba aka nke nakpagbu ndi nenwerọ ike
Di *ka* oke mili ozizo narapurọ nni.
4 Ndi julu iwu neto ndi ọjọ:
Ma ndi nedebe iwu nanuso fa ọgu.
5 Ndi ajọ madu adaghọta ikpe:
Ma ndi nacọ Jehofa naghọta ife nine.
6 Ọka nma bú ọgbenya nakpaghali n'izu-oke-ya,
Kama onye uzọ-ya gbalu ngiligọ nabọ, ọbu ezie na ọbu ọgalanya.
7 Onye ọbuna nedebe iwu bu nwa nwelu nghọ-ta:
Ma onye bu onye ukpa ndi afọ-nni nemenye nna-ya ifele n'iru.
8 Onye neme ka ọ́kù-ya bawanye sitena ina uma na inakali ka ozinyelu,

Nekpoko̱balu ya onye nemelu ndi nenwero̱
ike ebele.
9 Onye kpo̱cili nti-ya n'inu iwu,
O̱bunadu ekpelu-ya bu ife alu.
10 Onye neme ndi kwu o̱to̱ ka fa jefie n'ajo̱ uzo̱,
Ya n'onweya gadanye n'ónùnù-ya:
Ma ndi zulu oke gelita ife di nma n'ùkwù.
11 O̱galanya nwelu amamife n'anya-ya;
Ma o̱gbenya nke nwelu ngho̱ta naco̱puta ya.
12 Mgbe ndi ezi omume golili, nuku otuto adi:
Ma mgbe ndi o̱jo̱ binili, aco̱ba madu aco̱ba.
13 Onye nekpudo njefie-ya-ga o̱magalu ya:
Ma onye nekwuputa narapu azifa ganata ebele.
14 Añuli dili madu natu egwu mgbe nine:
Ma onye neme ka obi-ya di ka nkpuma gadanye n'ajo̱ ife.
15 *Dika* agaba nagbo̱ uja, ña bea nagbaghali
agbaghali;
*No̱ju ka* onye o̱jo̱ nke naci ndi nenwero̱ ike
*si di.*
16 Onye isi nenwero̱ ngho̱ta bu azi nuku onye
nkpagbu:
*Ma* onye kpo̱lu anya-ukwu asì geseti ubo̱si-ya-ga.
17 Onye ebolu o̱bala madu
Gagbabanye n'onunu; ka onye o̱buna ghalu
ikwusi ya.
18 Onye neje n'izu-oke ka agazo̱puta:
Ma onye neje ngiligo̱ n'uzo̱ nabo̱ gadafu ozigbo.
19 Onye nalu ugbo-ya afo̱ geju ya na nni:
Ma onye neso *ife* neloro̱ elo genweju nfiaru aka.
20 Madu nke kwesili ncekwube gejuputa na
ngo̱zi:

Ma amagunye onye neme ngwa ibu ọgalanya
n'onye nemerọ ajọ ife.
21 Isọ anya madu adirọ nma:
Nke ọnadi nma na madu ji maka ifi nwanti-
nti nni jefie.
22 Madu nke nwelu ajọ anya nesosi àkù ike,
Ọmarọ na nfiaru gafia ya.
23 Onye nabalu madu nḅa gemesia fuwanye iru-
ọma
Kalia onye nekwu ile-usọ.
24 Onye punalu nna-ya ma-ọbu nne-ya ife, nasi,
Ọburọ njefie;
Onye afu bu onye ukpa onye nbibi.
25 Onye mọ-ya nwelu ogonogo akpili nakpani
esemokwu:
Ma onye cekwubelu Jehofa gama abuba.
26 Onye cekwubelu obi onweya onye afu bu
onye nsọkwu:
Ma onye ji amamife eje, ageme ka onye afu
gbapu.
27 Onye nenye ọgbenya ife nfiaru amafia ya:
Ma onye kpucili anya-ya ka agabu imelime
ọnu.
28 Mgbe ndi ọjọ binili, madu ezobesia onwefa:
Ma mgbe fa nalu n'iyi, ndi ezi omume abawa-
nye.

29 1 Onye anabalu nba ugbolo ugbolo nekwe-
kebe onu-ya
Ka agetili na ntumade, enwe ọzizọ.
2 Mgbe ndi ezi omume bawanyelu, ndi ani-fa
anañuli:
Ma mgbe onye ọjọ naci, ndi ani afu asuba ude.
3 Madu nke fulu amamife n'anya neme ka nna-
ya ñulia:

Ma onye ya na umu-nwayi ndi nayi ọyi nakpa
nanasi àkù-*ya* n'iyi.
4 Eze neme ka ani-ya kwusie ike sitena ikpe
*kwu ọtọ :*
Ma onye nanakọ onyinye nakwatu ya.
5 Onye nagwa madu-ibe-ya ile-usọ
Nagbalu ama-ukwu-ya ọnya.
6 Na njefie ajọ madu ọnyà di *ya :*
Ma onye ezi omume nabu abù nañuli azi.
7 Onye ezi omume namata okwu ndi nenwerọ
ike :
Onye ọjọ enwerọ nghọta ima *ya.*
8 Ndi akaje nakpọsu obodo :
Ma ndi amamife neweruka iwe.
9 Ọbuluna onye amamife esolu onye nkafie
kpebe ikpe,
Ma ọnewe iwe ma ọnamu amu, izulu-ike
ọbuna amadi.
10 Ndi agu ọbala nagu nakpọ onye zulu oke
asì :
Ndi kwu ọtọ, fa nacọ ndu-ya.
11 Onye nsọkwu nekwusi obi-ọku-ya nine :
Ma onye amamife nabiada ya neme ka
ojulu.
12 Ọbuluna onye nacinu añaba nti okwu asi,
Ndi nine nejelù ya ozi bu ndi ọjọ.
13 Ọgbenya na onye nkpagbu zukọ ọnu :
Jehofa nenye anya fa nabọ ìfè.
14 Eze nke nekpe ndi nenwerọ ike ikpe nke ezi-
okwu,
Ageme ka ukpo-ya kwusie ike ọkpu.
15 Itali na nba nenye amamife :
Ma nwata aralu nyelu onweya newetalu ṇne-
ya ifele.

16 Mgbe ndi ọjọ nabawanye, njefie anabawa-
nye:
Ma ndi ezi omume gafu ọdida-fa.
17 Dọ nẇa-i nti, na ọgenye i izulu-ike;
Eye, ọgenye nkpulu-obi-i usọ.
18 Ebe ọfù ọbuna nadirọ, ndi ani afu ananupu
isi:
Ma onye nedebe iẇu, aṅuli nadili ya.
19 Amadọ odibo nti sitena okwu:
Makana ọbulugodu na ọghọta ọmaza.
20 Ifulu onye neme ngwa n'okwu-ya?
Ncekwube di n'ebe onye nsọkwu nọ kama
onye afu.
21 Onye zutọlu odibo-ya sitena nwata
Ọgabulu ya nwa n'ikpe-azu.
22 Ọnye iwe nakpani esemokwu,
Onye ọnuma nejuputa na njefie.
23 Ngala madu geweda ya:
Ma onye nwelu mọ ume-ani ganata otuto.
24 Onye so onye ori kelu ife kpọlu nkpulu-obi
onweya asì:
Ọnulu iyi agbalu ma ogosirọ ife ọbuna.
25 Egwù madu neweta ọnyà:
Ma onye cekwubelu Jehofa ka agedebe n'ebe
di enu.
26 Imelime nacọ iru-ọma onye nacinu:
Ma ikpe madu nesi n'aka Jehofa *abia.*
27 Onye ajọ omume bulu ndi ezi omume ife
alu:
Onye kwu ọtọ n'uzọ bulu azi onye ọjọ ife alu.

30 1 Okwu Agua nwa Jake; ibu ebolu ya.
Nwoke afu si Itiel, Itiel na Ọkal:

2 Ezie munwa di ka anu ofia kalia madu obuna,
Enwerom nghota madu :
3 Amutarom amamife,
Nke mnama ife omuma nke Onye di nso.
4 Onye rogogolu n'enu-igwe, zidata azi?
Onye kpokobagolu ifufe n'aka-ya?
Onye fiedogolu mili n'ákwà-ya?
Onye megolu ka ebe nine uwa jedebelu kwu-
sie ike?
Kedu afa-ya, kedu afa nwa-ya, ma obuluna
imalu?

5 Anucago okwu Cuku nine:
Yanwa bulu ndi gbabalu nime Ya ota.
6 Etiwanyekwana n'okwu-Ya,
Maka Otanye i n'anya, abia fu i onye así.

7 Ife nabo ka myolu I;
Ajukwanam fa tupu mu anwuru:
8 Wetelum ife neloro elo na okwu así aka:
Agbabanam aka nke Inebum;
Welu nni gezulum nazum:
9 Maka afo ejum, ewemgonari *I*, si, Onye bu
Jehofa?
Ma-obu maka mu agbalu aka, ezuem ori,
Kpoto afa Cukum.

10 Ekpekwana orù ikpè n'iru dinwenu-ya,
Maka okpo i iyi, ikpe ewema i.

11 Ndudugandu di nakpo nna-fa iyi,
Nadagozi nne-fa.
12 Ndudugandu di nke di oca n'anya-fa,
*Ma* fa awucapuro n'inyi-fa.

13 Ndudugandu di, Ifugo ka anya-fa si di ka enu!
Ebunie mbubolo-anya-fa enu.
14 Ndudugandu di ndi ezé-fa di-ga *ka* nmà-agha, ezé-agbulugada-fa *ka* nmà,
Ilicapu ndi ebudalu ebuda n'uwa, na ndi-ogbenya n'etiti madu.

15 Etu nwelu umu nwayi nabo, *nakpo*, Nye, nye.
Ife ito di nke afo nadeju,
*Eyé*, ino nke nadasi, Ogbogo:
16 Seol; na afo aga;
Na ani afo mili nejuro;
Na oku nasiro, Ogbogo.

17 Anya nke neme nna-ya akaje,
Neneni inu okwu nne-ya,
Ugoloma nke mgbulugudu gatuli ya,
Umu ugo geli ya.

18 Ife ito di nke kadim ntulu,
Eye, ino nke mnamaro:
19 Uzo ugo n'ígwé;
Uzo agwo n'enu nkpuma;
Uzo ugbo n'etiti orimili nnu;
Na uzo nwoke n'ebe nwa-agbo no.
20 Nofu ka uzo nwayi nayi oyi di;
Oneli, nefica onu-ya,
Si, Emerom ife neloro elo obuna.

21 N'okpulu ife ito ka aru nama ani nni,
Eye, ino, *nke* onapuro inadonu;
22 Odibo mgbe ocili eze;
Na onye nsokwu mgbe nni julu ya afo;

23 Na nwayi akpọlu asì mgbe ọnwelu di;
Na odibo nwayi bulu nne nwe ya oli-ùkwù.

24 Ife inọ di di-ga ọbele n'uwa,
Ma ife afu-ga nwelu agadaga amamife:
25 Danda bu ndi nesirọ ike.
Ma fa nakwadebe nni-fa n'ọkọci;
26 Koni bu-ga ife nenwerọ ike,
Ma fa nalu unọ-fa na nkpuma;
27 Igwulube enwerọ ezè,
Ma fa nine napu n'usu;
28 Nce-unọ neji aka-ya agadọ,
Ma ọnanọ n'obi eze.

29 Ife itọ di malu nma n'ije-ukwu-fa,
Eye, inọ malu nma n'ije ije:
30 Agaba, nke nwekalisili ike n'etiti anu ọfia,
Ọnwero nke ọnagbalu ọsọ;
31 Anyinya agha; nkpi azi;
Na ezè, onye amanebini medide.

32 Ọbuluna isọkwugo nsọkwu sitena ibunita onwei,
Ma-ọbu ọbuluna izulu ajọ ife,
Welu aka-i kpucie ọnu-i.
33 Makana imerube ala efi neweputa bọta,
Ipido imi aka neweputa ọbala:
Nọfu ka ikpani iwe si eweta esemokwu.

31 1 Okwu-ga nke ezè Lemuel; ibu nke nne-ya bolu ya eji dọ ya nti.

2 Gini, nwam? gini, ngi nwa nke afọm?
Ginizi, nwa nke nkwam di-ga nsọ?

3 Enyekwana umu-nwayi ike-i,
Nke inenye ife nemebi ndi-eze uzọ-i-ga,
4 Ọkwesirọ ndi-eze, ngi Lemuel, ọkwesirọ ndi-eze ila manya;
Nke ọnekwesi ndi-isi *isi*, Ebe ka ife ọlila sili ike di?
5 Maka fa ala, cezọ ukpulu atọlu,
Wegha ikpe onye ọbuna ebudalu ebuda iru.
6 Nye onye nke nakọ n'iyi ife ọlila sili ike,
Nye onye nkpulu-obi inu manya:
7 Ka ọla, cezọ ọgbenya ọbu,
Gbalu icetanwozi ilu-aru-ya ọzọ.
8 Salu ogbi ọnu-i,
N'ikpe ndi nine nakọ n'iyi.
9 Sa ọnu-i, kpe ezi ikpe,
Dokwalu onye ebudalu ebuda na ọgbenya okwu.

10 Onye gacọputa ezigbo nwayi?
Makana ọnu-afia-ya kaju rubi afọ.
11 Obi di-ya necekwube ya,
Nkpa elele ọbuna amakpa ya.
12 Nwayi afu neme ya ezi ife ọburọ ajọ ife
Ubọsi ndu-ya nine.
13 Ọnacọ aji anu na ade,
Ọnasọ ya usọ iwelu aka-ya nalu ọlu.
14 Ọdi ka ugbọ onye afia;
Ọnesi n'ọte-aka eweta nni-ya.
15 Onebini azi ebe ọbulili ucici,
Nenye ezi-na-unọ-ya nni,
Nenye azi umu-odibo-nwayi-ya okè-fa.
16 Onelo uce-ya maka ugbo, golu ya:
Oji ife ọlutalu wegbue ugbo fain.
17 Oji ike efie ume-ya,

Me ka aka-ya sie ike.
18 Omatalu na izu-afia-ya di nma:
Oku-ukpe-ya adanyu n'ucici.
19 Oneji owu n'aka-ya,
Obu-aka-ya ejide ezele.
20 Onagbasapulu onye ebudalu ebuda aka-ya,
Eye, onesetipulu ogbenya aka-ya.
21 Odatu egwu na sno geme ezi-na-uno-ya ife;
Makana eyikwasili ezi-na-uno-ya nine akwa nme-nme.
22 Okpalu onweya akwa tu-ga-lu agwa igbaba agbaba;
Akwa-oyiyi-ya bu omalica akwa oca na akwa ododo.
23 Amalu di-ya n'onu-uzo-ilo-ga,
Ma onodu n'etiti ndi-ikenya ani.
24 Onakpa afe oca nele *fa*;
Onaralu ife ofifie enye n'aka onye afia.
25 Ike na ebube bu-ga ákwà-ya;
Onamu oge odi-n'iru amu.
26 Oneji amamife asa onu-ya;
Iwu afo-oma di n'ile-ya.
27 Onene uzo ezi-na-uno-ya anya ofuma,
Odeli nni òbò.
28 Umu-ya nebini, kpo ya onye ngozi;
Di-ya *azi*, oneto ya, *si*:
29 Imelime umu nwayi emegoli ofuma,
Ma nginwa kacasi fa nine.
30 Amala bu asi, nmá bu ife nkiti:
*Ma* nwayi natulu Jehofa egwu, nwayi afu ka ageto.
31 Nye ya nime nkpulu aka-ya;
Ka olu-ya-ga tobe azi ya n'onu-uzo-ilo-ga.

# EKLISIASTIS,

## MA-O̱BU

## ONYE NAKPO̱ NZUKO̱.

---

1 1 Okwu-ga nke Onye nakpo̱ nzuko̱, nwa Defid,
bú eze na Jerusalem.
2 Onye nakpo̱ nzuko̱ kwulu, si, so̱so̱ ife nkiti,
so̱so̱ ife nkiti, fa nine bu ife nkiti. 3 Kedu elele
balu madu n'àkànyà-ya nine nke o̱nado̱ n'okpulu
anya-anwu ? 4 Ndudugandu na, ndudugandu
abia; uwa anakwudide ebe-ebe. 5 Anya-anwu
nawa azi, anya-anwu nada, nagbasi n'ebe osi awa.
6 Ifufe nefesi n'adagbe, weferube n'Ugwu; o̱ne-
ferube mgbe nine n'ije-ya, ifufe necighata o̱zo̱ na
nferube-ya. 7 Orimili nine nerunye n'orimili nnu,
ma orimili nnu ejuro̱; n'ebe orimili nerusi, n'ebe
afu ka fanwa nerucigha o̱zo̱. 8 Ife nine nado̱
àkànyà; madu apuro̱ ikwu *ya:* afo̱ adeju anya
n'ifu ife, nke nti neju n'inu ife. 9 Ife dili adi nke
afu gadilili; ife nke emegoluli eme nke afu ka
aganeme: ife o̱fu o̱buna adiro̱ n'okpulu anya-
anwu. 10 O̱nwelu ife agasi, Ne, nka bu ife o̱fu ?
nke afu adigoli n'o̱ge gbo bu ayi uzo̱. 11 Nceta
*ndudugandu* ndi galu aga adiro̱; nke nceta *ndudu-
gandu* ndi sonu nke gadi *o̱di-n'iru*, n'etiti ndi gadi
ma agasia, gadi.
12 Munwa bú Onye nakpo̱ nzuko̱ buli eze
Israel nime Jerusalem. 13 Mwelu obim nye ico̱
na inyoca sitena amamife maka ife nine aneme
n'okpulu enu-igwe: nke afu bu ajo̱ nbuda nk

Cuku nyegọlu umu madu ka ewebuda fa.
14 Afuzugom ọlu nine analu n'okpulu anya-anwu;
ne, fa nca bu ife nkiti na icọ *inwude* ifufe. 15 Ife
nke gbagọlu agbagọ, apurọ ime ka ọkwulu eke-
lesu: nke belu ebelu apurọ igu ya. 16 Munwa
gwa obim, si, Ne, Munwa anatago nuku amamife
kalia onye ọbuna bum uzọ aci na Jerusalem: eye,
obim afuzugo amamife na ife ọmuma. 17 Mwe-
welu obim nye n'ima amamife, na ima ipu-ala na
nsọkwu: mwemata na nka azi bu icọ *inwude* ifufe.
18 Makana imelime ife nwuta di n'imelime
amamife: onye nke nabawanye ife omuma naba-
wanye uru.

2 1 Munwa kwue n'obim, si, Biali, Agameji
nuku añuli wenwa i; nyabu kilibe ezi ife: ne,
nka azi buli ife nkiti. 2 Mwekwue maka imu amu,
Ọbu ipu ala: na maka añuli, Gini ka ọneme?
3 Mwẹnyoca n'obim etu mgesi welu manya zua
arum, ebe obim ji amamife nedulilim, na etu mgesi
jide ife nsọkwu, genye na mgbe mgafu ife dili umu
madu nma ka fa neme n'okpulu enu-igwe n'ọnu-
ọgu nke ubọsi ṇdu-fa. 4 Alulum onwem nuku
ọlu-ga; lualu onwem unọ-ga; egbugolum onwem
ugbo fain-ga; 5 mebesialu onwem ugbo na ogige
nkpaghali, mwekua nime fa osisi nami nkpulu
nine *di-ga n'ice n'ice:* 6 mmelu onwem ebe idebe
mili, ka mwesite na fa gba ọfia aku-ga-lu osisi mili:
7 agbatalum ìrù ndikom na ìrù umu-nwayi, mnwe
ìrù amulu n'unọm; mnwe azi imelime ìgwè efi na
atulu, kalisia ndi nine bum uzọ na Jerusalem:
8 ekpokọba-azi-lim ọna-ọca na ọna-edo, na ife
aka-mkpa nke ndi-eze na nke ani *di-ga n'okpulum:*
enwetalum ndi abù ndikom na ndi abù umu-nwayi,
ife usọ-ga nke umu madu, imelime inyeme.

9 Mwebue oke madu, bukalisia ndi nine bum uzo
na Jerusalem: amamifem dililim azi. 10 Ife
anyam acona adamanapu fa: azodorolum obim
aṅuli obuna, makana obim ṅulili sitena àkànyàm
nine; nka bulu okem sitena àkànyàm nine.
11 Munwa wedo iru n'ife nine akam lulu, na àkà-
ṅyà nine mdolu n'ilunu: ne, fa nine bulu ife nkiti
na ico *inwude* ifufe, elele adiro n'okpulu anya-
anwu.

12 Munwa wedo iru ifu amamife, na ala na
nsokwu: makana obu gini *ka* madu so eze *geme?*
13 Munwa wefu na amamife kalili nsokwu, ka ìfè
si kalia ocici. 14 Anya onye amamife nadi ya
n'isi, onye nsokwu naga nime ocici: munwa
wemata azi na ofu ife afu nekwudo fa nine.
15 Munwa wekwue n'obim, si, Ka osi ekwudo onye
nsokwu, nofu ka ogesi kwudo *munwa* obunadu
munwa; gini mezili mji nwekalia n'amamife?
Mwesi n'obim, na nka bu azi ife nkiti. 16 Makana
nceta adirolu onye amamife ebe-ebe, dika one-
siro dili onye nsokwu; ebe agecezosi fa nine
n'oge gabianu. Ginizi kpatalu onye amamife ji
anwu dika onye nsokwu! 17 Mwekpo ndu asì;
makana olu analu n'okpulu anya-anwu bu ajo ife
n'ebe mno: makana fa nca bu ife nkiti na ico
*inwude* ifufe.

18 Munwa wekpo àkànyàm nine nke mdolu
n'okpulu anya-anwu asì: ebe mgarapulu ya madu
nke gesom. 19 Onye ma-azi-li ma ogabu onye
amamife ma-obu onye nsokwu? ma oganaci àkà-
nyàm nine nke mdolu, na nke mgosili amamife na
ya n'okpulu anya-anwu. Nka bu azi ife nkiti.
20 Munwa werughalia ime ka obim ghalu iji
ncekwube n'àkànyà nine mdoluli n'okpulu anya-

anwu. 21 Makana madu di nke ji amamife, na
ife o̱muma, na ǹkà, ado̱ àkànyà-ya; ma onye
nado̱ro̱ àkànyà nime ya ka o̱genye ya ka o̱bulu
okè-ya. Nka azi bu ife nkiti na nuku ajo̱ ife.
22 Gini ka madu nwelu n'àkànyà-ya nine, na
ncekasi obi-ya, o̱nado̱ na ya n'okpulu anya-anwu?
23 Makana ubo̱si-ya nine bu *so̱so̱* uru, nbuda-ya
bu ife nwuta; eye, o̱bunadu n'ucici obi-ya adedina.
Nka bu azi ife nkiti.

24 O̱nwero̱ ife dili madu nma kalia ka oneli
nala, me ka nkpulu-obi-ya fu ezigbo ife n'àkànyà-
ya. Nka azi ka munwa fulu, na nka sitelu n'aka
Cuku. 25 Makana onye geli ife, ka-o̱bu onye
genwe obi uso̱, kaliam? 26 Makana o̱bu madu
di nma n'anya-Ya ka *Cuku* nenye amamife, na ife
o̱muma, na añuli: ma onye njo̱ ka O̱nenye ido̱-
àkànyà, ka onekpoko̱ba tuba azi, ka o̱wenye onye
di nma n'anya Cuku. Nka bu azi ife nkiti na ico̱
*inwude* ifufe.

3 1 Amani dili *ife* o̱buna, o̱ge *dili* izuzu o̱buna
di n'okpulu enu-igwe: 2 O̱ge imu nwa, na
o̱ge inwu o̱nwu *di;* o̱ge iku aku, na o̱ge igho̱ta
nke akulu *di;* 3 O̱ge igbu egbu, na o̱ge izo̱ azo̱ *di;*
o̱ge itikpo̱ etikpo̱, na o̱ge ilu uno̱ *di;* 4 o̱ge ikwa
akwá, na o̱ge imu amu *di;* o̱ge iru uru, na o̱ge ite
egwu *di;* 5 o̱ge itufu nkpuma, na o̱ge ituko̱ba
nkpuma *di;* o̱ge imaku amaku, na o̱ge ikwutelu
nmaku aka *di;* 6 o̱ge ico̱ aco̱, na o̱ge iyi iyi *di;*
o̱ge idebe edebe, na o̱ge itufu etufu *di;* 7 o̱ge
ido̱wa ado̱wa, na o̱ge ikwako̱ akwako̱ *di;* o̱ge
idebe o̱nu du, na o̱ge ikwu okwu *di;* 8 o̱ge ifu
n ànya, na o̱ge ikpo̱ asì *di;* o̱ge agha, na o̱ge ndo-
kwa *di.* 9 Kedu elele o̱balu onye nalu o̱lu n'ife
nwa nado̱lu àkànyà? 10 Afugom nbuda Cuku

nyegolu umu madu ka ewebuda fa. 11 O̱mego
ka ife o̱buna ma nmá n'o̱ge-ya: Otinyego azi ife
ebe-ebe n'obi-fa, ma ka Osi tinye ya na madu
amaco̱puta o̱lu Cuku lugolu sitena isi-nbido
genye n'isi-njedebe. 12 Amalum na o̱nwero̱ ife
di fa nma, kalia iṅuli aṅuli, na ime ezi ife ka fa
ditadebelu ndu be. 13 Ama-azi-lim na nka bu
onyinye Cuku, ka madu neli nala, fu azi ezi ife
n'àkànyà-ya nine. 14 Amalum na, ife Cuku
emena, nke afu gadi ebe-ebe: apuro̱zi itinye ife
o̱zo̱ n'enu ya, nke anebenata ya: Cuku emego azi
ya, ka madu wetua egwu n'iru Ya. 15 Ife di kita
adigoli gbo; ife gadi adi adigo-azi-li: Cuku naco̱
azi ife acupulu acupu.
16 O̱zo̱kwasi mfu n'okpulu anya-anwu, n ebe
anekpe ikpe, na ife o̱jo̱ di n'ebe afu; *mfu* n'ebe
ezi omume, na ife o̱jo̱ di n'ebe afu. 17 Munwa
wekwue n'obim, si, Cuku gekpe onye ezi omume
na onye o̱jo̱ ikpe: makana izuzu nine na o̱lu nine
nwelu o̱ge-fa n'ebe afu. 18 Munwa wekwue
n'obím, si, *O̱bu* maka ifi umu madu, ka Cuku
wenwa fa, ka fa wefu azi na fa n'onwefa di *ka*
anumanu. 19 Makana ife nekwudo umu madu
nekwudo anumanu; ofu ife afu nekwudo fa nabo̱:
ka ofu si anwu, o̱bu no̱fu ka ibe-ya si anwu; eye, fa
nine nwelu ofu iku-ume afu; o̱nwero̱ ife o̱buna
madu ji ka anumanu: makana ife nine bu so̱ ife
nkiti. 20 Fa nine nana n'ofu ebe; fa nine
si n'uzuzu puta, fa nine gecigha azi n'uzuzu.
21 Onye malu mo̱ umu madu ma nke afu naro̱go
aro̱go, na mo̱ anumanu ma-o̱bu na nke afu nezida
ezida n'ani? 22 Mwefu na o̱nwero̱ ife di nma
kalia ka madu naṅuli n'o̱lu-ya-ga; makana nke

afu bu òkè-ya : makana onye gewecigha ya azu ka
o̱fu ife geme ma yanwa nwurusia ?
4 1 Munwa wecigha fu nkpagbu nine anakpa-
gbu n'okpulu anya-anwu : ne, anya-mili ndi
anakpagbu, fa enwero̱ onye ntasi-obi ; ike di
n'akuku ndi nakpagbu fa, ma fa enwero̱ onye
ntasi-obi. 2 Munwa weja ndi nwulu anwu bú
ndi nwurugoluli anwu kalia ndi di ndu bu ndi afu
difu ndu ; 3 eye, *elolum na* onye nadinuro̱nu, na-
funuro̱ ajo̱ ife nke aneme n'okpulu anya-anwu, ka
fa nabo̱ nmá.
4 Munwa wefu àkànyà nine na o̱lu nkà nine,
na o̱bu maka ifi nka ka madu-ibe onye ji ekwoso
ya ekwolo. Nka bu azi ife nkiti na ico̱ *inwude*
ifufe. 5 Onye nso̱kwu kpako̱balu aka-ya o̱nu,
neli aru onweya. 6 Ofu nju-aka n'izulu-ike ka
nju-aka nabo̱ n'àkànyà na ico̱ *inwude* ifufe.
7 Munwa wecigha wefu ife nkiti n'okpulu anya-
anwu. 8 Ofu onye di *so̱so̱ ya kwu*, o̱nwero̱ onye
abo̱ : eye, o̱nwero̱ nwa nke o̱nenwe nwa-nne ; ma
àkànyà nine o̱nado̱ enwero̱ njedebe, nke afo̱ neju
anya-ya n'àkù. *O̱nasi*, Onyezi ka munwa nado̱lu
àkànyà, nanapu nkpulu-obim ezi ife ? Nka bu
azi ife nkiti, eye, nka bu ajo̱ àkànyà. 9 Ibo̱a ka
ofu nmá ; makana ezi ine-olu dili fa n'àkànyà-fa.
10 Makana o̱buluna fa ada, ofu gekunita ibe-ya :
ma afufu gadili onye sò̱ ya kwu ma o̱da, o̱nwero̱
onye abo̱ gekunita ya. 11 O̱zo̱kwasi, o̱buluna ibo̱a
edinako̱, aru ekpo fa o̱ku : ma kezi ka aru gesi kpo
*so̱so̱* ofu onye o̱ku ? 12 O̱zo̱ o̱buluna madu aka
onye so̱ ya kwu n'ike, ibo̱a gakwulu n'iru ya ; udo̱
ito̱ atuko̱dolu n'ofu adetibe o̱siso̱.
13 Nwata bú o̱gbenya nwe amamife ka ezè bú

okenya bulu onye nsọkwu nmá, onye namarọ ka
ogesi nalu idọ-nti ọzọ. 14 Makana osi n'unọ nga
puta wecie eze; eye, amukwasi ya ọbulu ọgbenya
ọbunadu n'ani-eze-ya. 15 Afulum ife nine di
ndu nke nakpaghali n'okpulu anya-anwu, na fa
dili nwata afu, nke-ibọa, nke nanọci anya-ya.
16 Amaguta ndi afu ọnu, bú ndi nine onecili: ma
ndi gesonu amañuli n'ebe ọnọ. Ezie nka bu azi
ife nkiti na icọ *inwude* ifufe.

5 1 Debe ukwu-i ma ibakọ n'unọ Cuku;
makana ikpudebe inu okwu ka nmá kama
icu aja ndi nsọkwu: makana fa adama na fa neme
ajọ ife. 2 Ejina ọnu-i kwu okwu nelò èlò, nke obi-i
nagbanu ngbanu n'ikwuputa okwu ọbuna n'iru Cuku;
makana Cuku nọ n'enu-igwe, nginwa nọdu n'uwa:
maka ya ka okwu-i di onenone. 3 Makana nlọ
neso n'ọtutu ncekasi abia; ọnu onye nsọkwu neso
ọtutu okwu. 4 Mgbe ikwelu Cuku nkwa di nsọ,
akwacina ikwu ya; makana ife ndi nsọkwu adasọ
Ya: kwua ife ikwelu na nkwa di nsọ. 5 Ọka
nma ka ighalu ikwe nkwa, kama na ikwelu ghalu
ikwu *ife ikwelu.* 6 Enyena ọnu-i uzọ ime ka
aru-i me njọ; nke inekwu n'iru ukọ *Cuku,* na
*nkwa* afu bu n'ámá-ámá: maka gini ka Cuku
geji wewusa ọnu-i iwe, bia mebié ọlu aka-i-ga?
7 Makana *ọbu* sitena imelime nlọ-ga na ife nkiti na
ọtutu okwu *ka esi eme nọfu:* ma tubalu Cuku
egwu.

8 Ifu na anakpagbu ọgbenya, na anapulu azi
ikpe na ezi omume n'ike n'ani anạci aci, ka okwu
afu ghalu itu i n'anya: makana ofu Onye Nke ka
onye di enu n'enu nariba ama; ndi ka fa enu di.
9 Ma elele ani dili ọra: ugbo nefe ezè *n'onwcya.*

10 Onye fulu ego n'anya afọ ego ameju ya;

onye fulu inwe-ri-nne n'anya nmasi ameju ya afo:
nka azi bu kwasi ife nkiti. 11 Mgbe ezi ife
bawanyelu, ndi neli fa abawanye: kezi ife obalu
onye nwe fa, belu so iji anya-ya fu? 12 Ula
onye nalu olu ugbo ṅadi uso, ka-obu na oneli
nwantinti nni ka-obu na oneli ri-nne: ma afo
ojuju nke ogalanya adekwe ya alaru ula.
13 Nuku ajo ife di nke mfulu n'okpulu anya-
anwu, *nya bu*, àkù onye nwe ya debelu imelu onwe-
ya ajo ife: 14 àkù afu nana n'iyi sitena ajo olu:
obulu azi na omulu nwa, ife obuna amadi n'aka-ya.
15 Ka osi wesi n'afo nne-ya puta, ogagba oto
wena ka osi bia, omewe ife obuna nime àkànyà-
ya, nke ogeji n'aka-ya naba. 16 Nka bu azi nuku
ajo ife, na ka osi dicasi webia, nofu ka ogesi wena:
kezi elele olitalu n'àkànyà odolu ifufe? 17 Ubosi-
ya nine azi oneli nime ocici, akpasulu ya iwe
agadaga onwe azi oya na iwe.
18 Ne, ife munwa fugolu na obu ezigbo ife na
ife malu nma bu ka madu libe laba, fu ezigbo ife
n'àkànyà-ya nine, nke onado n'okpulu anya-anwu,
onu-ogu ubosi ndu-ya nke Cuku nyelu ya:
makana nka bu òkè-ya. 19 Madu obuna azi
Cuku nyelu àkù na ife akpakobalu, nye azi ya efe
ili nime ya, na ìnalu òkè-ya, na iṅuli n'àkànyà-ya;
nka bu onyinye Cuku. 20 Makana omelotakebe
ubosi-ga nke ndu-ya; makana Cuku naza *ya*
n'aṅuli obi-ya.

6 1 Ofu ajo ife di nke mfulu n'okpulu anya-
anwu, onyidolu madu agadaga: 2 onye Cuku
nyelu àkù, na ife akpakobalu, na ototo, nkpa ife
obuna eweghalu ikpa ya maka nkpulu-obi-ya n'ife
obuna akpili nadolu ya, ma Cuku adenye ya efe
ogeji weli nime ya, ma obia neli ya; nka bu ife

nkiti, bulu azi ajọ ọya. 3 Ọbuluna madu amuta
ọgu umu ise, di ndu imelime arọ, nkpulu-ubọsi
nke arọ-ya-ga ewerie nne, ma afọ ejurọ nkpulu-
obi-ya n'ezi ife, tinyekwue na enirọ ya; asim, na
onye amukwolu amukwo ka ya nma: 4 makana
ọnabia n'ife nkiti, nana n'ọcici, ọcici nekpudo afa-
ya; 5 ọzọ ọfunurọ anya-anwu nke ọnama ife;
nka nwelu izulu-ike kalia nke ọzọ: 6 eye, ọbulu-
godu na ọdi ndu nnu arọ ise, ma ọfurọ ezi ife: fa
nca anarọfu n'ofu ebe ka? 7 Àkànyà nine madu
nadọ bu ka aka weba n'ọnu, ma ademeju nkpulu-
obi emeju. 8 Makana kedu elele onye amamife
litakalili onye nsọkwu? *ma-ọbu* gini ka ọnwelu
bú ọgbenya, nke malu akpaghali n'iru ndi di ndu?
9 Ọka nmá ka anya fu uzọ kama na nkpulu-obi
ganawaghali: nka bu azi ife nkiti na icọ *inwude*
ifufe.

10 Ife megolu eme, akpọgo ya-li afa gbo, ama-
azi-li na nke afu bu madu: ọpurọ inuso onye ka
ya ike ọgu. 11 Ebe imelime okwu di nke naba-
wanye ife nkiti, kedu ka osi balu madu n'ife?
12 Makana onye malu ife dili madu nmá na ndu-
*ya,* ọnu-ọgu ubọsi ndu ife nkiti ya nke ọnanọli
dika onyinyo? makana onye gegosi madu ife
geme n'okpulu anya-anwu ma ọnwurusia.

7 1 *Ezigbo* afa ka ezigbo ude nmá; ubọsi ọnwu
*madu* ka ubọsi amulu ya nmá. 2 Ọka nma
ije n'unọ anakwa *ozu*, kama n'unọ anala *manya:*
makana nke afu bu isi-njedebe madu nine; onye
di ndu gecigha ya n'obi-ya. 3 Iru uru ka imu
amu nmá: makana sitena ngbalu iru gbalulu ka
eji eme ka obi di nma. 4 Obi ndi amamife nadi
n'unọ anakwa *ozu*; ma obi ndi nsọkwu nadi n'unọ
añuli. 5 Ọka nma inu nba onye amamife kama

na madu ganu abù ndi nsọkwu. 6 Makana etu
ogwu si ara *ma ọnele ọku* n'okpulu ite, ọbu nọfu
ka ámú onye nsọkwu si di: nka azi bu ife nkiti:
7 Ezie nkpagbu neme ka onye amamife bulu
nkwukwu; onyinye neme ka obi *amamife* na n'iyi.
8 Isi-njedebe okwu naka isi-nbido-ya nmá: onye
nwelu mọ ndidi ka onye nwelu mọ di enu nmá.
9 Ewẹkwana iwe ọsisọ na mọ-i: makana iwe
nwelu ọnọdu-ya n'afọ ndi nsọkwu. 10 Asikwana,
Gini kpatalu ubọsi-ġa nke galu aga ji ka nke ka-
ọdinwọ nma? Makana ijirọ amamife weju ajuju
maka nka. 11 Amamife di nmá dika ùkwù: eye,
ọdi-kalisili fa nma bu ndi nafu anya-anwu anya.
12 Makana amamife bu ife ncedo, ego bu *azi* ife
ncedo: ma elele ife ọmuma bu, na amamife neme
ka onye nwe ya di ndu. 13 Nene ọlu Cuku: onye
pulu ikwuzi ife, nke Ọmelu ka ọgbagọ agbagọ?
14 N'ubọsi ezi ife nwe obi usọ, n'ubọsi ajọ ife
nene: Cuku emego azi ka ofu na ibe-ya kwura,
ka madu weghalu icọputa ife ọbuna geso ya.

15 Ife nine a ka mfugolu n'ubọsi ife-nkitim:
onye ezi omume dı nke nana n'iyi n'ezi omume-ya,
onye ọjọ di azi nadite *ndu-ya* aka nime ajọ ife
ọneme. 16 Abufena onye ezi omume oke; nke ine-
nwefe amamife oke: maka gini ka igeji mebi onwei?
17 Abufena onye ọjọ oke, nke inadi nsọkwu: maka
gini ka igeji nwucu anwucu. 18 Ọdi nma ka ijide
nka; eye, na nke afu ewepukwana aka nime ya:
makana onye natulu Cuku egwu gesi nime fa nine
puta.

19 Amamife bulu onye amamife ike kalia madu
ili nacinu n'obodo. 20 Ezie ofu onye ezi omume
adirọ n'uwa, neme ezi ife, nademe njọ. 21 Ọzọkwasi
atukwasina obi-i n'okwu nine anekwu; maka inu

ka odibo-i kpolu i iyi: 22 makana obi-i malu na
ngi n'onwei nakpo azi ndi ozo iyi ugbolo ugbolo.
23 Ife nine a ka mnwalu sitena amamife: msi,
Agamenwe amamife; ma amamife ditelum aka.
24 Ife nke di adi ditelu aka, mi-azi-li ezigbo
omimi; onye gacoputa ya? 25 Mweruglialia,
munwa na obim, ima na inyocaputa, na ico ama-
mife na isi *ife-ga*, na ima na ife ojo bu ife nsokwu,
na nsokwu bu ala: 26 munwa fu azi ife nuka-
lili onwu n'inu, *nya bu* nwayi obi-ya bu onyà na
ife ntufi-ga, aka-ya *bulu* udo-ga: onye di nma n'anya
Cuku gagbanari ya; ma oganwude onye ojo.
27 Ne, nka ka mfulu, bú ife Onye nakpo nzuko
kwulu, iji ofu ife sikwu ibe-ya, icoputa onu-ogu-
*ya*: 28 nke nkpulu-obim nafu acolili, ma akama-
funuro: ofu nwoke nime nnu nabo na iruli ka mfu-
golu; ma ofu nwayi nime fa nine ka mnafunuro.
29 Ne, soso nka ka mfulu, na Cuku kelu madu
ka okwulu oto; ma fa zuputalu imelime izuzu.
8 1 Onye di ka onye amamife? onye malu iko-
ani okwu? Amamife madu neme ka iru-ya
namu amu, ike nke iru-ya nerughalili azi. 2 Mu-
nwa *atunye i alo*, Debe ife ezè kwulu, maka ifi iyi
nke Cuku azi. 3 Ewena oso pua n'iru ya; akwu-
didena n'ajo ife: makana oneme ife obuna solu ya.
4 Makana okwu eze *nwelu* ike; onye gasi ya,
Gini ka ineme? 5 Onye nedebe ife etili n'iwu
amama ajo ife; obi onye amamife namata oge na
ikpe: 6 makana oge na ikpe dili izuzu obuna:
makana ajo ife madu di nuku n'aru-ya: 7 ma-
kana omaro ife gemenu; makana onye gegosi ya
ka ogesi di? 8 Onwero madu obuna naci ifufe
inado ifufe; nke onaci ubosi onwu; ngupu adiro
n'agha *afu*: nke ife ojo geme ka onye nwe ya

gbapu. 9 Ife nine a ka mfugolu, tukwasi obim
n'o̱lu nine analu n'okpulu anya-anwu: o̱ge *di*
mgbe ofu madu naci madu o̱zo̱ iwetalu onweya
ajo̱ ife.

10 Mwefu ka enili ndi o̱jo̱, fa na *n'ini;* ndi
meluli ife kwu o̱to̱ si n'ebe di nso̱ pua, ecezo̱ fa
nime obodo; nka bu azi ife nkiti. 11 Makana
adekpe ajo̱ o̱lu ikpe o̱siso̱, nya ka obi umu madu ji
juputa nime fa ime ajo̱ ife. 12 O̱bulugodu na
onye njo̱ geme ajo̱ ife o̱gu ugbolo ise, setiwanye
*ubo̱si*-ya azi, ma munwa malu ezie na o̱gadili ndi
natulu Cuku egwu nmá, bú ndi natu egwu n'iru
Ya: 13 ma o̱madili onye o̱jo̱ nmá, nke o̱neseti-
wanye ubo̱si-*ya nke di-ga* ka onyinye; makana
o̱datu egwu n'iru Cuku. 14 Ofu ife nkiti di
neme n'uwa; na ndi ezi omume di, ndi onekwudo
dika o̱lu ndi o̱jo̱ si di; ozo̱kwasi, ndi o̱jo̱ di, ndi
onekwudo dika o̱lu ndi ezi omume si di: msi na
nka azi bu ife nkiti. 15 Munwa weto an̄uli,
makana madu enwero̱ ife ka nma n'okpulu anyà-
anwu, kalia ka oneli, nala, nan̄uli an̄uli: makana
nke afu gadinyelu ya n'àkànyà-ya ubo̱si *nine* nke
ndu-ya nke Cuku nyelu ya n'okpulu anya-anwu.

16 Ka mnyelu obim ima amamife na ifu nce-
kasi nine anecekasi n'uwa: (makana madu difu
azi nke anya-ya nadafu ula ká efifie ka ucici:)
17 mwefu o̱lu nine nke Cuku, na madu apuro̱
ico̱puta o̱lu analu n'okpulu anya-anwu: makana
amaka madu ado̱na àkànyà ico̱ ya, ma o̱ma-
co̱puta ya; tinyekwue, o̱buluna onye amamife

9 'asi na ya gama ya, ma o̱puro̱ ico̱puta ya. 1 Ma-
kana ife nine a ka mtinyelu n'obim, nya bu
inyocaputa ife nine a: na ndi ezi omume, na
ndi amamife, na ife-nru-fa, di n'aka Cuku: ka-

ọbu ifu-n'anya ka-ọbu ikpo-asi, madu amarọ; ife
nine di n'iru fa. 2 Ife nine nadakwasi madu nine
n'ofu aka afu: ofu ife nekwudo ka onye ezi omume
ka onye ọjọ; ka ezi madu ka ajọ madu; ka onye
di ọca ka onye lulu inyi; ka onye nacu aja ka
onye nadacu: ka ezi madu si di, nọfu ka onye
njọ si di; ka onye natulu iyi egwu si di, nọfu ka
onye nañu iyi si di. 3 Nka bu ajọ ife n'ife nine
aneme n'okpulu anya-anwu, na ofu ife afu ne-
kwudo *madu* nine: eye, obi umu madu juputa-azi-
li n'ajọ ife, ala di n'obi-fa ka fa dilili ndu, emesia
fa ạnaku ndi nwulu anwu. 4 Makana onye dilili
n'etiti ndi nine di ndu ka ncekwube dili: makana
nkita di ndu ka agaba nwulu anwu nmá. 5 Ma-
kana ndi di ndu malu na fa ganwu: ma ndi nwulu
anwu amarọ ife ọbuna, nke fa nenwe ine-ọlu ọzọ;
makana ecezọsili nceta-fa. 6 Ka ifu-n'anya-fa,
ka ikpọ-asi-fa ka ekwolo-fa, anasigo n'iyi; fa enwe-
nutazi òkè n'ife ọbuna aneme n'okpulu anya-anwu.
7 Jebe, welu añuli libe nni-i, welu azi obi ọma laba
manya-fain-i; makana ọlu-i asọgoli Cuku. 8 Ka
ákwà-i nenwu ọca mgbe nine; ka nkpa ude ghalu
ikpa isi-i. 9 Welu añuli binyelu nwunye ifulu
n'anya ubọsi nine nke ndu ife nkiti i, nke Ọnyegolu
i n'okpulu anya-anwu, ubọsi nine nke ife-nkiti-i:
makana nke afu bu òkè-i na ndu, na ime àkànyà-i
nke inadọ n'okpulu anya-anwu. 10 Ife ọbuna
aka-i fulu imenu, welu oko-i nine me *ya;* makana
ọnwerọ ọlu, ma-ọbu izuzu, ma-ọbu ife ọmuma, ma-
ọbu amamife ọbuna, di na Ṣeol, ebe nginwa jekọ.

11 Mcigha, fu n'okpulu anya-anwu, na iwu-ọsọ
esorọ n'onye nwelu ukwu ọsọ, nke ndi sili ike
nemeli agha, nke nni nadili ndi amamife, nke àkù
nadili ndi nwelu nghọta, nke iru-ọma nadili ndi

malu ife ; ma o̱ge na ife omeme nekwudo fa nine.
12 Makana madu azi amaro̱ o̱ge-ya ; dika azù
anwudelu n'ajo̱ agadabu, na dika nnunu nama
n'o̱nya, o̱bu no̱fu ka umu madu si ama n'o̱nya
n'ajo̱ o̱ge, mgbe o̱dakwasili fa na ntumade.

13 Afugo-azim amamife n'okpulu anya-anwu
no̱nwo̱, nke afu bulum nuku ife: 14 ofu o̱bele
obodo di, madu onenone bili nime ya; ofu nuku
eze bia imedide ya, no̱rube ya okilikili, lubido ya
nuku uno̱-ga ibu agha: 15 afulu nwoke bú
o̱gbenya nwelu amamife nime ya, onye afu wesi-
te n'amamife-ya zo̱puta obodo afu ; ma o̱nwero̱
madu o̱buna cetalu nwoke afu bú o̱gbenya.
16 Munwa wesi, Amamife ka ike nmá: ma ane-
neni amamife o̱gbenya afu, adanu okwu-ya.

17 Okwu ndi amamife *ekwulu* na nwayo̱ ka
ananu kalia nkpu onye nacinu n'etiti ndi nso̱-
kwu. 18 Amamife ka ife agha nmá : ma ofu onye
10 njo̱ neme ka imelime ezi ife na n'iyi. 1 Ijiji
nwulu anwu nakpata ka ude onye neme
ife ísì o̱ma nesi ísì nele azi ule: *o̱bu no̱fu ka*
nwantinti nso̱kwu *si* akali amamife na otuto
n'alo̱. 2 Obi onye amamife nadi ya n'aka-nni;
ma obi onye nso̱kwu nadi ya n'aka-ekpe. 3 Eye,
mgbe onye nso̱kwu naga azi n'uzo̱, obi-*amamife*-ya
ebenata, o̱nagwa madu nine na ya bu onye nso̱kwu.
4 O̱buluna mo̱ onye nacinu binili imedide i, ara-
pukwana o̱no̱du-i; makana ime nwayo̱ neme ka
arapu nuku njo̱-ga. 5 Ofu ajo̱ ife di nke mfulu
n'okpulu anya-anwu, o̱di ka nmefie nesi n'aka
onye nacinu aputa: 6 nso̱kwu ka edebelu
n'o̱kwa di ezi enu, ndi-o̱galanya ano̱du n'ebe di
ani. 7 Afugom ìrù ka fa no̱ n'enu anyinya, fu
ndi-isi ka fa neje dika ìrù n'uwa. 8 Onye gwulu

onunu gadaba nime ya; onye wapulu ogige, agwo̱
gata ya. 9 Onye nebupu nkpuma-ga fa gemelu
ya aru; onye nawa osisi no̱ n'ize-ndu n'ebe osisi di.
10 O̱buluna ígwè adiro̱ nko̱, ma madu amuro̱ iru-
ya amu, ogetiwanye azi ike: ma amamife naba elele
n'ikpazi nkpazi. 11 O̱buluna agwo̱ ata tupu alalu
ya, nyabu na elele amadizili onye ulà. 12 Okwu
o̱nu onye amamife di-ga amala; ma egbugbele-o̱nu
onye nso̱kwu geno-ga ya n'onweya. 13 Isi-nbido
okwu o̱nu-ya bu ife nso̱kwu: isi-njedebe ife one-
kwu bu ajo̱ ala. 14 Onye nso̱kwu neme azi ka
okwu ba uba: *ma* madu adama ife gemenu; na
nke geme ma o̱nwurusia, onye gegosi ya?
15 Àkànyà ndi nso̱kwu nagwu onye o̱buna nime
fa ike, makana o̱maro̱ ka ogesi je n'obodo. 16 Afu-
fu gadili i, ngi ani, ma eze-i bulu nwata, ndi-isi-i
aneli olili n'ututu! 17 Añuli nadili i, ngi ani,
ma eze-i bulu nwa ndi amalu afa-fa, ndi-isi-i
aneli ife n'o̱ge-ya, maka *inwe* ike, o̱buro̱ maka itu
manya! 18 Sitena o̱bo̱ ka enu uno̱ ji eze eze;
sitena ifanye aka n'ukwu ka uno̱ ji eri mili.
19 Anesi olili ka ámú wedi, manya neme ka ndu
nwe añuli: ego nemezu ife nine. 20 Akpo̱kwana
ezè iyi, mba, o̱buraba n'uce-i; nke inakpo̱ o̱ga-
lanya iyi n'ime-uno̱-i: makana nnunu nke ígwé
gebulu onu afu, ife nwelu nku gegosi okwu afu.

11 1 Tunye ife-olili-i n'enu mili-ga: makana
igafu ya ma imelime ubo̱si gasia. 2 Nye isa
n'ofu n'ofu ofu òkè, eye, nye azi asato̱; makana
imaro̱ ajo̱ ife gadi n'enu uwa. 3 O̱buluna ulukpu
eju na mili ozizo, fa erupu n'ani: o̱buluna osisi
adasi n'adagbe, ma-o̱bu n'Ugwu, ebe osisi dalu ebe
afu ka o̱gato̱gbo̱lu. 4 Onye nariba ifufe ama
amagha nkpulu; nke onye nenekwasi ulukpu anya

nagho agho. 5 Etu inesiro ma uzo ifufe si aga,
*ma-obu* ka okpukpu si *eso* n'afo nwayi di ime;
obu nofu ka inesiro ma olu Cuku Onye nalu fa
nine. 6 Gha nkpulu-i n'ututu, n'anyasi ewepu-
kwena aka-i: makana imaro nke gaga ofuma, ma-
obu nka, ma-obu nke nu, ma-obu na fa nabo gadi
ofu aka nmá. 7 Ìfè naso uso ezie, obulu azi ife di
nmá iji anya wefu anya-anwu. 8 Eye, obuluna
madu adi ndu imelime aro, ka oṅuliba na fa nine;
ma ka oceta ubosi ocici, makana fa gaba uba.
Ife nine nabianu bu ife nkiti.

9 Ṅuliba, ngi nwa-okolobia, n'okolobia-i; ka obi-i
neme i nma n'ubosi idi n'okolobia, neje n'uzo *nine*
nke obi-i, ya na ka anya-i si afu: ma ngi malukwo,
na Cuku geweta i n'ikpe maka ife nine ndia.
10 Nyabu weruka ife nwuta n'obi-i, wepu ajo ife
n'aru-i; makana okolobia na oge ibu-n'isi bu ife nkiti.

12 1 Ozo ceta Onye kelu i n'ubosi idi n'oko-
lobia, ebe ubosi ajo ife nakaro bia, nke aro
nakpudebe azi, mgbe igeji si, Fa asorom uso; 2 ebe
anya-anwu, na ìfè, na onwa, na kpakpando, nakaro
gbacie, nke ulukpu nakwuci ma mili zosia:
3 n'ubosi nke ndi nedebe uno gama aru nni, ndi-
kom sili ike erunata onwefa, umu-nwayi negwe nni
akwusi makana fa apuro nko, eme ka anya gbacie
umu-nwayi nesi na windo eneputa anya, 4 emme-
cie uzo n'ilo; mgbe onu igwe nni geji na ani,
madu geteta n'onu nnunu, umu-agbo nine nabu
abù gerulu; 5 eye, fa gatulu *ife di* enu egwu,
akpajiji *gadi* n'uzo; osisi almond gara ifulu, okwo-
kwolo gabu ibu, ocico gagwu: makana madu nako
n'uno-yadi okpu, ndi ákwá anejeghali n'ilo-ga: 6 ebe
udo ona-oca nakaro topu, nke okwa ona-edo neti-
wa, nke ite nadawa n'isi-iyi, nke ife nese mili

netiwa n'onunu mili ; 7 etum ecighakute ani ka osi
dili, mo̱ ecighaku Cuku Onye nyelu ya. 8 So̱so̱
ife nkiti, ka Onye nakpo̱ nzuko̱ kwulu ; fa nca bu
ife nkiti.
9 O̱zo̱kwasi, makana Onye nakpo̱ nzuko̱ nwelu
amamife, o̱nakuzilili ndi *ani-ya* ife o̱muma ; eye,
o̱nege nti, naco̱puta, nedo o̱tutu inu n'usolo.
10 Onye nakpo̱ nzuko̱ co̱lu ico̱puta okwu di-
ga uso̱, na nke edelu ka o̱kwulu o̱to̱, *bú* ezi
okwu-ga.
11 Okwu ndi amamife nadi-ga ka ndudu efi,
*okwu* ndi-isi nzuko̱ nadi-ga ka ntu-ga akpo̱minalu
o̱fuma, bú okwu ofu onye o̱zuzu atulu kwulu.
12 O̱zo̱kwasi, nwam, nalu ndumo̱du : o̱nwero̱ isi-
njedebe bú imebe o̱tutu akwukwo̱ ; imelime nmuta
bulu aru ike o̱gwugwu.
13 *Nka bu* isi-njedebe okwu; anucasigo ife
nine : tualu Cuku egwu, debe ife Oti-ga-lu n'iwu;
makana nka bu *o̱lu* madu nine. 14 Makana Cuku
geweta o̱lu nine n'ikpe, na ife nine zolu ezolu, ma-
o̱bu ezi ife ma-o̱bu ajo̱ ife.

# ABÙ NKE ABÙ-GA.

---

1. 1 Abù nke abù-ga, nke bu nke Solomon.
2 Ka o̱welu isusu-ga nke o̱nu-ya wesusuem :
Makana uso̱-i ka manya-fain nmá.

3 Ude-i nwe-ga-lu omalica ísì uso;
Afa-i di *ka* ude eruputalu eruputa;
Nya kpatalu na ife-i naso umu-agbo.
4 Dolum; ayi gagbaso i:
Eze akpobatagom n'ime-uno-ya-ga:
Ayi gegoli ṅulia azi na ngi,
Ayi ganefota maka uso-i kalia manya-fain:
Fa nafu i n'anya n'uzo kwu oto.

5 Munwa neji nji, ma amalum nmá,
Unu umu nwayi nke Jerusalem,
Dika ikwu-ga nke Kida,
Dika ákwà nkwuba-ga nke Solomon.
6 Enenam anya, makana munwa neji nji,
Makana anya-anwu acakwasigom.
Umu ndikom nnem wewusalum iwe,
Fa melum onye nce nke ugbo fain-ga;
*Ma* ecerom ugbo fain nke akam.
7 Gosim, ngi onye nkpulu-obim nafu n'anya,
Ebe inazu *ìgwè atulu i*, ebe ineme ka odina
ani n'efifie:
Makana gini kpatalu mji di ka onye ekpubelu
ekpube
Na nso ìgwè atulu nke ndi-ukpa-i?

8 Obuluna imaro, ngi makalisili nmá n'etiti
umu-nwayi,
Pua sobe ukwu ìgwè atulu,
Zua azi umu ewu i na nso ikwu ndi nazu
atulu.

9 Ewelugom i, ngi oyim,
Tunyelu anyinya nke ugbo-ani Fero.
10 Agbugba-nti-i ma-ga-lu nma ná *ntutu* akpa-
ga-lu akpa,

Onu-i n'onu erulu.
11 Ayi gakpalu i ọna-edo
Ya na nkpọci ọna-ọca.

12 N'ebe eze nọ ani na tebel-ya,
Ude nād nkem nesipu ísì usọ ya.
13 Onye ife-ya nasọm dim *ka* ùkwù mua,
Nke tọgbọlu n'etiti alam.
14 Onye ife-ya nasọm dim *ka* ákpà ototo hena
N'ugbo fain-ga nke En-gedi.

15 Ne, imalu nma, ngi ọyim; ne, imalu nma;
Anya-i di-ga *ka* nduli.

16 Ne, imalu nma, ngi ọyim, eye, idi usọ:
Ebe-edina-ayi azi di ndù ndù.
17 Ufiege unọ-ayi *bu-ga* sida,
Ọlu ogonogo ayi bu-ga osisi fia.

2 1 Munwa bu *ototo* ros nke Ṣeron,
*Ototo* lili nke mgbulugudu.

2 Dika lili n'etiti ogwu-ga,
Ọbu nọfu ka ọyim nọ n'etiti umu nwayi.

3 Dika osisi apel n'etiti osisi di-ga n'ugboko,
Ọbu nọfu ka onye ife-ya nasọm nọ n'etiti umu ndikom.
Ọsọlum inọ n'okpulu ndo-ya,
Nkpulu-ya azi sọlu usọ n'ilem.
4 Ọkpọbatalum n'unọ manya fain,
Ọkọlọtọ-ya azi n'isim bu ifu-n'anya.
5 Welunu abadaba nkpulu fain amili ami zuam, welunu *nkpulu* apel tunyem ndu:
Makana aru ifu-n'anya nanwu munwa.

6 Aka-ekpe-ya *di* n'okpulu isim,
Aka-nni-ya azi makulum.

7 Ejim nwunye okogbo-ga, na ene ọfia-ga,
Wegba unu iyi, unu umu nwayi Jerusalem,
Ka unu ghalu ikpani, ma-ọbu ikpọte ifu-n'anya,
Genye mgbe sọlu ya.

8 Onu onye ife-ya nasọm ! ne, ọbiana,
Nawuni enu n'enu ugwu-ga, nawu ikpọtọ n'enu ngọngọ-ga.
9 Onye ife-ya nasọm yili okogbo ma-ọbu nwa ene :
Ne, ọkwu n'azu aja-odudo-ayi,
Ọnenebata anya na windo-ga,
Osi na latis nenyo.
10 Onye ife-ya nasọm zalu, sim,
Binie, ọyim, onye nkem malu nma, bia.
11 Makana, ne, ọge ntumoyi aga,
Mili ozizo agwu gafe azi;
12 Afugo ototo n'ani;
Ọge abù *nke umu-nnunu* abiago,
Ananu onu nduli n'ani-ayi;
13 Osisi fig calu icucu fig-ya,
Fain azi nama-ga ifulu,
Fa siputalu ísì usọ fa.
Binie, ọyim, onye nkem malu nma, bia.
14 Ngi ndulim, nke di na ngbọwa nkpuma, n'ebe nzuzo nke ebe nkpọgonkpọ.
Ka mfu udi-i, ka mnu onu-i;
Makana onu-i di usọ, udi-i azi malu nma.
15 Nwudelunu ayi nkita ọfia, umu nkita ọfia, ndi nemebi ugbo fain-ga;

Makana ugbo-fain-ayi nama-ga ifulu.
16 Onye ife-ya nasom bu nkem, munwa azi bulu nke ya:
Onazu *igwè atulu ya* n'etiti lili-ga.
17 Genye mgbe ubosi geji ju oyi, onyinyo azi agbapusia,
Rughalia, onye ife-i nasom, ka iyie okogbo ma-obu nwa ene
N'enu ugwu-ga nke Beta.

# 3

1 N'ucici n'enu akwa-edinam acolum ya bú onye nkpulu-obim nafu n'anya:
Acolum ya, ma afurom ya.
2 *Asim,* Agamebini kita, gaghalia azi n'obodo,
N'ilo-ga na obodobo uzo-ga,
Agamaco ya bu onye nkpulu-obim nafu n'anya:
Acolum ya, ma afurom ya.
3 Ndi nce nagaghali n'obodo fulum:
*Ndi msi,* Unu fulu ya bu onye nkpulu-obim fulu n'anya ka?
4 Agafesiam fa-fu nwantinti,
Mgbe mji fu ya bú onye nkpulu-obim nafu n'anya:
Mjide ya, arapurom ya,
Genye na mgbe mkpobatalu ya n'uno-be nnem,
Na ime-uno-ya bú onye tulu imem.

5 Ejim nwunye okogbo-ga, na ene ofia-ga,
Wegba unu iyi, unu umu nwayi Jerusalem,
Ka unu ghalu ikpani, ma-obu ikpote ifu-n'anya,
Genye mgbe solu ya.

6 Onye *bu* nka si n'ọfia kwu nkiti rọgona dika
ide nke anwulu,
Nesi ísì mua na frankinsens,
Ya na ife usọ nine egwe-ga-lu egwe nke onye
afia?
7 Ne, ọbu ạkwà obubu nke Solomon;
Ọgu ndi-dike itọ nọrubelu ya,
N'etiti ndi-dike nke Israel.
8 Fa nine malu anya nmà, bulu ndi mutalu
agha:
Ebe onye anọna ọfielu nmà-ya n'úkwù,
Maka ifi egwu n'ucici.
9 Eze Solomon melu n'onweya àkwà obubu
Nke osisi Lebanon.
10 Oji ọna-ọca kpu ide di-ga ya,
Ani-ya bu nke ọna-edo, ọnọdu-ya bu nke akwa
ododo,
Etiti-ya eji ifu-n'anya kpudo ya,
Sitena aka umu nwayi Jerusalem.
11 Puanu, unu umu nwayi Zaion, nene-azi-nu
eze Solomon,
Ka okpu okpu-eze nke nne-ya kpubegolu ya
n'ubọsi ọnubatalu nwunye,
N'ubọsi añuli obi-ya.

4 1 Ne, imalu nma, ọyim; ne, imalu nma;
Anya-i di-ga *ka* nduli n'azu akwa-ngbo-
do-i:
Ntutu-i di ka ìgwè ewu,
Nke dina n'akuku ugwu Gilead,
2 Ezé-i di-ga ka ìgwè *nne atulu* ndi ebelufu aji
*ọfu*,
Ndi si n'iwu aru rọgota;
Nke nne atulu ọbuna nime fa ci umu nabọ,

Onwero ofu efu anapulu *umu-ya* n'etiti fa.
3 Egbugbele-onu-i di-ga ka ade akwa nme-
nme,
Okwu-onu-i malu nma:
Nko-iru-i di ka ibe pomgranet
N'azu ife-ngbodo-i.
4 Onu-i di ka uno enu Defid alulu idebe ife
agha.
N'enu ebe ekobelu nnu akpani nabo na ogu
ili,
Ota nine nke ndi-dike.
5 Ala-i nabo di ka umu okogbo nabo nke bu
umu nabo nke okogbo,
Nke nata nni n'etiti lili-ga.
6 Genye mgbe ubosi geji ju oyi, onyinyo azi
agbapusia,
Agameje n'ugwu mua,
Na ngongo nke frankinsens.
7 Imasili nma nca, oyim;
Onwero ntupo obuna di n'aru-i.

8 Si na Lebanon sobem, nwunye ofu*m*,
Si na Lebanon sobem:
Si n'enu Amana,
N'enu Sena na Hamon,
N'onu agaba-ga,
N'ugwu awolo-ga, nene.
9 Inyegom obi, nwa-nnem nwayi, nwunye ofu*m*;
Iwelugo ofu n'anya-i-ga wenyem obi,
Welu azi ofu iyagba nke onu-i.
10 Nekene ka uso-i si ma nmá, nwa-nnem nwayi,
nwunye ofu*m*!
Nekene ka uso-i si ka ka manya fain nma!
Na ísì ude-i-ga makalili ife ísì uso nine!

11 Egbugbele-ọnu-i, ngi nwunye ọfu*m*, natu *ka* akpaka-anwu:
Manu-anwu na mili ala di-ga n'okpulu ile-i;
Ísì afe-i-ga azi di ka ísì Lebanon,
12 Ogige akpacili akpaci bu nwa-nnem nwayi, nwunye ọfu*m*;
Iyi akpacili akpaci, isi-iyi agbacili agbaci.
13 Anaka-i bu-ga ọmalica ogige *osisi* pomgranet-ga, nwelu nkpulu di-ga oke ọnu;
Hena na osisi nād,
14 Nād na safron,
Kalamọs na sinamon, nyelu osisi nine nke frankinsens;
Mua na alos, na ife ísì usọ amalu afa-fa.
15 *Ibu* isi-iyi nke ugbo-ga,
Onunu mili nke di ndu,
Na iyi si na Lebanon neru eru.

16 Binie, ngi ifufe Ugwu; bia azi, ngi *ifufe* adagbe;
Fekwasi ugbom, ka ife ísì usọ di-ga ya weru-pusia.
Ka onye ife-ya nasọm ba nime ugbo-ya,
Welie nkpulu-ya di oke ọnu.

5 1 Abatam nime ugbom, nwa-nnem nwayi, nwunye ọfu*m*:
Ekpokọgom mua nkem na ife-ísì-usọm;
Alacagom akpaka-anwum na manu-anwum;
Alagom manyam na mili-alam.
Libenu, ndi-ọyim;
Labanu, eye, lajuenu afọ, unu ndi ife-unu nasọm.

2 Munwa dili n'ula, ma nkpulu-obim tetalu ula:

Obu onu onye ife-ya nasom naku aka, *nasi*,
Meghelum *uzo*, nwa-nnem nwayi, oyim, nduli nkem, onye nkem zulu oke:
Makana isim julu n'igiligi,
Isi-ofifiom *julu* n'òtùtù nke ucici.
3 Eyipugom afe-azum; kedu ka mgesi yili ya?
Acagom ukwum; kedu ka mgesi meto fa?
4 Onye ife-ya nasom tinyelu aka-ya n'oghele *onu-uzo*,
Afom wecighalia maka ya,
5 Munwa binili igughelu onye ife-ya nasom *uzo*;
Akam wenakuda-ga na mua,
Nkpisi-akam azi natusisi na mua gbazelu agbaze,
N'enu nkpisi ugodi.
6 Munwa meghelu onye ife-ya nasom *uzo*;
Ma onye ife-ya nasom ririkaluli onweya, gafe azi.
Nkpulu-obim apugoli mgbe okwulu okwu:
Acolum ya, ma afurom ya;
Akpolum ya oku, ma ozarom.
7 Ndi nce nagaghali n'obodo fulum,
Fa tilim ife, fa melulum aru;
Ndi nece aja-odido-ga konarilim ákwà-okukom.
8 Agbam unu iyi, unu umu nwayi Jerusalem, obuluna unu fulu onye ife-ya nasom,
Gini ka unu gegosi ya? Na aru ifu-n'anya nanwu munwa.

9 Gini bu onye ife-ya naso i kalia onye *ozo* ife-ya naso uso,
Ngi onye makalisili nma n'etiti umu nwayi?

Gini bu onye ife-ya naso i kalia onye *ozo* ife-
ya naso uso,
Nke isi nofu agba ayi iyi?

10 Onye ife-ya nasom nenwu oca di azi nme-
nme,
Onye aroputalu n'etiti ulannu na nnu ise.
11 Isi-ya di *ka* ona-edo makalicasili na nmá;
Ntutu-ya-ga gbalu ofia, neji *azi* nji ka ugo-
loma.
12 Anya-ya di-ga ka nduli n'uso mili iyi;
Eji mili-ala ca, do azi ofuma.
13 Agbugba-nti-ya di-ga ka nkpulu nke ife ísì
uso, dika nuku nkpulu nke nkpa-akwukwo
nesi ísì uso:
Egbugbele-onu-ya di-ga *ka* lili, natusisi mua
gbazelu agbaze.
14 Aka-ya di-ga *ka* ngba-aka ona-edo akpunyelu
nkpuma beril n'enu fa:
Afo-ya di *ka* odu nenwu oca eji safaia kpu-
dosi.
15 Ukwu-ya di-ga *ka* ide mabel, akpukwasili
n'enu ncinye nke omalica ona-edo:
Udi-ya di ka Lebanon, malu agadaga nmá ka
sida.
16 Onu-ya sokalisili uso: eye, ife nine ya naso
uso.
Nka bu onye ife-ya nasom, nka bu azi oyim,
Unu umu nwayi Jerusalem.

6 1 Ebe ka onye ife-ya naso i jelu,
Ngi onye makalisili nmá n'etiti umu-nwa-
yi?
Ebe ka onye ife-ya naso ì dogolu iru,

Ka ayi wesolu i co ya?

2 Onye ife-ya nasom gbadalu n'ugbo-ya, na nkpulu nke ife ísì uso-ga,
Izu *onweya* n'ugbo, na igho lili-ga.
3 Munwa bu nke onye ife-ya nasom, onye ife-ya nasom bu nkem:
Onazu *ìgwè atulu ya* n'etiti lili-ga.

4 Nginwa malu nma, ngi oyim, dika Taza.
So uso ka Jerusalem,
Di ajo egwu dika usu ndi agha ci okoloto,
5 Wepu anya-i n'irum,
Makana fanwa emeligom.
Ntutu-i di ka ìgwè·ewu,
Nke dina n'akuku Gilead.
6 Ezé-i di-ga ka ìgwè nne atulu,
Ndi si n'iwu-aru rogota;
Nke nne atulu obuna nime fa ci umu nabo,
Onwero ofu efu anapulu *umu-ya* n'etiti fa.
7 Nko-iru-i di-ga ka ibe pomgranet
N'azu ife-ngbodo-i.
8 Ogu inyeme dei ito di, na ogu umu-nwayi ino eze nayi,
Na umu-agbo nenwero iguta onu.
9 Ndulim, onye nkem zulu oke, bu *so* ofu;
Nwayi afu bu so ofu nwa nne-ya ji;
Yanwa bu onye arotalu arota nke onye mulu ya.
Umu nwayi fulu ya, kpo azi ya onye nwelu añuli;
*Eye*, inyeme dei na umu-nwayi onayi, fa neto azi ya.

10 Onye bu nwayi nenepu anya dika ututu,

Ma nmá dika o̱nwa,
Nenwu ka anya-anwu,
Di ajo̱ egwu dika usu ndi agha ci o̱ko̱lo̱to̱ ?

11 Agbadalum n'ugbo nke nkpulu-ga,
Ifu ife aku-ga-lu di afifia ndu nke mgbulu-gudu,
Ifu ma fain walu anaka,
Ma pomgranet malu ifulu.
12 Ebe mṅakaro̱ malu, nkpulu-obim do̱balum
*N'etiti* ugbo̱-ani-ga nke ndi nkem kwenyelu ekwenye.

13 Cigha, cigha, ngi onye-Ṣulamait;
Cigha, cigha, ka ayi wekilie i.

Gini melu unu geji kili onye-Ṣulamait,
Dika ikili egwú nke Mahanaim ?

7 1 Nekene ka ama-ukwu-i si bulu so̱ nma *n'akpukpo̱-ukwu* sandal-ga, ngi nwa onye amalu afa-ya ?
O̱gbo̱do̱gbo̱-ukwu-i nke di okilikili di-ga ka ife ico̱ nma,
O̱lu aka onye ṅkà.
2 Otubo-i di *ka* o̱kwa di okilikili,
Nke nkpa manya ngbagwa nakparo̱ :
Afo̱-i di *ka* obo okili
Ekporubelu lili okilikili.
3 Ala-i nabo̱ di ka umu okogbo nabo̱
Bu umu nabo̱ nke okogbo.
4 Onu-i di ka uno̱-enu o̱du ;
Anya-i-ga *ka* o̱do̱ mili di-ga na Heṣbon, na nso o̱nu-uzo̱-ilo Bat-rabim ;
Imi-i di ka uno̱-enu Lebanon

Nke dolu iru na Damaskọs.
5 Isi-i di n'enu-i di ka Kāmel,
Ntutu isi-i azi di ka ododo;
Eji ọkpukpa-*ya* wefiedo ezè.
6 Nekene ka isi ma nmá na ka ife-i si asọ usọ,
Ngi nwayi mfulu n'anya, maka ife usọ-ga!
7 Ogonogo-i nka yili nkwu
Ala-i azi *di-ga* ka ákpà *nkpulu fain.*
8 Asilim, Agamali enu nkwu,
Agamekwedo igu-ya aka:
Ka ala-i di-ga ka ákpà fain,
Ísì imi-i di ka apel;
9 Ọnu-i azi dika manya fain makalicasilinu,
Nke nerudalu onye ife-ya nasọm ọfuma,
Neru nwayọ n'egbugbele-ọnu ndi larulu ula.

10 Munwa bu nke onye ife-ya nasọm,
Ọcicọ-ya azi di n'ebe mnọ.
11 Bia, onye ife-i nasọm, ka ayi pua n'ọfia;
Ka ayi nwua ula n'ọgbe-ga.
12 Ka ayi niri n'uzọ ututu je n'ugbo fain-ga;
Ka ayi fu ma fain awago anaka, *ma* ọmago ifulu,
*Ma* pomgranet amago ifulu:
Ebe afu ka mgenye i ife-usọm.
13 Mandrek nenye-ga ísì ọma,
N'ọnu-uzọ-ayi-ga ka *nkpulu* nine di oke ọnu di, ọfu na ocie.
Nke mkpakọbalu i, ngi onye ife-i nasọm.

8 1 Buluzidu na igadi ka nwa-nnem nwoke,
Nke lalu ala nke nnem!
Mgbe mfulu i n'ilo, agamesusu i ọnu;
Eye, onye ọbuna amenenim azi.
2 Agamedu i, kpọbata i n'unọ nnem,
Igakuzilim;

Agameme i ka ila manya fain etinyelu ife ísì
uso,
Nke mili pomgranet nkem.
3 Aka-ekpe-ya *gadi* n'okpulu isim,
Aka-nni-ya azi gamakum.

4 Agbam unu iyi, unu umu nwayi Jerusalem,
Ka unu ghalu ikpani, ma-obu ikpote ifu-n'anya,
Genye mgbe solu ya.

5 Onye bu nka, nke si n'ofia kwu nkiti rogota,
Dabebe onye ife-ya naso ya?

N'okpulu osisi apel ka mkpotelu i:
Ebe afu ka nne-i no ime i neme ya,
Ebe afu ka ime melu onye muputalu i.

6 Debem dika ife iri ama n'obi-i, dika ife iri
ama n'ogwe-aka-i:
Makana ifu-n'anya sili ike dika onwu;
Ekwolo di ntulu dika Ṣeol:
Ngbupu di-ga ya bu ngbupu oku,
Ile oku nke Ja n'onweya.
7 Imelime mili apuro imenyu ifu-n'anya,
Nke iji nelikpu ya:
Obuluna madu genyesi àkù nine nke uno-ya
maka ifu-n'anya,
Agenenisi ya ṇca.

8 Ayi nwelu ofu obele nwa-nne nwayi,
Okpuro ala obuna:
Gini ka ayi geme maka nwa-nne-ayi nwayi
N'ubosi mgbe agekwube okwu-ya?

9 Obuluna nwata afu bu aja-odido,
Ayi gedokwasi ya uno-enu nke ona-oca:
Obulu azi na obu onu-uzo,
Ayi geji ibe osisi sida wemecibido ya.

10 Munwa bu aja-odido, alam azi dika uno-enu *di-ga ya:*
Mgbe afu adim n'anya-ya dika onye fulu ndokwa.
11 Solomon nwelu ugbo fain na Beal-hamon;
Orili ugbo fain afu nye n'aka ndi nce;
Ebe onye anona ogeweta maka nkpulu-ya nnu ibe ona-oca nabo na iruli.
12 Ugbo fain nkem, nke bu nkem, di n'irum:
Ngi, Solomon, genwe nnu nabo na iruli afu,
Ndi nece azi nkpulu afu di ya iruli.

13 Ngi onye bi nime ugbo-ga,
Ndi ukpa naṅa nti onu-i:
Mem ka mnu ya.

14 Gbapu, ngi onye ife-i nasom,
Yie azi okogbo ma-obu nwa ene
N'enu ugwu ife ísì uso.

## AKWUKWO AMUMA

# AISAIA.

---

1 1 Ofù Aisaia nwa Emoz, nke ofulu maka Juda
na Jerusalem, n'ubosi Ozaia, Jotam, Ehaz, na
Hezekaia, ndi-eze Juda.
2 Nulunu, unu enu-igwe, ge nti, ngi uwa, ma-

kana Jehofa ekwugo okwu : Azunitagom umu me
ka fa di enu, fanwa ejefiego medidem. 3 Efi
nama onye nwe ya, anyinya-ibụ nama agbuke
dinwenụ-ya : *ma* Israel amarọ, ndi nkem aghọ-
tarọ. 4 Ewù mba di njọ, ndi ebolu ajọ omume,
nkpuḷu ndi neme ajọ ife, umu ndi nemebi ife : fa
arapugo Jehofa, fa enenigo Onye di Nsọ nke Israel,
fa abulugo ndi ani madu, *dacigha* azu. 5 Gini
melu ageji ti unu ife ọzọ ? unu gejefiewanyelili ? isi
nine naya ọya, aru nanwu obi nine. 6 Sitena ọbu-
ukwu genyena isi ọnwerọ nke zulu oke na ya ; *ma*
ọnyá, na itilu-aru, na ọnyá mawu-ga-lu amawu :
akemecirọ fa, nke anekebe fa, nke aneji ude eme
ka fa di nlo. 7 Ani-unu emego nkpọnkpọ ani ;
esulego obodo-unu-ga ọku ; ani-ugbo-unu, ndi ani
madu neli ya n'iru unu, ọmego nkpọnkpọ, dika
akwakpọlu ya sitena aka ndi ani madu. 8 Ara-
pugo ada Zaion dika ebe ize-ọdu n'ugbo fain, dika
unọ inwu ula n'ugbo kukọmba, dika nuku obodo
anọcibidolu. 9 Belu sọ ma Jehofa nke usu *ndi*
*agha* arapugolu ạyi madu onenone fọdulunu, ayi
akadi ka Sọdom, ayi akeyi Gọmora.

10 Nulunu okwu Jehofa, unu ndi-isi Sọdom ;
genu nti n'iwu Cuku-ayi, unu ndi Gọmora.
11 Kedu isi imelime aja unu nacunyem ? ka Jehofa
kwulu : ạjạ nsuḷe-ga nke ebunu, na abuba anu-
manu azu-ga-lu azu, ejugom afọ ; ọbala oke efi-ga,
ma-ọbu nke umu atulu, ma-ọbu nke nkpi-ga, asọ-
rọm. 12 Mgbe unu bialu ka afu unu n'irum,
onye cọlu nka n'aka-unu, ka unu zọtọ ogigem-ga ?
13 Unu ebutazina ife nru nke ife nelorọ elo ; ạjạ
ife ísì usọ bu ife alu n'anyam ; ọnwa ọfu na ubọsi
sabat, ikpọkọ nkpọkọ-ga,—apurọm inado ife ne-
lorọ elo na nzukọ di asọ. 14 Nkpulu-obim nakpọ

ọnwa ọfu unu-ga na nzukọ-unu-ga asì: fa bum
ibu; ike inado fa agwugom. 15 Mgbe unu
sagbapulu aka-unu, agamezobelu unu anyam:
eyė, mgbe unu nekpe ọtutu ekpelu, Mmanu: aka-
unu juputalu n'ọbala. 16 Wuanu aru, menu ka
unu di ọca; werukanu ajọ ife nke omume-unu-ga
n'iru anyam; ghalunu ime ajọ ife: 17 mutanu
ime ezi ife; cọbanu ikpe *kwu ọtọ*, kwuzienu onye
neme ife-ike, kpebenu ikpe ndi nenwerọ nna, kwu-
benu ọnu ajadu.

18 Biko bianu, ka ayi lulita uka, ka Jehofa
kwulu: ọbunadu na njọ-unu di-ga ka *ákwà* nme-
nme, fa gadi ọca dika sno; ọbunadu na fa di
nmenme dika *akwa* ododo, fa gadi ka aji ọca.
19 Ọbuluna unu ekwe nanu azi anu, unu geli ezi
ife nke ani: 20 ma ọbuluna unu aju wenupu isi,
agelicapu unu sitena nmà-agha: makana ọnu Je-
hofa ekwugo.

21 Kedu ka obodo nke kwesili ncekwube si bulu
nwayi nayi ọyi! obodo nke juputalu n'ikpe *kwu
ọtọ!* ezi omume nwulu ula nime ya, ma kita ndi-
ogbu madú. 22 Ọna-ọca-i abulugo inyi, ife-ọlila-i
sili ike agwago ya mili. 23 Ndi-isi-i ejefiego, fa
na ndi ori abulugo ndi ukpa; ebe onye anọna
nime fa ọnafu ili-ngo n'anya, neso ife ine-ọlu: fa
adekpe ikpe onye nenwerọ nna, nke okwu ikpe
ajadu nabiakute fa.

24 Nya ka Dinwenu-ayi, bú Jehofa nke usu
*ndi agha*, Onye di ike nke Israel, ji si, A, agama-
zọlu Onwem n'aka ndi nemedidem, agamabọ ọbọ
n'aru ndi-ilom: 25 agamewecigha akam tukwasi
i, nucapusia inyi-i nca, wepu azi ife nine gwalu
aka nime i: 26 agamewecigha ndi-ikpe-i dika na
mbu, na ndi-alo-i dika n'isi-nbido: emesia agakpọ

i Obodo ezi omume, obodo kwesili ncekwube.
27 Ageji ikpe wegbaputa Zaion, welu azi ezi omume
*wegbaputa* ndi-ya cighananu. 28 Ma ntili ndi
njefie na ndi njọ gabu n'ofu, ndi rapu-azi-li Jehofa
ka agekpocapu. 29 *Osisi* terebint nke nasọ unu
geme fa ifele, ugbo-ga nke unu rọtagolu gemenye
unu ifele n'iru. 30 Makana unu gadi ka *osisi*
terebint nke akwukwọ-ya kpọnwulu akpọnwu, di
azi ka ugbo nke nenwerọ mili. 31 Onye di ike
gadi ka nzuzu, ọlu-ya *gadi* ka iceke ọku; fa nabọ
gele n'ofu, onye ọbuna amemenyu fa.

2 1 Okwu nke Aisaia nwa Emoz fulu maka
Juda na Jerusalem.
2 Ọgeme azi n'ubọsi ọdi-n'iru, na ugwu unọ
Jehofa gakwusi ike n'enu ugwu-ga, agebugo azi
ya kalia ngongo-ga; mba nine genuba na ya.
3 Imelime ndi geje si, Bianu, ka ayi rọgolu
n'ugwu Jehofa, n'unọ Cuku nke Jekob; Ọgakuzili
ayi ọnwọ n'uzọ-Ya-ga, ayi ganeje n'ọkpu-uzọ Ya-
ga: makana iwu gesi na Zaion pua, okwu Jehofa
azi esite na Jerusalem. 4 Ọgekpe azi ikpe n'etiti
mba-ga, balu imelime ndi nba: fa gakpughali
nmà-agha-fa ka fa bulu ọ́gù, na ube-fa azi ka fa
bulu nmà ikwaca osisi: mba amebunita nmà-
agha medide mba, fa amamuzi agha ọzọ.
5 Unu unọ Jekob, bianu, ka ayi kpaghaliba
n'ìfè Jehofa. 6 Makana Irapugo ndi-I bú unọ
Jekob, makana fa juputalu *n'ọdibendi* sitena iru-
anya-anwu, *fa bu* azi ndi nenene ani dika ndi
Filistia, fa na umu ndi-ọbia nekwekọ aka. 7 Ani-fa
azi juputalu n'ọna-ọca na ọna-edo, àkù-fa enwerọ
ugwu, ani-fa azi juputalu n'anyinya, ugbọ-ani-fa
enwerọ ugwu. 8 Ani-fa azi juputalu n'alusi;

fa nesekpulu o̱lu aka-fa, ife nkpisi-aka-fa melu.
9 Madu nkiti nesekpu ani, nuku madu azi ne-
buda onweya: nyabu Imagbaghaluzi fa. 10 Ba
nime nkpuma, zobe onwei n'etum, n'iru egwu Je-
hofa, na iru ebube nbuni-Ya. 11 Agebudata
anya di enu nke madu, agerube idi-enu nke madu,
agebuni so̱ Jehofa n'ubo̱si afu. 12 Makana ofu
mbo̱si nke Jehofa nke usu *ndi agha* gadakwasi
ife ngala na ife di enu o̱buna, na ife o̱buna ebu-
nili enu; agebudata ya n'ani: 13 o̱gadakwasi azi
*osisi* sida nine nke Lebanon, nke di enu ebuni-azi-
li enu, na *osisi* terebint nine nke Beṣan; 14 na
ugwu nine nke di enu, na ngongo nine nke ebu-
nili enu; 15 na uno̱ enu nine, na aja odido o̱bu-
na sili ike; 16 na ugbo̱ nine nke Taṣiṣ, na ife
nkili nine nke di uso̱ n'anya. 17 Agerube idi-
enu nke madu, agebudata azi nbuni madu: age-
buni so̱ Jehofa n'ubo̱si afu. 18 Alusi gagafesi
nca nca. 19 Madu gaba nime ugbò nkpuma-ga,
na ime onunu ani-ga, n'iru egwu Jehofa, na iru
ebube nbuni-Ya, mgbe Obinili ka Oyie uwa egwu.
20 N'ubo̱si afu madu gatunyelu mol na usu-ga alu-
si-ya-ga nke o̱na-o̱ca, na alusi-ya-ga nke o̱na-edo,
nke fa melu ka o̱nesekpulu; 21 ka fa weje nime
o̱nu nkpuma-ga, na ime ngbawa-ga nke akpukata
nkpuma, n'iru egwu Jehofa, na iru ebube nbuni-Ya,
mgbe Obinili ka Oyie uwa egwu. 22 Ghalunu
madu, onye ume-ya di n'imi-ya: makana nime
gini ka agagunye yanwa?

3
1 Makana, ne, Dinwenu-ayi, bú Jehofa nke
usu *ndi agha*, newepu na Jerusalem na Juda
nza na ife nzado, nza nine bú nni, na nza nine
bú mili; 2 dike, na onye agha; onye ikpe, na
onye amuma, na onye nafu ndi-mo̱, na okenye;

3 oci-agha nke ogu nabo na ili, na onye afulu
iru-oma, na onye alo, na onye amamife neme ǹkà,
na onye ulà nwelu nghota. 4 Agamewelu umu-
aka nye ka fa bulu ndi-isi-fa, umu ofu azi ganaci
fa. 5 Agemegbu ndi *Juda,* ebe onye anona
n'aka onye ozo, ebe onye anona n'aka madu-ibe-
ya: nwata gebunite onweya medide okenye, ndi
di ani azi medide ndi di otuto. 6 Mgbe madu
gadodo nwa-nne-ya n'uno nna-ya, *si ya,* Inwelu
afe, bulu onye-isi-ayi, ka ngongo nka di n'okpulu
aka-i: 7 n'ubosi afu onye afu gewenita *onu-ya,*
si, Mmabu onye nkeci; makana nni ma-obu afe
adiro n'unom: unu amemem onye-isi nke ndi nka.
8 Makana Jerusalem asogo ngongo, Juda adago:
makana ile-fa na omume-fa nemedide Jehofa, inu-
pu isi n'okpulu anya otuto-Ya-ga. 9 Iso-anya-
madu-fa nagba ama medide fa; fa wegosi njo-fa
dika Sodom, fa ezobero ya. Afufu gadili nkpulu-
obi-fa! makana fa ewelugo ajo ife wemekwulu
onwefa. 10 Kwuenu maka onye ezi omume, na
*ogadili ya* nma: makana fa geli nkpulu omume-
fa-ga. 11 Afufu gadili onye ojo! ajo ife *gadili*
*ya:* makana ife omekwulu *madu* ka ageme ya.
12 Ndi nkem, umu-aka nemegbu fa, umu-nwayi
naci fa. Ngi ndi nkem, ndi nagbazili i fa dufulu
i, fa nomili azi uzo nke okpu-uzo-i *nine.* 13 Je-
hofa akwulugo oto ikwu onu-Ya, Onakwulu ka
Okpe ndi *di n'ice n'ice* ikpe. 14 Jehofa gakpolu
ndi-ikenye nke ndi-Ya, na ndi-isi-ya, je n'ikpe:
Obu ununwa likpulu ugbo fain afu; ife unu kwa-
lili onye ebudalu ebuda di n'uno-unu-ga: 15 gini
melu unu ji etili ndi nkem, negweli azi iru onye
ebudalu ebuda? ka Dinwenu-ayi, bú Jehofa nke
usu *ndi agha,* kwulu.

16 Jehofa wesi, Makana umu nwayi Zaion di
enu, welu onu esetili eseti na anya neneghali ene-
ghali wenakpaghali, nalo nma n'ije-fa, neme ka *ife
fa yi* n'úkwú-fa nara: 17 Dinwenu-ayi geme azi ka
opu-n'isi umu nwayi Zaion kpoca, Jehofa gagbaba
fa oto. 18 N'ubosi afu Dinwenu-ayi gewepu nmá
nke ona-úkwú-fa, na okpu azu-aga, na ife ico-nma-
ga nke di ka onwa ofu; 19 ife iji co nti nmá, na
ona-aka, na ákwà ngboci; 20 ákwà-isi-ga, na iya-
gba ukwu-ga, na akwa nfiedo-ga, na akpati ife
ísì uso-ga, na ogwù iyi n'aru; 21 mgbaka-ga na
mgbaka imi-ga; 22 afe olili-ga, na ákwà okuko-ga,
na ákwà nfekwasi-ga, na akpa-ga; 23 enyo-aka-
ga, na omalica ákwà oca, na ákwà ekike-isi-ga, na
ákwà ngbodo-ga. 24 Ogeme azi, na kama ife ísì
uso ile-ule gadi; na kama ákwà nfiedo udo; kama
ntutu isi akpakwalu akpakwa isi nkpoca; kama
omalica ákwà ákwà uju: kama nmá egbugbu-oku.
25 Ndikom-i gada na nmà-agha, ndi di ike nke
i azi gada n'agha. 26 Onu-uzo-ilo-ya-ga gakwa
ákwá rue azi uru; ogatogbolu nkiti nodu azi n'ani.

4 1 Umu-nwayi isa gekwedo ofu nwoke aka
n'ubosi afu, si *ya*, Ayi geli nni aka ayi, yie
azi afe aka ayi: obu so ka anakpokwasi ayi afa-i;
ngi wepu nkpali-ayi.

2 N'ubosi afu ka osisi Jehofa melu ka opue
gabu so nma di azi otuto, nkpulu ani gadi ebube
ma azi nmá maka ndi Israel ndi gbapulu agbapu.
3 Ogeme azi, na onye fodulu na Zaion, na onye
gbofolu na Jerusalem, ka agakpo onye di nso,
bú onye obuna edenyelu idi ndu na Jerusalem:
4 mgbe Dinwenu-ayi gawucapusigodu inyi umu
nwayi Zaion, ricapu azi obala Jerusalem n'etiti ya,
sitena mo nke ikpe, na mo nke neleli eleli. 5 Je-

hofa geke n'enu ka ọnọdu ugwu Zaion ra, na enu
nzukọ-ya-ga, ulukpu na anwulu n'efifie, *Ọgeke* ọku
onwunwu negbu mala mala n'ucici: makana n'enu
otuto afu nine *ka agagbasa* ikwu. 6 Ikwu gadi ka
ọbulu ife ize ndo n'efifie ipu n'okpomọku, ka ọbulu
azi ebe ngbaba na ebe nzuzo ipu n'oke ifufe na
mili ozizo.

5 1 Ka mbualu onye ife-ya nasọm abù nke onye
ife-ya nasọm maka ugbo-fain-ya. Onye ife-ya
nasọm nwelu ugbo fain n'ugwu ezi oke ani:
2 ọkpọbo ya, tutupu nkpuma di-ga yạ, kunye fain
makalicasilinu, lua unọ-enu n'etiti ya, waputa azi
ebe izọcapu manya nime ya: ọwetua anya na ọgami
nkpulu fain, ma ọmili nkpulu orù fain. 3 Kita, unu
ndi bi na Jerusalem na ndi Juda, biko, kpenu n'etiti
Mu na ugbo fain nkem. 4 Gini ọzọ ka akeme
ugbo fain nkem, nke Mnemerọ nime ya? gini
melu, mgbe Mtulu anya na ọgami nkpulu fain,
oji mia nkpulu orù fain? 5 Kita nenu anya;
agameme ka unu malu ife Munwa geme ugbo
fain nkem: agamewepu ife eji gbarube ya, ageli-
capu ya; agametikpọ aja-odido-ya, agazọli ya:
6 agamekpocapu ya; amasa ya nke aneji ọ́gù alu
ya; ma ọkilika na ogwu geso: agameti-azi-li ulu-
kpu iwu ka fa ghalu izokwasi ya mili. 7 Makana
ugbo fain nke Jehofa nke usu *ndi agha* bu unọ
Israel, ndi Juda azi bu ife akuku nasọ Ya: Ọwe-
tua anya ikpe kwu ọtọ, ma ne igbafu ọbala; *tua
anya* ezi omume, ma ne ikpọ-nkpu.

8 Afufu gadili ndi nalu unọ kwulu unọ, ndi
nalu ugbo kwulu ugbo, uzọ eweghalu idinu,
eweme ka unu kwufelu n'etiti ani! 9 Na ntim
*ka* Jehofa nke usu *ndi agha kwulu*, N'ezi-okwu

imelime uno̱ gabu nkpo̱nkpo̱ *uno̱*, bú nuku na
ezigbo *uno̱*-ga, ghalu inwe onye obi. 10 Makana
*nsi-ama* eka ugbo fain ili gami ofu *nsi-ama* bat,
nkpulu ofu *nsi-ama* homa gami so̱ ofu *nsi-ama* efa.
11 Afufu gadili ndi nebini n'uzo̱ ututu, ka fa
sobe ife o̱lila sili ike; ndi nano̱dide ci ewemie,
manya eweme ka aru nwulu fa o̱ku! 12 Ubo̱-
akwala na une, na ájà na o̱ja, na manya, nadi-ga
n'o̱lila-manya-fa: ma fa enedoro̱ anya n'o̱lu Jehofa,
nke fa nafu omume aka-Ya. 13 Nya ka eji do̱lu
ndi nkem n'agha, maka *so̱* ama-ife: agu nagugbu
ndi-fa di ototo, o̱ra-fa neghekpo̱ n'agu mili.
14 Nyabu na Ṣeol emego ka agu guwanyebe ya,
o̱saghefega o̱nu-ya oke: ebube-fa, na o̱ra-fa, na
nkpo̱tu-fa, na onye negoli ngoli n'etiti fa, zidalu
*nime ya*. 15 Aneme azi ka madu nkiti nesekpu
ani, nebuda azi nuku madu, nebudata azi anya ndi
di enu: 16 ma Jehofa nke usu *ndi agha* di enu
n'ikpe, anedo azi Cuku Onye di Nso̱ nso̱ n'ezi
omume. 17 Umu atulu gakpa azi nni dika o̱bu
n'ebe-ita-nni-fa, ebe to̱gbo̱lu nkiti nke ndi malu
abuba ka ndi-o̱bia geli.
18 Afufu gadili ndi ji udo̱ ife neloro̱ elo nado̱kpu
ajo̱ ife, *ndi ji* dika agasi na o̱bu udo̱ ugbo̱-ani
*nado̱kpu* njo̱: 19 ndi si, Ka O̱me ngwa, ka Onu-
kpo̱ o̱lu-Ya, ka ayi wefu: ka alo Onye di Nso̱
nke Israel kpudebe bia, ka ayi wemalu!
20 Afufu gadili ndi nakpo̱ ajo̱ ife ezi ife, *nakpo̱*
ezi ife ajo̱ ife; ndi nedebe o̱cici n'o̱no̱du ìfè, *nedebe*
ìfè n'o̱no̱du o̱cici; ndi nedebe ife inu n'o̱no̱du ife
uso̱, *nedebe* ife uso̱ n'o̱no̱du ife inu.
21 Afufu gadili ndi bu ndi amamife n'anya
onwefa, ndi nwelu ngho̱ta n'anya onwefa!
22 Afufu gadili ndi di ike ila manya, ndi di-

nkpa itigwa manya sili ike: 23 ndi nagunye onye
o̱jo̱ n'onye ezi omume maka ife ine-o̱lu, ndi nanalu
onye ezi omume ezi omume-ya! 24 Nyabu dika
ile o̱ku neleli okpolo o̱ka, na dika afifia o̱kpo̱-nku
nazuna nime o̱ku onwunwu, no̱fu ka nkpo̱lo̱gwu-
gwu-fa gadi ka ife ule, ifulu-fa gana enu dika
etum: makana fa ajugo iwu Jehofa nke usu *ndi
agha*, fa nenia okwu Onye di Nso̱ nke Israel.
25 Nya ka iwe Jehofa ji nwulu o̱ku n'aru ndi-
Ya, Oji setipu aka-Ya medide fa, tie fa ife, ugwu
namarube-ga, ozu-fa di ka ife azapulu n'etiti ilo-
ga. N'ife nine a iwe-Ya ecigharo̱, ma esetilili aka-
Ya. 26 Ogebunili mba ndi si n'o̱te-aka bia o̱ko̱-
lo̱to̱, kpo̱ fa ka fa si n'ebe uwa jedebelu bia: ne,
fa gewelu o̱so̱ bia na ngwa: 27 o̱nwero̱ onye ike
gagwu nime fa, o̱nwero̱ onye gaso̱ ngo̱ngo̱; o̱nwero̱
onye gatu olu-ula ma-o̱bu la ula; nke ife nfiedo
ume-fa nato̱pu, nke elili akpukpo̱-úkwú-fa netibe:
28 ndi iko̱-fa di nko̱, ado̱-azi-li uta-fa nine; aga-
gunye ikpata-ukwu nine nke anyinya-fa-ga dika
o̱mu, wīl-ga *nke ugbo̱-ani*-fa azi di ka oke ifufe:
29 igbo̱-uja-fa gadi ka agaba, fa gagbo̱ dika okolo̱bia
agaba: eye, fa gede inwulu, nwuta azi anu ndo̱li,
bulu ya naba, o̱nwero̱ onye o̱buna ganaputa.
30 Fa gebigbo̱ fa n'ubo̱si afu dika nbigbo̱ nke orimili
nnu: o̱bulu azi na madu ene anya n'ani, ne, o̱cici
*na* nkpa, eme azi ka ìfè gbacie n'ulukpu-ya.

6 1 N'aro̱ eze O̱zaia nwulu afulum Dinwenu-
ayi ka O̱no̱ n'enu ukpo, nke di enu ebunili
ebuni, mpempe ákwà-Ya julu uno̱ nso̱. 2 Ndi
seraf kwulu n'enu-Ya: Ebe onye ano̱na o̱nwe nku
isi; o̱cili ibo̱a wegbodo iru-ya, cili ibo̱a wegbodo
úkwú-ya, cili azi ibo̱a wenefe. 3 Ofu kpo̱ ibe-ya,

si, Nso̱, nso̱, nso̱, bu Jehofa nke usu *ndi-agha:* ife
julu uwa nine bu otuto-Ya. 4 Nto̱-ani ngwe
o̱nu-uzo̱-ga wemarube maka onu onye kpo̱lu
nkpu, anwulu wejuputa uno̱ afu. 5 Mwesi, Afu-
fu nadilim! ekwukpam o̱nu; makana munwa bu
onye egbugbele-o̱nu nadiro̱ o̱ca, munwa bi azi
n'etiti ndi egbugbele-o̱nu nadiro̱ o̱ca: makana
anyam afugo Ezè, Jehofa nke usu *ndi agha.*
6 Ofu nime ndi-Seraf wefekutem, jide ofu nkpuma
o̱ku n'aka-ya, nke oji ǹkpà weputa n'ebe icu aja:
7 o̱welu ya metum n'o̱nu, si, Ne, nka emetugo
egbugbele-o̱nu-i-ga; ewepugo ajo̱ omume-i, ekpu-
cigo njo̱-i. 8 Mwenu onu Dinwenu-ayi, ka O̱nasi,
Onye ka Mgezi, onyezi gejelu Ayi? Mwesi,
Nemnwa; ziem. 9 O̱wesi, Je, gagwa ndi nka, si,
Nanunu ezie, ma unu agho̱tana; nafunu uzo̱ ezie,
ma unu amana. 10 Me ka obi ndi nka ma abuba,
me azi ka nti-fa di alo, kpucita azi anya-fa; maka
fa ewelu anya-fa fu uzo̱, welu nti-fa nu ife, welu
obi-fa gho̱ta, rughalia o̱zo̱, ewezo̱ fa. 11 Mwesi,
Dinwenum, genyena one mgbe? O̱wesi, Genyena
mgbe agetikpo̱ obodo-ga ghalu inwe onye obi,
uno̱ eweghalu inwe madu *nime fa,* ewetikpo̱ ani
o̱me azi nkpo̱nkpo̱, 12 Jehofa ewewepusia madu
n'o̱te-aka, ebe *nine* arapulu arapu gaba uba n'etiti
ani a. 13 O̱bulu na ofu uzo̱ n'uzo̱ ili afo̱du nime
ya, agelikpu ya azi o̱zo̱: dika *osisi* terebint, na *osisi*
oak, nke o̱gwe-fa fo̱dulu, mgbe egbutulu fa; no̱fu
ka nkpulu di nso̱ si bulu o̱gwe-ya.

7 1 Oluzia n'ubo̱si Ehaz nwa Jotam, nwa O̱zaia,
eze Juda, na Rizin eze Siria, na Pika nwa Rema-
laia, eze Israel, ro̱golu Jerusalem ibuso ya agha; ma
fa apuro̱ imeli ya. 2 Ewegosi uno̱ Defid, si, Siria

dabebelu Ifraim. Obi-ya wemerube, na obi ndi-ya,
dika osisi di-ga n'ugboko nemerube sitena ifufe.
3 Jehofa wesi Aisaia, Pua-fu gezuta Ehaz, ngi-
nwa, na Ṣia-jaṣub nwa-nwoke-i, n'isi-njedebe ulolo
nke ọdọ-mili isi-ugwu, n'uzọ akwanili akwani nke
ugbo ọsuca-ákwà; 4 si ya, Nezie anya, nọdu
azi du; atuna egwu, ka obi-i ghalu ijọ ujọ, maka
ifi ọdu nabọ ndia nke ọnọkọ nakwu anwulu, maka
iwe di ọku nke Rizin na Siria, na nke nwa Rema-
laia. 5 Makana Siria atugo alo ajọ ife medide i,
Ifraim *azi*, na nwa Remalaia, si, 6 Ka ayi rọgo
imedide Juda, yie ya egwu, tiwalu onweayi aja
nime ya, cie azi ezè n'etiti ya, *bú* nwa Tabiel:
7 nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, Ọmakwu-
do, nke ọneme eme. 8 Makana isi Siria bu Dama-
skọs, isi Damaskọs bu Rizin: n'agbata ọgu arọ
itọ na ise ka agetikpọ Ifraim n'ibe n'ibe, ka ọgha-
lu ibuzi ofu ndi: 9 isi Ifraim bu Sameria, isi
Sameria bu nwa Remalaia. Ọbuluna unu ame-
kwe, unu amekwesi ncekwube ezie.
10 Jehofa wegwakwasi Ehaz, si, 11 Yọlu onwei
ife arima n'aka Jehofa Cuku-i; yọ ya n'ebe
di ogbu, ma-ọbu n'ebe di enu. 12 Ehaz wesi,
Mmayọ, nke mnanwa Jehofa. 13 *Aisaia* wesi,
Biko nulunu, unu unọ Defid; ọbu ọbele
ife n'anya-unu ime ka ike gwu madu ka, unu ji
wenacọ ime ka ike gwu Cukum azi? 14 Nyabu
na Dinwenu-ayi n'onweya genye unu ife arima;
ne, nwa-agbọ gatulu ime, mua Nwa-nwoke,
kpọ afa-Ya Imanuel. 15 Mili ala efi larulu
alaru na manu-anwu ka Ogeli, ka Ọwemalu
iju ajọ ife, na iralu ezi ife. 16 Makana tupu Nwa
afu gama iju ajọ ife, na iralu ezi ife, agagbabo
ani afu nke nginwa tulu eze nabọ ya ize.

17 Jehofa geweta n'isi-i, na isi ndi nke i, na isi
uno nna-i, ubosi ndi nabiaronu, sitena ubosi Ifraim
jili si na Juda puruka; *bú* eze Asiria.
18 Ogeme azi n'ubosi afu, na Jehofa gakpo ijiji
nke di n'ebe tekalisili aka n'orimili-ga nke Ijipt,
*kpo* azi anwu nke di-ga n'ani Asiria. 19 Fa gabia
azi, fa nine gano azi na mgbulugudu di-ga nkpo-
gonkpo, na ugbò-ga nke nkpuma, na enu ogwu
nine, na enu ozala nine.
20 N'ubosi afu ka Dinwenu-ayi geji aguba nke
egotalu egota, n'ufesi Orimili, *nya bu* eze Asiria,
weko isi na aji ukwu: ogekpocapu azi afu-onu.
21 Ogeme azi n'ubosi afu, na ofu madu gazu ofu
nwa-agbo efi, na atulu nabo; 22 ogeme azi, maka
imelime mili ala fa gagba ogeli ala efi larulu alaru:
makana mili ala efi larulu alaru na manu anwu ka
madu nine n'ofu n'ofu nke fodulu n'etiti àni afu geli.
23 Ogeme azi n'ubosi afu, na ebe obuna, nke
nnu fain nabo na iruli dili nke onu-fa nabu nnu
ona-oca nabo na iruli, gabu ebe okilika na ogwu.
24 Ufele na uta ka madu geji bia n'ebe afu;
makana ani nine gabu okilika na ogwu. 25 Ugwu
nine nke ejili ogu weboni, imabia n'ebe afu maka
okilika na ogwu, ma ogadi maka nzipu nke efi, na
maka izo ukwu nke atulu.

8 1 Jehofa wesim, Welu nuku ibe-mgbo, welu
azi ife ide akwukwo nke madu de n'enu ya,
Maka Maha-ṣalal-haṣ-baz; 2 agameme azi ka ndi
ama kwesili ncekwube gbalum ama, *bú* Uraia onye
ncu aja, na Zekaraia nwa Jeberekaia. 3 Mwejeku
*nwunyem bú* amuma nwayi; otulu ime, muta nwa-
nwoke. Jehofa wesim, Kpo afa-ya Maha-ṣalal-
haṣ-baz. 4 Makana tupu nwa afu gamata ikpo,

Nnam, na, Nnem, agekpopu àkù Damaskọs na ife
anutalu n'agha nke Sameria n'iru eze Asiria.
5 Jehofa wegwakwasim ọzọ, si, 6 Ebe ndi nka
julu mili Ṣailoa nke naga nwayọ, negoli na Rizin
na nwa Ṙemalaia; 7 ne, maka ya Dinwenu-ayi
newegota mili Orimili afu, nke di-ga ike di azi
ọtutu, *bú* eze Asiria na otuto-ya nine, n'isi-fa:
ọgawagota uzọ-mili-ya nine, lusa azi ikpele-ya
nine: 8 ogerulu ba na Juda; ogelu, gafe azi;
ogelu n'onu; nsetipu nku-ya-ga geju obodobo nke
ani-I, Ngi Imanuel.
9 Kpọtubanu nkpọtu, unu ndi nine, na agetili
unu; genu nti azi, unu ndi ani nine telu aka: fie-
kwanu ume-unu, na agetili unu; fiekwanu ume-
unu, na agetili unu. 10 Ranu alo n'ofu, na ageme
ka ezusa ya; kwuenu okwu, ọmakwudo: makana
Cuku nọnyelu ayi. 11 Makana nọnwọ ka Jehofa
gwalum n'aka ike, Ọdọ-azi-lim nti ka mghalu
ije n'uzọ ndi nka, si, 12 Asinanu, Nghọgbu, maka
ife nine nke ndi nka gasi, Nghọgbu; ejinanu egwu-
fa tu egwu, nke obi-unu nemebi *maka ya.* 13 Je-
hofa nke usu *ndi agha,* Ya ka unu gedo nsọ; Yanwa
bulu ife-egwù-unu, Yanwa azi ife-imebi-obi-unu.
14 Ọgabu ebe di nsọ; ma Ọgabulu unọ nabọ nke
Israel nkpuma nkpukpọ na nuku nkpuma isọ ngọ-
ngọ, igbudu na ọnyà *ka Ọgabulu* ndi bi na Jeru-
salem. 15 Imelime nime fa gasọ ngọngọ, da,
agetili fa, fa gama n'ọnya, aganwude azi fa.
16 Fukọba ife ama, nyacita iwu n'etiti ndi
namuta n'ọnum. 17 Agamegelu Jehofa, Onye
zobelu unọ Jekob iru-Ya, agamatu azi anya Ya.
18 Ne, Munwa na umu Jehofa nyelum bu ife
arima na ife ebube n'Israel sitena aka Jehofa nke
usu *ndi agha,* Nke bi n'ugwu Zaion.

19 Mgbe fa gasi unu, Juanu ndi nwelu ajọ mọ
na ndi dibia afa, ndi nebe *ka umu-nnunu* nasu azi
ude, ase; ndi *ọbuna* amaju Cuku-fa ase ka? *fa*
*gaju* ndi nwulu anwu ase maka ndi di ndu ka?
20 Ka ayi jeku iwu na ife ama! ezie ndi ututu
nadirọlu gekwu etu okwu nka si di. 21 Fa gaga-
fe azi ya, na nkpa na agu: ọgeme na, mgbe agu
gagu fa, fa gafia ọnwu, kpọ eze-fa na Cuku-fa iyi, bo
iru n'enu: 22 fa gene azi anya n'ani, ne, nkpa na
ọcici, ngbaci nke ife ngbu; agacupu oke ọcici:
9 1 makana ngbaci amadili nwayi nọgolu n'ife
ngbu. N'ọge gbo Ọmelu ani Zebulun na ani
Naftali ife ani, ma 'n'ọge ikpe-azu Odogo ya
otuto, n'uzọ orimili nnu, n'ufesi Jọdan, Galili
nke mba-ga. 2 Ndi kpaghaligolu n'ọcici afugo
nuku ìfè: ndi bili n'ani onyinyo ọnwu, fa ka
ìfè afu mukwasili. 3 Imego ka mba afu bawanye,
Imego ka añuli-fa bue nuku: fa nañuli n'iru I
dika añuli *nke di* n'ọge owuwe nni, dika madu
negoli mgbe fa nekeli ife anutalu n'agha. 4 Ma-
kana Ikpajigo ukpako-onu nke ibu-ya, na ọkpọsi
uku-ubu-ya, bú itali onye nemegbu ya, dika
n'ubọsi Midian. 5 Makana ife ekike agha nine
nke onye kelu agha nime isu afu, na afe nke
atulu-ga-lu n'ọbala, gabu ife nsule, bulu nni nke
ọku. 6 Makana amulu ayi ofu Nwa, enyelu ayi
ofu Ọkpala; ici-ani gadi n'enu uku-ubu-Ya: aga-
kpọ azi afa-Ya Onye ebube, Onye alo, Cuku di
Ike, Nna Ebe-ebe, Onye isi Ndokwa. 7 Njedebe
nke nbawanye ici-ani-Ya na nke ndokwa amadi, n'e-
nu ukpo Defid, na enu ani-eze-ya, ime ka ọkwusie
ike, na iji ikpe *kwu ọtọ* na ezi omume kwado ya site
ka-ọdinwọ wegaba ebe-ebe. Ekwolo Jehofa nke
usu *ndi agha* geme nka.

8 Dinwenu-ayi zigalu Jekob okwu, owedakwasi
n'enu Israel. 9 Ndi afu nine gama, *lú* Ifraim na
onye bi na Sameria, nke sili na ngala na oke-obi,
10 Ukpolo brik-ga adago, ma ayi geji nkpuma
awalu awa weluba: ewegbutue *osisi* sikomo, ma ayi
geme ka fa rughalia bulu *osisi* sida. 11 Nyabu
na Jehofa debelu ndi namanye Rizin enu imedide
ya, wekpasue ndi-ilo-ya; 12 ndi Siria n'iru-anya-
anwu, ndi Filistia n'odida-anya-anwu; fa welikpue
Israel n'onu-oghe. N'ife nine a iwe-Ya ecigharo,
ma esetilili aka-Ya.

13 Ma ndi nka edoro Onye tili fa ife iru, nke
fa naco Jehofa nke usu *ndi agha*. 14 Jehofa
webepu n' Israel isi na odu, igu nkwu na ami,
n'ofu mbosi. 15 Okenye na onye afulu iru-oma,
yanwa bu isi; na amuma nakuzi okwu asi, yanwa
bu odu. 16 Makana ndi nagbazili ndi nka nedufu
fa; ndi anagbazili agbazi ka enomili enomi.
17 Maka ya Dinwenu-ayi amañuli n'isi umu-ikolo-
bia-fa, nke Oneme ebele ndi-fa nenwero nna na ndi-
ajadu: makana onye abuna onye lulu alu neme
ajo ife, onu abuna onu nekwu okwu nsokwu. N'ife
nine a iwe-Ya ecigharo, ma esetilili aka-Ya.

18 Makana ife ojo nele dika oku; onalacapu
okilika na ogwu: eye, onenwu n' inyalinya ugboko,
fa nakwuni enu n'alulu nke anwulu. 19 Sitena
iwe Jehofa nke usu *ndi agha* ka ani ji nele oku:
ndi afu azi nadi ka nni nke oku; onye obuna
ademelu nwa-nne-ya ebele. 20 Ofu onye gapulu
n'aka-nni, agu anagulili ya; ogeli n'aka-ekpe, afo
ameju fa: ebe onye anona ogeli ulu-aru nke
ogwe-aka onweya: 21 Manase gemedide Ifraim;
Ifraim azi, Manase: fa nabo gemedide Juda.
N'ife nine a iwe-Ya ocigharo, ma esetilili aka-Ya.

10 1 Afufu gadili ndi nato ukpulu neloro elo,
na ndi ode-akwukwo ndi nede ife ilu aru:
2 ka fa weruka ndi nenwero ike n'ikpe *kwu oto*,
na ka fa wepu ikpe ndi ebudalu ebuda nke ndi
nkem, ka ndi-ajadu webulu ife anutalu n'agha
nke fa, ka fa weme azi ndi nenwero nna ife-
nkwali-fa! 3 Ginizi ka unu geme n'ubosi nneta,
na nbibi nke gabia sitena ote-aka? onye ka unu
gagbaku maka inye-aka? ebe ka unu garapu
otuto-unu? 4 N'okpulu so ndi adotalu n'agha ka
fa gesekpulu ani, da azi n'okpulu ndi egbulu egbu.
N'ife nine a iwe-Ya ecigharo, ma esetilili aka-Ya.

5 Afufu gadili onye Asiria, itali nke iwem, onye
okposi nke di n'aka-ya bu ajo iwem! 6 Agamezi
ya imedide mba lulu alu, agametili ya iwu medide
ndi Mnewewusa iwe, ka onuta ife n'agha, kwalia
azi ife, me fa ife nzoto dika ùlù nke ilo-ga.
7 Ma yanwa ezubero nofu, nke obi-ya nelo nofu;
ma odi n'obi-ya ikpocapu, na iwepu otutu mba.
8 Makana osi, Ndi-isim fa nine aburo ndi-ezè ka?
9 Kalno adiro ka Kakimiṣ ka? Hamat adiro ka
Apad ka? Sameria adiro ka Damaskos ka?
10 Dika akam si coputa ani-eze *nine* nke alusi-ga,
ndi alusi-fa api-ga-lu api kalili ndi nke Jerusalem
na nke Sameria; 11 mmeme Jerusalem na alusi-
ya-ga, etu mmelu Sameria na alusi-ya-ga ka?

12 Ogemezi, na mgbe Dinwenu-ayi lucasili olu-
Ya nine n'enu ugwu Zaion na Jerusalem, agame-
neta nkpulu oke obi eze Asiria, na otuto anya-ya
di-ga enu. 13 Makana osili, Sitena ike akam ka
mmelu ya, na sitena amamifem; makana enwelum
nghota: ewerukago-azim okè-ani ndi *di n'ice n'ice*,
pulu azi fa ife fa kpakobalu, ebudago-azim dika

onyedi ike ndi bi *n'aniafu-ga:* 14 akam afugo àkù
ndi afu-ga dika akwu; di azi ka onye nekpoko̱ àkwá-
ga nke agbarapulu agbarapu, no̱fu ka munwa kpo-
ko̱lu uwa nine: o̱nwero̱zi ofu nke meghalili nku,
ma-o̱bu nke salù o̱nu, ma-o̱bu be uya. 15 Anyi-
ke ganya isi medide onye ji ya egbu ife ka? nma-
o̱du geme onweya nuku medide onye nakwo̱ ya
ka? dika agasi na itali gakparube ndi bunili ya
enu, *ma-o̱bu* dika agasi na o̱kpo̱si gebuni *onye* nke
naburo̱ osisi.
16 Nya ka Dinwenu-ayi, Jehofa nke usu *ndi
agha,* geji zi ita-aru n'etiti ndi-ya malu abuba;
n'okpulu otuto-ya ka agafunwu olile dika olile nke
o̱ku. 17 Ìfè Israel gabu o̱ku, Onye di Nso̱ nke
ya *gabu* ilele o̱ku: o̱gele lacapu azi ogwu na
o̱kilika n'ofu mbo̱si. 18 Ogekpocapu otuto ugbo-
ko-ya, na nke ugbo-ya namasi nni, ka nkpulu-obi ka
aru: o̱gadi ka mgbe onye naya o̱ya nata aru.
19 Ndi gbo̱putalu nime osisi ugboko-ya gadi
onenone, na nwatakili gede fa.
20 O̱geme azi n'ubo̱si afu, ndi gbo̱putalu nime
Israel, na ndi uno̱ Jekob ndi gbaputalu agbaputa,
fa amadabebezi onye tili fa ife; ma fa gadabebe
Jehofa, Onye di Nso̱ nke Israel, n'ezi-okwu.
21 Ndi gbo̱putalunu, *bù* ndi gbo̱putalu nime
Jekob, gecighakute Cuku di ike. 22 Makana
o̱bu ezie na ndi-i, ngi Israel, di ka uzuzu orimili
nnu, *so̱* ndi gbo̱putalu nime fa gecigha: ezubelu
nkpocapu, juputalu n'ezi omume. 23 Makana
nkpocapu, nke ezubelu, ka Dinwenu-ayi, Jehofa
nke usu *ndi agha,* gekpocapu n'etiti ani nine.
24 Nya ka Dinwenu-ayi, Jehofa nke usu *ndi
agha,* ji kwue no̱nwo̱, si, Ngi ndi nkem nke bi na
Zaion, atuna egwu onye Asiria: o̱piaraba i itali,

bunite azi ọkpọsi-ya enu medide i, ka Ijipt si eme.
25 Makana ọfọkwọlu nwantikọlọ ọge, ajọ iwe na
iwem gemezu, nime nbibi-fa. 26 Jehofa nke usu
*ndi agha* gezokwasi ya itali, dika na ntigbu
Midian na nkpuma Oreb: agesetipu ọkpọsi-Ya
n'enu orimili nnu, Ogebunite ya enu ka esi me
Ijipt. 27 Ọgeme azi n'ubọsi afu, na ibu-ya gapu
n'uku-ubu-i, ukpako-onu-ọlu-ya gapu n'onu-i, age-
bibi ukpako-onu-ọlu afu sitena iruwusa ude n'isi.
28 Ọbiago n'Aiat, ọgafego Migron; na Mikmaṣ
ka ọtubalu ibu ije-ya: 29 fa agafego uzọ ọgiga;
fa anwugo ula na Giba: Rema nama aru nni;
Gibea nke Sọl agbanabago. 30 Welu onu-i
kpọsie ike, ngi ada Galim! ṅa nti, ngi Laiṣa! ngi
Anatot ebudalu ebuda! 31 Madmena bu onye
ọ̀sọ́; ndi bi na Gibim nakpọkọba onwefa ka fa
gbanaba. 32 Tata ka ọgakwusi na Nob: ọnaruru-
bekwasi úgwú ada Zaion, ngongo Jerusalem, aka-ya.
33 Ne, Dinwenu-ayi, Jehofa nke usu *ndi-agha*,
gewelu ibobo wekwacapu ngadaba-ga: ndi sopulu
enu agegbutu fa n'ani, ndi di enu agebuda fa
34 Ọgewelu ígwè wegbutu inyalinya ugboko
Lebanon gada sitena aka onye di ike.

11 1 Ọgwe osisi Jese gadu anaka, ngadaba
nke si na nkpọlọgwugwu-ya puta gami nkpu-
lu: 2 mọ nke Jehofa ganọkwasi ya, mọ nke ama-
mife na nghọta, mọ nke alo na ike, mọ nke ife
ọmuma na egwu Jehofa; 3 itu egwu Jehofa
gasọ ya usọ: ọmekpezi ikpe ka anya-ya si fu,
nke ọnaba nba ka nti-ya si nu: 4 ma ogeji ezi
omume wekpe ndi nenwerọ ike, naba nba n'uzọ
kwu ọtọ maka ifi ndi di ume-ani n'uwa: ogeji
itali nke ọnu-ya wepia uwa, ogeji azi ufulu egbu-
gbele-ọnu-ya wegbu onye ọjọ. 5 Ezi omume

gabu azi ákwà ifie n'ume-ya, ikwesi-ncekwube
abulu ákwà ifie n'úkwù-ya. 6 Ufu na nwa atulu
gebiko, awolo gedinanyelu nwa ewu; nwa efi na
nwa agaba na anu azulu-ngbuli gedinako; nwata-
kili anedu fa. 7 Efi na bea gatako nni n'ofu;
umu-fa gedinako onu: agaba gata afifia dika efi.
8 Nwa nala ala gegwu egwú n'onu ubi, nwa ralu
ala getinye aka n'onu aju-ani. 9 Fa amemelu aru
nke fa nemebi n'ugwu ninem di nso: makana ife
omuma Jehofa gejuputa uwa, etu mili si kpudo
orimili nnu.

10 Ogeme azi n'ubosi afu, na nkpologwugwu
Jese, nke nakwulu ndi *nine n'uwa* ka okoloto, ya
ka mba nine gaco; ebe-izulu-ike-ya gadi otuto.

11 Ogeme azi n'ubosi afu, na Dinwenu-ayi
gewelu aka-Ya nke ugbolo nabo wegbaputa ndi-
Ya gboputalunu, ndi gagboputa, n'aka Asiria, na
Ijipt, na Patros, na Kuṣ, na Ilam, na Ṣaina, na
Hemat, na oba-n'ani-ga nke orimili nnu. 12 Oge-
bunitalu mba nine okoloto, kpokoba azi ndi Israel
acusalu acusa, si na nkuku ino nke uwa cikoba
ndi Juda akpasalu akpasa. 13 Ekwolo Ifraim azi
gapu, agebepu azi ndi namanye Juda: Ifraim
amekwoso Juda ekwolo, Juda amamanye Ifraim.
14 Fa gefedata azi n'uku-ubu ndi Filistia n'odida-
anya-anwu; fa gagbako aka kwalia umu iru-anya-
anwu: fa gatukwasi Idom na Moab aka-fa; umu
Amon ganu okwu-fa. 15 Jehofa geweputasia ile
nke orimili nnu Ijipt n'uso *imebi ya;* Ogeji azi
okpomoku ifufe-Ya weferube aka-Ya n'enu Orimili,
tiwara ya mili-iyi isa, me ka madu yili akpukpo-
ukwu gafe. 16 Uzo akwanili akwani sitelu n'Asiria
gadili ndi-Ya gboputalunu, *bú* ndi gagboputa;
dika osi dili Israel n'ubosi osi n'ani Ijipt rogota.

12 1 N'ubosi afu igasi, Agamekene i, Jehofa;
makana obu ezie na Iwewusalumli iwe, ma
iwe-I apugo n'arum, Iwetasiem obi. 2 Ne, Cuku
bu nzoputam; agamecekwube, ghalu itu egwu:
makana Ja Jehofa bu ikem na abu-omam; Obu-
lugo azi nzoputam. 3 Nyabu na unu geji ngoli
wekwota mili n'isi-iyi-ga nke nzoputa. 4 N'ubosi
afu ka unu gasi, Kenenu Jehofa, kpokuenu afa-Ya,
menu ka amalu omume-Ya-ga n'etiti ndi *nine n'uwa*,
fotanu na edebelu afa-Ya n'enu. 5 Bukuenu Jehofa
abù-oma makana Ome-ga-lu ife okaka: ka amalu
nka n'uwa nine. 6 Kposie nkpu ike kpoba nkpu
*añuli*, ngi nwayi bi na Zaion: makana Onye di
Nso nke Israel di nuku n'etiti i.

13 1 Ibu ebolu Babilon, nke Aisaia nwa Emoz
fulu.
2 Bunienu okoloto n'ugwu togbolu kponcala,
wenielunu fa enu, fenu aka, ka fa weje n'onu-
uzo-ilo-ga nke ndi amalu afa-fa. 3 Munwa etigolu
ndi nkem edolu nso iwu, eye, akpogom ndi-dikem
maka iwem, bú ndi negoli n'okakam. 4 Onu ìgwè
madu n'enu ugwu-ga, yili nuku ndi! onu nkpotu
ani-eze-ga nke mba-ga gbakobalu onu! Jehofa
nke usu *ndi agha* nagu usu ndi agha onu maka
agha. 5 Fa si n'obodo telu aka bia, n'ebe ígwé
jedebelu, *bú* Jehofa, na ife ajo iwe-Ya, ibibi ani
afu nine. 6 Cibanu akwa; makana ubosi Jehofa
akpudebena; ogabia dika nbibi sitelu n'aka Onye
pulu ime ife nine. 7 Maka ya aka nine gaju ngwu,
obi madu nine gagbaze: 8 aru gama fa nni;
ngbali na ife ngbu ganwulu *fa;* fa gano n'ife olulo
dika nwayi ime neme: fa ganatulita ibe-fa n'-
anya; iru-fa *gabu-ga* iru ilele oku. 9 Ne, ubosi

Jehofa, *bú ubọsi* ime ife-ike, ji iwe na ọnuma, biana;
ime ka ani bulu nkpọnkpọ ani, na ikpocapu ndi
njọ nọ ya. 10 Makana kpakpando enu-igwe na
orion-fà nke di nime ya amenye ìfè-fa: agagbaci
anya-anwu ma ọnawa, ọnwa ameme ka ìfè-ya tie.
11 Agamapia ani nine itali maka ajọ ife-fa, na
ndi ọjọ maka ajọ omume-fa; agameme ka nbuni
nke ndi ngala kwusi, wedata idi-enu nke ndi di
egwu. 12 Agameme ka nwoke kọkalia ọmalica
ọna-edo, me ka madu kọkalia ezigbo ọna-edo nke
Ofa. 13 Nya ka Mgeji me ka enu-igwe derube,
agarurupu uwa n'ọnọdu-ya, n'iwe Jehofa nke usu
*ndi agha*, n'ubọsi iwe-Ya di ọku. 14 Ọgeme azi,
na ebe onye anọna ogedo ndi nke ya iru, ebe onye
anọna ọgbasi n'ani-ya, dika okogbo anacu ọsọ,
na dika atulu anekpokọbarọ ekpokọba. 15 Onye
ekwudona adupue ya: onye anwudena ewelu nmà
gbue ya. 16 Agapialisi umu-aka-fa n'anya-fa;
agakwali unọ-fa-ga, melua inyeme-fa. 17 Ne,
agamakpani ndi Midia imedide fa, ndi managbanye
ọna-ọca, ọna-edo azi, ọmasọ fa. 18 Uta-*fa* gapialisi
umu-ikolọbia; fa amemelu umu ọfu ebele; anya-fa
amarapu umu-aka. 19 Babilon, nke malu nma
n'etiti ani-eze-ga, otuto nke ngala ndi Kaldea,
gadi ka mgbe Cuku ji kwakpọ Sọdom na Gọmora.
20 Amanọ ya ọkpu, nke anebi ya sitena ndudu-
gandu genye na ndudugandu: nke onye Arebia
nama ikwu-ya n'ebe afu; nke ndi nazu atulu
neme ka ìgwè-atulu-fa dina n'ebe afu. 21 Ma
anu ọfia gedina n'ebe afu; unọ-fa gejuputa-ga
n'okwukwu; ọstric gebi n'ebe afu, nkpi-ọfia-ga
gete egwu n'ebe afu. 22 Anu nebe uya ganazalita
onwefa n'iga-fa, nkita ọfia nime nuku unọ-ga malu
nma: ọge-ya akpudebego nso, ubọsi-ya ameso

14 ogonogo. 1 Makana Jehofa gemelu Jekob
ebele, Ogaralukwasi Israel, me ka fa zulu ike
n'ani-fa: obià geme ka ya na fa bulu ofu, fa ganya-
kudo uno Jekob. 2 Ndi *ozo*-ga gacili fa, me ka fa
bia n'onodu-fa: uno Israel gelita fa n'ùkwù n'ani
Jehofa ka fa bulu ìrù ndikom na ìrù umu-nwayi:
fa gadolu ndi dolu fa-li n'agha n'agha; fa gazokwasi
ndi nemegbu fa n'úkwú.

3 Ogeme azi n'ubosi mgbe Jehofa genye i izulu-
ike n'ife-nwute-i, na ncekasi-i, na ifè-nru-i sili ajo
ike nke emelu i ka ifè, 4 na igatu inu nka medide
eze Babilon, wesi, Kezi ka onye nmegbu si kwusi!
obodo ona-edo kwusi! 5 Jehofa etijigo okposi
ndi ojo, ogbanci ndi nacinu; 6 nke ji onuma
weneti ndi *nine n'uwa* ife otiti mgbe nine, nke
welu ocucu nke madu obuna nanararo nazokwasi
mba-ga n'iwe. 7 Uwa nine no nezulu ike, nodu
du: fa buba abù *ngoli*. 8 Eye, osisi fia nañulili i,
sida-ga nke Lebanon *azi, nasi*, Eri iji dina ani,
onye ngbutu obuna arogokutaro ayi. 9 Seol di
n'okpulu *i* marubelu i izuta i n'obibia-i: okpotelu
i ndi nadiro ndu, *bú* ndi-isi uwa nine; omego ka
ndi-eze nine nke mba-ga binie n'ukpo-fa. 10 Fa
nine gaza si i, Ike agwugo azi nginwa dika ayinwa?
ayi na i eyigo ka? 11 Ebudago okaka-i na Seol,
na onu une-i-ga: agbasago idide n'okpulu i, idide
kpudo i. 12 Kedu ka isi si n'enu-igwe da, ngi
Lusifa, nwa ututu! kedu ka esi gbutu i n'ani, ngi
nke togbolili otutu mba aba! 13 Nginwa kwu-
azi-li n'obi-i, si, Agamarogo n'enu-igwe, agamebu-
ni ukpom enu kalia kpakpando-ga nke Cuku;
agamano n'enu ugwu nzuko, n'ebe tekalisili
aka n' Ugwu: 14 agamarogo kalia ebe di-ga enu
nke ulukpu-ga; agameyi Onye Kasi enu. 15 Ma

agebuda i na Ṣeol, n'akuku onunu *tekakisili aka.*
16 Ndi fulu i genekpo i anya, fa gelo maka i, *si*,
Ọbuzikwọ nwoke a melu ka uwa marube, nke
merubelu ani-eze-ga ; 17 nke melu ka ani nine di
ka ọfia kwu nkiti, nutue obodo-fa-ga ; onye
nararọ ndi otinyelu n'unọ-nga ka fa naba be-fa ?
18 Ndi-eze nine nke mba-ga, fa nca, laru n'otuto,
ebe onye anọna ọlaru n'unọ-ya. 19 Ma ebupugo
nginwa n'ini-i dika ngadaba *enelu dika ife* alu, welu
ndi egbulu egbu yikpo onwei, ndi eji nmà dupu,
nagbadaku nkpuma di-ga n'onunu ; dika ozu
azọlu ukwu. 20 Amenikọ ngi na fa, makana
imebigo ani-i, gbue ndi-i ; amakpọtanwo afa
nkpulu ndi neme ajọ ife ebe-ebe. 21 Kwadebe-
lunu umu-ya ebe ogbugbu maka ajọ omume nna-
fa-ga ; ka fa ghalu ibini, nwelu uwa, lujue iru ani
nine n'obodo-ga. 22 Agamebini medide fa, ka
Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, bepu afa na ndi
gbọputalunu, na nwa na nwa nwa, nime Babilon,
ka Jehofa kwulu. 23 Agameme azi ka ebinta
nwelu ya, *me ka ọbulu* ọdọ mili : agameji aziza
nbibi weza ya, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu.

24 Jehofa nke usu *ndi agha* anugo iyi, si, N'ezi-
okwu etu Mlolu, nọfu ka ogesi di ; etu Mzubelu,
nọfu ka nke-afu gakwulu : 25 na agametikpọ onye
Asiria n'anim, zọkwasi ya ukwum n'enu ugwum-
ga : ukpako-onu-ọlu-ya gapu azi n'onu-fa, ibu-ya
apua n'uku-ubu-fa. 26 Nka bu izuzu ezubelu uwa
nine : nka bu azi aka esetipulu mba nine. 27 Maka-
na Jehofa nke usu *ndi agha* ezubego, onye gezusa
ya ? aka-Ya esetipugo, onye gesecigha ya azu ?

28 N'arọ eze Ehaz nwulu ka ebolu ibu nka.

29 Aṅulikwana, ngi Filistia, ka ira, makana
akpajigo o̱kpo̱si tili i: makana aju-ani gesi na
nkpo̱lo̱gwugwu agwo̱ puta, nkpulu-ya gabu agwo̱
di ilè nefe efe. 30 Agazu o̱kpala nke ndi nenwe-
ro̱ ike, ndi-o̱gbenye gedina n'aru-ofufo: agameji
ugani weme ka nkpo̱lo̱gwugwu-i nwuru, agegbu
ndi-i gbo̱putalunu. 31 Ciba akwá, ngi o̱nu-uzo̱-
ilo; kpo̱ nkpu, ngi obodo; agbazepugo i, ngi
Filistia, ka ira; makana anwulu si n'Ugwu puna,
o̱nwero̱ onye nadaga n'usolo n'usu-ya. 32 Ginizi
ka madu gaza ndi-uko̱ mba? Na Jehofa ato̱go
Zaion, ndi-Ya ebudalu ebuda gagbaba nime ya.

15 1 Ibu ebolu Moab.
Makana n'ofu ucici ka ebibili A nke Moab,
me ka o̱bulu nkpo̱nkpo̱ obodo; makana n'ofu ucici
ka ebibili Ka nke Moab, me ka o̱bulu nkpo̱nkpo̱
obodo. 2 O̱ro̱gogo na Bayit, na Dibon, n'ebe di-
ga enu, ikwa akwá: Moab naci akwá maka Nibo,
na Mediba: isi-fa nine nabu isi nkpoca, ako̱pugo
afu-o̱nu-fa nine. 3 Fa welu akwa uju kpue onwefa
n'ilo-fa-ga: ebe onye ano̱na o̱naci akwá, nakwa
imelime akwá, n'enu uno̱-fa-ga, na o̱nu-ilo-fa-ga.
4 Heṣbon nakpo̱ nkpu, Eleale azi; ananulu onu-fa
welue na Jehaz: maka ya ka ndi agha Moab ji
akpo̱si nkpu ike; nkpulu-obi-ya anamarube nime
ya. 5 Obim nakpo̱lu Moab nkpu; ndi-o̱so̱-ya
*nagbasi* na Zoa, na Eglat-ṣeliṣiya: makana fa ji
akwá aro̱go na nro̱go Luhit; makana n'uzo̱ Horo-
naim ka fa kpanili akwá maka ntikpo̱. 6 Makana
mili Nimrim gabu nkpo̱nkpo̱: makana afifia
akpo̱nwusigo, afifia o̱fu agwugo, ife akuku di ndu
adiro̱zi. 7 Nya ka imelime fa nwelu, na ife fa
kpako̱balu, ka fa geji busi n'iyi *osisi* wilo. 8 Ma-

kana akpọrubego nkpu n'okè-ani Moab *nine;*
ọcìcì-akwá-ya *elugo* n'Eglaim, ọcìcì-akwá-ya *elugo*
azi na Bia-ilim. 9 Makana mili Dimon juputalu
n'ọbala: makana agamewetakwulu Dimon ife ọzọ,
wetalu onye Moab gbapulu agbapu, na ndi ani afu
gbọputalunu, ofu agaba.
16 1 Sinu na Sila nke dolu iru n'ọfia kwu
nkiti zigalu onye naci ani umu atulu, n'ugwu
ada Zaion. 2 Ọgeme azi na, dika umu-nnunu
nefu nfu, *na* akwu nnunu efesalu efesa, nọfu ka
umu nwayi Moab gadi na nlufe Anon. 3 Tunye
alo, kpe ikpe; me ka ndo-i di ka ucici n'oke efifie
nabọ: zobe ndi acupulu acupu; ekpupukwana onye
nfu. 4 Ka ndi nkem acupulu acupu nwunyelu i
ula; Moab, bululu ya ebe nzuzo n'iru onye na-
kwali *ya:* makana emego onye neme ife-ike ka
ọbulu ife nkiti, nkwali akwusi, egbucapugo ndi
nzọli n'ani. 5 Ageme ka ofu ukpo kwusie ike
n'afọ-ọma, ofu Onye ganọkwasi ya n'ikwesi-nce-
kwube, n'ikwu Defid; nekpe ikpe, nacọ azi ikpe
*kwu ọtọ,* nagba ọsọ ime ezi omume.
6 Ayi anugo maka ngala Moab, *na* ọnagala ka;
*ọbunadu* maka ibuni onweya, na ngala-ya, na iwe-
ya; inya-isi-ya bu-ga ife nkiti. 7 Maka ya ka
Moab geji cili Moab akwá, ebe onye anọna ọgaci
akwá: ebe etitulu unu, unu gerulu abadaba nkpulu
fain nke Ka-hareset uru. 8 Makana ugbo Heṣbon
*na osisi* fain nke Sibma talu ata; ndi nwe mba-ga
egbutusigo ọmalica osisi-ya-ga; fa lulu ọbuna na
Jeza, fa fughalili ba n'ọfia kwu nkiti; agbasalu
ngadaba-ya-ga, fa gafelu orimili nnu. 9 Maka ya
agamakwa akwá Jeza maka fain nke Sibma:
agamakwawusa i anya mili, ngi Heṣbon, na Eleale:
makana nkpu agha adawusago nkpulu-ọkọci-i na

owuwe-nni-i. 10 Ewepugo aṅuli na ngoli n'ugbo
namasi nni; abù ngoli amadizi, nke nkpu aṅuli
nadi, n'ugbo fain: onye nzo̱ca amazo̱caputa manya
fain n'ebe anazo̱ca ya; emegom ka nkpu *nke igho̱*
*nkpulu fain* kwusi. 11 Nyabu na afo̱m naralu
Moab ka ubo̱-akwala, ime-afo̱m naralu Ka-heres.
12 O̱geme azi na, mgbe Moab geji me ka afu ya,
mgbe o̱melu ka ike gwu ya n'ebe di enu, mgbe
o̱gabia n'ebe nso̱ ya ikpe ekpelu, o̱menwe ike.
13 Nka bu okwu Jehofa kwulu maka Moab
n'o̱ge galu aga. 14 Ma kita Jehofa ekwugo, si,
Tupu aro̱ ito̱ elue, dika aro̱ onye o̱lu ugwo̱,
ageneni ototo Moab, na nuku ìgwè-ya nine; nke
gbo̱putalunu gepe ajo̱ npe omesi ike.

17 1 Ibu ebolu Damasko̱s.
Ne, ewerukago Damasko̱s n'ibuzi obodo,
o̱gabu obo ife dalu ada. 2 Agbabogo obodo Aroa-
ga: fa gadili ìgwè atulu-ga, nke gedina ani, o̱nwero̱
onye geyi fa egwu. 3 Iga gakwusi n'Ifraim, ani-
eze *akwusi* na Damasko̱s, na ndi Siria gbo̱puta-
lunu; fa gadi ka otuto umu Israel, ka Jehofa nke
usu *ndi agha* kwulu.
4 O̱geme azi n'ubo̱si afu, na ototo Jekob gagbu
aru, abuba aru-ya gatasi aru. 5 O̱gadi azi ka
mgbe onye newe nni nekpoko̱ o̱ka kwu o̱to̱, o̱gwe-
aka-ya anebe oko o̱ka; eye, o̱gadi ka mgbe madu
nekpoko̱ oko o̱ka ebefo̱lu na mgbulugudu Refaim.
6 Ife ebefo̱lu gagbo̱puta na ya dika ntirube osisi
o̱lif, nkpulu nabo̱ ma-o̱bu ito̱ n'enu ngadaba kasi
enu, ino̱ ma-o̱bu ise na ngadaba putalu ìfè n'o-
sisi namasi nkpulu, ka Jehofa, Cuku nke Israel,
kwulu. 7 N'ubo̱si afu ka madu genekwasi Onye
kelu ya anya, anya-ya genedo Onye di Nso̱ nke

Israel. 8 Ọmenekwasi ebe icu aja-ga, *bú* ọlu aka-
ya, anya, nke ọnenedo ife nkpisi-aka-ya mebelu,
maọbu Aṣerim, ma-ọbu ndi alusi anya-anwu.
9 N'ubọsi afu ka obodo-ya si-ga-lu ike gadi ka ebe
agbabolu agbabo n'ugboko na enu ugwu azi, nke
agbabolu n'iru umu Israel: ọgabu nkpọnkpọ ebe.
10 Makana icezọgo Cuku nke nzọputa-i, icetarọ
nkpuma nke ike-i; maka ya inaku ọmalica ife
akuku, ma azi osisi fain nkẹ ani madu: 11 n'ubọsi
nke inaku igbarubelu ya ogige okilikili, n'ututu
ineme ka nkpulu-i ra ifulu: ma owuwe nni nagba-
pu n' ubọsi ife nwuta na uru anapurọ izọta azọta.
12 Éwù, nkpọtu imelime ndi, ndi nagbọ ka ori-
mili nnu si agbọ; na iru-n'ike nke mba-ga, ndi
nerufega n'ike ka mili si-ga-lu ike si eru n'ike!
13 Mba ganerufega n'ikedika iru-n'ike nke imelime
mili: ma Ọgabalu ya nba, ọgagbate aka, anacu ya
ka ifufe nacu igbogbo nke ugwu-ga, na dika oke ifu-
fe si efeghali etum. 14 N'ọge anyasi ne akpajiji;
tupu ututu ọdirọzi. Nka bu òkè ndi nakwali ayi,
na ife nketa nke ndi napulu ayi ife-ayi.

18 1 Éwù, ani nkpọtu nku-ga, di n'ufesi orimi-
li-ga nke Itiopia: 2 nke naraga ukọ n'orimi-
li nnu, na ime ugbọ eji papairọs me n'enu mili-ga,
*si*, Unu ndi ozi di nkọ, jekunu mba nke solu ogo-
nogo telalu etela, jekunu ndi di egwu sitena nbi-
do-fa gaba; mba nesìta esìta nazọtu azi azọtu, nke
orimili-ga keralu ani-ya! 3 Unu nine ndi nọ
n'ani nine, na unu ndi bi n'uwa, mgbe ebunitelu
ọkọlọtọ n'enu ugwu, funu; mgbe egbulu opi, nu-
lunu. 4 Makana nọnwọ ka Jehofa si gwam, Aga-
manọ du, si n'ọnọdum nene; dika okpomọku
nenwu mala-mala ma anwu namu, dika alulu

igiligi n'okpomo̱ku nke owuwe-nni. 5 Makana
tupu owuwe nni, ma ifulu gasia, ototo osisi abulu
nkpulu fain naca aca, ogeji nmà-nkwaca kwa-
capu umu-anaka-ya-ga, ngadaba-ya-ga ka o̱gewepu
gbutue. 6 Agarapuko̱lu fa udene nke ugwu-ga,
na anu-o̱fia-ga nke ani: udene gano̱nye n'enu fa
n'o̱ko̱ci nine, anu o̱fia nine gano̱nye n'enu fa n'o̱ge
ntumoyi nine. 7 N'o̱ge afu ka agewetalù Jehofa
nke usu *ndi agha* onyinye nke bu ndi solu ogo-
nogo telalu etela, na sitena aka ndi di egwu sitena
nbido-fa gaba; mba nke nesìta esìta nazo̱tu azi
azo̱tu, nke orimili-ga keralu ani-ya, weta n'ebe afa
Jehofa nke usu *ndi agha, bú* ugwu Zaion.

19 1 Ibu ebolu Ijipt.
Ne, Jehofa no̱kwasi n'ulukpu nagba o̱so̱,
nabia n'Ijipt: agemerube alusi Ijipt n'iru Ya, obi
Ijipt gagbaze n'etiti ya. 2 Agamakpani azi ndi
Ijipt imedide ndi Ijipt: ebe onye ano̱na ya na
nwa-nne-ya ananu o̱gu, ebe onye ano̱na ya na
agbata-obi-ya ananu; obodo anemedide obodo,
ani-eze anemedide ani-eze. 3 Agerupu mo̱ Ijipt
n'etiti ya; agamenomi alo-ya: fa gaju ase n'aka
alusi, na aka ndi ntakwu, na aka ndi nwelu ajo̱
mo̱, na aka ndi dibia afa. 4 Agamewelu ndi Ijipt
nye dinwenu neme ife-ike; eze di egwu gecili fa,
ka Dinwenu-ayi, Jehofa nke usu *ndi agha*, kwulu.
5 Mili gata n'orimili nnu, orimili ganata wetasia
nca. 6 Orimili gesi-ga ísì; uzo̱-mili-ga nke Mazo-
a gebenata tasia: ami na okpoko mili gajanwusi.
7 Ani afifia ndu didebe Nail, n'ikpele Nail, na
ife nine akulu n'ikpele Nail, gakpo̱si nku, acusa fa,
fa amadizi. 8 Ndi o̱kù azi gakwa akwá, ndi nine
natunye ukpò na Nail geru uru, ndi nagbasa

agadabu na mili gatasi aru. 9 Ọzọ ndi ji ade etili
eti alu ọlu, na ndi nakpa akwa ọca, ifele geme fa.
10 Agetilisi ide-ya-ga, ogewuta ndi nalu ọlu ugwọ
na nkpulu-obi. 11 Ndi-isi Zoan busi ndi nkafie;
alo ndi-ọtu-alo Fero nwekalisili amamife nemelu
*alo* anu ọfia: kezi ka unu si asi Fero, Munwa bu
nwa onye amamife, nwa ndi-eze gbo? 12 Kezi
ndi-amamife-i? ka fa gosi i kita; ka fa malu azi
ife Jehofa nke usu *ndi agha* zubelu Ijipt. 13 Ndi-isi
Zoan abulugo ndi nkafie, alaputago ndi-isi Nof; fa
edufugo Ijipt, ndi bu nkpuma nkuku nke ebo-ya-ga.
14 Jehofa agbagwago mọ nke isọ-ngọngọ n'etiti
ya: fa wedufue Ijipt n'ọlu-ya nine, dika onye
manya negbu si ejefie n'ife ọgbọlu. 15 Ọlu ọbuna
amadizili Ijipt, nke isi ma-ọbu ọdu, igu ma-ọbu
ami, galu.

16 N'ubọsi afu Ijipt gadi ka umu-nwayi: ọga-
nama aru nni natu egwu maka nferube aka Je-
hofa nke usu *ndi agha*, nke Yanwa neferube n'enu
ya. 17 Ani Juda gabulu Ijipt ife egwù, onye
efotana ya gatu egwu, maka izuzu Jehofa nke usu
*ndi agha*, nke Yanwa zubelu medide ya.

18 N'ubọsi afu obodo ise gadi n'Ijipt nasu asusu
Kenean, nañulu Jehofa nke usu *ndi agha* iyi; aga-
kpọ ofu Obodo nbibi.

19 N'ubọsi afu ebe icu aja gadili Jehofa n'etiti
ani Ijipt, ofu ide nkpuma n'okè-ani-ya gadi-azi-li
Jehofa. 20 Ọgabulu Jehofa nke usu *ndi agha* ife
arima na ife ama n'ani Ijipt: makaña fa gakpọku
Jehofa maka ifi ndi nmegbu, Ogezitalu fa onye
nzọputa, na odogwu, ọganaputa fa. 21 Jehofa
geme ka Ijipt malu Ya, ndi Ijipt gama Jehofa
n'ubọsi afu; eye, fa geji àjà na ife nru wefe Ya, fa
gekwe Jehofa nkwa di nsọ, me azi ya. 22 Jehofa

geti Ijipt, neti nazo̱; fa geeighakute Jehofa, fa
gayo̱ta Ya, O̱gazo̱ fa.
23 N'ubo̱si afu uzo̱ akwanili akwani gesi n'Ijipt
je n'Asiria, onye Asiria gabia n'Ijipt, onye Ijipt
*abia* n'Asiria; ndi Asiria na ndi Ijipt gefeko̱ o̱nu.
24 N'ubo̱si afu ka Israel geme Ijipt na Asiria
ito̱, ngo̱zi n'etiti uwa: 25 makana Jehofa nke usu
*ndi agha* ago̱zigo fa, si, Ngo̱zi dili Ijipt ndi nkem,
na Asiria o̱lu akam, na Israel *nke bu* ùkwùm.

20 1 N'aro̱ Tātan bialu n'Aṣdod, mgbe Sagon
eze Asiria ji zie ya, owebue Aṣdod agha we-
welu ya; 2 n'o̱ge afu Jehofa kwue n'o̱nu Aisaia
nwa Ėmoz, si, Je, gato̱pu akwa uju n'úkwù-i, yipu
akpukpo̱-ukwu-i n'ukwu-i. O̱weme no̱fu, gbalu
o̱to̱ neje n'ukwu nkiti. 3 Jehofa wesi, Dika odi-
bom bu Aisaia si gbalu o̱to̱ neje n'ukwu nkiti aro̱ ito̱
maka ife arima na ife ebube nke dili Ijipt na Iti-
opia; 4 no̱fu ka eze Asiria gesi dupu ndi Ijipt
ado̱lu n'agha, na ndi Itiopia ado̱pulu n'ani-fa, ka
umu-aka ka ikenye, gbalu o̱to̱ na úkwú afulu,
gbalu o̱to̱ n'úkwù, nya bu o̱to̱ Ijipt. 5 Obi gemebi
fa ifele eme fa, maka ndi Itiopia bú ife-itu-anya-
fa, na Ijipt bú otuto-fa. 6 Ndi bi n'o̱ba-n'ani nke
orimili nnu nka gasi n'ubo̱si afu, Ne, ife di no̱nwo̱
bu ife ayi natu anya ya, ebe ayi gbasili maka inye-
aka ka ewenaputa ayi n'aka eze Ạsiria: ayinwa,
kedu ka ayi gesi gbapu?

21 1 Ibu ebolu o̱fia kwu nkiti nke orimili nnu.
Dika oke ifufe dì n'Adagbe nefesa efesa, owe-
si n'o̱fia kwu nkiti bia, sitena ani di egwu. 2 Egosi-
lim o̱fù di ntulu; onye aghugho̱ neme ife aghugho̱,
onye nkwali nakwali. Ro̱go̱, ngi Ilam; no̱cibido,

ngi Midia; ize-ume nine di ya ka Mmelu ka
okwusi. 3 Nya kpatalu úkwùm ji juputa n'ife
ngbu, ife ngbali ejidegom, dika ngbali nwayi ime
neme: erugolum erugo nke melu na adamanu ife;
obi mebilim nke melu na adamafu uzo. 4 Obim
nefughali, nkuja neyim egwu: anyasi nke solum
uso erughaligolum aru-ima-nni. 5 Fa kwadebe
tebel, fa cebe nce, fa lie, fa la: binienu oto, unu
ndi-isi, tenu ota ude. 6 Makana nonwo ka Di-
nwenu-ayi gwalum, Je, kwuba onye nce; ka ogosi
ife ofulu: 7 mgbe ofulu usu, ndi anyinya bu
so iboa iboa, usu anyinya-ibu, usu kamel, ogaña
nti nañakwasi nti. 8 Owekpo dika agaba:
Dinwenum, munwa nakwu n'enu uno nce mgbe
nine n'efifie, anakwuba azi munwa na ncem ucici
nine: 9 ne, usu ndikom abiana, ndi anyinya bu
so iboa iboa. Oweza, si, Babilon ada, oda; alusi
nine apili api nke cuku-ya-ga ka etikpodalusili ani.
10 Ngi ife-nsucam, na nwa nke ebe-isuca-okam:
ife mnugolu n'onu Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku
nke Israel, ka mgosili unu.

11 Ibu ebolu Duma.
Ofu onye si na Sia wekpom oku, Onye nce, kedu
ka ucici si aga? Onye nce, kedu ka ucici si aga?
12 Onye nce wesi, Ututu abiana, na ucici azi:
obuluna unu gaju ase, juanu ase: cighanu, bianu.

13 Ibu ebolu Arebia.
N'ugboko *di* n'Arebia ka unu ganwu ula, unu
usu ndi Didan naga ije. 14 Kutalunu onye
akpili neghekpo mili; unu ndi bi n'ani Tima welu
nni-unu gezuta onye oso. 15 Makana fa gbana-
balu n'iru nmà-agha, n'iru nmà amiputalu amiputa,

na iru uta ado̱lu ado̱, na iru agha sili ike. 16 Ma-
kana no̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi gwalum-li, Tupu ofu
ngba-aro̱, etu aro̱ onye o̱lu ugwo̱ si di, otuto nine
nke Kida gagwusi: 17 ndi gbo̱putalu n'o̱nu-o̱gu
ndi uta, ndi-dike nke umu Kida, gabu onenone:
makana Jehofa, Cuku nke Israel, ekwugo.

22 1 Ibu ebolu mgbulugudu o̱fu.
Ginizi neme i, iji ro̱go̱gbado no̱ n'enu uno̱?
2 Ngi onye juputalu na nkpo̱tu, obodo nkpo̱su, obodo
ngoli; ndi-i egbulu ejiro̱ nmà gbu fa, nke fa nanwu
n'agha. 3 Ndi-isi-i nine gbapulu n'ofu nje, efiedolu
fa nágba fa uta: ndi nine ekwudolu nime i ka efie-
ko̱dolu o̱nu, fa gbatelu aka. 4 Nya ka mji si,
Wepu anya-i n'arum, agamakwakpo̱ anya; agba-
nuna ngbanu ikasim, maka nbibi ada ndi nkem.
5 Makana o̱bu ubo̱si nkpo̱su, na nke nzo̱da, na nke
igbaghali, sitena aka Dinwenu-ayi, Jehofa nke usu
*ndi agha*, na mgbulugudu o̱fù; ntikpo̱da nke aja,
na ikpo̱ku ugwu-ga nkpu. 6 Ilam bulu akpa ufele,
na ugbo̱-ani madu julu na ndi anyinya bu; Kia
wekpughepu o̱ta. 7 Oluzia, na mgbulugudu-i nke
makalisili nma juputalu n'ugbo̱-ani-ga, ndi anyinya
bu wedo onwefa n'usolo n'o̱nu-uzo̱-ilo. 8 O̱wewe-
pu ife ngbodo Juda; inelu anya mbo̱si afu n'ife
agha di-ga n'uno̱ ugboko. 9 Unu wefu ngbo̱wa
obodo Defid, na fa balu uba: unu wekpoko̱ba mili
nke o̱do̱ mili di ani. 10 Unu wegua uno̱ Jerusa-
lem o̱nu, unu wetikpo̱ uno̱ ime ka aja-odido sie
ike. 11 Unu wemebe azi ebe idebe mili nke o̱do̱
mili ocie n'etiti aja nabo̱ afu: ma unu enekwasiro̱
Onye melu ife a anya, nke unu nafu Onye kpulu
ya tekali. 12 N'ubo̱si afu ka Dinwenu-ayi, Jehofa
nke usu *ndi agha*, kpo̱lu ikwa akwá, na iru uru, na

ikọ isi mkpukpuya, na ije akwa uju: 13 ma ne,
ngoli na añuli, igbu efi na igbu atulu, ili anu na
ila manya: ka ayi neli nala, makana ayi ganwu
eci. 14 Jehofa nke usu *ndi agha* wekpughepu
Onweya na ntim, Ezie amekpucili unu ajọ omume
a unu ewenwuru, ka Dinwenu-ayi, Jehofa nke usu
*ndi agha*, kwulu.

15 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi, Jehofa nke usu *ndi
agha*, kwulu, si, Je, gakulu onye a nedozi àkù,
bu Ṣebna, nke bu isi n'unọ, *si*, 16 Gini ka inwelu
n'ebea? onye ka inwelu n'ebea, iji waputalu
onwei ini n'ebea? nawaputalu onweya ini
n'ebe di enu, negwuputalu onweya ebe obi n'enu
nkpuma! 17 Ne, Jehofa gatupu i n'ike, ngi
nwoke; eye, Ogejisi i ike. 18 Ogejikọba i dika
ife ọtutu *tua i* n'ani bulu ibu; ebe afu ka iganwu,
ebe afu ka ugbọ-ani-ga nke ututo-i gadi, ngi ife
nneni nke unọ dinwenu-i. 19 Agamacupu i
n'ọkwa-i, Ogesi n'ọnọdu-i dọda i. 20 Ọgeme azi
n'ubọsi afu, agamakpọ odibom bu Elaiakim nwa
Hilkaia: 21 agameyikwasi ya otogbo-i, welu
akwa-ọfifie-i gba ya ume, agametinye ici-ani inaci
n'aka-ya: ọgabu azi nna ndi bi na Jerusalem, na
unọ Juda. 22 Nkpisi-ugodi unọ Defid ka Mge-
kokwasi n'uku-ubu-ya; ọgakpaghe, onye ọbuna
amakpaci; ọgakpaci, onye ọbuna amakpaghe.
23 Agamakpọdo ya ka nkpukpọ n'ebe kwesili nce-
kwube; ọgabulu azi unọ nna-ya ukpo nke otuto.
24 Fa gekokwasi otuto nine nke unọ nna-ya n'enu
ya, umu-*ya* na umu-nna-*ya*, umu ọbele ife nine,
sitena ife bu iko-ga genyena ite mili-ga. 25 N'u-
bọsi afu, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, ka
ọgakpọpu bú nkpukpọ akpọdolu n'ebe kwesili nce-

kwube; agegbutu ya n'ani, oda, agebepu ibu di
n'enu ya; makana Jehofa ekwugo.

23 1 Ibu ebolu Taia.
Cibanu akwá, unu ugbo Taṣiṣ; makana
etikpogo ya, Nyabu na uno obuna adiro, nbanye
obuna adiro: ekpughelu fa sitena ani Kitim.
2 Delunu du, unu ndi bi n'oba-n'ani orimili nnu;
ngi onye ndi afia Zaidon, nagafega orimili nnu,
nyejugolu ife aka. 3 N'enu nuku mili-ga nkpulu
Ṣaihoa, owuwe-nni nke Nail, bu ife-elele-ya; obu
ebe izu afia nke mba-ga. 4 Ka ifele me i, ngi
Zaidon: makana orimili nnu ekwugo, ebe sili ike
nke orimili nnu, si, Ime akemerom, nke mnamu
amu, nke mneme ka umu-ikolobia lue ogo, nke
mnazunita umu-agbo. 5 Mgbe akuko bialu
n'Ijipt, akuko Taia gewuta fa agadaga. 6 Fenu
na Taṣiṣ; cibanu akwá, unu ndi bi n'oba-n'ani ori-
mili nnu. 7 Obu nka bu *obodo* ngoli unu, nke
oge nbido-ya buli n'ubosi gbo, onye ukwu-ya bu-
telu ya aka inwu ula? 8 Onye zutalu nka ime-
dide Taia, *obodo* nekpube *ndi ozo* okpu eze, nke
ndi-afia-ya bu ndi-isi, nke ndi-ije-afia-ya bu ndi
nwelu otuto n'uwa? 9 Jehofa nke usu *ndi agha*
zutalu ya, imeto ngala otuto nine, ime ndi nine
nwelu otuto n'uwa ife ánì. 10 Gafe ani-i dika
Nail, ngi ada nke Taṣiṣ, akwa nfiedo adirozi i
*n'ume.* 11 Osetipugo aka-ya n'orimili nnu, oma-
rubego ani-eze-ga: Jehofa etigo iwu maka Kenean,
ka egbusisia ebe si-ga-lu ike di ya. 12 Owesi,
Imegoli ozo, ngi nwa-agbo bú ada Zaion anemebi
emebi: binie, fe na Kitim; obunadu n'ebe afu
imenwe izulu-ike. 13 Ne, ani ndi Kaldea; ndi
nka adirozi ozo; onye Asiria edozigolu ya anu

o̱fia: fa lunili uno̱-agha-fa-ga, fa akwatu nuku
uno̱-ya-ga; o̱me ya ka o̱bulu obo ife dalu ada.
14 Cibanu akwá, unu ugbo̱ Taṣiṣ: makana eti-
kpo̱go ebe sili ike unu. 15 O̱geme azi n'ubo̱si afu,
na agecezo̱ Taia o̱gu aro̱ ito̱ na ili, dika ubo̱si ofu
eze: o̱gu aro̱ ito̱ na ili gasia o̱gabulu Taia dika
abù nwayi nayi o̱yi. 16 Welu ubo̱-akwala, jegha-
lia n'obodo, ngi nwayi nayi o̱yi ecezo̱lu ecezo̱; kpo̱
ubo̱ o̱fuma, bua imelime abù-ga, ka eweceta i.
17 O̱geme azi mgbe o̱gu aro̱ ito̱ na ili gasili, na
Jehofa geneta Taia, ogecigha n'itu-mgbele-ya, ya
na ani-eze uwa nine nke di-ga n'enu uwa gayi o̱yi.
18 Ife oji akpali na mgbele-ya gabu ife di nso̱
n'ebe Jehofa no̱: amakpado ya nke anebuko̱ba ya;
makana ife oji akpali gadili ndi bi n'iru Jeho̱fa,
iliju afo̱, na inwe o̱malica akwa.

24 1 Ne, Jehofa nerupu uwa, neme ka o̱to̱-
gbo̱lu nkiti, nagha azi ya iru, nakpasa azi
ndi bi ya. 2 O̱geme azi, na ka ogesi dili ndi
o̱buna, no̱fu ka ogesi dili onye ncu aja; ka ogesi
dili odibo-nwoke, no̱fu ka ogesi dili dinwenu-ya;
ka ogesi dili odibo-nwayi, no̱fu ka ogesi dili nne
nwe ya; ka ogesi dili onye nego ego, no̱fu ka
ogesi dili onye nele ele; ka ogesi dili onye
nezinye ezinye, no̱fu ka ogesi dili onye nezita
ezita; ka ogesi dili onye nana uma, no̱fu ka ogesi
dili onye nenye ya uma. 3 Agerupusi uwa nca
nca, kwalisia ya, makana Jehofa ekwugo okwu a.
4 Uwa neru uru najanwu, ani nine nagbu aru
najanwu, ndi di enu nime ndi uwa nata aru.
5 Emelugo azi uwa n'okpulu ndi bi ya; makana
fa ejefiego n'iwu-ga, rughalia ukpulu, mebie àgbà
ebe-ebe. 6 Nya ka nko̱ca ji licapu uwa, ewema

ndi bi nime ya ikpe: nya ka eji sule ndi bi n'uwa,
madu onenone wegbo̱puta. 7 Manya o̱fu neru
uru, fain nakpo̱nwu, obi añuli nine neze ume.
8 Ngoli ájà akwusigo, nkpo̱tu ndi negoli ngoli
ejedebego, ngoli ubo̱-akwala akwusigo. 9 Fa
amejizi abù la manya *fain;* ife o̱lila di ike
ganenu ndi nala ya inu. 10 Etikpo̱gó obodo
to̱gbo̱lu ikponcala: akpacigo uno̱ nine, ka madu
ghalu ibata. 11 Nkpu nara n'ilo maka ifi manya
*fain;* agbacie añuli nine, ado̱lugo ngoli di n'ani
n'agha. 12 Ife fo̱dulu n'obodo bu nkpo̱nkpo̱,
etikpo̱dalu o̱nu-uzo̱-ilo n'ani. 13 Makana no̱nwo̱
ka o̱gadi n'etiti uwa n'etiti ndi *di n'ice n'ice*, dika
ntirube osisi o̱lif, dika igho̱ nkpulu fain nke
fo̱dulu afo̱dulu ma agho̱sia. 14 Ndia gebunita
onu-fa, fa gakpo̱ nkpu; maka ebube Jehofa fa
gesi n'orimili nnu kpo̱sie ike. 15 Maka ya
nyenu Jehofa otuto n'ebe anwu si awa, *bú* afa
Jehofa, Cuku nke Israel, n'o̱ba-n'ani orimili nnu.

16 Sitena ebe uwa jedebelu ayi anugo abu-o̱ma,
otuto dili onye ezi omume. Mwesi, Atacasiam
aru, atacasiam aru, afufu nadilim! ndi aghugho̱
agho̱go; eye, ndi aghugho̱ agho̱go ri nne. 17 Egwù,
na onunu, na o̱nyá, dili i, ngi onye bi n'uwa,
18 O̱geme azi, na onye nke gagbanari onu ife
egwù gadaba n'onunu, onye si n'ani onunu ligota
gama n'o̱nya: makana emeghepugo windo di-ga
n'enu, nto̱-ani uwa namarube. 19 Etikpo̱go uwa
nca nca, etilisigo uwa, uwa weso̱ba ajo̱ ngo̱ngo̱.
20 Uwa ganaso̱ ngo̱ngo̱ ka onye manya negbu,
anebughali ya ka anebughali ebe inwu ula; njefie-
ya ganyido ya, o̱gada, omebinizi o̱zo̱.

21 O̱geme azi n'ubo̱si afu, na Jehofa geneta
usu ndi di enu n'ebe di enu, *neta* azi ndi-eze uwa

n'uwa. 22 Agekpoko̱ba fa, ka esi ekpoko̱ba ndi
uno̱-nga n'onunu, kpo̱cie fa n'uno̱-nga, imelime
ubo̱si gasia eneta fa. 23 Agamenye azi o̱nwa
ifele n'iru, ifele geme azi anya-anwu; makana
Jehofa nke usu *ndi agha* geci eze n'ugwu Zaion,
na Jerusalem, otuto *gadi* n'iru ndi-ikenye-Ya.
25 1 Jehofa, Nginwa bu Cuku nkem; aga-
mebuni I, agamekene afa-I; makana Imego
ife di-ga ebube, *bú* alo gbo-ga, n'ikwesi-ncekwube
na ezi-okwu. 2 Makana Imego ka obodo bulu
obo *nkpuma; me* ka obodo egwurubelu iga bulu
obo ife dalu ada: *me* ka nuku uno̱ nke ndi
ani madu ghalu ibuzi obodo; amalunwozi ya ebe-
ebe. 3 Nya ka ndi di ike geji nye I otuto, obodo
mba di-ga egwu gatulu I egwu. 4 Makana
Ibugolu onye nenwero̱ ike ebe sili ike, bulu o̱gbe-
nye ebe sili ike na nkpa-ya, ebe ngbaba n'oke
mili ozizo, ndo n'okpomo̱ku, mgbe oke ifufe ndi di
egwu ji di ka oke mili ozizo namakwasi aja-odido.
5 Dika okpomo̱ku n'ebe kpo̱lu nku no̱fu ka Igesi
wedata nkpo̱tu ndi ani madu; dika okpomo̱ku na
ndo ulukpu, no̱fu ka agesi budata abù ndi di
egwu. 6 N'ugwu a ka Jehofa nke usu *ndi agha*
gesili ndi nine *n'uwa* olili nke ife ma-ga-lu abuba,
o̱lila ezigbo manya *fain* dolu edo, nke ife ma-ga-
lu abuba juputa n'umi, na manya dolu edo azalu
o̱fuma. 7 Ogenomina iru ife ngbodo gbodolu ndi
nine *n'uwa,* na ife nkpudo ekpudolu mba nine,
n'ugwu a. 8 Onominago o̱nwu o̱kpu; Dinwenu-
ayi Jehofa geficapu anya mili n'iru nine; O̱ge-
wepu azi ife nkpali ndi-Ya n'uwa nine: makana
Jehofa ekwugo.

9 Agekwu n'ubo̱si afu, si, Ne, Nka bu Cuku-ayi,
ayi egego Ya, O̱gazo̱puta ayi: Nka bu Jehofa;

ayi egego Ya, ayi gegoli ṅulia azi na nzo̱puta-Ya.
10 Makana n'ugwu a ka aka Jehofa gadakwasi,
agazo̱tu Moab n'ebe o̱di, ka esi azo̱li afiṅa na mili
onunu ikpo afifia. 11 O̱gagbasa aka-ya n'etiti ya,
ka onye negwu mili si agbasa *aka-ya* igwu mili:
Ogebudata ngala-ya na o̱lu aghugho̱ nke aka-ya.
12 Iga nke uno̱ enu nke aja-odido-i ka Obuda-
tago, to̱gbo̱ ya, turalue ya n'ani, *o̱bunadu* n'etum.
26 1 N'ubo̱si afu ka agabu abù a n'ani Juda:
Ayi nwelu obodo sili ike; nzo̱puta ka
Ogedo ka o̱bulu aja-odido na iga. 2 Meghepunu
o̱nu-uzo̱-ilo-ga, ka mba ezi omume nedebe ezi-
okwu webata. 3 Igedebe *ya* n'ezigbo ndokwa, *bù*
*onye* ilolo-uce-*ya* dababelu *I:* makana ocekwube-
lu I. 4 Cekwubenu Jehofa o̱kpu: makana Ja
Jehofa bu nkpuma ebe-ebe ebe-ebe. 5 Makana
Orunatago ndi bi n'enu, obodo di enu: O̱nato̱gbo̱
ya n'ani, O̱nato̱gbo̱ ya n'ani, *o̱bunadu* n'ani; buda-
lue ya n'etum. 6 Ukwu gazo̱tu ya; *bú* ukwu
onye ebudalu ebuda, na ama-ukwu ndi nenwero̱
ike. 7 Uzo̱ onye ezi omume bu ife kwu o̱to̱:
Ngi Onye kwu o̱to̱ netela uzo̱ onye ezi omume.
8 Eye, n'uzo̱ ikpe-I-ga, Jehofa, ka ayi gegolu I;
o̱cico̱ nkpulu-obi-ayi di n'ebe afa-I na ebe nceta-I
di. 9 Nkpulu-obim ka mji aco̱ I n'ucici; eye,
agameji mo̱m di n'imem weco̱si I ike: makana
mgbe ikpe-I di-ga n'uwa, ndi bi n'ani nine
namuta ezi omume. 10 *O̱bulugodu na* amualu
onye o̱jo̱ amala, o̱mamuta ezi omume; n'ani ife
kwu o̱to̱ ka o̱ganeme ajo̱ omume, ma o̱mafu ebube
Jehofa anya.

11 Jehofa, ebunili aka-I enu, ma fa afuro̱ *ya:*
*ma* fa gafu ekwolo-I maka ndi-I, ifele eme fa;
eye, o̱ku ndi nemedide I gelicapu fa, 12 Jehofa,

Igedebelu ayi ndokwa: makana llugo-azi-li ayi
o̱lu-ayi nine. 13 Jehofa Cuku-ayi, dinwenu o̱zo̱-
ga enwego ayi nyelu I; ma o̱bu so̱so̱ sitena I ka
ayi geji fota afa-I. 14 Ndi nwulu anwu adadi
ndu; ndi nadiro̱ ndu adebini: nya ka Iji neta
fa wemebie fa, me ka nceta-fa nine na n'iyi.
15 Imego ka mba afu wanye, Jehofa, Imego ka
mba afu wanye; edogo I otuto: Isewanyego
o̱kè ani afu nine.

16 Jehofa, na nkpa ka fa co̱golu I, fa rupu *obi-fa*
n'ekpele *ka* ido̱-nti-I di n'aru-fa. 17 Dika nwayi
di ime, nke jeko̱ gamu nwa, si no̱du na ngbali
nakpo̱ nkpu n'ife-ngbu-ya; no̱fu ka ayi si di n'iru
I, Jehofa. 18 Ayi adigo ime, no̱du na ngbali, ayi
muputalu dika agasi na o̱bu ifufe; ayi aluro̱ o̱lu
nzo̱puta o̱buna n'uwa; nke ndi bi n'ani nine nada.
19 Ndi-I nwulu anwu gadi ndu; ozum-ga gebini.
Tetanu buanu abu ngoli, unu ndi bi n'etum:
makana igiligi-I di ka igiligi ìfè, ani gamuputa
ndi nadiro̱ ndu.

20 Ndi nkem, bia, ba nime uno̱-i-ga, mecibido
onwei uzo̱: zobe onwei nwantinti o̱ge, ka ajo̱ iwe
wegafe. 21 Makana, ne, Jehofa si n'o̱no̱du-Ya
puna iji ajo̱ omume ndi bi n'uwa weneta fa: ani
azi gekpughepu o̱bala-ya, omekpudozi ndi-ya
egbulu egbu o̱zo̱.

27 1 N'ubo̱si afu Jehofa geji nmà-agha-Ya
di alo̱ di nuku si-azi-li ike weneta lefaiatan
bú agwo̱ nagba o̱so̱, na lefaiatan bú agwo̱ di ngi-
ligo̱; Ogegbu dragon di n'orimili nnu.

2 N'ubo̱si afu: Ofu ugbo manya *fain*, buanu
abù ngoli maka ya. 3 Munwa bú Jehofa nece
ya; agamnagba ya mili o̱ge nine: maka onye
o̱buna eneta ya, agamnece ya ucici na efifie.

4 Onuma adiro nimem: buluzidu na okilika na
ogwu medidelum n'agha! agamawaku fa, agame-
suleko fa onu. 5 Omezi ka ojide ikem, ka Mu
na ya wedokwa; *eye*, ka Mu na ya dokwa.
6 N'odi-n'iru Jekob gagbado nkpologwugwu; Is-
rael gara ifulu gbawa: fa gamiju nkpulu n'ani nine.
7 Otigo ya ka osi ti ndi tili ya? ka obu na
egbugo ya ka esi gbu ndi ogbulu? 8 Na nsi-ama,
mgbe Izipulu ya, Ngi na ya lulitalu uka; Owelugo
oke ifufe-Ya wewepu *ya* n'ubosi ifufe iru-anya-
anwu. 9 Nya ka ageji welu nka kpucie ajo
omume Jekob, nka bu nkpulu nine nke iwepu njo-
ya; mgbe oji me nkpuma nine nke ebe icu aja ka
fa di ka ako nzu etilili etili, Aserim na alusi anya-
anwu-ga amebinizi ozo. 10 Makana obodo egwu-
rubelu iga akwulugo efem, ebe obibi arapugolu
gbabo azi, dika ofia kwu nkiti: n'ebe afu ka nwa
efi gata afifia, n'ebe afu ka ogedina ani, tasia
anaka-ya-ga. 11 Mgbe ngadaba-ya kpolu nku,
agakpajipu fa; umu-nwayi gabia, sule fa oku:
makana obu ndi nenwero nghota; nya kpatalu na
Onye kelu fa amemelu fa ebele, Onye kpulu fa
amegosi fa iru oma.
12 Ogeme azi n ubosi afu, na Jehofa geticapu
*nkpulu oka-ya*, sitena olulu Orimili genyena mili-
iyi Ijipt, agatutuko ununwa n'ofu n'ofu, unu umu
Israel.
13 Ogeme azi n'ubosi afu, na agegbu nuku opi;
ndi nako n'iyi n'ani Asiria gabia, na ndi acusalu
acusa n'ani Ijipt; fa gesekpulu Jehofa n'ugwu di
nso na Jerusalem.

28 1 Afufu gadili okpu-eze ngala nke ndi-
olaka-manya Ifraim, na ototo osisi nke nma-

ya di ototo najanwu ajanwu, nke di n isi mgbulu-
gudu namasi nni nke ndi manya negbu! 2 Ne,
Dinwenu-ayi nwelu onye dinkpa sili ike; dika
mili ozizo nke aku mili igwe, oke ifufe nemebi
ife, dika ebili mili si-ga-lu ike nelu elu, ka ogeji
aka butu n'ani. 3 Agazo̱tu okpu-eze ngala nke ndi-
o̱laka-manya Ifraim n'okpulu ukwu: 4 ototo osisi
nke nmá-ya di ototo najanwu ajanwu, nke di n'isi
mgbulugudu namasi nni, gadi ka nkpulu fig calu
aca izizi tupu o̱ko̱ci; nke mgbe onye nelu ya anya
fu ya, n'ebe o̱nabufu n'aka-ya ono ya. 5 N'ubo̱si
afu ka Jehofa nke usu *ndi agha* gabulu ndi-Ya
gbo̱putalunu, okpu-eze ototo, na o̱malica okpu:
6 bululu onye no̱ n'ikpe mo̱ ikpe, bulu ike ndi
nacucigha *ndi nebu* agha n'o̱nu-uzo̱-ilo. 7 Ma
ndia azi ejefiego sitena manya, so̱ azi ngo̱ngo̱
sitena ife o̱lila sili ike; onye ncu aja na onye
amuma ejefiego sitena ife o̱lila sili ike, manya
enomigo fa, fa aso̱go ngo̱ngo̱ sitena ife o̱lila sili
ike; fa jefielu n'ifu o̱fù, so̱ ngo̱ngo̱ n'ikpem.
8 Makana tebel nine juputalu n'agbo̱lo̱ *na* ife lulu
inyi, *nya bu na* o̱nwero̱ ebe *di o̱ca.* 9 Onye ka
O̱gakuzili ife o̱muma? onye ka O̱geme ka o̱gho̱ta
ozi afu? ndi ralu ala, napu ala ka? 10 Makana
o̱bu ife etili n'iwu kwasi ife etili n'iwu, ife etili
n'iwu kwasi ife etili n'iwu; ndili kwasi ndili, ndili
kwasi ndili; nwantinti n'ebea, nwantinti n'ebenu.
11 Eye, sitena egbugbele-o̱nu nasu-ga nsu na ile di
ice ka O̱geji gwa ndi nka okwu: 12 ndi O̱si, Nka bu
izulu-ike; nyenu onye ike gwulu izulu-ike; nka
bu itunye ndu afu: ma fa ekwero̱ inunu. 13 Okwu
Jehofa gabulu azi fa ife etili n'iwu kwasi ife etili
n'iwu, ife etili n'iwu kwasi ife etili n'iwu; ndili
kwasi ndili, ndili kwasi ndili; nwantinti n'ebea,

nwantinti n'ebenu ; ka fa weje, dacigha azu, etijie
fa, fa ama n'ọnya, ejide fa.
14 Nyabu nulunu okwu Jehofa, unu ndi akaje,
ndi naci ndi nka bi na Jerusalem : 15 Makana unu
ekwugo, Ayi na ọnwu emego agba, ayi na Ṣeol ekwe-
kọligo; mgbe itali nke nekpocapu ife gagafe, ọmabi-
akute ayi ; makana ayi emego ka okwu así bulu
ebe-ngbaba-ayi, n'okpulu así ka ayi zobelu onweayi:
16 nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nọnwọ, si,
Ne, atọgbọgom na Zaion nkpuma, nkpuma anwalu
anwa, *nkpuma* nkuku di oke ọnu nwelu ntọ-ani
sili ike, ka ọbulu ntọ-ani : onye kwelunu amagba-
nu ngbanu. 17 Agameme azi ka ikpe bulu ndili,
ka ezi omume bulu ife òsìsì : aku mili igwe gaza-
capu ebe ngbaba nke okwu asi-ga, mili gerucalu
ebe nzuzo. 18 Agekpuci àgbà unu na ọnwu,
nkwekọ unu na Ṣeol amakwudo ; mgbe itali ikpo-
capu ife gagafe, ọgazọtu azi unu. 19 Kwa ọgafe-
na, ọganwude unu ; makana ọganagafe kwa ututu,
na efifie na ucici : ọgabu azi sọsọ akpajiji ighọta
ozi afu. 20 Makana àkwà adika nkenke nke
madu gesetipusia onweya n'enu ya ; akwa ogbugbo
di ka walala nke izulu ya fuba onweya. 21 Ma-
kana Jehofa gebini dika n'ugwu Perezim, Ọgewe
iwe dika na mgbulugudu Gibeon ; ka Ọwelua ọlu-
Ya, ọlu afunene Ya, fe azi nru-Ya, bu nru afunene
Ya. 22 Nyabu unu emena akaje, maka eme ka
agbu-unu sie ike : makana nkpocapu, nke ezubelu,
n'enu uwa nine, ka mnulu n'ọnu Dinwenu-ayi,
Jehofa nke usu *ndi agha.*

23 Genu nti, ka unu nulu onum ; ṅanu nti,
nulunu okwu ọnum. 24 Onye nakpọbo ani na-
kpọbo ogonogo ubọsi nine igha *nkpulu* ka ? oneti-
wa netikpọ ukpolo ani-ugbo-ya *ogonogo ubọsi nine*

ka? 25 Mgbe o̱melu ka iru-ya tela, o̱dawusa fic,
gha co̱min, kua okili na ndili, *gha* o̱ka n'ebe akalu
ya, *gha* spelt na npenpe-ya ka? 26 Makana
Cuku-ya nagbazili ya o̱fuma, nakuzili ya. 27 Ma-
kana ejiro̱ ife *nsuca* di nko̱ wesuca fic, nke ana-
kpo̱le wīl nke ugbo̱-ani n'enu co̱min; ma eji
ugbolo tica fic, welu o̱kpo̱si tica co̱min. 28 Ane-
gweli *okili iji me* acica ka? makana o̱manesuca
ya o̱ge nine: o̱bu ezie na wīl nke ugbo̱-ani-ya na
anyinya-ya nakpasa ya, ma o̱degweli ya. 29 Nka
azi si n'aka Jehofa nke usu *ndi agha* puta, Onye
di ebube n'ira alo, bulu o̱kaka n'izube ife.

29 1 Afufu gadili Eriel, Eriel, obodo ebe Defid
nyeluli ikwu! nagbako̱nyenu aro̱ n'aro̱; ka
olili gbaruta: 2 agamakpagbu azi Eriel, ize ume
na isu ude gadi: o̱gadi-azim ka Eriel. 3 Aga-
menyerube i ikwu okilikili, welu uno̱ agha no̱-
cibido i, agamedoni aja iji no̱cibido i. 4 Age-
buda i isi n'ani, igesi n'ani kwue okwu, okwu-i
gesi n'etum di n'ani; onu-i gadi ka onye nwelu
ajo̱ mo̱, si n'ani puta, okwu-i gesi n'etum natakwu-
puta. 5 Ma ìgwè ndi ani madu nemedide i gadi
ka o̱bele etum, ìgwè ndi di egwu gadi ka igbogbo
nagafe agafe: eye, o̱geme n'ofu nje na ntumade.
6 Jehofa nke usu *ndi agha* geji akpala, na ani
nmarube, na nuku nkpo̱tu, na oke ifufe na nuku
ikuku, na ilele o̱ku nalacapu alacapu, weneta ya.
7 Ìgwè mba nine azi nebuso Eriel agha, bú ndi
nine nebuso ya na ebe-ya sili ike agha, na ndi
nakpagbu ya, gadi ka nlo̱, o̱fù ucici. 8 O̱gadi ka
mgbe onye agu nagu lo̱lu nlo̱, ne, oneli ife; o̱teta-
zia, nkpulu-obi-ya ato̱gbo̱lu nkiti: ma-o̱bu dika
mgbe onye agu mili nagu lo̱lu nlo̱, ne, o̱nala mili;

otetazia, ne, ufu ekpue ya, agu anagu nkpulu-obi-
ya: nofu ka ìgwè mba nine nke nebuso ugwu Zaion
agha gadi.
9 Kwulunu ka otu unu n'anya; menu ka unu
kpue isi, kpuenu isi: ife negbu fa, ma oburo ma-
nya; fa naso ngongo, ma oburo n'ila ife olila sili
ike. 10 Makana Jehofa eruwusago unu mo oke
ula, kpucie anya-unu, *bú* ndi-amuma; isi-unu, *bú*
ndi ofù, ka Okpudolu. 11 Ofù nine di unu ka
okwu di-ga n'akwukwo afucisili ike, nke ewelu nye
onye malu akwukwo, si, Biko, gua nka! owesi,
Apurom, makana afucisili ya ike: 12 ewelu akwu-
kwo afu nye onye namaro akwukwo, si, Biko, gua
nka: owesi, Amarom akwukwo.
13 Dinwenu-ayi wesi, Ebe ndi nka ji onu-fa
akpudebem, fa welu egbugbele-onu-fa nenyem
otuto, ma fa ewete obi-fa aka n'ebe Mno, egwu fa
natulum bu ife madu tili n'iwu nke fa mutagolu:
14 maka ya, ne, agamalukwasi olu ebube n'etiti
ndi nka, bú olu ebube na ife itu-n'anya: amamife
nke ndi-amamife-fa gana n'iyi, agezobe nghota nke
ndi-nghota-fa.
15 Afufu gadili ndi naco ebe di ogbu izobe alo-
fa n'anya Jehofa, olu-fa adi-ga n'ocici, fa nasi, Onye
fulu ayi? onye malu ayi? 16 Nekene ka ofega-
unu si webuka! Agagunye okpu-ite n'ulo; nke ife
emelu eme gekwu maka onye melu ya, Omerom;
ma-obu ife akpulu akpu asi maka onye kpulu ya,
Onwero nghota? 17 Oforofu nwantikolo oge,
eweme ka Lebanon bulu ani namasi nni, agagunye
ani namasi nni n'ugboko? 18 N'ubosi afu ndi
nti ganu okwu akwukwo afu, anya ndi ìsì gesi na
ngbaci na ocici fuwa uzo. 19 Ndi ume-ani azi
geme ka añuli-fa bawanye na Jehofa, ndi bu

ọgbenye n'etiti madu gegoli n'Onye di Nsọ nke
Israel. 20 Makana emego onye di egwu ka ọbulu
ife nkiti, onye akaje kwusi, ebepugo ndi nine
neculu ife nelorọ elo ula: 21 ndi neme ka madu
me njọ sitena okwu-*fa*-ga, gbalu onye nadọ nti
n'ọnu-uzọ-ilo ọnya, welu ife nkiti nuruka onye
ezi omume. 22 Nya ka Jehofa, Nke gbaputalu
Abraham, ji kwue nọnwọ maka unọ Jekob: Ifele
amemezi Jekob kita, nke iru-ya nagbaluzi ọzọ.
23 Ma mgbe ọfulu umu-ya, bu ọlu akam, n'etiti
ya, fa gedo afam nsọ; eye, fa gedo Onye di Nsọ
nke Jekob nsọ, natu egwu Cuku nke Israel.
24 Ndi jefielu na mọ-*fa* gama azi nghọta, ndi
natamu ntamu gamuta nkuzi.

30 1 Afufu gadili umu neriruka *n'uzọm*, ka
Jehofa kwulu, ndi nara alo, ma ọburọ sitena
akam; ndi neme agba, ma ọburọ sitena aka mọ
nkem, ka fa wewelu njọ tinye na njọ: 2 ndi neje
igbada n'Ijipt, ma fa ajurọ ese n'ọnum; ka fa
wegbasi n'ebe sili ike nke Fero, gbaba na ndo
Ijipt! 3 Nyabu na ebe sili ike nke Fero gabu
ifele-unu, igbaba na ndo Ijipt abulu imenye unu
ifele n'iru. 4 Makana ndi-isi-ya nọ na Zoan, ndi-
ukọ-ya elugo na Hanes. 5 Ifele ndi manabalu
fa n'ife ọbuna geme fa nine, ndi naburọ ife inye
aka nke fa nabu ife elele, ma fa bu ife ifele, bulu
azi ife nkpali.

6 Ibu ebolu anumanu-ga nke Adagbe.

Sitena ani nkpa na ife ngbu, ebe nwunye na oke
agaba, aju-ani na agwọ ọku nefe efe, si abia, fa
nebu àkù-fa natukwasi n'uku-ubu umu anyinya-
ibu, natukwasi ọkù-fa n'azu kamel, ijeku ofu ndi
manabalu *fa* n'ife. 7 Makana inye-aka Ijipt bu

ife nelorọ elo, na ife nkiti: nya ka Mji kpọ ani a
Rehab nke nanọ du, 8 Nyabu jebe, de ya n'ibo
mgbo n'iru fa, denye azi ya n'akwukwọ, ka ọdili
ọge ọdi-n'iru ọkpu ebe-ebe. 9 Makana nka bu
ndi nanupu isi, umu nasi asi, umu manekwe inu
iwu Jehofa: 10 ndi nasi ndi ọfù, Afuzinanu; si
ndi-amuma, Amazinalu ayi ife kwu-ga ọtọ, na-
gwanu ayi ife telalu etela, mabanu amuma asi:
11 kpurukanu n'uzọ, sinu n'ọkpu-uzọ kpuruka,
menu ka Onye di Nsọ nke Israel kwusi ikwuzi
n'iru ayi. 12 Nya ka Onye di Nsọ nke Israel ji
kwue nọnwọ, si, Makana unu julu okwu a, cekwu-
be nkpagbu na isifie uzọ, nadabebe ya; 13 nya
ka ajọ omume nka geji bulu unu mgbọwa dakọ
ada, nazapu nime aja odido di enu, nke ntikpọ-ya
nabia ofu nje na ntumade. 14 Ogetiwa ya dika
etiwalu ite ọkpu-ite, tilisia ya ghalu irapu *ife
ọbuna;* nyabu na amafu n'etiti ibelibe-ya-ga ibe-
leju iji wekpopu ọku n'ọkpukpọ-ntu, ma-ọbu iji
azi ya wekupu mili n'ọmi. 15 Makana nọnwọ ka
Dinwenu-ayi Jehofa, Onye di Nsọ nke Israel,
kwulu, Na ncigha na izulu-ike ka agazọputa unu;
ike-unu gadi n'inọ du na iji ncekwuke: ma unu
ekwerọ. 16 Ma unu si, Mba, makana ayi gebu
anyinya wegbapu; nya ka unu geji gbapulili:
Ayi galikwasi n'enu anu di ngwa; nya ka ndi
nacu unu geji di ngwa. 17 Nnu nabọ na iruli
*gagbapu* na nba ofu onye; unu gagbapu na nba
madu ise: genye ewerapu unu dika osisi ọkọlọtọ
n'enu ugwu, di azi ka ọkọlọtọ n'enu ngongo.
18 Nya ka Jehofa geji gelu, ka Ọwemualu unu
amala, nya ka ageji bunite azi Ya enu, ka Ọwe-
melu unu ebele: makana Jehofa bu Ọuku ikpe;
añuli nadili ndi nine nege Ya.

19 Makana ndi *Israel* gebi na Zaion nime
Jerusalem : imebezi akwa ọzọ ; Ọgamualu i amala
n'onu nkpu-i ; mgbe Ọganu, Ọgaza i. 20 Dinwe-
nu-ayi genye azi i nni ukọ na mili nmegbu,
amezobenwozi ndi-nkuzi-i ọzọ, ma anya-i gafu
ndi-nkuzi-i : 21 nti-i ganu azi okwu n'ukutazu i,
nasi, Nka bu uzọ, nejenu nime ya ; mgbe unu
rughalili n'aka-nni, na mgbe unu rughalili n'aka-
ekpe. 22 Unu gemelu oruru erulu alusi ọna-ọca
i apili api, na oruru erulu alusi ọna-edo i akpulu
akpu : igatusa fa dika ife lulu inyi ; igasi ya, Pua.
23 Ọgenye mili ozizo maka nkpulu-i, nke igeji
wegha n'ugbo ; na nni nke si n'ife masili n'ani
puta, ọgenwe abuba rie nne : n'ubọsi afu ka agazu
ife-enunu-i n'ebe ita nni folu iru. 24 Efi-ga na
umu anyinya-ibu azi nalu ugbo gata ife etinyelu
nnu, nke ejili ọseke na azuzu wefuca. 25 N'ubọsi
nke nuku ogbugbu, mgbe unọ-enu-ga gada, ori-
mili *na* mili-iyi gadi n'enu ugwu nine di enu, na
enu ngongo nine di enu. 26 Ìfè ọnwa azi gadi ka
ìfè anya-anwu, ìfè anya-anwu gadi nmaji isa, dika
ìfè nkpulu-ubọsi isa, n'ubọsi Jehofa gekedo ebe ilu
aru nke ndi-Ya, zọ iti-ife nke ebe emetalu fa ọnya.
27 Ne, afa Jehofa si n'ọte-aka biana, nele ọku
n'iwe-Ya, na oke anwulu nakwugo akwugo : egbu-
gbele-ọnu-Ya juputalu n'ajọ iwe, ile-Ya di ka ọku
nalacapu alacapu : 28 iku-ume-Ya di ka mili-iyi
nelu elu, nke lulu ọbunadu genye n'onu, Ọgewelu
nyọ nke ife nelorọ elo weyọ mba-ga : nga nke
nedufu edufu *gadi* n'agba ndi *nine n'uwa.* 29 Unu
genwe abu dika n'ucici edolu olili nsọ ; na
añuli obi, dika mgbe ofu onye ji welu ọja jekọ
ibata n'ugwu Jehofa, jekute Nkpuma Israel. 30 Je-
hofa geme ka anu onu-Ya di ebube, me ka afu

nweda nke aka-Ya, na ọnuma nke iwe-*Ya*, na
ilele ọku nalacapu alacapu, na oke ifu'fe, na oke
mili ozizo, na aku mili igwe ga. 31 Makana
agesite n'onu Jehofa tili onye Asiria, nke ji
ọkpọsi eti. 32 Otiti ọbuna nke nkulu arọtalu
arọta, nke Jehofa geti ya, gesonyelu ájà na ubọ
akwala: n'agha nke nekwerube ekwerube ka Oge-
buso fa. 33 Makana akwadebeluli Tofet gbo; eye,
akwadebelu ya eze; Ọmego ya ka ọdi omimi di
obosala: obo-ya bu ọku na imelime nku; iku-ume
Jehofa, dika mili-iyi brimston, nafunwu ya.

31 1 Afufu gadili ndi nagbada n'Ijipt maka
inye-aka, nadabebe anyinya-ga; cekwube ug-
bọ-ani-ga, makana fa rili nne, *cekwube* ndi anyinya
bu, makana fa esika ike; ma fa adenekwasi Onye
di Nsọ nke Israel anya, nke fa naju ase n'aka Jeho-
fa! 2 Ma Yanwa azi nwelu amamife, geweta azi
ajọ ife, Ọmeweruka okwu-Ya n'usọ: ma Ogebini
imedide unọ ndi neme ajọ ife, na imedide inye-aka
ndi neme ife nelorọ elo. 3 Ndi Ijipt bu madu, fa
aburọ Cuku; anyinya-fa bu-ga aru, fa aburọ mọ:
mgbe Jehofa geji setipu aka-Ya, ka onye nenye
aka gasọ ngọngọ, ka onye anenyelu aka gada, fa
nine genwekọ isi-njedebe. 4 Makana nọnwọ ka
Jehofa gwalum, Dika mgbe agaba na okolọbia
agaba ji ede inwuli n'anu-ndọli-ya, ma ọbuluna
akpọputa ìgwè ndi nazu atulu imedide ya, obi
amẹmebi ya n'onu-fa, nke ọnewedata onweya maka
nkpọtu-fa: ọbu nọfu ka Jehofa nke usu *ndi agha*
gesi gbadata ibuso ugwu Zaion na ngongo di ya
agha. 5 Dika umu-nnunu si efe, ọbu nọfu ka Jeho-
fa nke usu *ndi agha* gesi cedo Jerusalem; Ọgecedo
*ya* ganaputa *ya*, Ogagafega me ka ọgbapu. 6 Unu

umu Isra̱el, cighakutenu Onye unu rapulu̱ jefiete
aka. 7 Makana n'ubo̱si afu fa nine n'ofu n'ofu
gekpopu alusi o̱na-o̱ca fa na alusi o̱na-edo fa, nke
aka-unu melu unu *ka o̱bulu* njo̱. 8 Onye Asiria
gada na nmà, o̱buro̱ nke madu; nmà, nke nesitero̱
n'aka madu, gelicapu ya: o̱gagbanabalu nmà, umu-
ikolo̱bia-ya gabulu ife utu. 9 Nkpuma-ya ga-
gafe maka ifi egwu, obi gemebi ndi-isi-ya n'o̱ko̱lo̱to̱,
ka Jehofa kwulu, Onye o̱ku-Ya di na Zaion, obo-
o̱ku-Ya di na Jerusalem.

32 1 Ne, eze geci n'ezi omume, ndi-isi gaci n'-
ikpe. 2 Ofu nwoke gadi ka ebe nzedo izepu
ifufe, na ebe nzuzo izonari oke ifufe; dika mili-iyi-
ga n'ani o̱kpo̱-nku, dika ndo nuku nkpuma n'ani
ike gwulu. 3 Amekpuci anya ndi nafu uzo̱, ndi
nanu ife gaña nti. 4 Obi ndi neme ife nélò élò azi
gagho̱ta ife o̱muma, ile ndi nsu gakwadebe ikwuwa
okwu. 5 Amakpo̱nwozi onye nso̱kwu onye amalu
afa-ya, nke anasi na onye aghugho̱ bu onye afo̱-
ofufo. 6 Makana onye nso̱kwu gekwu ife nso̱kwu,
obi-ya geme ife neloro̱ elo, ime ife alu, na ikwu
okwu njefie medide Jehofa, ime ka nkpulu-obi onye
agu nagu to̱gbo̱lu nkiti, me azi ka ife o̱lila onye
akpili kpo̱lu nku kwusi. 7 Ife o̱lu nke onye
aghugho̱ bu-ga ajo̱ ife: yanwa nezube ajo̱ izuzi iji
okwu asi mebi ndi umeani, o̱bunadu mgbe o̱gbe-
nye kwulu ife kwu o̱to̱. 8 Ma onye amalu afa-ya
zubelu ife amalu afa-fa; onye afu gakwudide sitena
ife amalu afa-fa.

9 Binienu, unu umu-nwayi no̱ nwabu, nulunu
onum; unu umu nwayi ji ncekwube, genu nti ife
mnekwu. 10 Unu umu-nwayi ji ncekwube, age-
sogbu unu ofu ngba-aro̱ na nkpulu-ubo̱si onenone:

makana oge igho nkpulu fain amadi, owuwe nni
amabia. 11 Marubenu, unu umu-nwayi no nwabu;
ka esogbue unu, unu ndi ji ncekwube: yipunu,
gbalunu aru afulu, fielunu akwa *uju* n'ume-unu.
12 Fa gapia n'ala-ga maka omalica ugbo-ga, na
maka *osisi* fain nami nkpulu. 13 Ogwu na okili-
ka gesonita n'ani ugbo ndi nkem; eye, n'enu uno
ngoli di n'obodo ngoli: 14 makana agagbabo nuku
uno; agagbanari obodo madu julu eju; Ofel na
uno ndi nce gabu ùgbò-ga ebe-ebe, ebe ngoli nke
anyinya-ofia-ga, ani ita nni nke ìgwè atulu;
15 genye mgbe erukwasili ayi mo sitena enu, ofia
kwu nkiti abulu ani namasi nni, agunye ani na-
masi nni n'ugboko. 16 Mgbe afu ikpe gebi n'ofia
kwu nkiti, ezi omume anodu n'ani namasi nni.
17 Olu ezi omume gabu ndokwa; ife si n'ezi
omume aputa bu udo na ncekwube ebe-ebe. 18 Ndi
nkem gano n'ebe ndokwa, na ebe obibi di-ga nce-
kwube, na ebe izulu-ike di-ga nwabu. 19 Ma
oganezo aku mili igwe, n'odida nke ugboko; aga-
togbodalu obodo afu n'ani nca nca. 20 Añuli
dili unu ndi nagha nkpulu n'uso mili nine, nke
neziputa ukwu efi na anyinya-ibu.

33 1 Afufu gadili i ngi onye nakwali akwali,
ma akwaliro nginwa; nke neme ife aghugho,
ma fa emero i ife aghugho! Mgbe ikwalidebelu,
agakwali i; mgbe imedebelu ife aghugho, fa geme
i ife aghugho. 2 Ngi Jehofa, melu ayi ebele; ayi
egego I: bulu aka-fa kwa ututu, nzoputa-ayi azi
n'oge nkpa. 3 Ndi *nine n'uwa* gbanabalu n'onu
nkpotu; mba gbasasia na nbuni Ibunitalu Onwei
enu. 4 Agekpokoba ife unu akwali dika obubu si
ekpokoba: fa gamakwasi n'enu ya ka igwulube si

ama. 5 Ebunitalu Jehofa enu ; makana Obi n'enu :
Ọwelugo ikpe na ezi omume mejue Zaion. 6 Ife
kwesili ncekwube gadi n'ọge-i, nzọputa na amamife
na ife ọmuma balu uba: egwu Jehofa bu àkù-Ya.
7 Ne, ndi-dinkpa-fa nakpọ nkpu n'ilo: ndi-ukọ
ndokwa nakwa ajọ ọlu. 8 Uzọ akwani-ga-lu
akwani tọgbọlu nkiti, onye ije kwusi: omebigo
àgbà, ọnenigo obodo-ga, ọdaṅa nti madu. 9 Ani
neru uru nata aru : ifele neme Lebanon, ọnajanwu
azi ; Ṣeron di ka ọzala ; Beṣan na Kāmel zizipu
*nkpa-akwukwọ-fa.* 10 Kita ka Mgebini, ka Jehofa
kwulu ; kita ka Mgewenita Onwem ; kita ka age-
bunitam enu. 11 Unu gadi ime igbogbọ, unu
gamuputa okpolo ọka : iku-ume-unu bu ọku nke
galacapu unu. 12 Ndi *nine n'uwa* gelelisi me dika
nzu : dika ogwu egbutulu egbutu, nke esulelu
nime ọku.
13 Unu ndi nọ n'ọte-aka, nulunu ife Mmelu ;
unu ndi nọ nso, malunu ikem. 14 Ndi njọ nọ na
Zaion natu egwu ; aru-ima-nni amabago ndi lụlu
alu. Onye n'etiti ayi ganọnyelu ọku nalacapu ala-
capu ? onye n'etiti ayi ganọnyelu ọlile ọku ebe-
ebe ? 15 Onye nakpaghali n'ezi omume, nke ne-
kwu okwu kwu ọtọ ; onye naju elele nke nkpagbu,
zizipu aka-ya n'ijide ife ngo, kwucie nti-ya ka
ọghalu inu *alo igbafu* ọbala, nyakwudo anya-ya
n'inekwasi ajọ ife anya ; 16 yanwa gebi n'enu :
unọ-enu-ya gabu ebe sili ike nke nkpuma : age-
nye *ya* nni-ya ; mili-ya-ga gekwesi ncekwube.
17 Anya-i genene eze na nmá-Ya : fa gafu ofu ani
fosili iru nca n'ọte-aka. 18 Obi-i gelo ilolo egwù
afu : kedu onye afu nke gulu ọnu, kedu onye afu nke
sìlì *ego utu ?* kedu onye afu nke gulu unọ enu ọnu ?
19 Imafu ndi afu di egwù, ndi nasu asusu di omimi

idananu; nke nasu nsu nke inaghọtarọ. 20 Ne-
kwasi Zaion, obodo nzukọ-ayi-ga, anya: anya-i gafu
Jerusalem ebe obibi di nwabu, ikwu nke amanero-
ruka eroruka, nke aneropunata nkpukpọ-ya ọkpu,
nke anadọbepu udọ ọbuna di ya. 21 Ma n'ebe afu
ka Jehofa ganọnyelu ayi n'ebube, ebe orimili na
mili-iyi bosa-ga-lu ebosa di; nke ugbọ amala ọbu-
na managa, nke nuku ugbọ ọbuna nagafe na ya.
22 Makana Jehofa bu onye-ikpe-ayi, Jehofa bu
oṅye natọlu ayi ukpulu, Jehofa bu eze-ayi; Ya-
nwa gazọputa ayi. 23 Atọpugo udọ-i-ga; fa
apurọ izadosi ukwu akpu-fa ike, fa apurọ
igbasa akwa ikuku: mgbe afu ka ekelu nkwali
nke nuku ife anutalu n'agha; ndi ngwulọ wecili
ife fa kwata-ga-lu. 24 Onye bi n'ebe afu amasi,
Anamaya ọya: agebupu ajọ omume ndi nọ nime ya.

34 1 Kpudebenu nso, unu mba, kà unu nulu;
ṅanu nti, unu ndi *nine n'uwa:* ka uwa na
uju di ya nulu; ani nine, na ife nine si nime fa
aputa. 2 Makana Jehofa newewusa mba nine
iwe, jide ọnuma imedide usu *ndi agha* fa nine.
Ọweputago fa n'usọ *imebi fa,* Ọralugo fa nye ka
egbue. 3 Agetufu azi ndi-fa egbulu egbu, ajọ ísì
nke ozu-fa garọgota enu, ageji azi ọbala-fa wegbaze
ugwu-ga. 4 Usu nine nke enu-igwe ganagbaze,
agafukọba enu-igwe-ga dika akwukwọ: usu-fa
nine ganajanwu, dika nkpa-akwukwọ si ajanwu *ma
egbukapu ya n'osisi* fain, di azi ka *nkpa-akwukwọ*
nke janwulu ajanwu *egbukapulu* n'osisi fig. 5 Ma-
kana nmam alajugo ya afọ n'enu-igwe: ne, ọga-
gbadatakwasi Idom, na ndi Mweputalu n'usọ *imebi
fa,* ka ewekpe fa. 6 Nmà Jehofa ejuputago n'ọba-
la, ewelugo abuba, na ọbala umu atulu na ewu-ga,

na abuba akulu-ga nke ẹbunu-ga, me ya ka ọma
abuba: makana Jehofa nwelu àjà na Bọzra, na
imelime ogbugbu n'ani Idom. 7 Atu geso fa
gbadata, efi-ga geso oke efi-ga *gbadata* ; ani-fa ga-
lafega ọbala ókè, ageji abuba me etum-fa ka ọma
abuba. 8 Makana ọbu ubọsi ọ́bọ̀ Jehofa, arọ
nkwucigha n'esemokwu Zaion. 9 Agerughali
mili iyi di-ga ya ka fa bulu pic, etum di ya abulu
brimston, ani di ya gabu pic nele ele. 10 Ame-
menyu ya n'ucici ma-ọbu n'efifie; anwulu di ya
gakwugo ebe-ebe: ọgatọgbọlu na nkiti sitena ndu-
dugandu genye na ndudugandu; onye ọbuna amesi
na ya wegafe ọkpu tọl'ọkpu. 11 Ma *nnunu* pelikan
na ebinta genwe ya; okwukwu na ugolọma gebi
nime ya: Ọgesetipu udọ itọgbọlu nkponcala kwa-
si ya, na nkpuma nke itọgbọlu nkiti. 12 Fa ga-
kpọ ndi amalu afa-fa je n'ani-eze, ma onye ọbuna
amanọ n'ebe afu; ndi-isi-ya nine gabu ife nkiti.
13 Ogwu gesonita azi na nuku unọ-ya-ga, agbala
na ọkilika nime iga di-ga ya: ọgabu ebe obibi nkita
ọfia, ogige nnunu ọstric-ga. 14 Anu ọfia na anu
nebe uya gezukọli, nkpi ọfia gakpọkube ibe-ya;
eye, Lilit gedina n'ebe afu, wefutalu onweya ebe
izulu-ike. 15 N'ebe afu ka agwọ gakulu akwu-ya,
yie *àkwá*, bua *umu*, kpokọba *fa* n'okpulu ndo-ya:
eye, ebe afu ka agakpọkọba agunkwọ, oke na nwu-
nye n'ofu n'ofu. 16 Cọputabanu n'akwukwọ Je-
hofa, ka unu guba: ọnwerọ ofu efu nime ndia ma-
nanọ ya, ọnwerọ ofu gafu na ibe ya anọrọ: makana
ọnum, nke afu etigo iwu, na mọ-Ya, nke afu ekpo-
kọgo fa. 17 Yanwa efegolu fa nza azi, aka-Ya
ekegolu fa ya na ndili na ndili: fa genwe ya ebe-
ebe, fa gebi nime ya sitena ndudugandu genyena
ndudugandu.

35 1 Ofia kwu nkiti na ani okpo-nku gegoli
ngoli; ozala gegoli ngoli, ma ifulu dika ros.
2 Ogama ifulu ri nne, welu obunadu ngoli na abu
negoli; agenye ya otuto Lebanon, okaka Kāmel na
Ṣeron: fanwa gafu otuto Jehofa, bu okaka Cuku-ayi.
3 Gbanu aka ike gwulu ume, menu ka nkpili-
ukwu naru aru sie ike. 4 Sinu ndi obi ncekasi,
Kwusienu ike, atunanu egwu: ne, Cuku-unu *geji*
*obò*, *bú* nkwucigha nke Cuku, webia; Yanwa
gabia gazoputa unu. 5 Mgbe afu ka agagughe
anya ndi ìsì, gughe nti ndi neci nti. 6 Mgbe afu
ka onye gwolu ngwulo geji wunibe enu ka ene,
ile onye ogbi gabu abu ngoli: makana n'ofia kwu
nkiti ka mili gawaputa, mili iyi *awaputa* n'ozala.
7 Ani oku gabulu odo mili, ani okpo-nku azi isi
iyi: nime ebe obibi nkita ofia, ebe fa dinalu, ka
afifia na ami na papairos gadi. 8 Uzo akwanili
akwani, na uzo, gadi n'ebe afu, agakpo ya Uzo di
nso: ndi lulu inyi amagafega ya; ma ogadili ndi
afu: ndi ije, eye, ndi nkafie, amejefie *nime ya*.
9 Agaba obuna amano n'ebe afu, nke anu obuna
natagbuli atagbuli garogo ya, amafu fa n'ebe afu;
ma ndi àgbaputalu agbaputa gejeghali *n'ebe afu*:
10 ndi Jehofa agbaputalu agbaputa gecigha, welu
abu ngoli webia na Zaion; añuli ebe-ebe gadi n'isi-fa:
fa ganata ngoli na añuli, uru na ize-ume gagbanaba.

36 1 Oluzia n'aro nke-ili-na-ino nke eze Heze-
kaia, Senakerib eze Asiria rogota imedide
obodo nine edorubelu aja nke Juda, owelu fa.
2 Eze Asiria wezie Rabṣake ocili nuku usu ndi
agha si na Lekiṣ jeku eze Hezekaia na Jerusalem.
Owekwulu n'uzo mili nke odo mili di u'ugwu
n'uzo ani ugbo onye neme ka akwa nwue oca.

3 Elaiakim nwa Hilkaia, onye bu isi n'uno̱, na
Ṣebna bú o̱de-akwukwo̱, na Joa nwa Esaf onye
nguko̱, weputakute ya. 4 Rabṣake wesi fa, Biko,
sinu Hezekaia, No̱nwo̱ ka nuku eze, *bú* eze Asiria,
kwulu, Kedu ncekwube di nwo̱ nke icekwubelu?
5 Asim, na izu-*i* na ike-*i* maka agha bu so̱
okwu egbugbele-o̱nu: kezi onye afu icekwubelu,
iji nupu isi n'okpulum? 6 Ne, icekwubelu
o̱kpo̱si nunwa bú ami-agu pialu apia, bú Ijipt;
nke o̱gabu madu dabebe, o̱kpajinye ya nime aka,
dua ya: o̱bu no̱fu ka Fero eze Ijipt si di n'ebe ndi
nine cekwubelu ya no̱. 7 Ma o̱buluna isim, Ayi
cekwubelu Jehofa Cuku-ayi: o̱buro̱ Yanwa, bu
Onye Hezekaia kpopulu ebe nke Ya di-ga enu na
ebe-icu-aja-Ya-ga, o̱gwago azi Juda na Jerusalem,
Unu gesekpu n'iru ebe icu aja nka? 8 Nyabu,
ayo̱m i, nye dinwenum eze Asiria ife ibe, na aga-
menye i nnu anyinya ise, o̱bulu azi na igenwe ike
n'akuku-i itinye ndi galikwasi n'enu fa. 9 Kezi
ka igesi rughali iru ofu o̱ci-agha kasi o̱bele na ndi-
odibo dinwenum, cekwube Ijipt maka ugbo̱-ani-
ga na ndi anyinya nebu? 10 Anamnewerukalu
Jehofa n'uso̱ wero̱gota imedide ani a imebi ya?
Jehofa sim, Ro̱go imedide ani a, ka imebie ya.
11 Elaiakim na Ṣebna na Joa wesi Rabṣake,
Ayo̱m i, gwaba ìrù-i n'onu Siria; makana ayinwa
nanu ya: agwazina ayi n'onu ndi Ju, na nti ndi
no̱ n'enu aja. 12 Rabṣake wesi, Dinwenum zilim
jeku dinwenu-i, na ngi, gekwue okwu ndia ka?
oziro̱m jeku ndi no̱ n'enu aja, ka unu na fa lie nsi-
unu, la nwa-mili-unu ka? 13 Rabṣake wekwulu
o̱to̱, kpo̱sie ike n'onu ndi Ju, si, Nulunu okwu nuku
eze, *bú* eze Asiria. 14 No̱nwo̱ ka eze kwulu, Ka
Hezekaia ghalu ilafu unu; makana o̱menwe ike

inaputa unu: 15 ka Hezekaia ghalu ime ka unu cekwube Jehofa, si, Jehofa agharo̱ inaputa ayi; amenye eze Asiria obodo a n'aka. 16 Anunanu onu Hezekaia: makana no̱nwo̱ ka eze Asiria kwulu, Menu ka mu na unu dokwa, ka unu putakutem; ebe onye ano̱na ka oneli nime fainya, ebe onye ano̱na n'osisi fig-ya, nalanu ebe onye ano̱na mili di n'o̱mi-ya: 17 genye na mgbe mgeji bia kpo̱lu unu je n'ani dika ani nke unu, ani okili na manya *fain* di, ani acica na ugbo fain di. 18 Kpacalunu anya maka Hezekaia ewelu ulà lalu unu, si, Jehofa ganaputa ayi. O̱nwelu cuku o̱buna na cuku di-ga na mba-ga nke naputalu ani-ya n'aka eze Asiria ka? 19 Kedu-ga cuku nke Hemat na nke Apad? kedu-ga cuku nke Sefafaim? fa naputalu Sameria n'akam ka? 20 One ndi ka fa bu n'etiti cuku nine nke ani afu-ga, bú ndi naputalu ani-fa n'akam, nke Jehofa geji naputa Jerusalem n'akam? 21 Fa wedebesia o̱nu-fa du, fa azaro̱ ya ofu okwu efu: makana ife eze tili n'iwu bu, Azana ya ife o̱buna. 22 Elaiakim nwa Hilkaia, onye bu isi n'uno̱, na Ṣebna *bú* o̱de-akwukwo̱, na Joa nwa Esaf *bú* onye nguko̱, do̱wa afe-fa webiakute Hezekaia, gagwa ya okwu Rabṣake.

37 1 Oluzia, ka eze Hezekaia nulu ya, o̱do̱wa afe-ya, cili akwa uju kpue onweya, weba n'uno̱ Jehofa. 2 Owezie Elaiakim, onye bu isi n'uno̱, na Ṣebna *bú* ode-akwukwo̱, na ndi-ikenya ndi ncu aja, fa cili akwa uju kpue onwefa, jeku Aisaia nwa Emoz *bú* onye amuma. 3 Fa wesi ya, No̱nwo̱ ka Hezekaia kwulu, Tata bu ubo̱si afufu, na nba, na nkpo̱li: makana umu elucasia o̱go o̱mumu, ike nmuputa adiro̱zi. 4 Ike na Jehofa Cuku-i ganu okwu-ga nke Rabṣake, onye eze

Asiria dinwenu-ya zili gakpọlia Cuku di ndu, na
Ọgaba okwu Jehofa Cuku-i nugolu nba: nyabu
bunie ekpelu-i maka ndi gbọputalunu afulu.
5 Ndi-odibo eze Hezekaia webiakute Aisaia.
6 Aisaia wesi fa, Nọnwọ ka unu gesi gwa
dinwenu-unu, Nọnwọ ka Jehofa kwulu, Atuna
egwu okwu inugolu, nke ndi-odibo eze Asiria ji
wekpọlim. 7 Ne, agametinye ofu mọ nime ya,
ọganu ewu agha, ogecigha n'ani nke ya; agameme
ka ọda na nmà n'ani nke ya.

8 Rabṣake wecigha, kwudo eze Asiria ka onebu
Libna agha: makana ọnugoli na ọnirigo na Lekiṣ.
9 Ọwenu ka ekwulu maka Tahaka eze Itiopia, ṣi,
Ọputalu ibuso i agha. Ka ọnulu ya, ọralu ndi-
ukọ galu Hezekaia, si, 10 Nọnwọ ka unu gagwa
Hezekaia eze Juda, si, Ka Cuku-i Onye nginwa
cekwubelu ghalu ilafu i, si, Amenye Jerusalem
n'aka eze Asiria. 11 Ne, nginwa anugo ife ndi-
eze Asiria melu ani nine, sitena iweputa fa n'usọ
*mebie fa:* aganaputa nginwa ka? 12 Cuku mba-
ga, ndi nnam-fà mebicasili, anaputago fa, Gozan,
na Ḥeran, na Rezef, na umu Iden ndi bili na
Telasa ka? 13 Kedu eze Hemat, na eze Apad,
na eze obodo Sefafaim, nke Hina, na Ifa?
14 Hezekaia wenalu akwukwọ-ozi n'aka ndi-ukọ,
gua ya: Hezekaia werọgo n'unọ Jehofa, gbasa ya
n'iru Jehofa. 15 Hezekaia wekpelu Jehofa, si,
16 Ngi Jehofa nke usu *ndi agha,* Cuku nke
Israel, Nke nọ n'etiti cerubim, Nginwa bu Cuku,
ọbunadu sọsọ I, nke ani-eze nine di n'uwa; Ngi-
nwa kelu enu-igwe na uwa. 17 Ge nti, Jehofa, ka
Inulu; sa anya-I, Jehofa, ka Ifu: nulu okwu nine
nke Senakerib, nke zili gekwutọ Cuku di ndu.
18 N'ezi-okwu, Jehofa, ndi-eze Asiria emego ka

mba nine, na ani-fa, togbolu nkiti, 19 tunye
cuku-fa nime oku: makana fanwa aburo cuku,
ma *fa bu* olu aka madu, osisi na nkpuma; fa
wemebisia fa. 20 Nyabu, Jehofa Cuku-ayi, zo-
puta ayi n'aka-ya, ka ani-eze nine di n'uwa
wemalu na Nginwa bu Jehofa, soso I.
21 Aisaia nwa Emoz wezigalu Hezekaia ozi, si,
Nonwo ka Jehofa Cuku nke Israel kwulu, Ebe
ikpegolum ekpelu medide Senakerib eze Asiria,
22 nka bu okwu Jehofa kwugolu maka ya: Nwa-
agbo anemeluro emelu bú ada Zaion enenigo i
munye i ifele n'iru; ada Jerusalem efufegolu i
isi. 23 Onye ka inekwuto nakpali? onye ka
ibunitelu onu-i wenita azi anya-i n'enu imedide?
*obu* imedide Onye di Nso nke Israel. 24 Isigo
n'aka ndi-odibo-i kwuto Dinwenu-ayi, si, Munwa
na otutu ugbo-anim arogotago n'enu ugwu-ga,
n'ezigbo imelìmè Lebanon; agamegbutu sida so-
ga-lu ogonogo di ya, na ezigbo osisi fia di-ga ya:
agamaba azi jete n'ebe dikalisili enu, ugboko nke
ani ugbo onwelu namasi nni. 25 Munwa egwu-
putago mili la ya, agameji obu-ukwum me ka
orimili nine di n'Ijipt takolo. 26 Ikanunuro etu
Msi me ya gboli, dozie ya n'oge gbo? kita eme-
zugom ya, ka iwebulu ife ime obodo edorube-ga-lu
aja itogbolu nkiti bulu azi obo iyi. 27 Nyabuna
ndi bi fa nwelu so obele ike, emelu ka ume kupu
fa ifele wemebe fa; fa di ka afifia di n'ozala, dika
nkpa-akwukwo, dika afifia di n'enu uno, na dika
ugbo *oka* tupu oso. 28 Ma amalum ino-ani-i, na
ipu-ilo-i, na ibata-n'uno-i, na ikpani onwei imedidem.
29 Maka ifi ikpani onwei imedidem, na makana
npako-i elugo ntim, agametinye azi ukpom n'imi-i,
tinye ngam n'egbugbele-onu-i, docigha i azu n'uzo

isi bia. 30 Nka gabulu i ife arima : aro̱ nwa unu
geli ife solu ndalamani, aka-nine unu gelikwasi ife
dalu ndalamani ; n'aro̱ nke-ito̱ kubanu nkpulu,
gho̱banu, gbubenu ugbo fain, libenu nkpulu-fa.
31 Ndi uno̱ Juda fo̱dulunu ndi gbapulu agbapu
gagbadokwo̱ nkpo̱lo̱gwugwu o̱zo̱ n'ani, miba nkpulu
n'enu. 32 Makana ndi gbo̱putalunu gesi na Jeru-
salem puta, ndi gagbapu agbapu *gesi* n'ugwu Zaion
*puta :* ekwolo Jehofa nke usu *ndi agha* galu nka.
33 Nya ka Jehofa ji kwue no̱nwo̱ maka eze
Asiria, si, O̱mabata n'obodo a, nke o̱nagba ofu
ufele n'ebe afu, nke oneji o̱ta akpudebe ya, nke
o̱natuba obo ife iji medide ya. 34 N'uzo̱ osi bia,
n'ofu *uzo̱* afu ka ogesi na, o̱mabata n'obodo a, ka
Jehofa kwulu. 35 Makana agamazo̱ obodo a
izo̱puta ya, maka ifi Onwem, na maka ifi odibom
Defid.
36 Mo̱-ozi nke Jehofa wepua, gbue oru ula-nnu
ndikom na ula-nnu ito̱ na nnu nabo̱ na iruli n'ebe
ndi Asiria nye-ga-lu ikwu : ka madu tetalu ula
n'uzo̱ ututu, ne, fa nine bulusia ozu ozu. 37 Se-
nakerib eze Asiria weniri, naba cigha, gebili na
Ninefe. 38 Oluzia, ka yanwa nesekpulu n'uno̱
Nisrok bú cuku-ya, Adramelek na Ṣariza umu-
ndikom-ya welu nmà gbue ya : fanwa gbapu n'ani
Ararat. Isa-hadon nwa-ya wecibe n'o̱no̱du-ya.
38 1 N'ubo̱si afu-ga Hezekaia naya o̱ya nke
o̱nwu. Aisaia nwa Emoz *bú* amuma webia-
kute ya, si ya, No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, Dozie
uno̱-i o̱fuma ; makana nginwa ganwu, imadi.
2 Hezekaia wedo iru-ya n'aja, kpelu Jehofa, 3 si,
Jehofa, ceta kita, ayo̱m I, etu msi welu ezi-okwu
na obi zulu oke nakpaghali n'iru I, me azi ife di
nma n'anya-I. Hezekaia wekwa akwa agadaga.

4 Okwu Jehofa webiakute Aisaia, si, 5 Je, gasi
Hezekaia, Nọnwọ ka Jehofa, Cuku nke Defid nna-
i, kwulu, Anugom ekpelu-i, afugom anya-mili-i:
ne, agametinye arọ ili na ise n'ubọsi-i. 6 Agama-
naputa azi ngi na obodo a n'aka eze Asiria: aga-
mazọ obodo a. 7 Nka gabulu i ife arima sitena
aka Jehofa, na Jehofa geme ife nunwa Okwugolu:
8 ne, agameme ka onyinyo di n'ama-ukwu, nke so
anya-anwu gbada n'ama-ukwu *eji esì anya-anwu*
nke Ehaz, ka ocigha azu ama-ukwu ili. Anya-
anwu wecigha azu ama-ukwu ili n'ama-ukwu *eji
esì anya-anwu* nke ọgbadalu na ya.

9 Akwukwọ Hezekaia eze Juda delu, ka ọyaluli
ọya, diri n'ọya-ya.

10 Munwa si, N'uwa efifie nke ubọsim-ga
agameje n'ọnu-uzọ Ṣeol:
Anapulum arọm fọdulu afọdu.
11 Asim, Mmafu Ja, *ọbunadu* Ja n'ani ndi di
ndu:
Mmesọnwozi ndi bi n'uwa ne madu anya ọzọ.
12 Ewerukago ebe mbi, ekpopugolum ya dika
ikwu onye nazu atulu:
Afukọbagom ndum dika ọkpa ákwà; Ogesi
n'obe webepum:
Sitena efifie wegenye n'ucici ka Igeme ka
ndum jedebe.
13 Elodidelum ilolo genye n'ututu; dika agaba,
nọfu ka Ọnakpajisi ọkpukpum nine:
Sitena efifie wegenye n'ucici ka Igeme ka
ndum jedebe.
14 Dika eneke *ma-ọbu* ugbana, nọfu ka mbelu
uya;
Egolum ákwá ka nduli: ike gwulu anyam
*n'ine anya* n'enu;

Jehofa, anakpagbum akpagbu, nodulum na
mbe.
15 Gini ka mgekwu? Ogwagom okwu, Ya
n'onweya me azi ya:
Agamaga arom nine nwayo maka ifi inu nke
nkpulu-obim.
16 Dinwenum, madu nadi ndu sitena *ife* ndia,
Nime fa ka ndu mo nkem dicasi nca:
Nyabu mem ka mdiri, mem ka mdi ndu.
17 Ne, ife mji nwe nuku ife inu bu ka mwenata
ndokwa:
Ma ka Nginwa si fu ka nkpulu-obim n'anya
na Idoputalu ya n'onunu nbibi.
Makana Itunyego njom nine n'azu-I.
18 Makana Ṣeol adekene I, onwu adeto I:
Ndi gbadalu n'onunu adatu anya ezi-okwu-I.
19 Onye di ndu, onye di ndu, yanwa gekene I,
etu munwa *si eme* tata:
Nna geme ka umu-aka malu ezi-okwu-I.
20 Jehofa *akwadebego* izoputam:
Nyabu na ayi gabulu ubo-akwala-ga abum
N'uno Jehofa ubosi nine nke ndu-ayi.
21 Aisaia wesi, Ka fa welu abadaba fig-ga,
tukwasi ya n'ife ofifi afu, ogadiri. 22 Hezekaia
ekwugo azi, si, Gini gabu ife arima na agamarogo
n'uno Jehofa?

39 1 N'oge afu Merodak-baladan nwa Bala-
dan, eze Babilon, zigalu Hezekaia akwukwo
ozi na ife onyinye: makana onulu na onali aya
oya, ma odirigo. 2 Hezekaia wenualu fa, ogosi fa
uno ife-oke-onu-ya-ga, ona-oca, na ona-edo, na ife
ísì uso, na ude oke-onu, na uno ife-agha-ya nine, na
ife nine afulu n'àkù-ya: onwero ife obuna di be-ya,
ma-obu n'ani-ya nine, nke Hezekaia negosiro fa.

3 Amúuma Aisaia webiakute eze Hezekaia, si ya,
Gini ka ndia kwulu? ebe ka fa si biakute i?
Hezekaia wesi, Fa si n'ani telu aka, *bú* Babilon,
biakutem. 4 Ọwesi, Gini ka fa fulu na be-i?
Hezekaia wesi, Ife nine di na bem ka fa fulu:
ọnwerọ ife ọbuna di n'àkùm mnegosirọ fa.
5 Aisaia wesi Hezekaia, Nulu okwu Jehofa nke
usu *ndi agha.* 6 Ne, ubọsi nabia, nke ife nine di
na be-i, na nke nna-i-fà kpakọbalu wepu tata,
agebulu fa weje na Babilon: ofu ife efu amafọdu,
ka Jehofa kwulu. 7 Umu-i ọnwọ, ndi igamuta,
ka fa gekpolu; fa gabu ndi-onozi na be eze Babi-
lon. 8 Hezekaia wesi Aisaia, Okwu Jehofa nke
ikwulu di nma. Ọsikwasi, Makana ndokwa na
ezi-okwu gadi n'ubọsim-ga.

40 1 Tasibenu, Tasibenu ndi nkem obi, ka
Cuku-unu kwulu. 2 Gwanu obi Jerusalem
okwu, kpọnu ya oku, na ọge ibu-agha-ya ezugo,
na agbaghalugo ajọ omume-ya; na ọnalugo nmaji
maka njọ-ya n'aka Jehofa.

3 Onu ofu onye nakpọ nkpu, Dozienu uzọ
Jehofa nime ọfia kwu nkiti, kwubalunu Cuku-ayi
uzọ akwanili akwani ọtọ n'ebe madu nebirọ.
4 Agekpogonita mgbulugudu ọbuna, ageme azi ka
ugwu na ngongo nine di ani: ageme ebe di ngiligọ
ka ọkwulu ekelesu, ebe di-ga nkpogonkpo ka
ageme ka fa tela: 5 agekpughe otuto Jehofa,
madu nine gafukọ ya ọnu: makana ọnu Jehofa
ekwugo. 6 Onu ofu onye nasi, Kpọba nkpu.
Ofu onye wesi, Gini ka mganakpọ nkpu? Madu
nine bu afifia, nmá nine di ya di ka ototo ọzala:
7 afifia nakpọnwu akpọnwu, ototo osisi najanwu
ajanwu; makana ume nke Jehofa nekukwasi ya:

n'ezi-okwu ndi afu bu afifia. 8 Afifia nakpọnwu
akpọnwu, ototo osisi najanwu ajanwu: ma okwu
Cuku-ayi gakwudide ebe-ebe.
9 Ngi (nwayi) onye nezi Zaion ozi ọma, rọgo
n'enu ugwu di enu; ngi (nwayi) onye nezi Jeru-
salem ozi ọma, welu ike wenie onu-i enu: wenie
ya enu, atuna egwu; gwa obodo Juda-ga, Ne,
Cuku-unu! 10 Ne, Dinwenu-ayi Jehofa gabia
dika dike, aka-Ya gacili Ya: ne, ugwọ-Ya di
n'aka-Ya, ife-ine-ọlu-Ya di n'iru Ya. 11 Ọgazu
ìgwè-atulu-Ya dika onye nazu atulu, Ọgacikọba
umu atulu n'aka-Ya, kulu fa n'obi-Ya, welu nwayọ
nedu ndi nenye ala.
12 Onye jinu ọbu-aka-ya wesì mili *nine*, welu
ama-aka sìputa enu-igwe, nado etum nke uwa
nime ife ǹmà, sìe ugwu-ga n'ife òsìsì, *sìe* ngongo-
ga ǹa nsi-ama? 13 Onye kpazili mọ nke Jehofa,
ma-ọbu ebe ọbu onye-alo-Ya melu ka Ọmalu ife?
14 Ya na onye nara alo, onye melu Ya ka Ọghọta,
kuzielu Ya n'ọkpu-uzọ ikpe, kuzielu Ya ife
ọmuma, me ka Ọmalu uzọ nghọta? 15 Ne, mba
di-ga ka ofu ntu mili natupu n'ife eji ese mili,
agunye fa n'ofu nta-aja na nsi-ama: ne, Ọwenili
ọba-n'ani orimili nnu dika ife pelu ajọ npe.
16 Lebanon ezurọ isule ọku, nke anu ọfia di ya
nezu iji cu aja nsule. 17 Mba nine di ka ife
nkiti n'iru Ya; agunyelu fa n'ife naburọ ife
n'anya-Ya, na ife tọgbọlu ikponcala. 18 Onyè-zi
ka unu gasi na Cuku yili ya? ma-ọbu kedu ife
oyiyi unu ganeji tunyelu Ya? 19 Alusi apili api,
onye ọlu gbazelu *ya*, uzu ọna-edo rue ya ọna-edo,
kpua*lu ya* iyagba ọna-ọca. 20 Onye dalu ọgbe-
nye nke manenwe ike inye ife nru *di nọnwọ*
narọta osisi manele ule; ọnacọlu onweya onye ǹkà

idozi alusi apili api, nke amanenuruka enuruka.
21 Unu amaroli ka? unu anuroli ka? egosiroli
unu sitena isi-nbido ka? unu aghotaroli sitena
nto-ani nke uwa ka? 22 Onye nokwasi n'ukpo
n'enu-igwe, ndi bi n'uwa di ka okwokwolo; Nke
setipulu enu-igwe dika omalica ákwà di nfe, gbasa
fa dika ikwu ibi ebi: 23 Nke wetalu ndi amalu
afa-fa n'ife nkiti; Omelu ndi ikpe nke uwa ka
fa togbolu ikponcala. 24 Eye, akakuro fa; eye,
akagharo fa; eye, okpolo-fa agbadoro nkpologwu-
gwu n'ani: Owenekukwasi fa, fa najanwu, oke
ifufe nefepu fa dika okpolo oka. 25 Onyezi ka
unu gasi na eyilim, nke Mu na ya gara nranya? ka
Onye di Nso kwulu. 26 Wenienu anya-unu enu,
ka unu fu Onye kelu ndia, nakpoputa usu-fa n'onu-
ogu: Onakpo fa nine n'afa; sitena idi-nuku nke
ike-Ya, na makana Odi ike n'ume, ofu efu afoduro.
27 Ngi Jékob, gini melu iji asi, na ngi Israel,
gini melu iji ekwu, si, Uzom zolu nzuzo n'anya
Jehofa, ikpem agafego n'ebe Cukum no? 28 Ima-
roli ka? inuroli ka? Cuku Nke di ebe-ebe,
Jehofa, Onye okike nke ebe *nine* uwa jedebelu, ufu
adekpu Ya, nke ike nagwu Ya; onwero nnyoca
agenyoca nghota-Ya. 29 Onagba ndi ufu kpulu
ume; Oneme ka onye nenwero ike siwanye ike.
30 Obunadu ndi puna ofu ufu gekpu fa ike gagwu
azi fa, umu-ikolobia gasolu ngongo da: ma ndi
nege Jehofa genwoghali ume-fa; fa geji nku fego
enu dika ugo; fa gagba oso, ike amagwu fa; fa
geje ije, ufu amekpu fa.

41 1 Unu oba-n'ani orimili nnu, delunu du
n'irum; ka ndi *nine n'uwa* nwoghalia ume-
fa: ka fa kpudebe nso; mgbe afu ka fa kwue
okwu: ka ayi kpudebekonu onu n'ikpe. 2 Onye

si n'iru anya-anwu wenita ofu onye, onye Ọkpọlu
n'ukwu-Ya n'ezi omume? Ọnyelu mba-ga n'iru
ya, me ya ka ọzọkwasi ndi-eze ukwu; Ọwelu fa
nye nmà-ya ka etum, *welu azi fa nye* ùta-ya dika
okpolo ọka efepulu efepu. 3 Ọnacu fa, gafega na
ndokwa; *ọbunadu* n'uzọ nke onejirọli ukwu-ya
wega. 4 Onye lulu ọlu me ya, nakpọ ndudugа-
ndu sitena isi-nbido? Munwa Jehofa, *bú* izizi,
nọnye-azi-li ndi ikpe-azu, Munwa bu onye afu.
5 Ọba-n'ani orimili nnu fu-ga-lu, tuba egwu; ebe
uwa jedebelu marubebe: fa kpudebe nso, webia.
6 Ebe onye anọna ọnyelu ibe-ya aka; *ebe onye
anọna* ọsi nwa-nne-ya, Di ike. 7 Ọnwene weme
ka uzu ọna-edo di ike, onye ji otutu akwọmi
akwọmi *me ka* onye netugbanye osiama *di ike*,
nekwu maka nruci,Ọdi nma: oji ntu wekpọdosi ya
ike, ka ọghalu imeghali emeghali.

8 Ma nginwa, Israel, odibom, Jekob onye Mrọta-
lu, nkpulu Abraham onye Mfulu n'anya; 9 ngi
onye Mjidegolu aka sitena ebe uwa jedebelu, si na
nkuku di-ga ya kpọ i, si i, Nginwa bu odibom,
arọlugom i ajurọm i aju; 10 atuna egwu, maka-
na Munwa nọnyelu i: enerubena anya okilikili i,
makana Munwa bu Cuku-i: agameme i ka idi ike;
eye agamenyelu i aka; eye, agameji aka-nni nke
ezi omumem wekwanita i. 11 Ne, ifele geme ndi
nine iwe-fa nwulu ọku n'aru i agemenye fa ifele
n'iru: ndi nanuso i ọgu gadi ka ife nkiti, gana
azi n'iyi. 12 Igacọ fa, ma imafu fa, *bú* ndi na-
gbaso i ngba: ndi nebuso i agha gadi ka ife nkiti,
di azi ka ife nelorọ elo. 13 Makana Munwa
Jehofa Cuku-i gejide aka-nni-i, nasi i, Atuna
egwu; Munwa genyelu i aka. 14 Atuna egwu,
ngi idide *bú* Jekob, na unu ndikom Israel;

Munwa genyelu i aka ka Jehofa kwulu, onye-
ngbaputa-i bu azi Onye di Nso nke Israel.
15 Ne, agamemebelu i ife eji esuca oka ofu di
nko nwelu ezé: igesuca ugwu, sulie fa esulie,
igeme ngongo ka fa di ka igbogbo. 16 Igafuca
fa, ikuku gekupu fa, oke ifufe gefesasi fa: nginwa
gegoli na Jehofa, iganya isi n'Onye di Nso nke
Israel. 17 Ndi ebudalu ebuda na ndi ogbenye
naco mili ma odiro nca, ile-fa kposia nku n'agu
mili; Munwa Jehofa gaza fa, Mu Cuku nke
Israel amarapu fa. 18 Agamakwaghe orimili-ga
na ngongo togbolu nkiti, *kwaghe* isi-iyi-ga n'etiti
mgbulugudu-ga: agameme ofia kwu nkiti odo
mili, me ani okponku isi-iyi-ga. 19 Agamaku
sida, na osisi akesia, na matel, na osisi manu, n'ofia
kwu nkiti; agamamako osisi fia, na pain, na osisi
saipres onu n'ozala: 20 ka fa wefu, malu,
cigha obi-fa na ya, ghota n'ofu, na aka Jehofa
melu nka, na Onye di Nso nke Israel kelu ya.

21 Wedebenu okwu-ikpe-unu, ka Jehofa kwulu;
weputanu ife unu dabebelu, ka Eze nke Jekob
kwulu. 22 Ka fa weputa fa n'ifè, gosi ayi ife
gemenu: gosinu ife gbo, ife fa bu, ka ayi wecigha
obi-ayi na fa, malu isi-njedebe-fa; ma-obu menu
ka ayi nulu ife gabia-ga-nu: 23 Gosinu ife geme
n'odi-n'iru, ka ayi wemalu na ununwa bu cuku-
ga; eye, mebenu ezi ife, ma-obu mebenu ajo ife, ka
ayi wenenelita onweayi anya okilikili, nene *ya* n'ofu.
24 Ne, ununwa bu nke ife nkiti, olu-unu bulu
azi nke ife nabaro n'ife: onye rolu unu bu ife alu.

25 Ewenitagom *ofu onye* n'Ugwu, obiago; *si azi*
n'owuwa anya-anwu *wenita* ofu onye nke nakpoku
afam: ogadakwasi ndi-isi dika *odakwasili* ulo, di
azi ka okpu-ite nazo aja. 26 Onye gosili ya sitena

isi-nbido, ka ayi wemalu? na gboli, ka ayi wesi,
*O̱bu* onye ezi omume? eye, o̱diro̱ onye o̱buna gosili
*ya*, eye, o̱diro̱ onye o̱buna melu ka anu, eye, o̱diro̱
onye o̱buna nulu okwu-unu. 27 Munwa gebu uzo̱
*gasí* Zaion, Ne, ne fa; agamenye Jerusalem onye
ozi o̱ma. 28 Ka Mnelu anya, o̱nwero̱ ofu onye
efu; onye alo o̱buna ano̱ro̱ o̱bunadu n'etiti fa, nke
gaza aziza, mgbe Mjulu fa ajuju. 29 Ne, fa nine,
o̱lu-fa bu ife neloro̱ elo nabaro̱ n'ife: alusi-fa akpu-
ga-lu akpu bu ikuku na ife to̱gbo̱lu ikponcala.
42 1 Ne, odibom, nke Mkwanitalu; onye nkem
Mro̱talu, onye ife-ya naso̱ nkpulu-obim
uso̱: etinyegom mo̱ nkem n'aru-ya; o̱geweputalu
mba-ga ikpe. 2 O̱makpo̱ nkpu, nke o̱newenita onu-
ya enu, nke o̱neme ka anu onu-ya n'ilo̱. 3 O̱makpaji
ami-agu pialu apia, o̱memenyu owu o̱ku-ukpe nke
nenwu inyege inyege: o̱geweputa ikpe n'ezi-okwu.
4 Odibom afu amenwu inyege inyege nke obi-ya
nemebi, genye mgbe odolu ikpe n'uwa; o̱ba-n'ani
orimili nnu-ga gatu anya iwu-ya. 5 No̱nwo̱ ka
Cuku bú Jehofa kwulu, Onye kelu enu-igwe,
setipusia fa; Onye gbasalu ani n'ebe nine na ife
nke si nime ya puta; Onye nenye ndi no̱ n'enu
ya ume, *nenye* ndi nejeghali nime ya mo̱: 6 Mu-
nwa Jehofa akpo̱go i n'ezi omume, agamejide azi
aka-i, cebe i, nye i ka ibulu agba ndi *nkem*, ka
ibulu azi ìfè nke mba-ga; 7 isaghe anya kpulu isi,
isi n'uno̱-nga weputa ndi uno̱-nga, *weputa* azi ndi
no̱ n'o̱cici n'uno̱ nji. 8 Munwa bu Jehofa; nke
afu bu afam: Mmenye onye o̱zo̱ nso̱pulu nkem,
nke Mnenye alusi api-ga-lu api otuto nkem. 9 Ne,
ife mbu abiago, ife o̱fu ka Munwa negosi azi:
anameme ka unu nu fa tupu fa epue.

10 Bunyenu Jehofa abu o̱fu, otuto-Ya azi sitena

ebe uwa jedebelu; unu ndi nagbada n'orimili nnu,
na ife julu nime ya, ọba-n'ani-*ya*-ga, na ndi bi fa.
11 Ka ọfia kwu nkiti na obodo di-ga ya wenie
*onu-fa*, ogbe nke Kida bi; ka ndi bi na Sila buba
abù ngoli, ka fa si n'enu ugwu-ga kpọba nkpu.
12 Ka fa nyebe Jehofa nsọpulu, gosi otuto-Ya
n'ọba-n'ani orimili nnu-ga. 13 Jehofa gapu dika
dike; Ọgakpani ekwolo dika onye agha: Ọgakpọ
nkpu agha, eye, Ọgakpọsi nkpu ike; Ọgemeso ndi-
ilo-Ya n'uzọ sili ike. 14 Ogudu gbo gboli edebe-
lum ọnum du; anọmli du, bìdo onwem: *kita ka*
Mgakwa akwá dika nwayi ime neme; agamneku
ike ume ekupum n'ofu nje. 15 Agamemebi ugwu
na ngongo-ga, me ka nkpa-akwukwọ-fa nine kpọ
nku; agameme orimili-ga ka fa bulu agwe-etiti-ga,
me ka ọdọ mili-ga takọlọsia. 16 Agameme ka
ndi ìsì naga n'uzọ fa namarọ; n'ọkpu-uzọ fa nama-
rọ ka Mgedu fa: agameme ka ọcici bulu ìfè n'iru
fa, me ebe gbagọ-ga-lu agbagọ ka fa kwulu ọtọ.
Ife ndia ka Mgeme, Mmarapu fa. 17 Agameme
ka fa cigha azu, ifele geme fa agadaga, bú ndi ce-
kwubelu alusi apili api, nasi alusi akpulu akpu,
Ununwa bu cuku-ayi.

18 Nulunu, unu ndi neci nti; nenu anya, unu
ndi ìsì, ka unu wefu uzọ. 19 Onye kpulu isi, belu
sọ odibom? ma-ọbu neci nti, dika ukọm Mzili?
onye kpulu isi dika onye *Mu na ya* di na ndokwa,
kpue isi dika odibo Jehofa? 20 Inafu imelime ife,
ma idariba ama; nti-ya ghe-ga-lu ọghe, ma ọdanu
ife. 21 Ọsọlu Jehofa, maka ifi ezi omume-Ya,
ime ka iwu di nuku, me azi ka ọmakalisia nma.
22 Ma nka bu ndi aneme npum nakwali akwali;
fa nine malu ọnya n'onunu, ezobelu fa nime unọ
nji: fa bu ife npum, ọnwerọ onye naputalu fa;

*fa bu* ife nkwali, o̱nwero̱ onye si, Nyecigha.
23 Kedu onye di n'etiti unu gege nti na nka?
gaṅa nti nulu maka o̱ge gabianu? 24 Onye welu
Jekob nye ka o̱bulu ife nkwali, welu Israel nye
ndi npum? o̱buro̱ Jehofa ka? *bú* Onye ayi medi-
delu njo̱, Onye fa nekwero̱ eje n'uzo̱-Ya, nke fa
nanu iwu-Ya. 25 Owerukwasi ya o̱numa nke
iwe-Ya, na ike nke agha; nke afu wesurube ya
o̱ku okilikili, ma o̱maro̱; o̱wele ya, ma o̱cigharo̱
obi-ya na ya.

43 1 Ma kita no̱nwo̱ ka Jehofa Nke kelu i,
ngi Jekob, Onye kpulu i, ngi Israel, kwulu:
Atuna egwu, makana agbaputagom i; akpo̱gom i
n'afa-i, nginwa bu nkem. 2 Mgbe igagafe na
mili-ga, Munwa gano̱nyelu i; na orimili-ga, fa
amelikpu i: mgbe ineje n'o̱ku, amaru i o̱ku; nke
ilele o̱ku nenwukwasi i. 3 Makana Munwa bu
Jehofa Cuku-i, Onye di nso̱ nke Israel, onye-nzo̱-
puta-i; enyegom Ijipt ka o̱bulu ife iji gbaputa i,
nye Itiopia na Siba ka fa no̱cie anya i. 4 Ebe
idi oke o̱nu n'anyam, di *azi* otuto, Munwa fu azi
i n'anya; nya ka Mgeji nye madu maka i, nye azi
ndi *di n'ice n'ice* maka ndu-i. 5 Atuna egwu;
makana Munwa no̱nyelu i: agamesi n'iru-anya-
anwu weta nkpulu-i, si n'o̱dida-anya-anwu kpo̱-
ko̱ba i; 6 agamasi Ugwu, Ralu nye; si azi ada-
gbe, Azo̱dokwana; si n'o̱te-aka kpo̱ta umum ndi-
kom, si azi n'ebe uwa jedebelu kpo̱ta umum umu-
nwayi; 7 onye o̱buna akpo̱lu n'afam, na onye
Mkelu maka otutom; akpugom ya; eye, eme-
gom ya. 8 Kpo̱puta ndi kpulu isi nwelu anya,
na ndi neci nti nwelu nti. 9 Ka akpo̱ko̱ba
mba nine o̱nu, ka ekpoko̱ba ndi *nine n'uwa:*
onye nime fa gegosi nka, me ka ayi nu ife mbu-ga?

ka fa kpọta ndi-ama-fa, ka ewegunye fa na ndi
ezi omume: ka fa wenu azi,' wesi, Ezi-okwu.
10 Ununwa bu ndi-amam, ka Jehofa kwulu, na
odibom nke Mrọtalu: ka unu wemalu wekwelum,
weghọta na Munwa bu Ya; akpuroli Cuku ọbuna
tupu Munwa, nke ọnadi nke gesom n'azu.
11 Munwa, Munwa, bu Jehofa; ọnwerọ onye
nzọputa ọbuna belu sọm. 12 Munwa egosigo,
azọputagom azi, emegom ka anulu, *alusi* ani madu
adirọ n'etiti unu: nyabu na ununwa bu ndi amam,
ka Jehofa kwulu, Munwa bu azi Cuku. 13 Eye,
site tata wegabazia Munwa bu Ya; ọnwerọ onye
ganaputa n'akam: agamalu ọlu, onye gerughali ya?
14 Nọnwọ ka Jehofa, onye-ngbaputa-unu, Onye
di Nsọ nke Israel, kwulu: Ezigagom ozi na Babi-
lon maka ifi unu, agamakpọdata azi fa nine dika
ndi ọsọ, ọbunadu ndi Kaldea, nime ugbọ-ga nke
ngoli-fa. 15 Munwa bu Jehofa, Onye di Nsọ nke
unu, Onye okike nke Israel, Eze-unu. 16 Nọnwọ
ka Jehofa kwulu, Onye kwalu uzọ n'orimili nnu,
*kwa* ọkpu-uzọ n'oke mili-ga; 17 Onye weputalu
ugbọ-ani na anyinya, *weputa* usu ndi agha na ike;
fa dinakọlu ọnu, fa amebini; emenyulu fa emenyu,
eme ka fa nyuru ka owu ọku-ukpe: 18 Unu ece-
takwana ife mbu-ga, nke unu nacighali ife gbo-ga.
19 Ne, agameme ife ọfu; kita ka ogepu; unu
amama ya ka? Eye, agamakwa uzọ n'ọfia kwu
nkiti, *me* orimili-ga n'ani kponcala. 20 Anu ọfia
gasọpulum, nkita ọfia-ga na ọstric-ga: makana
anamenye mili-ga n'ọfia kwu nkiti, na orimili-ga
n'ani kponcala, inye ndi nkem, bú ndi Mrọtalu, mili
ọlila: 21 ndi Mkpulu maka onwem, fa gakọ otu-
tom. 22 Ma ikpọkurọm, ngi Jekob; ma ikem
agwugo i, ngi Israel. 23 Iwetarọlum umu atulu

nke àjà nsule-i-ga; nke ineji àjà-i-ga weso̱pulum.
Emero̱m i ka iwelu àjà nni wenefe nru, nke
Mneji frankinsens eme ka ike gwu i. 24 Ijiro̱
ego wegotalum kalamo̱s nke naso̱ uso̱, nke ineji
abuba nke àjà-i-ga wemejum afo̱: ma iwelugo njo̱-
i-ga me ka Mnefe nru, iji ajo̱ omume-i-ga weme ka
ike gwum. 25 Munwa, Munwa, bù Onye nke
ficapulu njefie-i-ga maka ifim; Mmeceta njo̱-i-ga.
26 Cetalum; ka ayi kpeko̱ ikpe: nginwa kwue
*o̱nu-i,* ka ewegunye i n'onye ezi omume. 27 Nna-i
izizi melu njo̱, ndi-inaputa-okwu-i jefielu medidem.
28 Nyabu na agamemeto̱ ndi-isi nke ebe nso̱, aga-
meweputa Jekob n'uso̱ *imebi ya,* me Israel ka o̱bulu
44 okwu alu. 1 Ma nulu ka-o̱dinwo̱, ngi Jekob
odibom; na Israel, onye Mro̱talu: 2 no̱nwo̱
ka Jehofa Nke kelu i, kpua i sitena afo̱, Onye ge-
nyelu i aka, kwulu: Ngi Jekob odibom, atuna egwu;
na ngi, Jeṣurun, onye Mro̱talu. 3 Makana agameru-
kwasi mili n'isi onye agu mili nagu, *ruwusa* azi mi-
li-iyi n'ani o̱kpo̱-nku: agamerukwasi mo̱ nkem n'isi
nkpulu-i, *rukwasi* ngo̱zim n'isi umu-i: 4 fa gepu
n'etiti afifia, dika *osisi* wilo-ga na nso uzo̱ mili iyi.
5 Ofu onye gasi, Munwa bu nke Jehofa; onye o̱zo̱
gakpo̱ *onweya* n'afa Jekob; onye o̱zo̱ geji aka-ya
de na ya bu nke Jehofa, gagulu Israel nye n'afa-ya.

6 No̱nwo̱ ka Jehofa, Eze Israel, na onye-ngba-
puta-ya bu Jehofa nke usu *ndi agha,* kwulu: Mu-
nwa bu izizi, Munwa bu azi ikpe-azu; Cuku
o̱buna adiro̱ belu so̱m. 7 Onye gakpo̱, dikam,
gosi ya, dolum ya n'usolo n'usolo, ogudu Mji ka
ndi gbo? ka fa gosi azi ife gadinu, na nke gabianu.
8 Atunanu egwu, aru amana unu nni: emero̱mli
ka inu gbo, egosiro̱m *ya* ka? ununwa azi bu ndi-
amam. Cuku di belu so̱m ka? eye, Nkpuma

o̱buna adiro̱; amaro̱m ofu efu. 9 Ndi nine pili
alusi to̱gbo̱lu kponcala; ife-uso̱-fa-ga amaba elele:
ndi-ama aka fa adafu uzo̱, nke fa nama ife: ka
ifele weme fa. 10 Onye kpulu cuku, ma-o̱bu rue
alusi apili api nke nabaro̱ elele o̱buna? 11 Ne,
ifele geme ndi nine sonyelu ya; ndi ǹkà azi, fanwa
bu nke madu: ka akpo̱ko̱ba fa nine o̱nu, ka fa
kwulu o̱to̱; fa gatu egwu, ifele geme fa n'ofu.
12 Uzu *nakpu* ife o̱lu, nalu o̱lu nime iceku-ga,
welu otutu-ga nakpu ya, welu o̱gwe-aka ike ya nalu
ya: eye, agu nagu ya, ike agwu ya; o̱dala mili, ufu
ekpue ya. 13 O̱nwene setipulu udo̱; o̱welu pensil
ka ya; oji nkpu akpuca ya, oji azi ko̱mpas naka
ya, pia ya dika udi madu, etu nmá madu si di, ibi
n'uno̱. 14 Ogbutulu onweya *osisi* sida-ga, welu
osisi hom na oak, melu onweya ofu n'etiti osisi di-
ga n'ugboko ka osie ike: ozolu osisi fia, mili ozizo
zunita ya. 15 O̱webulu madu ife isule esule;
o̱welu o̱nwo̱ nime ya azi, ganyaba o̱ku; eye, ofu-
nwue ya, sie acica: eye, o̱pili cuku, sekpubelu ya;
o̱melu ya alusi apili api, kpo̱balu ya isi ani.
16 Osulelu o̱nwo̱ nime ya n'o̱ku; welu o̱nwo̱ nime
ya neli anu; orulu ya aru, afo̱ ju ya: eye, o̱nanya
o̱ku, nasi, Ehe, aru nekpom o̱ku, afugom o̱ku:
17 nke gbo̱putalu ka oji pi cuku, *o̱bunadu* alusi-ya
apili api: o̱dalu n'ani n'iru ya nesekpulu, nekpelu
ya, nasi, Naputam; makana nginwa bu cukum.
18 Fa amaro̱, nke fa nagho̱ta: makana okpucitago
anya-fa, fa nejiro̱ afu uzo̱; mecita obi-fa, fa nadoji
amuta. 19 O̱nwero̱ onye nelota, nke ife o̱muma
nadi nke ngho̱ta nadi isi, Esulego̱m o̱nwo̱ nime ya
n'o̱ku; eye, esigo-azim acica n'enu opoto-o̱ku di
ya; arugom anu lie ya: agameme nke gbo̱putalu
agbo̱puta ife alu ka? agamadalu o̱gwe osisi n'ani

ka? 20 Oji ntu azu onweya: obi alafulu alafu
ewerukago ya, onejiro naputa nkpulu-obi-ya, nke
onasi, Asi adirofu n'aka-nnim ka?
21 Ngi Jekob, ceta ife ndia; ngi Israel azi, ma-
kana nginwa bu odibom: akpugom i; nginwa bu
odibom: ngi Israel, Mmecezonata i. 22 Eficapu-
gom njefie-i-ga, ka oke ulukpu, ficapu azi njo-i-ga,
ka igwe oji: cighakutem; makana agbaputagom
i. 23 Bubanu abu ngoli, unu enu-igwe, makana
Jehofa emego ya; kpobanu nkpu, unu akuku uwa
di ogbu; tiwabanu n'abu ngoli, unu ugwu, ngi ugbo-
ko, na osisi nine di nime ya: makana Jehofa agba-
putago Jekob, Ogewetalu Onweya otuto n'Israel.
24 Nonwo ka Jehofa, Onye-ngbaputa-i, na
Onye kpulu i sitena afo *nne-i*, kwulu: Munwa bu
Jehofa, Onye neme ife nine; Onye soso Ya seti-
pulu enu-igwe; Onye gbasalu uwa n'ebe nine;
onye nonyelum? 25 Onye tilili ife arima nke ndi
así, me ndi nafu ndi-mo ka fa puba ala; Onye
cucighalu ndi amamife azu, me ka ife-omuma-fa
bulu nsokwu: 26 Onye melu ka okwu odibo-Ya
sie ike, nemezu alo ndi-uko-Ya; Onye nekwu ma-
ka Jerusalem, si, Agebi ya; na maka obodo Juda-
ga, Agalu fa, agamedoni azi nkponkpo ebe di-ga
ya: 27 Onye nagwa ebe di ogbu, Takolo, agameme
ka orimili-i-ga tacasia: 28 Onye nekwu maka
Sairos, *Olu* onye nazu atulu nkem, ogemezu ife
nine nasom: Onekwu azi maka Jerusalem, Agalu
ya; Nke nagwa uno nso, Agato nto-ani-i.

45 1 Nonwo ka Jehofa gwalu onye Orusalu
ude, bú Sairos, onye Mjidegolu aka-nni-ya,
ka Mwezotue mba-ga n'iru ya, agamatopu *ife ifi-
edo* ume nke ndi-eze azi; imeghepu uzo n'iru ya,
ameneci onu-uzo-ilo; 2 Munwa gagabulu n'iru i,

tela ebe di-ga nkpogonkpo: agametiwa aku ọnu-
uzọ ọna-ga, be nga igwe-ga: 3 agamenye i àkù
ọcici, na ife akpakọbalu n'ebe nzuzo, ka iwemalu
na Munwa bu Jehofa, Cuku nke Israel, Nke nakpọ
i n'afa-i. 4 Maka ifi Jekob odibom, na Israel
onye Mrọtalu, akpọgom i n'afa-i: agugom i afa,
ọbu ezie na imarọmli. 5 Munwa bu Jehofa, onye
ọzọ adirọ; Cuku ọbuna adirọ belu sọm: agamefi-
ebe i ákwà n'ume, ọbu ezie na imarọmli: 6 ka fa
wemalu sitena ọwuwa anya-anwu, na ọdirọ onye
ọbuna belu sọm: Munwa bu Jehofa, onye ọzọ
adirọ. 7 Anamakpu ìfè, ke ọcici; anameme ndo-
kwa, ke ajọ ife; Munwa bu Jehofa, Nke neme ife
nine ndia.

8 Unu enu-igwe, sinu n'enu natusisi *ezi omume,*
ka igwe nezo ezi omume: ka ani gughe, ka fa
wemasiba nzọputa, ka ọme ezi omume ka opukọ
ọnu; Munwa Jehofa ekego ya.

9 Afufu gadili onye neso Onye kpulu ya alu
uka! ibeleju n'etiti ibeleju nke ani! Ulọ gasi
onye nakpu ya, Gini ka inalu? ma-ọbu ọlu-i *gasi,*
Ọnwerọ aka? 10 Afufu gadili onye nasi nna-*ya,*
Gini ka inamuta? ma-ọbu *si* nwayi, Kedu ife ime
ya neme i? 11 Nọnwọ ka Jehofa, Onye di Nsọ
nke Israel, na Onye kpulu ya, kwulu: Juanum
maka ife nke gabia-ga-nu; tielunum iwu maka
umum, na maka ọlu akam-ga. 12 Munwa emego
uwa, ke madu *bi* n'enu ya: Munwa, *ọbunadu* akam,
setipulu enu-igwe, etielum usu-fa nine iwu.
13 Munwa akpọgo ya n'ezi omume, agameme azi
ka uzọ-ya nine kwulu ọtọ: yanwa galu obodom,
ogezipu ndi nkem adọkpulu adọkpulu, ọburọ n'ọnu
afia nke ọnabu ine ọlu, ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu.

14 Nonwo ka Jehofa kwulu, Akànyà nke Ijipt
dotalu, na ife nke Itiopia tutalu na mgbele, na
ndi-Sebean, ndi solu ogonogo, gefekute i, fa gabu
nke i; fa ganeso i n'azu; fa geyi iga wefeta:
fa gesekpulu i, fa gekpelu i, *nasi*, Ezie Cuku no
nime i; onye ozo adiro, Cuku obuna adiro. 15 Ezie
Nginwa bu Cuku nke nezobe Onwei, Ngi Cuku
nke Israel, *bú* Onye nzoputa. 16 Ifele geme fa,
eye, agemenye fa ifele n'iru, fa nca: ndi napi alusi
gabanyeko n'ifele. 17 *Ma* Jehofa geji nzoputa
ebe-ebe wezoputa Israel: ifele amemenata unu
nke anemenye unu ifele n'iru welue n'uwa ebe-ebe
ebe-ebe.

18 Makana nonwo ka Jehofa Nke kelu enu-
igwe kwulu; Yanwa bu Cuku; Nke kpulu uwa
me ya; Yanwa melu ka osie ike, Okero ya ka
otogbolu kponcala, Okpulu ya ka ebili nime ya:
Munwa bu Jehofa; onye ozo adiro. 19 Ekwurom
na nzuzo, n'onodu nke ani ocici di; asirom nkpulu
Jekob, Cobanum n'ebe togbolu kponcala: Munwa
Jehofa nekwu ezi omume, anamegosi ife kwu-ga
oto. 20 Kpokonu onweunu onu ka unu bia;
kpudebenu n'ofu, unu ndi sitelu na mba-ga gba-
pusia: fa amaro ife bu ndi bulu osisi alusi-fa apili
api, nekpelu cuku nadazoputa azoputa. 21 Gosinu,
ka unu weputa *ya* n'ìfè; eye, ka fa rako alo n'ofu:
onye melu nka ka anu ya n'oge gbo? onye gosili
ya gbo? oburoli Munwa Jehofa ka? Cuku ozo
adiro belu som; Cuku nke bu onye ezi omume
na onye nzoputa; odiro onye obuna belu som.
22 Donum iru, ka ewezoputa unu, unu ebe nine
uwa jedebelu: makana Munwa bu Cuku, onye
ozo adiro. 23 Ejim Onwem weńua iyi, okwu esigo
n'onum wepua n'ezi omume, omecigha, na nkpili-

ukwu nine gesekpulum, ile nine gañulum iyi.
24 Madu gasim, O̱bu so̱so̱ na Jehofa ka ezi omume
na ike di: Ya ka madu gabiakute, ifele geme ndi
nine iwe-fa nwulu o̱ku n'aru Ya. 25 Na Jehofa ka
agagunye nkpulu Israel nine na ndi ezi omume,
fa ganya azi isi.

46 1 Bel sekpulu ani, Nibo rugo̱lu erugo̱lu;
alusi-fa di-ga n'enu anumanu na ife-enunu:
ife unu nebughaliga ka ebolu, *ka o̱bulu* ibu *anu*
ume kupulu. 2 Fa rugo̱lu, fa sekpulu ani n'ofu;
fa apuro̱ ime ka ibu gbapu, ma ado̱lugo fa n'onwefa
n'agha.

3 Nulunu onum, unu uno̱ Jekob, na ndi nine
gbo̱putalu n'uno̱ Israel, ndi ebululi sitena afo̱, ndi
ekululi n'aka sitena afo̱ *nne-fa*: 4 genyena agadi
azi Munwa bu Ya, genyena isi awo̱ Munwa gebu
azi *unu*: Munwa melu, Munwa geku azi n'aka;
eye, Munwa gebu, geme azi ka unu gbapu. 5 Onye
ka unu gemem ka Myie, mem ka Mralu nranya,
tunyelum, ka ayi weyie? 6 Ndi si n'akpa nerupu
o̱na-edo, nesì o̱na-o̱ca n'ife nsì, fa gota uzu o̱na-
edo, o̱kpua ya cuku; fa da n'ani, eye, fa sekpue.
7 Fa bo ya n'uku-ubu *madu*, fa bulu ya, do̱ba ya
n'o̱no̱du-ya, o̱kwulu; omesi n'o̱no̱du-ya kpuruka:
eye, madu gakpo̱ku ya, ma o̱maza, nke o̱nazo̱puta
ya na nkpa-ya.

8 Cetanu nka, ka unu di ike: wetanu ya o̱zo̱
n'obi, unu ndi njefie. 9 Cetanu ife izizi sitena
o̱ge gbo: makana Munwa bu Cuku, onye o̱zo̱ adiro̱;
*abum* Cuku, o̱diro̱ onye o̱buna dikam; 10 nego̱si
isi-njedebe sitena isi-nbido, na sitena o̱ge gbo-
ga ife nke anakaro̱ me; nasi, Alom gakwudo,
agameme ife nine so̱lum: 11 agamesite n'inu
anya-anwu kpo̱ ugo, sitena ani telu aka *nah*

onye alom ; eye, ekwugom, agameme azi ya ka
ọme ; ezubelum, agameme azi ya. 12 Nulunu,
unu ndi obi ike, ndi nọtelu aka n'ebe ezi omume
nọ: 13 ewedebelum ezi omumem nso, ọmadi
n'ọte-aka, nzọputam amana azu ; agamenye nzọ-
puta na Zaion, nye Israel otutom.

47 1 Ngi nwa-agbọ anemelurọ emelu bu ada
Babilon, gbadata, ganọdu n'uzuzu ; nọdu
n'ani ukpo nadirọ, ngi ada ndi Kaldea : makana
amakpọnwozi i nlo na nmá ọzọ. 2 Welu nkpuma
igwe nni, ka igweta utu ọka : koruba akwa igbodo
iru i, yipu afe inakpucata n'azu i, gbopu akwa
n'úkwú-i, si n'orimili gafega. 3 Agagbaba i ọtọ,
eye, agafu ifele-i : agamabọ ọ́bọ̀, Mmasọlu onye
ọbuna anya. 4 Onye-ngbaputa-ayi, Jehofa nke
usu *ndi agha* bu afa-Ya, Onye di Nsọ nke
Israel. 5 Nọdu du, ba n'ọcici, ngi ada ndi Kal-
dea: makana amakpọnwozi i Nne nwe ani-eze-
ga ọzọ. 6 Ewewusalum ndi nkem iwe, emetọlum
ùkwùm, ralu fa nye n'aka-i: imerọlu fa ebele
ọbuna; ibolu ndi-agadi ukpako-onu-i ajọ ọlu.
7 Iwesi, Agamabu nne nwenu ebe-ebe : nyabu na
itukwasirọ ife ndia n'obi-i, nke inelota isi-njedebe-
ya.

8 Nyabu nulu nka, ngi onye neme ka osi sọ i,
nanọ n'aru-ofufo, nekwu nime obi-i, Munwa, onye
ọzọ adirọ belu sọm ; mmanọ ka ajadu, nke mnama
iyì umu-aka : 9 ma uzọ ife nabọ a gabiakute i
n'ofu nje n'ofu mbọsi, *bú* iyì umu-aka, na ibu ajadu :
fa gadakwasizu i nca, n'etiti imelime ife-anwansi-i,
na ọtutu kwulu ọtutu igba-afa-i-ga. 10 Makana
itukwasili ncekwube n'ajọ ife-i ; ikwugo, si, Onye
ọbuna adafum ; amamife-i na ife-ọmuma-i, nke
afu enufugo i : ikwugo nime obi-i, Munwa, onye

o̱zo̱ adiro̱ belu so̱m. 11 Ajo̱ ife gadakwasi i;
imama ci-ofufo di ya: ife jo̱gbulu onweya gadakwasi
i; imenwe ike ikpuci ya: nbibi gadakwasi i na
ntumade, nke inamaro̱. 12 Kwunyelu igba-afa-i-
ga, na imelime anwansi-i-ga kita, nke ido̱lu àkànyà
nime fa site ka idi na nwata; o̱buluna igenwe ike
iba elele, o̱buluna igeyi egwu. 13 Ike gwulu i
n'o̱tutu ira-alo-i-ga: ka ndi neke enu-igwe, na ndi
nekili kpakpando, na ndi neme ka amalu o̱ṅwa,
kwulu o̱to̱, zo̱puta i n'ife gadakwasi-ga i. 14 Ne,
fa gadi ka okpolo o̱ka; o̱ku gesule fa; fa amana-
puta onwefa n'aka ilele o̱ku: o̱mabu opoto-o̱ku
nke aganyalu anyalu, nke o̱nabu o̱ku nke agano̱
ani do iru. 15 No̱nwo̱ ka ife ido̱lu àkànyà nime
fa gesi dili i: ndi so i tu mgbele sitena ka idi na
nwata gawaghali ebe onye ano̱na *o̱naba* nke ya;
o̱menwe onye o̱buna gazo̱puta i.

48 1 Nulunu nka, unu uno̱ Jekob, ndi akpo̱lu
n'afa Israel, ndi si na mili-ga nke Juda we-
puta; ndi nañu iyi n'afa Jehofa, nefota Cuku nke
Israel, ma o̱buro̱ n'ezi-okwu, nke o̱nabu n'ezi
omume. 2 Makana fa kpo̱lu onwefa ndi obodo nso̱,
dabebe Cuku nke Israel; Jehofa nke usu *ndi agha*
bu afa-Ya. 3 Egosigom ife izizi nke o̱ge gbo; eye,
fa si-ga n'o̱num pua, emelum ka anu fa: emelum
fa na ntumade, fa weme. 4 Makana amalum na
nginwa esika ike, na onu-i bu akwala ígwè, na
egedege-iru-i bu o̱na; 5 nya ka Mji gosi i sitena
o̱ge gbo; emelum ka inu tupu o̱me; maka ikwube,
si, Alusim melu fa, alusim apili api, na alusim
akpulu akpu, etigolu fa iwu. 6 Inugo; nene ife
nine a; ununwa azi, unu amegosi ya ka? Eme-
gom i ka inu ife o̱fu-ga site ka-o̱dinwo̱, o̱bunadu
ife nzuzo-ga, nke inamaro̱. 7 Ekelu fa ka-o̱dinwo̱,

oburo sitena gbo; inuro fa tupu tata; maka
ikwube, si, Ne, amalum fa. 8 Eye, inuro; eye,
imaro; eye, agughero nti-i siteli na gbo: makana
amalum na ineme-ka ife aghugho, akpolu i-li onye
njefie sitena afo *nne-i*. 9 Maka ifi afam ka Mgeji
werukagodu iwem, maka ifi otutom ka Mgeji bìdo
Onwem maka i, ka Mweghalu ibepu i. 10 Ne,
anucagom i, ma oburo dika ona-oca; anwagom i
n'obo oku nke afufu. 11 Maka ifi nkem, maka
ifi nkem, ka Mgeji me ya; makana kedu ka agesi
meto *afam?* Mmenye azi onye ozo ototom.

12 Nulu onum, ngi Jekob, na Israel onye
Mkpolu: Munwa bu ya; Munwa bu izizi, Munwa
bu azi ikpe-azu. 13 Eye, akam atogo nto-ani
uwa, aka-nnim agbasapugo enu-igwe: mgbe Mu-
nwa kpokulu fa, fa akwulu oto n'ofu. 14 Kpoko-
banu onweunu onu, unu nine, ka unu nulu; onye
n'etiti fa gosili ife ndia? Onye Jehofa fulu n'anya
geme ife gaso Ya na Babilon, aka-ya *gadakwasi*
ndi Kaldea. 15 Munwa, Munwa, ekwugo; eye,
akpogom ya: akpotagom ya, ogeme ka uzo-ya ga
ofuma. 16 Kpudebenum nso, nulunu nka; ekwu-
rom na nzuzo siteli n'isi-nbido; anom n'ebe afu,
siteli n'oge omelu: kita Dinwenum Jehofa ezi-
tago mu, na mo-Ya. 17 Nonwo ka Jehofa, Onye-
ngbaputa-i, Onye di Nso nke Israel, kwulu:
Munwa bu Jehofa Cuku-i, Nke nakuzili i ka obalu
i, Nke nedu i n'uzo iganejeso. 18 Buluzidu na
iñago nti n'ife Mti-ga-lu n'iwu! ndokwa-i ewedi
ka orimili, ezi omume-i adi ka akpoli orimili nnu:
19 nkpulu-i adigo azi ka uzuzu, umu si n'afo-i
puta di azi ka nta-aja di-ga ya: amebepu afa-ya
nke anemebi ya n'irum.

20 Sinu na Babilon pua, gbanabalunu ndi

Kaldea; welunu onu abù ngoli gosi, menu ka
anulu nka, zisanu ya welue n'ebe uwa jedebelu:
sinu, Jehofa agbaputago odibo-Ya Jekob. 21 Agu
mili aguro̱zi fa mgbe Oji dulu fa gafe ani o̱kpo̱-
nku: O̱melu ka mili si na nkpuma ruputalu fa:
O̱kpo̱wa-azi-li nkpuma, mili wewaputa. 22 Ndo-
kwa adiro̱lu ndi o̱jo̱, ka Jehofa kwulu.

49 1 Unu o̱ba-n'ani orimili nnu, nulunu onum;
unu ndi *di n'ice n'ice*, sinu n'o̱te-aka ṅa nti:
Jehofa akpo̱gom sitena afo̱; sitena afo̱ nnem ka
Ofotalu afam: 2 O̱me-azi-li o̱num dika nmà nko̱,
na ndo aka-Ya ka Ozobelum; O̱mebelum iko̱ ne-
gbupu egbupu, O̱gbacibidolum nime akpa-iko̱-Ya;
3 O̱wesim, Nginwa bu odibom; Israel, onye agesi
na ya wetom. 4 Ma munwa si, Ado̱gom àkànyà
na nkiti, anasilim ikem n'iyi n'ife to̱gbo̱lu kponcala
na ofu nku-ume: *ma* n'ezi-okwu ikpem no̱nyelu
Jehofa, ine-o̱lum di n'ebe Cuku no̱. 5 Kita ka
Jehofa kwulu, *bú* Onye kpulum sitena ime afo̱ ibu
odibo-Ya, ikpo̱talu Ya Jekob o̱zo̱, na ka ewekpo-
ko̱balu Ya Israel: (makana anaso̱pulum n'anya
Jehofa, Cuku nkem abulugo azi ikem:) 6 eye,
O̱si, O̱buka ife nfe na igabu odibom ibunita ebo-
ga nke Jekob, na iwecigha ndi Israel edebelu
edebe azu: agamewelu azi i nye ka ibulu ìfè mba-
ga, ka iwebulu nzo̱putam welue n'ebe uwa jede-
belu. 7 No̱nwo̱ ka Jehofa, Onye ngbaputa Israel,
Onye di Nso̱ nke ya, gwalu onye enenisili nca,
onye bu ife alu n'ebe mba nka no̱, odibo ndi naci-
nu: Ndi-eze gafu binie; ndi-isi *azi*, fa gesekpulu
ani; maka ifi Jehofa Nke kwesili ncekwube, Onye
di Nso̱ nke Israel, Onye ro̱talu i. 8 No̱nwo̱ ka
Jehofa kwulu, N'o̱ge iru-o̱ma ka Mzalu i, Muye-
azi-li i aka n'ubo̱si nzo̱puta: agamecebe i, ralu i

nye ka ibulu àgbà ndi afu, ka iweme kaani kwu-
sie ike, ka iweme fa ka fa keta nkpọnkpọ ùkwù-ga ;
9 nasi ndi ekedolu agbu, Pubanu ; si ndi nọ n'ọci-
ci, Putanu n'ìfè. Fa ganọ n'uzọ wenazu onwefa,
n'enu ngongo nine kwu nkiti ka ani-ita-nni-fa
gadi. 10 Agu amagu fa nke agu mili nagu fa ; nke
okpomọku ma-ọbu anwu namagbu fa : makana
Onye nemelu fa ebele gedu fa, ọbunadu n'usọ isi-
iyi ka Ogedu fa. 11 Agamakwa ugwum nine ka
fa bulu uzọ, agebunita uzọm nine akwanili akwani
enu. 12 Ne, ndia gesi n'ọte-aka bia : ne, ndia
*gesi* n'Ugwu na ọdida-anya-anwu *uebia ;* ndia *gesi*
n'ani Sainim *bia.* 13 Unu enu-igwe, bubanu abu
ngoli ; golibe, ngi uwa ; tiwabanu n'abu ngoli, unu
ugwu : makana Jehofa atasigo ndi-Ya obi, Ọge-
melu ndi-Ya ebudalu ebuda ebele.

14 Ma Zaion sili, Jehofa arapugom, Dinwenum
ecezọgom. 15 Nwayi gecezọ nwa-ya nala ala,
ọmaneji wemelu nwa afọ-ya ebele ka ? eye, ike
ndia gecezọ, ma Munwa amecezọ i. 16 Ne, atu-
nyegom i n'ọbu-akam ; aja-odido-i di-ga n'irum
mgbe nine. 17 Umu-aka-i melu ngwa ; ndi
netikpọ i na ndi melu i ka ibulu obodo tọgbọlu
nkiti gesi nime i puta. 18 Wenita anya-i enu *ka
inerube* okilikili, ne : ndia nine kpọkọbalu onwefa
ọnu, biakute i. Etu Munwa difu ndu, ka Jehofa
kwulu, igejilili fa nine wekpudo onwei dika ife
icọ nma, welu fa fiedo n'ume-i, dika nwunye
anubatalu ọfu. 19 Makana, nkpọnkpọ ebe-i
tọgbọ-ga-lu nkiti na ani-i nke emebili emebi,
n'ezi-okwu igadikalu ndi bi ebe afu ajọ nkpa, ndi
nolu i ganọ n'ọte-aka. 20 Umu-i analu i gane-
kwuzi na nti-i, Ọnọdu akpakalum : nyem ọnọdu
ka mwebili. 21 Igasi n'obi-i, Onye mutalum

ndia, n'ebe analugolu munwa umu-akam, mbulu
aga, bulu onye acupulu acupu n'obodo-ya, nawa-
ghali iru na azu? onye zunitalu ndia? Ne,
arapulu sọm; ndia, ebe ka fanwa nọ?
22 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, Ne,
agamewenitalu mba-ga akam enu, kwubalu ndi
*nine n'uwa* ọkọlọtọm: fa gekuta umu-i ndikom
n'obi-fa, agebu umu-i umu-nwayi n'uku-ubu-fa.
23 Ndi-eze gabu nna nazu i, eze-nwayi-fa abulu
nne nazu i; fa gesekpulu i kpudosia iru-fa n'ani,
galaca etum úkwú-i; igama na Munwa bu Jehofa,
ifele ameme ndi negem. 24 Aganaputa dike ife
ọdọtalu n'agha, ka-ọbu ndi nke ndi ezi omume
dọlu n'agha gagbapu ka? 25 Ma nọnwọ ka
Jehofa kwulu, Ageropu ọbunadu ndi dike dọlu
n'agha, ageme azi ife onye di egwu dọtalu n'agha
ka ọgbapu: makana Munwa ganuso onye nke
nusolu i ọgu ọgu, Munwa gazọputa umu-i.
26 Agameme ka ndi nemegbu i lie anu aru-fa;
ọbala-fa ganegbu fa, dika manya usọ: madu nine
gama na Munwa Jehofa bu onye-nzọputa-i, na
onye-ngbaputa-i, Onye di Ike nke Jekob.
50 1 Nọnwọ ka Jehofa kwulu, Kedu akwukwọ
ncupu nke nne-unu, nke Mji wecupu ya?
ma-ọbu onye nime ndi ugwọm ka Mlenyegolu unu
n'aka-ya? Ne, maka ajọ omume-unu ka eji le
unu, maka njefie-unu azi ka eji cupu nne-unu.
2 Gini melu ofu onye efu nejirọ nọ, mgbe Mji
bia? mgbe Mji kpọ oku, gini melu onejirọ nwe
ofu efu gazanu? Ọnwelu ka akam si penata nca,
nke ọnapurọzi igbaputanu ka? ka-ọbu na enwerọ-
zim ike inaputanu ka? Ne, n'iba-nbam emelum
ka orimili nnu ta, emelum ka orimili-ga bulu
ọfia kwu nkiti: azù-fa nesi ísì, makana mili adiro.

fa nanwu n'agu mili. 3 Ejim ọcici wekpudo enu-
igwe-ga, welu azi akwa-uju wegbodo fa.
4 Dinwenum Jehofa enyegom ile ndi akuzili
akuzili, ka mwemata ka mgesi welu okwu kwado
onye ike'gwulu: Ọnakpọte kwa ututu, Ọnakpọte
ntim ka ọnanu dika ndi akuzili akuzili. 5 Dinwe-
num Jehofa emeghegontim, munwa anupuroisi, nke
mnagbakuta azu. 6 Ecelum ndi netim ife azu,
*celu* ndi nekwosisim aji agbugba-ntim: ezoberọm
irum n'imenye ifele n'iru na igbawusa asọ.
7 Makana Dinwenum Jehofa genyelum aka; nya
ka enejirọ menyem ifele n'iru: nya ka mji ce
irum dika ọmu, ama-azi-lim na ifele amemem.
8 Ọnọ nso bu Onye nagunyem n'onye ezi omume;
onye gesom kpe? ka ayi kwulu ọtọ n'ofu: onye
bu isi okwum? ka ọkpudebe nsom. 9 Ne, Di-
nwenum Jehofa genyelum aka; onye bu onye afu
gamam ikpe? ne, na fa nine gaka nka dika afe;
nla galacapu fa.
10 Onye nọ n'etiti unu natulu Jehofa egwu,
nanu onu odibo-Ya? onye nakpaghali n'ọcici,
nenwerọ ìfè, ka ocekwube afa Jehofa, dabebe azi
Cuku-ya. 11 Ne, unu nine ndi namunye ọku,
ndi ji ọwa-ọku wefierube onweunu: nagaghalinu
n'ilele ọku-unu, na etiti ọwa unu munyegolu. Nka
ka unu genwe n'akam, unu gedina ani n'uru.
51 1 Nulunu onum, unu ndi nejeso ezi omume,
unu ndi nacọ Jehofa: nenu nkpuma ebe esi
waputa unu anya, na ọnu onunu ebe esi gwuputa
unu. 2 Nenu Abraham nna-unu, na Sera onye
mulu unu, anya: makana mgbe oji bulu sọ ofu
onye akpọlum ya, gọzie azi ya, me ka ọba uba.
3 Makana Jehofa atasigo Zaion obi: Ọtasigo ebe-
ya nine tọgbọlu nkiti, me azi ka ọfia-ya kwu nkiti

di ka Iden, me azi ka ọzala-ya di ka ugbo Jehofa;
ngoli na aṅuli ka agafu nime ya, inye-ekene, na
onu abu ọma.
4 Ṅanum nti, unu ndi nkem; ge-azi-num nti,
unu mba nkem: makana ofu iwu gesi n'ọnum
puta, agameme azi ka ikpem nọdu bulu ìfè ndi
*nine n'uwa.* 5 Ezi omumem di nso, nzọputam
apugo ìfè, akam gekpe ndi *nine n'uwa* ikpe;
ọba-n'ani orimili nnu ganegem, fa gecekwube
azi ọgwe-akam. 6 Wenienu anya-unu *ne* enu-
igwe-ga, ne-azi-nu uwa di n'okpulu fa anya:
makana enu-igwe gede dika anwulu, uwa gaka
azi nka dika afe, ndi bi nime ya azi ganwu ka
anwu-ọtita: ma nzọputam gadi ebe-ebe, amebibi
azi ezi omumem.
7 Nulunu onum, unu ndi malu ezi omume, ndi
iwum di n'obi; unu atuna egwu nkpali madu, nke
obi-unu nemebi n'okwu-alu-fa. 8 Makana nla
galacapu fa dika ákwà, aruru alacapu fa dika
akwa-aji-anu: ma ezi omumem gadi ebe-ebe,
nzọputam azi genyena ndudugandu nine.
9 Teta, teta, yikwasi ike, ngi ọgwe-aka Jehofa;
teta, dika n'ubọsi gbo, ndudugandu nke ọge ocie.
Ọburọ nginwa bu ife belisili Rehab, nke duwalu
dragon aru? 10 Ọburọ nginwa bu ife melu ka
orimili nnu ta, *bú* mili nke di-ga nuku ogbu; nke
melu ka ọmu-ani orimili nnu bulu uzọ ndi agba-
putalu gesi gafe? 11 Ndi Jehofa agbaputalu
agbaputa gecigha, welu abù ngoli webia na Zaion;
aṅuli ebe-ebe gadi n'isi-fa: fa ganata ngoli na
aṅuli, uru na ize-ume gagbanaba.
12 Munwa, Munwa, bu Onye natasi unu obi:
nginwa bu onye, iji atulu madu ganwu anwu egwu,
*natu-azi-li* nwa nke madu nke ageme dika afifia

*egwu*; 13 i·ezo̱go Jehofa Onye kelu i, Onye se-
tipulu enu-igwe-ga, to̱ azi nto̱-ani nke uwa; inatu
egwu mgbe nca ogonogo ubo̱si nine maka o̱numa
onye nkpagbu, mgbe o̱nakwadebe imebi emebi?
kedu o̱numa onye nkpagbu afu? 14 Ageme
ngwa to̱pu onye nji; o̱manwu *gbada azi* n'onunu,
nke ife o!ili nako̱ ya. 15 Makana Munwa bu
Jehofa Cuku-i, Nke nakpani orimili nnu, akpoli-
ya wemaba: Jehofa nke usu *ndi agha* bu afa-Ya.
16 Etinyego-azim okwum n'o̱nu-i, ekpudogom i
na ndo akam, ka Mwekua enu-igwe-ga, to̱ azi nto̱-
ani nke uwa, wegwa Zaion, si, Nginwa bu ndi
nkem.
17 Teta, teta, binie, ngi Jerusalem, nke lagolu
n'aka Jehofa iko o̱numa-Ya; ilago n'o̱kwa nke iko
iso̱ ngo̱ngo̱, za azi uge-ya. 18 O̱nwero̱ onye
o̱buna gedu ya n'etiti umu-ndikom nine o̱mu-
tagolu; nke o̱nenwe onye o̱buna nejide ya n'aka
n'umu-ndikom nine o̱zuputagolu. 19 Ife nabo̱
ndia ekwudogo i, onye gagugu i? nbibi na ntikpo̱,
na ugani na nmà agha; kedu ka Mgesi tasi i obi?
20 Ufu ekpugo umu-i, fa dina ani n'abu-uzo̱ nine,
dika mgbada malu n'o̱nya; fa juputalu n'o̱numa
Jehofa, *bú* nba Cuku-i balu. 21 Nyabu nulu nka,
ngi anebuda ebuda, nke ife negbu, ma o̱buro̱kwo̱
manya: 22 no̱nwo̱ ka Dinwenu-i Jehofa kwulu,
bú Cuku-i Nke nekwulu ndi-Ya, Ne, na anapugom
n'aka-i iko nke iso̱-ngo̱ngo̱, bú o̱kwa nke iko o̱nu-
mam; imalanwozi ya o̱zo̱: 23 agametinye ya n'aka
ndi nesogbu i; ndi gwagolu nkpulu-obi-i, si, Rulu
ani, ka ayi wenefega: iweto̱gbo̱ azu-i dika ani, di
azi ka ilo, n'ebe ndi nenefega i no̱.
52 1 Teta, teta, yikwasi ike-i, ngi Zaion; yili
o̱malica afe-i-ga, ngi Jerusalem, obodo di

nsọ: makana site ka-ọdinwọ wegaba ndi neberọ
ugwu na ndi lulu inyi amabata nime i ọzọ. 2 Ti-
capu onwei n'etum; binie, nọdu ani, ngi Jerusa-
lem: tọpu onwei agbu di i n'onu, ngi ada Zaion
adọlu n'agha.

3 Makanà nọnwọ ka Jehofa kwulu, Elelu unu
nana ife ọbuna; agagbaputa azi unu ma ameji
ego. 4 Makana nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu, Ndi nkem gbadalu n'izizi n'Ijipt inwu ula
n'ebe afu: onye Asiria azi kpagbulu fa neme ife
ọbuna. 5 Nyabu, gini ka Mneme n'ebea, ka
Jehofa kwulu, n'ebe adọkpulu ndi nkem na nkiti?
ndi naci fa nebe uya, ka Jehofa kwulu, anakpọli
afam mgbe nca n'ogonogo ubọsi nine. 6 Nya ka
ndi nkem geji malu afam: nya ka fa geji malu
n'ubọsi afu na Munwa bu Onye kwulu okwu; ne,
Munwa.

7 Nekene ka ukwu onye ozi ọma si bulu sọ
nma n'enu ugwu-ga, bu onye neme ka anulu okwu
ndokwa, nke nezi ozi ọma nke ezi ife, neme ka
anulu okwu nzọputa; nke nagwa Zaion, si, Cuku-i
neci eze! 8 *Nekene* onu ndi-nce-i! fa wenie onu-
fa, fa nabu abu ngoli n'ofu; makana fa gafu, iru na
iru, mgbe Jehofa cighana na Zaion. 9 Tiwabanu
n'abù, nabunu abu ngoli n'ofu, unu ebe tọgbọ-ga-
lu nkiti nke Jerusalem: makana Jehofa atasigo
ndi-Ya obi, Ọgbaputago Jerusalem. 10 Jehofa
agbabagoọgwe-aka-Ya di nsọ aka n'anya mba nine;
ebe nine uwa jedebelu gafu nzọputa Cuku-ayi.
11 Puanu, puanu, sinu n'ebe afu pua, unu eme-
tuna ife lulu inyi ọbuna aka; sinu n'etiti ya puta;
dinu ọca, unu ndi nebu ife-ga nke Jehofa. 12 Ma-
kana unu amapu na ngwa, nke unu napu n'ọsọ:

makana Jehofa gaga n'iru unu; Cuku nke Israel
gabu azi Onye azu unu.
13 Ne, odibom ganeme ife n'uzo̱ amamife, age-
buni ya bunie ya enu, o̱gadi azi agadaga enu.
14 Dika isi gba imelime ghali, (emebikalili iru-
ya kalia nke madu o̱buna o̱zo̱, udi-ya azi kalia nke
umu madu,) 15 o̱bu no̱fu ka ogesi fewusa ime-
lime mba-ga; ndi-eze gekpucita o̱nu-fa n'ebe O̱no̱:
makana ife anako̱nuro̱lu fa ka fa gafu; ife fa
nanunuro̱ ka fa gagho̱ta.
53 1 Onye kwelu ife ayi nugolu? onye ka
egosili aka Jehofa? 2 Makana osonitalu
n'iru Ya dika nwa osisi di nlo, di azi ka nkpo̱lo̱-
gwugwu putalu n'ani kpo̱lu nku: o̱nwero̱ udi nke
o̱nama nma; mgbe ayi fulu ya, o̱nwero̱ iru nke
ife-ya geji naso̱ ayi. 3 Enenili ya, madu ju azi
ya; nwoke ife-nwute-ga, onye malu o̱ya-ga:
enenili ya dika onye madu nezonari iru-fa, ayi agu-
nyero̱ ya n'ife o̱buna.
4 N'ezi-okwu yanwa ebulugo o̱ya-ayi-ga, nado
azi ife-nwute-ayi-ga: ma ayinwa gunyelu ya
n'onye apialu ife, onye Cuku tili ife, onye ebuda-azi-
li ebuda. 5 Ma emelulu yanwa aru maka njefie-
ayi-ga, emeputalu ya o̱nya maka ajo̱-omume-ayi-
ga: itali ndokwa-ayi di n'aru-ya; o̱bu azi ube-
itali-ya-ga ka eji zo̱ ayi. 6 Ayi nine akpafusigo
dika atulu; ayi edogo iru n'uzo̱ aka ayi n'ofu n'ofu;
Jehofa emego azi ka ajo̱-omume-ayi nine dakwasi
ya.
7 Emegbulu ya, ma obudalu onweya o̱saro̱ o̱nu-
ya; dika nwa atulu nke akpu jeko̱ igbu egbu, di
azi ka atulu melu ogbi n'iru ndi nebeca ya aji; eye,
o̱saro̱ o̱nu-ya. 8 Sitena nkpagbu na ikpe ka eji

wepu ya; ndudugandu-ya azi, onye *nime fa* cigha-
lu uce-ya na ebepulu ya n'ani ndi di ndu? maka
ifi njefie ndi nkem ka eji pia ya ife. 9 Fa me-
kolu ini ya na ndi ojo, melu ya na ogalanya
n'onwu-ya; obu ezie na omero ife-ike obuna, nke
aghugho obuna nadi n'onu-ya.

10 Ma osolu Jehofa ka Ometa ya onya; Omego
ka oya oya: mgbe Igeji me nkpulu-obi-ya ka obulu
àjà ikpe-omuma, ogafu nkpulu-*ya*, ogesetiwanye
ubosi-ya-ga, ife uso Jehofa gaga ofuma n'aka-ya.
11 Sitena ido-àkànyà nke nkpulu-obi-ya ogafu,
afo geju ya: sitena ife-omuma-ya ka odibom
onye ezi omume geji me imelime ka fa bulu ndi
ezi omume: ogebu azi ajo omume-fa-ga. 12 Nya
ka Mgeji kenyeko ya na ndi bu nuku òkè, yanwa
geso azi ndi-dike keko ife anutalu n'agha; maka-
na orupulu nkpulu-obi-ya wenye n'onwu, ewegu-
nye ya na ndi njefie: ma yanwa bulu njo imelime
*madu*, nayo-azi-li ndi njefie ayiyo.

54 1 Buba abu ngoli, ngi aga, ngi onye namu-
nuro nwa; tiwaba n'abù ngoli, nakposi
nkpu ike, ngi onye ime nwa nemenuro: makana
umu nke nwayi no nkiti ka umu nke nwayi nwelu
di, ka Jehofa kwulu. 2 Setiwanye ebe ikwu-i,
ka fa setiwanye azi ife okpukpu nke ebe-obibi-i-
ga; azodokwana: me ka udo-i-ga sowanye ogono-
go, me azi ka nkpukpo-ga nke ikwu-i sie ike.
3 Makana igawasa n'aka-nni na aka-ekpe; nkpu-
lu-i genwelu mba-ga, me azi nkponkpo obodo-ga
ka ebicie fa. 4 Atuna egwu; makana ifele ame-
me i: emena ifele; makana amemenye i ifele
n'iru: makana igecezo ifele nke idi-na-nwata-i, na
nkpali nke ajadu ibu ka imanecetanwozi ozo.
5 Makana Onye kelu i bu di-i; Jehofa nke usu *ndi*

*agha* bu afa-Ya: Onye di Nso nke Israel bu onye-
ngbaputa-i; agakpo Ya Cuku nke uwa nine.
6 Makana Jehofa akpogo i dika nwunye arapulu
arapu nke onewute azi mo-ya, obunadu nwunye an-
ulu n'okolobia, mgbe ajulu ya, ka Cuku-i kwulu.
7 Nwantinti oge ka Mrapugolu i arapu; ma aga-
meji nuku ebele wekpocigha i. 8 Ezonarilim i
irum nwa oge nime iwe nagbofu agbofu; ma
agameji afo-oma ebe-ebe wemelu i ebele, ka Jehofa
onye-ngbaputa-i kwulu. 9 Makana nka di *ka*
mili-ga nke Noa n'ebe Mno: makana etu Mṅugo-
lu iyi na mili nke Noa amelikpuzi uwa ozo, obu
nofu aṅugom iyi na Mmewewusa i iwe, nke
Mnabalu i nba. 10 Makana ugwu geniri-ga,
ageropu ngôngo-ga; ma afo-omam ameniri n'ebe
ino, nke aneropu àgbà nke ndokwam, ka Jehofa
Nke megolu i ebele kwulu.

11 Ngi onye ebudalu ebuda, eji akpoli amagha-
li, anatasiro obi, ne, Munwa geji ota-njele wedo
nkpuma-i, welu *nkpuma* safaia to nto-ani-i-ga.
12 Agameji *nkpuma* rubi-ga weme windo-i-ga, we-
lu azi *nkpuma* kabonkel-ga weme onu-uzo-ilo-i-ga,
welu azi omalica nkpuma-ga wedorube ókè-ani-i
nine. 13 Agakuzili umu-i nine n'aka Jehofa;
ndokwa nke umu-i *gabu* azi nuku. 14 Ageme ka
ikwusie ike n'ezi omume: iganote nkpagbu aka,
makana imatu egwu; note azi ibobo aka, makana
omakpudebe i nso. 15 Ne, fa gagbakoba, ma osi-
tero n'akam: onye obuna gagbakoba imedide
i gada maka ifi i. 16 Ne, Munwa ekego uzu nke
naru oku iceku, nakpu ife eji alu olu obuna;
Munwa azi ekego onye nbibi ka owenemebi.
17 Onwero ife obuna akpulu iji medide i gaganu;
ile obuna gebini imedide i n'ikpe ka igama ikpe.

Nka bu ùkwù ndi-odibo Jehofa, ezi omume-fa si
n'akam bia, ka Jehofa kwulu.
55 1 Biali, onye o̱buna akpili kpo̱lu nku,
bianu na mili, na onye nenwero̱ ego; bianu,
golunu, lienu; eye, bianu, golunu manya *fain* na
ala-*e̱fi* néji ego na akwu ugwo̱. 2 Gini melu unu
ji welu ego nego ife naburo̱ nni? na ife unu do̱ta-
lu n'àkànyà igo ife nadeju afo̱? nulunu onum so̱,
ka unu lie ezi ife, ka abuba naso̱ nkpulu-obi-unu
uso̱. 3 Genu nti, ka unu biakutem; nulunu, na
nkpulu-obi-unu gadị ndu: Mu na unu geme àgbà
ebe-ebe, *lú* afo̱-o̱ma kwesili ncekwube emelu
Defid. 4 Ne, ewelugom ya nye ka o̱bulu ndi
*nine n'uwa* onye ama, *ka o̱bulu* ndi *nine n'uwa*
onye ndú na onye getili fa iwu. 5 Ne, igakpo̱
mba nke inamaro̱, mba nke namaro̱ i gagbakute
i, maka ifi Jehofa Cuku-i, na maka ifi Onye di
Nso̱ nke Israel; makana O̱nyego i otuto.

6 Co̱banu Jehofa n'o̱ge agaco̱ta Ya, kpo̱kubenu
Ya n'o̱ge O̱no̱ nso: 7 ka onye o̱jo̱ rapu uzo̱-ya,
*ka* onye neloro̱ elo *rapu* ilolo-ya-ga: ka ocighaku-
te Jehofa, na O̱gemelu ya ebele; *cighakute* azi
Cuku-ayi, makana O̱gagbaghalu ya imelime.
8 Makana ilolom aburo̱-ga ilolo-unu, nke uzo̱-unu
nabu-ga uzo̱m, ka Jehofa kwulu. 9 Makana dika
enu-igwe si ka-ga ani enu, o̱bu no̱fu ka uzo̱m si
ka-ga uzo̱-unu enu, ilolom *ka-ga* azi ilolo-unu *enu.*
10 Makana dika mili na sno si esi n'enu-igwe ezo,
ghalu icigha azu n'ebe afu o̱zo̱, ma o̱nede ani,
neme ka ife nadù nepu epu, nenye azi onye nagha
agha nkpulu na onye neli eli nni; 11 o̱bu no̱fu
ka okwum nke sim n'o̱nu pua gadi: o̱magba aka
cighakutem, ma o̱geme ife naso̱m, o̱gaga azi o̱fuma
n'ife Mzili ya. 12 Makana unu geji anuli pu-

ageji azi ndokwa wedupu unu: ugwu na ngongo-
ga getiwaba n'abù ngoli n'iru unu, osisi nine di-
ga n'ọfia gakuba aka-fa. 13 Kama ogwu osisi
fia geso, kama ọkilika osisi matel geso: ọgabulu
Jehofa afa, bulu ife arima ebe-ebe nke amanebepu
ebepu.

56 1 Nọnwọ ka Jehofa kwulu, Debenu ikpe,
neme-azi-nu ezi omume: makana nzọputam
di nso ibia, ezi omumem di azi nso ikpughe ekpu-
ghe. 2 Añuli nadili onye neme nka, na nwa nke
madu onye jisi ya ike; onye nedebe sabat ghalu
imetọ ya, debe azi aka-ya ghalu ime ajọ ife ọbuna.
3 Ọzọ ka onye ani madu, nke nyakudogolu onweya
n'ebe Jehofa nọ, ghalu ikwu, si, Jehofa agharọ ike-
wapum na ndi-Ya: ka onozi ghalu isi, Ne, mu-
nwa bu osisi kpọlu nku. 4 Makana nọnwọ ka
Jehofa gwalu ndi-onozi nedebe sabat nkem-ga, na-
ralu azi ife nasọ-gam, jisie àgbàm ike: 5 Ọbu fa ka
Mgenye ife nceta na afa ka umu-ndikom na umu-
nwayi nmá nime unọm na ime aja-odidom; aga-
menye onye di nọnwọ afa ebe-ebe, nke amanebepu
ebepu. 6 Ndi ani madu azi, ndi nyakudolu Jeho-
fa onwefa, ijelu Ya ozi, na ifu afa Jehofa n'anya,
ibu odibo-Ya, onye ọbuna nke nedebe sabat ghalu
imetọ ya, jisie azi agbam ike; 7 ọbu fa ka Mga-
kpọta n'ugwum di nsọ, me azi ka fa ñulia añuli
n'unọ-ekpelum; àjà-nsule-fa na ife-àjà-fa-ga
gasọm usọ n'enu ebe-icu-ajam: makana agakpọ
unọm unọ ekpelu ndi nine *n'uwa*. 8 Dinwenu-
ayi Jehofa Nke cikọbalu ndi Israel acusalu acusa
si, agamacikọnyekwulu ya *ndi ọzọ*, nyelu ndi-ya
acikọlu acikọ.

9 Unu anu ọfia nine, bianu ka unu lie, *eye*, unu
anu nine bi n'ugboko. 10 Ndi-nce-Ya kpulu isi,

fa nine amarọ; fa nine bu nkita bu-ga ogbi, fa
apurọ igbọ uja; nalọ nlọ, nedina ani, nafu itu olu-
ula n'anya. 11 Eye, nkita di-ga icu, fa amarọ
afọ-ojuju; ndia bu ndi-ọzùzù-atulu ndi namarọ
nghọta: fa nine edogo iru n'uzọ aka fa, ebe onye
anọna n'elẹle-ya, sitena akuku nine ọbuna. 12 *Fa
nasi,* Bianu, agameweta manya *fuin,* ayi galaju
ife ọlila di ike afọ; eci gadi ka tata, ọnaghaga
agadaga.

57 1 Onye ezi omume neyì, ọnwerọ madu ne-
tinye ya n'obi-ya; anewepu azi ndi afọ-ọma,
ọnwerọ onye naghọta na anewepu onye ezi omume
n'iru ajọ ife. 2 Ọnaba nime ndokwa; fa nezulu
ike n'àkwà-edina-fa, *bú* onye ọbuna neje ekelesu.

3 Ma kpudebenu uso n'ebea, ununwa umu ndi
nne-fa nenene ani, nkpulu nwoke na nwayi nayi
ọyi. 4 Onye ka unu ji egwú egwú? onye ka unu
nasaghesi ọnu-unu emedide, naliputa ile? unu aburọ
umu njefie ka, bulu nkpulu nke así, 5 unu ndi neme
onweunu ka unu di ọku n'etiti *osisi* terebint-ga,
n'okpulu osisi ndu ọbuna; ndi negbu umu-aka na
mgbulugudu-ga, n'okpulu ebe nkpuma gbọwa-ga-lu
agbọwa? 6 N'etiti *nkpuma* nke mgbulugudu te-
lalu etela ka òkè-i di; fanwa, fanwa bu ife lulu i:
ọbu fa ka iruwusagolu àjà ife ọlila, *fa ka* icunyegolu
àjà nni. Ageme ka Mnọdu du maka ifi ife ndia
ka? 7 Idebego àkwà-i n'enu ugwu di ajọ enu:
ebe afu azi ka irọgolu icu aja. 8 Idebego ife-
nceta-i n'azu aku-uzọ-ga na azu ide ọnu-uzọ-ga:
makana igbalu onye ọzọ ọtọ kama Munwa, irọgogo
azi enu; imego ka àkwà-i riwanye nne, iwesolu
fa melu onwei àgbà; ifu àkwà-fa n'anya n'ebe
ifuna ya. 9 Iji azi ude wejeku eze afu, neme azi
ka ife-ísì-usọ-i nabawanye, wezite ndi-ozi-i aka,

webuda onwei genyena Ṣeol. 10 Ogonogo uzo̱-
i melu ka ike gwu i; *ma* ikwuro̱, si, Ncekwube
adiro̱: ifulu ndu aka-i; nya kpatalu o̱ya nejiro̱ ya
i. 11 Onye ka inajo̱lu ujo̱ natu-azi-li egwu, nke
inasi asi, weghalu icetam, nke inetinye ya n'obi-i?
Munwa edebero̱ o̱num du o̱bunadu sitena o̱ge gbo,
ma ituro̱lum ẹgwu? 12 Munwa gegosi ezi omu-
me-i; o̱lu-i azi, fa amabalu i n'ife. 13 Mgbe ikpo̱-
lu nkpu, ka ife iciko̱bagolu naputa i; ma ifufe
gefepu fa, ofu nku-ume gekupu fa nine: ma onye
gbabalu nimem geketa ani afu, o̱genwelu ugwum di
nso̱. 14 O̱gasi azi, Kwanienu enu, kwanienu enu,
dozienu uzo̱, wepunu ife iso̱-ngo̱ngo̱ n'uzo̱ ndi nkem.
15 Makana no̱nwo̱ ka Onye di enu Onye ebuni-
azi-li enu Onye nano̱ o̱kpu, Onye afa-Ya bu Onye
di Nso̱, kwulu: Ano̱m n'ebe di enu di azi nso̱,
no̱nye-azi-li onye mo̱-ya tiwalu etiwa di azi ume-
ani, itunye ndu na mo̱ ndi ume-ani, na itunye ndu
n'obi ndi tiwalu etiwa. 16 Makana Mmanese
okwu ebe-ebe, nke Mnewe iwe o̱kpu: makana ufu
gekpu mo̱ *madu* n'irum, ya na nkpulu-obi-ga
nke Munwa kelu. 17 Maka ifi ajo̱ omume nke
anya-ukwu-ya ka Mji we iwe wetie ya ife, ezobelum
*irum* we azi iwe: owedorue iru-ya naga n'uzo̱ nke
nkpulu-obi-ya. 18 Afugom uzo̱-ya-ga, agamazo̱
azi ya: agamedu azi ya, nyecigha ya na ndi-ya
neru uru ntasi-obi. 19 Ekem nkpulu egbugbele-
o̱nu-ga: Ndokwa, ndokwa, dili onye no̱ n'o̱te-aka na
onye no̱ nso, ka Jehofa kwulu; na agamazo̱ ya.
20 Ma ndi o̱jo̱ di-ga ka orimili nnu namaghali ama-
ghali; makana o̱puro̱ idelu du, mili-ya azi nama-
puta-ga ulu na inyi. 21 Ndokwa adiro̱lu ndi o̱jo̱,
ka Cukum kwulu.

58 1 Kpo̱sie nkpu ike, azo̱dokwana, wenie onu-
i dika opi, gosi ndi nkem njefie-fa, na uno̱
Jekob njo̱-fa-ga. 2 Ma fa naco̱m kwada, o̱naso̱ fa
ima uzo̱m-ga: dika mba ndi melu ezi omume,
ndi najuro̱ ikpe nke Cuku-fa, fa nayo̱m ikpe-ga
nke ezi omume, o̱naso̱ fa uso̱ ikpudebe Cuku nso.
3 *Fa nasi*, Gini melu ayi ji bue o̱nu, ma Ifuro̱?
*gini melu* ayi ji ebuda nkpulu-obi-ayi, ma Imaro̱?
Ne, n'ubo̱si ibu-o̱nu-unu unu naco̱ta ife uso̱ *aka
unu*, nemegbu ndi nine nado̱lu unu àkànyà. 4 Ne,
unu nebu o̱nu maka esemokwu na o̱gu, na iti ikpa
ife o̱jo̱: unu adebu o̱nu tata n'uzo̱ agesi nu onu-
unu n'enu. 5 O̱bu etu afu bu ibu-o̱nu Mro̱tagolu
ka? ubo̱si madu gebuda nkpulu-obi-ya ka? O̱bu
idi nerunata isi-ya n'ani dika ami, na igbasa akwa-
uju na ntu n'okpulu ya? igakpo̱ nka ibu-o̱nu, ya
na ubo̱si gaso̱ Jehofa uso̱ ka? 6 Nka aburo̱ ibu-
o̱nu Mro̱tagolu ka? ito̱pu agbu ife o̱jo̱, ito̱sisi udo̱
ukpako-onu-o̱lu, na izipu ndi anakpagbu ka fa
nwelu onwefa, ka unu kpajisie ukpako-onu-o̱lu
o̱buna? 7 O̱buro̱ ikenye onye agu nagu nni-i, na
ka ikpo̱bata ndi ebudalu ebuda nawaghali ebe nine
n'uno̱-i? mgbe ifulu onye gba o̱to̱, ka ijebe ya
ákwà; ka ighalu izonarili onye-aru-i onwei?
8 Mgbe afu ìfè-i gawa dika ututu, ndiri-i gaputa
o̱siso̱: ezi omume-i azi gagabulu n'iru i; otuto
Jehofa gabu onye-azu-i. 9 Mgbe afu igakpo̱ oku,
Jehofa gaza azi; igakpo̱ nkpu, O̱gasi, Nemnwa.
O̱buluna iweruka n'etiti i ukpako-onu-o̱lu, isetipu
nkpisi-aka, na ikwu ekwu neloro̱ elo̱; 10 o̱bu-
lu azi na inye onye agu nagu ife nkpulu-obi-i
co̱lu, me ka afo̱ ju nkpulu-obi ebudalu ebuda; ìfè-
i gawa nime o̱cici, mgbaci-i adi ka efifie nabo̱:
11 Jehofa ganedu azi i mgbe nca, me ka afo̱ ju

nkpulu-obi-i n'ebe kpọ-ga-lu nku, me azi ka ike
di ọkpukpu-i-ga; igadi ka ugbo mili nezowusa ri
nne, di azi ka isi-iyi, nke mili-ya nadata ata. 12 Ndi
gesi nime i puta galuzi ebe tọgbọ-ga-lu nkiti
gboli: igedoni ntọ-ani nke imelime ndudugandu;
agakpọ azi i Onye ndozi ebe gbọwalu agbọwa,
Onye nakwazi ọkpu-uzọ ibi nime *fa*. 13 Ọbuluna
iweruka ukwu-i n'ubọsi sabat, ghalu idi neme
ife nasọ i n'ubọsim di nsọ; iwekpọ sabat ife ma-
lu nma, *na* ife di nsọ nke Jehofa ife di nsọpulu;
inasọpu-azi-li ya, ghalu ime uzọ aka i-ga, maọbu
icọta ife usọ aka i, maọbu ikwu okwu *aka i-ga*:
14 mgbe afu obi-i gasọ usọ na Jehofa; agameme
ka ilikwasi n'ebe di-ga enu nke uwa; agameji
ùkwù Jekob nna-i weme ka ilie ife: makana ọnu
Jehofa ekwugo.

59 1 Ne, na aka Jehofa epenatarọ epenata,
nke ọmaneji nwe ike izọputanu; nke nti-
Ya nadi alọ, nke ọmaneji nwe ike inu ife: 2 ma
ajọ-omume-unu-ga akpago ókè n'etiti unu na Cuku-
unu, njọ-unu-ga ezonarigolu unu iru-Ya, nyabu
na Ọmanu. 3 Makana eji ọbala wemelu aka-unu,
welu azi ajọ omume *wemelu* nkpisi-aka-unu;
egbugbele-ọnu-unu ekwugo okwu asi, ile-unu
nedemu ajọ ife. 4 Ọnwerọ onye ọbuna nakpọ
*madu eje ikpe* n'ezi omume, ọnwerọ onye neji ezi
okwu eje ikpe: fa cekwubelu ife nkiti, nekwu
okwu asi; fa tulu ime ife ilu aru, muputa ife
nelorọ elo. 5 Fa bulu àkwá ajọ agwọ, tua onya-
ududo: onye lili àkwá-fa nanwu anwu, nke azọ-
walu azọwa nagbọwaputa nwa ajọ agwọ. 6 Onya-
ududo-fa amaghọru afe, nke fa neji ọlu-fa-ga
egbokpo onwefa: ọlu-fa bu-ga ọlu ife nelorọ elo,
ime ife-ike di n'aka-fa. 7 Ukwu-fa nagbaga n'ajọ

ife, fa nagba ọsọ igbafu ọbala ndi nemerọ ajọ ife:
ilolo-fa bu-ga ilolo ife nelorọ elo; nbibi na ntikpọ
di n'uzọ-fa akwanili akwani. 8 Fa amarọ uzọ
ndokwa; ikpe adirọ n'ebe fa si aga: fa akwagolu
onwefa ọkpu-uzọ gbagọlu agbagọ; onye ọbuna
zọlu ukwu nime ya adama ndokwa. 9 Nya ka
ikpe ji te ayi aka, ezi omume nekwudorọ ayi: ayi
nege ìfè, ma ne ọbulu ọcici; ayi nege ebe nwulu
enwu, ma ayi naga na mgbaci. 10 Ayi nasọ isi
n'aja-odido dika ndi ìsì, eye, ayi nasọ isi dika ndi
nenwerọ anya ọbuna: ayi nasọ ngọngọ n'efifie
nabọ dika ọbu emumeci ututu; ayi nọ n'ebe gbalu
ọcici dika ndi nwulu anwu. 11 Ayi nine nagbọ
uja dika bea, negosi ákwá ike ka nduli: ayi ge
ikpe, ma ọdirọ; ayi ge nzọputa, ma ọtelu ayi ezi
aka. 12 Makana njefie-ayi-ga riwanyelu nne
n'iru I, njọ-ayi naza-ga azi imedide ayi: makana
njefie-ayi so-ga-lu ayi, ajọ omume-ayi-ga azi, ayi
malu fa: 13 na njefie na igọ Jehofa, na idacigha
azu sodebe Cuku-ayi, nekwu okwu nkpagbu na
okwu isifie uzọ, si n'obi nemo okwu asi nekwuputa
fa. 14 Akwacigbalu ikpe azu, ezi omume kwute
aka: makana ezi-okwu sọlu ngọngọ n'ilo, ije-eke-
lesu apurọ iba nime. 15 Eye, ezi-okwu adirọ ya;
onye si n'ajọ ife puruka melu onweya ife nkwali:
Jehofa wefu ya, ọbulu ajọ ife n'anya-Ya na ikpe
adirọ. 16 Ọwefu na madu ọbuna adirọ, ọtu azi
Ya n'anya na ọnwerọ onye gayọlu *fa:* ọgwe-
aka-Ya wewetalu Ya nzọputa; na ezi omume-Ya,
nke afu wekwado Ya. 17 Oweyili ezi omume
dika afe agha, kpulu azi okpu nzọputa n'isi-Ya;
Oyili afe ibọ-ọ́bọ̀ ka fa bulu afe-Ya, Ogbolu azi
ekwólo dika agbo. 18 Ka fa si kwucigha, nọfu
ka Ogesi kwucigha, *Ọgakwucigha* ndi nemedide Ya

onuma, welu nkwucigha kwucigha ndi-ilo-Ya;
Ogakwucigha oba-n'ani orimili nnu ife nkwucigha.
19 Fa ewesitena odida-anya-anwu wetubalu afa
Jehofa egwu, site azi n'owuwa anwu *tubalu* ututo-
Ya *egwu:* makana Ogabia ka mili nuku oda, nke
ume Jehofa nacu oso. 20 Onye ngbaputa gabia
na Zaion, biakute ndi rapulu njefie na Jekob, ka
Jehofa kwulu. 21 Munwa, nka bu agba Mu na fa
melu, ka Jehofa kwulu: mo nkem nke dikwasi i,
na okwum nke Mtinyegolu n'onu-i, amapu n'onu-i,
nke fa napu n'onu nkpulu-i, nke fa napu n'onu
nkpulu nkpulu-i, ka Jehofa kwulu, site ka-odinwo
wegaba ebe-ebe.
60 1 Binie, nwue; makana ìfè-i abiago, otuto
Jehofa awakwasigo azi i. 2 Makana, ne,
ocici gekpudo uwa, oke ocici gekpudo ndi *nine
n'uwa:* ma Jehofa gawakwasi i, agafu otuto-Ya
n'aru-i. 3 Mba gabia-ga n'ìfè-i, ndi-eze azi *gabia*
n'onwu-malamala nke owuwa-i. 4 Wenie anya-i
*ne* okilikili, ka ifu: fa nine nakpoko onwefa onu,
fa biakute i: umu-i ndikom gesi n'ote-aka bia,
ageku azi umu-i umu-nwayi n'aka. 5 Mgbe afu
igafu ewenye i ìfè, aru gama obi-i nni ageme ka
oriwanye nne; makana ageme ka ókù si n'orimili
nnu puta lue i aru, àkù nke mba-ga gabiakute i.
6 Imelime kamel gekpudo i, umu kamel nke Mi-
dian na Efa; fa nine gesi na Ṣiba bia: fa gebuta
ona-edo na frankinsens, fa gezi ozi oma nke otuto Je-
hofa. 7 Ìgwè atulu na ewu nine nke Kida ka aga-
cikoba n'ebe ino, ebunu nke Nebaiot ganejelu i ozi:
fa garogota n'ebe-icu-ajam dika ife naso uso, agama-
co unom nke malu nma nma. 8 One ndi bu ndia
nefe ka ulukpu, *nefe* azi ka nduli *si efesi* na windo-
fa? 9 N'ezi-okwu oba-n'ani orimili nnu ganegem,

ugbọ Tasịṣ gebu-ga uzọ, si n'ọte-aka cinata umu-
i ndikom, fa na ọna-ọca-fa na ọna-edo-fa, maka
afa Jehofa Cuku-i, na ṃaka Onye di Nsọ nke
Israel, makana Ọmego i ka ima nmá. 10 Ndi ani
madu gedoni aja-i, ndi-eze-fa gejelu i ozi: makana
etilim i ife n'iwem, ma emegolum i ebele n'iru-
ọmam. 11 Aganeghebe azi ọnu-uzọ-ilo-i-ga ọghe
mgbe nca; amemeci fa n'efifie ma-ọbu n'ucici; ka
madu webutalu i àkù nke mba-ga, kpulu azi ndi-
eze-fa. 12 Makana mba afu na ani-eze afu nke
manefe i gana n'iyi; eye, ageme mba afu-ga ka fa
tọgbọlucasia nkiti. 13 Ototo Lebanon gabiakute
i, osisi fia, na *osisi* pain, na osisi bọks n'ofu nje;
ime ka ọnọdu ebe-nsọm ma nmá, agameme azi ka
ebe Mnedebe ukwum di ototo. 14 Umu-ndikom
nke ndi budalu i ebuda gabia runatabalu i isi; ndi
nine nenili i gesekpulu n'ọbu-ukwu-i; fa gakpọ i
Obodo Jehofa, Zaion nke Onye di Nsọ nke Israel.
15 Ebe arapugolu i arapu kpọ azi i asì, madu we-
ghalu igafe i, agameme i ka ibulu ọkaka ebe-ebe,
bulu ngoli nke imelime ndudugandu. 16 Igami azi
ala mba-ga, la ala ndi-eze: igama azi na Munwa Je-
hofa bu onye-nzọputa-i, na onye-ngbapüta-i, Onye
di Ike nke Jekob. 17 Kama ọna-ọku agameweta
ọna-edo, kama ígwè agameweta ọna-ọca, kama osi-
si ọna-ọku, kama nkpuma ígwè: agameme azi ka
ndi-isi-i bulu ndokwa, me azi ka ndi-nmegbu-i
bulu ezi omume. 18 Amanunwozi ife-ike n'ani-i
ọzọ, nke ananu nbibi na ntikpọ n'okè-ani-i-ga;
ma igakpọ aja-odudo-i-ga Nzọputa, *kpọ* ọnu-uzọ-
ilo-i-ga Ototo. 19 Anya-anwu amabunwozi ìfè-i ọzọ
n'efifie; nke ọnwa nenye i ìfè dika ife nenwu
enwu: ma Jehofa gabulu i ìfè ebe-ebe, Cuku-i abu-
lu nmá-i. 20 Anya-anwu-i amada ada, nke ọnwa-i

naju nni: makana Jehofa gabulu ìfè-i ebe-ebe,
ubo̱si uru-i genwe isi-njedebe. 21 Ndi-i azi ga-
buzu ndi ezi omume, fa genwelu ani afu ebe-ebe;
ngadaba nke ife o̱kuku nkem, o̱lu nke akam-ga,
ka ewenyem otuto. 22 Nke o̱bele *n'etiti fa* ga-
bulu nnu nabo̱ na iruli, onye pekalisili abulu
mba di ike: Munwa Jehofa geme ka o̱me ngwa
n'o̱ge-ya.

61 1 Mo̱ nke Dinwenu-ayi Jehofa di n'isim;
makana Jehofa etegom ude izisa ozi o̱ma
gwa ndi ebudalu ebuda; Ozigom ikebe obi eti-
walu etiwa, ikwusa gwa ndi ado̱lu n'agha na
fa enwelu onwefa, na imeghepulu ndi efielu
agbu *uzo̱ uno̱ nga;* 2 ikwusa aro̱ nke iru-o̱ma
Jehofa, na ubo̱si ibo̱ ó̱bò̱ nke Cuku-ayi; itasi
ndi nine neru uru obi; 3 ikalu ndi neru uru
na Zaion, inye fa ife ekike isi ka o̱no̱cie ntu-o̱ku,
udé nke ngoli ka o̱no̱cie iru-uru, afe otuto ka
o̱no̱cie mo̱ ike o̱gwugwu; ka ewekpo̱ fa osisi nke ezi
omume, ife o̱kuku nke Jehofa, ka ewenye Ya otuto.
4 Fagalu zi ebe to̱gbo̱-ga-lu nkiti gboli, fa gedoni
ebe bu-ga uzo̱ me nkpo̱nkpo̱, fa galunwo obodo
to̱gbo̱-ga-lu nkiti, ebe nkpo̱nkpo̱ nke imelime
ndudugandu. 5 Ndi-o̱bia gakwulu nazu ìgwè
atulu na ewu unu, ndi ani madu gabu ndi o̱lu
ugbo unu nedozi azi fain-unu. 6 Ma agakpo̱ unu-
nwa ndi ncu-aja nke Jehofa: agasi na unu bu ndi
nejelu Cuku-ayi ozi: unu geli àkù nke mba-ga,
n'otuto-fa ka unu gananya isi. 7 Kama ifele-unu
*unu genwe* nmaji; kama imenye ifele n'iru fa
gabuba abu ngoli nime òkè-fa: nyabu n'ani-fa fa
genwelu nmaji: añuli ebe-ebe gadili fa. 8 Maka-
na Munwa Jehofa fulu ikpe kwu o̱to̱ n'anya, akpo̱-
lum npum na ajo̱ omume asì; agamene fa o̱lu-fa

n'ezi-okwu, Mu na fa geme àgbà ebe-ebe. 9 Aga-
ma nkpulu-fa n'etiti mba-ga, *ma* azi umu-fa
n'etiti ndi *nine n'uwa :* ndi nine fulu fa gamata fa,
na fanwa bu nkpulu Jehofa gozigolu.

10 Agamegoli na Jehofa agadaga, nkpulu-obim
gawuni n'añuli na Cukum; makana Ociligo afe
nzoputa yibem, Ogbobegom agbo ezi omume, dika
onye nulu nwùnye ofu si eke onweya ekike-isi dika
onye ncu-aja, na dika nwunye anulu ofu si ejikwa-
si onweya n'ife-ejiji-ya-ga. 11 Makana dika ani
si eme ka ife nepu, na dika ugbo si eme ka ife aku-
ga-lu nime ya pue; obu nofu ka Dinwenu-ayi
Jehofa geme ka ezi omume na otuto pue n'iru
mba nine.

62 1 Maka ifi Zaion mmedelu du, maka ifi
Jerusalem mmezu ike, genye mgbe ezi
omume-ya gaputa ìfè dika onwu-malamala, nzo-
puta-ya azi dika oku-ukpe nenwu enwu. 2 Mba
gafu-ga ezi omume-i, ndi-eze nine gafu otuto-i:
agagu i afa ofu, nke onu Jehofa gagu. 3 Igabu
azi okpu malu nmá n'aka Jehofa, na okpu eze
n'aka Cuku-i. 4 Amakponwozi i Onye arapulu
arapu; nke anakponwozi ani-i Nkponkpo ebe:
ma agakpo i Hefziba, kpo azi ani-i Beula: makana
ife-i naso Jehofa, aganulu ani-i anulu. 5 Makana
dika okolobia si anulu nwa-agbo, obu nofu ka
umu-i ndikom gesi nulu i: Cuku-i gewelu azi
ngoli nke onye nulu nwunye ofu ji goli n'aru
nwunye ofu ya wegolie n'aru i.

6 Akwubagom ndi nce n'enu aja-odido-i-ga, ngi
Jerusalem; fa amedebe onu-fa du efifie ma-obu
ucici: unu bu ndi necetalu Jehofa ife, edebekwa-
nanu onu du, 7 unu emekwana ka Odelu du,
genye mgbe Ogeji me Jerusalem ka okwusie ike,

ka obulu azi otuto n'uwa. 8 Jehofa ewelugo aka-
nni-Ya, na ogwe-aka nke ume-Ya weñua iyi, N'ezi-
okwu Mmenyezi okili-i ka obulu nni ndi-ilo-i ozo;
nke ndi ani madu nala manya-*fain*-i, nke idogolu
àkànyà maka ya: 9 ma ndi biajulu ya n'anuru
geli ya, wetobe Jehofa; ndi kpokobalu ya gala
ya nime ogige ebe-nsom.

10 Gafenu, gafenu n'onu-uzo-ga, dozienu uzo
ndi *Israel;* kwanienu, kwanienu uzo akwanili akwa-
ni; tutupunu nkpuma; kwubanu okoloto n'enu ndi
*nine n'uwa.* 11 Ne, na Jehofa emego ka anu ya
genye n'ebe uwa jedebelu, si, Gwanu ada Zaion,
Ne, na nzoputa-i abiana; ne, ugwo-ya di n'aka-
ya, ife ine-olu ya di n'iru ya. 12 Fa gakpo fa
Ndi di nso, Ndi Jehofa gbaputalu: agakpo i Onye
acotalu acota, Obodo anarapuro arapu.

63 1 Onye di nwo nke si n'Idom bia, gbo
akwa nme-nme si na Bozra puta? Onye a
ekike-Ya bu so nma, nazo ije n'imelime ike-Ya?
Munwa onye nekwu n'ezi omume, di ike izoputanu.
2 Gini melu Iji aca nme-nme n'ekike-I, ákwà-I di
azi ka onye nazoca n'ebe anazoca manya fain?
3 Som ofu azocago n'ebe anazoca manya *fain;*
nime ndi *nine n'uwa* onwero madu obuna no-
nyelum: eye, azocalum fa n'iwem, zopia azi fa
n'onumam; obala-fa ka efewusalu n'akwam, eme-
tosigom afem nine. 4 Makana ubosi ibo-óbò di
n'obim, aro ngbaputam abiago. 5 Enelum anya,
onwero ofu onye efu genye aka; ogba-azi-lim
ghali na onwero ofu onye efu gakwado akwado:
akam wewetalum nzoputa; onumam azi, ya kwa-
dolum. 6 Azodalum ndi *nine n'uwa* n'iwem, me
azi ka onumam negbu fa *ka manya*, Mwerupu
obala-fa n'ani.

7 Agamefota afo̱-o̱ma-ga nke Jehofa, *na* otuto
Jehofa, ka ife nine Jehofa nyegolu ayi si di; na
nuku idi-nma *Ogosili* n'ebe uno̱ Israel no̱, nke
O̱nyegolu fa ka ebele-Ya si di-ga, ya na ka afo̱-
o̱ma-Ya si baka uba. 8 Makana O̱si, N'ezi-okwu
fanwa bu ndi nkem, umu ndi maneme uzo̱ así:
O̱webulu onye-nzo̱puta-fa. 9 Na nkpagbu-fa nine
akpagbulu Ya, mo̱-ozi nke iru-Ya wezo̱puta fa:
ifu-n'anya-Ya na ebele-Ya ka Yanwa ji gbaputa
fa; Okunie fa, kulu fa ogonogo ubo̱si gbo nine.
10 Ma fanwa nupulu isi, wekpasue mo̱-Ya di nso̱
iwe: Owerughalia webulu onye-ilo-fa, Ya n'onwe-
ya wenuso fa o̱gu. 11 Ndi-Ya weceta ubo̱si gbo
nke Moses, si, Kedu Onye si n'orimili nnu kpo̱go-
puta fa na ndi nazu ìgwè atulu na ewu Ya? kedu
Onye tinyelu mo̱-Ya di nso̱ n'etiti fa? 12 *kedu*
Onye melu ka o̱gwe-aka-Ya di otuto ga n'akuku
aka-nni Moses? *kedu* Onye kewalu mili n'iru fa,
ka O̱wemelu Onweya afa ebe-ebe? 13 *kedu* Onye
dufelu fa n'ogbu mili-ga, dika anyinya nime o̱fia
kwu nkiti, fa weghalu iso̱ ngo̱ngo̱? 14 Dika ife-
enunu nke nagbada nime mgbulugudu, mo̱ nke
Jehofa melu ka fa zulu ike: o̱bu no̱fu ka Isi du
ndi-I, ka Iwemelu Onwei afa malu nmá. 15 Si
n'enu-igwe nedata anya, si azi n'ebe obibi nke idi-
nso̱-I na otuto-I ne anya: kedu ekwolo-I na nuku
o̱lu-I-ga? akwusili afo̱-o̱ma-I na ebele-i n'arum.
16 Makana Nginwa bu nna-ayi, o̱bu ezie na
Abraham amaro̱ ayi, Israel amamata iru-ayi:
Nginwa, Jehofa, bu nna-ayi: onye-ngbaputa-ayi
sitena gbo bu afa-I. 17 Jehofa, gini melu Iji
dufue ayi u'uzo̱-I-ga, me azi ka obi-ayi sie ike
werapu egwu-I? Cigha maka ifi ndi-odibo-I, *bú*
ebo nke ùkwù-I. 18 Ndi-I di nso̱ nwe *ya* so̱ nwa

o̱ge : ndi nemedide ayi azo̱dago ebe-nso̱-I. 19 Ayi
nadi ka fa bu ndi Inacinuro̱ n'o̱ge gbo; dika ndi
anakpo̱kwasiro̱ afa-I n'isi fa. 1 Buluzidu na
64 Igado̱wara enu-igwe, *buluzidu* na Igezidata
ezidata, ka ugwu weneruda eruda n'iru-I:
2 dika mgbe o̱ku nagba umu o̱bele osisi, o̱ku neme
azi ka mili nagbo̱: ime ka ndi nemedide I malu
afa-I, ka aru wemaba mba-ga nni n'iru I! 3 Mgbe
Imelu ife di-ga egwu nke ayi naturo̱ anya fa,
Izidatalu ezidata, ugwu neruda-ga eruda n'iru I.
4 Makana site gbo madu akanuro̱, nke fa nege
nti, nke anya nafunu Cuku o̱zo̱ belu so̱ I, nke
nalulu onye nege ya o̱lu. 5 Inezuta onye negoli
neme azi ezi omume, ndi neceta I n'uzo̱-I-ga: ne,
Nginwa welu iwe, ayi weme njo̱: *ayi ano̱go* nime
fa sitena gbo, agazo̱putakwa ayi? 6 Makana ayi
nine nadi ka onye lulu alu, ezi omume-ayi nine di
ka afe meto̱lu emeto̱: ayi nine nakpo̱nwusi dika
akwukwo̱ osisi; ajo̱ omume-ayi, dika ikuku, ne-
bupu ayi. 7 O̱nwero̱zi onye o̱buna nakpo̱ku afa-I,
nakpo̱te onweya ijide I n'aka: makana Izonarigo̱
ayi iru-I, sitena aka ajo̱ omume-ayi-ga ka Igba-
zego ayi. 8 Ma kita, Jehofa, Nginwa bu nna-ayi;
ayinwa bu ulo̱, Nginwa bu onye nakpu ayi; ayi
nine bu o̱lu aka-I. 9 Jehofa, ewekwana ajo̱ iwe
no̱, nke Ineceta ajo̱ omume o̱kpu: ne, ka Ifu, ayi
nayo̱ I, ayi nine bu ndi-I. 10 Obodo nso̱ I-ga
emego o̱fia kwu nkiti, Zaion emego o̱fia kwu nkiti,
Jerusalem me nkpo̱nkpo̱ obodo. 11 Uno̱-ayi nke
di nso̱ na nke malu nmá, ebe nna-ayi-fà neto I-li,
ka esulesili o̱ku; o̱malica ife nine nke naso̱ ayi
uso̱ ka emelu ebe to̱gbo̱lu nkiti. 12 Jehofa, Ige-
bìdo Onwei maka ifi ife ndia? Igedelu du, nebuda
ayi agadaga ka?

65 1 Ndi najuro̱ ajuju naju asem; ndi naco̱ro̱m
nafum: Asim mba ndi anakpo̱kwasiro̱ afam,
Nem, nem. 2 Asapugolum ndi rapulu uzo̱m akam
ogonogo ubo̱si nine, nke naga n'uzo̱ nke nadiro̱
nma, neso ilolo aka fa; 3 ndi nke nakpasum iwe
n'irum mgbe nca, nacu aja n'ugbo-ga, nesule ife ísì
uso̱ n'enu ukpolo brik; 4 ndi nano̱ n'etiti ini-ga,
nanwu ula n'ebe di-ga nzuzo; ndi neli anu ezì,
ofe nke ife alu-ga di n'aya-fa-ga; 5 ndi nasi, Kwu-
lulu onwei, akpudebenam, makana adikalilim i na
nso̱: ndia bu anwulu n'imim, *bulu* o̱ku nenwu
enwu ogonogo ubo̱si nine. 6 Ne, edelu ya n'irum:
Mmedebe Onwem du, ma agamakwucigha, eye,
agamakwucigha n'akpa-fa, 7 ajo̱ omume aka unu,
nyelu ajo̱ omume nna-unu-fa azi, ka Jehofa kwulu,
ndi sulegolu ife ísì uso̱ n'enu ugwu-ga, nakpali-azim
n'enu ngongo-ga: nyabuna agamebu uzo̱ sìgodu
o̱lu-fa n'akpa-fa.

8 No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, Dika etu esi afu
manya-fain o̱fu n'akpa fain, ofu onye anasi, Emebi-
kwana ya, makana ngo̱zi di ya: no̱fu ka Mgeme
maka ifi ndi-odibom, ka Mweghalu imebisi fa
nine. 9 Agamesi na Jekob weputa ofu nkpulu, si
azi na Juda weputa onye genwelu ugwum-ga: ndi
nkem Mro̱talu genwelu ya, ndi-odibom gebi
n'ebe afu. 10 Ṣeron gabu ebe ita nni nke ìgwè
atulu na ewu, mgbulugudu Eko̱ gabu ebe ife-
enunu gedina ani, maka ndi nkem ndi co̱tagolum.
11 Ma unu bú ndi rapulu Jehofa, ndi cezo̱lu
ugwum di nso̱, ndi dozili Gad tebel, gbajue manya
agbagwalu agbagwa nye Meni; 12 agameweputa
unu n'uso̱ inye nmà-agha, unu nine gerube ka
egbusisie unu: makana mgbe Mji kpo̱ oku, unu
azaro̱; mgbe Mji kwue okwu, unu anuro̱; ma unu

melu ajọ ife n'anyam, naralu azi ife nke dana-
sọm.
13 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nọnwọ,
si, Ne, na ndi-odibom ganeli ife, ma agu ganagu
ununwa: ne, na ndi-odibom ganala ife ọlila, ma
akpili gakpọsi ununwa nku: ne, na ndi-odibom
gańuli ańuli, ma ageme ka ifele me ununwa:
14 ne, na ndi-odibom ganabu abu ngoli makana
obi-fa di nma, ma ununwa ganakwa ákwá maka
ife nwute nke obi, naci azi ákwá makana obi-unu
tiwalu etiwa. 15 Unu garapulu ndi Mrọtalu afa-
unu ka ọbulu íyí, Dinwenu-ayi Jehofa gegbu i;
Ọgakpọ ndi-odibo-Ya afa ọzọ: 16 nyabu na onye
nagọzi onweya n'uwa gagọzi onweya nime Cuku
nke ezi-okwu; onye nańu iyi n'uwa gewelu Cuku
nke ezi-okwu ńua; makana ecezọgo nkpagbu nke
mba-ga, ya na makana ezonarigo fa n'anyam.
17 Makana, ne, ekem enu-igwe ọfu na uwa ọfu:
amecetazi ife mbu-ga, nke fa nabata n'obi.
18 Ma negolinu nawuninu n'ańuli ọkpu tọl'ọkpu
n'ife Munwa kelu eke: makana, ne, ekelum
Jerusalem ka ọbulu ife iwuni n'ańuli, na ndi-
ya ka fa bulu ife ngoli. 19 Agamawuni n'ańuli
na Jerusalem, golie azi na ndi nkem: amanu-
nwozi onu ikwa-ákwá nime ya, nke ananunwozi
onu nkpu. 20 Nwa ọfu nwuculu anẃucu amadi-
nwozi sitena ebe afu, nke agadi natọsirọ ubọsi-ya
nadi ya: makana nwata gagba ọgu arọ ise we-
nwuru, onye njọ gbalu ọgu arọ ise agakpọ ya iyi.
21 Fa galu unọ, bili *nime fa;* fa galu ugbo
fain, laca nkpulu di nime fa. 22 Fa amalu *unọ,*
madu ọzọ ebicie; fa amaku, madu ọzọ elie: ma-
kana ka ubọsi osisi si di nọfu ka ubọsi ndi nkem
gadi, ndi Mrọtalu geji-ka ife aka-fa lutalu.

23 Fa amado àkànyà na nkiti, nke fa namutalu
egwu ntumade umu; makana fanwa bu nkpulu
nke ndi agozili n'aka Jehofa, fa na umu fa muta-
lu. 24 Ogeme azi na, tupu fa akpo, Munwa gaza;
n'ebe fanwa nekwu ekwu, Munwa ganu. 25 Ufu
na nwa atulu ganatako nni onu, agaba ganata afi-
fia dika efi: uzuzu gabu azi nni agwo. Fa ame-
melu aru nke fa nemebi n'ugwum nine di nso, ka
Jehofa kwulu.

66 1 Nonwo ka Jehofa kwulu, Enu-igwe bu
ukpom, uwa bu ife igbakwasi ukwum: kedu
etu uno unu galulum? kedu ebe gabu ebe izulu-
ikem? 2 Makana ife nine ndia ka akam megolu,
ife nine ndia wedi, ka Jehofa kwulu: ma madu
nka ka Mgene anya, *bú* onye ebudalu ebuda
nke ecifialu mo-ya ecifia, onye aru nama azi nni
n'okwum. 3 Onye gbulu efi *di ka* onye gbulu
madu; onye ji nwa atulu cu aja *di ka* onye kpa-
jili onu nkita; onye culu aja nni *di ka onye culu*
obala ezì; onye nesule frankinsens ka obulu ife
nceta *di ka* onye nagozi alusi: eye, fanwa aralugo
uzo aka fa-ga, ife-alu-fa naso-ga nkpulu-obi-fa uso;
4 Munwa azi garalu imu-amu-fa, me ka egwù-fa
dakwasi fa; makana mgbe Mji kpo oku, onwero
onye zalu; mgbe Mji kwue okwu, fa anuro: ma
fa melu ajo ife n'anyam, naralu azi ife nadasom uso

5 Nulunu okwu Jehofa, unu ndi aru nama nn
n'okwu-Ya: Umu-nna-unu ndi kpolu unu asì, ndi
kwapulu unu maka ifi afam, ekwugo, si, Ka eme
ka Jehofa nwe otuto, ka ayi wefu añuli-unu; ma
ageme ka ifele me fa n'onwefa. 6 Onu nkpotu
*naraputa* n'obodo, onu *naraputa* n'uno nso, onu
Jehofa Onye nakwucigha ndi-ilo-Ya ugwo.
7 Tupu ime emebe ya, omuputalu nwa; tupu

olobe ya ilo, omulu nwa-nwoke. 8 Onye nunulu
etu ife di nofu? onye funulu etu ife di-ga nofu?
Agamusi ofu ani n'ofu mbosi? agamuputa ofu mba
n'ofu nje? makana aka ime ji mebara Zaion, omu-
puta umu-ya. 9 Munwa geme ka nwa lue ogo
omumu, ghalu ime ka amuputa amuputa ka? ka
Jehofa kwulu: Munwa Onye neme ka amuputa
nwa gemeci *akpa-nwa* ka? ka Cuku-i kwulu.

10 Solunu Jerusalem ńuliba, negolinu ngoli
maka ya, unu ndi nine fulu ya n'anya: solunu ya
golibe ngoli, unu ndi nine nerulu ya uru: 11 ka
unu wela ala ntasi-obi-ya-ga afo fa eweju unu;
ka unu wepiputa ala, imelime nuku otuto-ya
eweso unu uso. 12 Makana nonwo ka Jehofa
kwulu, Ne, agamagbatipulu ya ndokwa dika ori-
mili, otuto mba-ga dika mili-iyi lujulu eluju, unu
gala azi *nime ya;* ageku unu n'akuku, natughali
unu na nkpili-ukwu. 13 Dika onye nne-ya nata-
si obi, obu nofu ka Munwa gatasi unu obi; agata-
si azi unu na Jerusalem. 14 Unu gafu azi *ya,*
obi-unu gegoli, okpukpu-unu azi ganeso dika afi-
fia pulu ofu: agama aka Jehofa n'ebe ndi-odibo-
Ya no, Ogewewusa ndi-ilo-Ya nuku iwe. 15 Ma-
kana, ne, na Jehofa geji oku bia, ugbo-ani-Ya
gadi-ga ka oke ifufe; iji onuma wenyecigha iwe-
Ya, welu azi ilele oku wenyecigha iba-nba-Ya.
16 Makana Jehofa geji oku, na nmà-agha, wekpe
madu nine ikpe: ndi Jehofa gegbu geri nne.
17 Ndi dolu onwefa nso wuca azi onwefa *iba* nime
ugbo-ga, n'azu ofu *osisi* di n'etiti, neli anu ezì, na
ife alu, na owi; fa genwekodo ofu isi-njedebe, ka
Jehofa kwulu. 18 Makana Munwa *malu* olu-fa-
ga na ilolo-fa-ga: *oge* abiana, ka Mgekpokoba
mba nine na ile nine; fa gabia, gafu otutom.

19 Agamedebe ife arima n'etiti fa, agamezi ndi
gbapulu n'etiti fa jeku mba-ga, *jeku* Taṣiṣ, na Pul,
na Lud, ndi nagba uta, *jeku* Tubal na Jefan, *jeku*
agwe-etiti di n'o̱te-aka ndi nanunuro̱ udem, nke
fa nafunu otutom; fa gego̱si otutom n'etiti mba-
ga. 20 Fa gesi na mba nine kpo̱puta umu-nna-
unu nine ka fa bulu ife utu inye Jehofa, n'enu
anyinya-ga, na ime ugbo̱-ani-ga, na ime àkwà-obu-
bu, na enu anyinya-miul, na enu anu di ngwa,
webia n'ugwum di nso̱ *bú* Jerusalem, ka Jehofa
kwulu, dika etu umu Israel si ebuta ife utu nime
uno̱ Jehofa n'ife di o̱ca. 21 Nime fa azi ka Mge-
we ndi gabu ndi ncu-aja *na* ndi gabu ndi Lifai, ka
Jehofa kwulu. 22 Jehofa si, Makana etu enu-
igwe o̱fu na uwa o̱fu, nke Munwa geke, gesi kwudi-
de n'irum, o̱bu no̱fu ka nkpulu-unu na afa-unu gesi
kwudide. 23 O̱geme azi, na sitena ofu o̱nwa o̱fu
genyena nke o̱zo̱, na sitena ofu sabat genyena nke
o̱zo̱, ka madu nine gabia isekpulu n'irum, ka Jehofa
kwulu. 24 Fa gapu ilo, gekilie ozu ndi jefielu
medidem: makana aruru-fa amanwu anwu, nke
anemenyu o̱ku-fa emenyu; fa gabu ife di izize
n'ebe madu nine no̱.

## AKWUKWO̱ AMUMA

# JEREMAIA.

---

1 1 Okwu Jeremaia nwa Hilkaia, ofu nime ndi
ncu-aja ndi bi n'Anatot n'ani Benjamin:
2 onye okwu Jehofa biakutelu n'ubo̱si Josaia nw

Amon, eze Juda, n'arọ nke-ili-na-itọ nke ọcici-ya.
3 Ọbia-azi-li n'ubọsi Jehoiakim nwa Josaia, eze
Juda, genye n'isi-njedebe arọ nke-ili-na-ofu nke
Zedekaia nwa Josaia, eze Juda; genye n'ọge ọdidọ-
n'agha Jerusalem n'ọnwa nke-ise.
4 Okwu Jehofa webiakutem, si, 5 Tupu akpu-
am i n'afọ amalum i, edogom i nsọ tupu isi n'afọ
puta; ewelugom i nye ka ibulu mba nine amuma.
6 Mwesi, A, Dinwenum Jehofa! ne, amarọm ekwu
okwu: makana munwa bu nwata. 7 Jehofa we-
sim, Asikwana, Munwa bu nwata: makana onye
ọbuna Mgeziga i jeku igeje, ife ọbuna Mgetilị i
n'iwu igekwu ya. 8 Atukwana egwu iru-fa: ma-
kana Munwa nọnyelu i inaputa i, ka Jehofa kwulu.
9 Jehofa weseputa aka-Ya, lutum n'ọnu; Jehofa
wesim, Ne, etinyegom okwum n'ọnu-i: 10 ne,
ecigom i tata ka ibulu isi mba-ga na ani-eze-ga,
iropu na itikpọpu, ibibi na ikwatu; ilu *unọ*, na
ikunye ife.
11 Okwu Jehofa webiakutem, si, Jeremaia, gini
ka nginwa fulu? Mwesi, Munwa fulu ọkpọsi nke
osisi almond. 12 Jehofa wesim, Ifugo ọfuma, ma-
kana Munwa nece okwum nce imezu ya. 13 O-
kwu Jehofa webiakutem nke ugbolo nabọ, si, Gini
ka nginwa fulu? Mwesi, Munwa fulu ite eji esi ife;
iru-ya nesi n'Ugwu aputa. 14 Jehofa wesim, Site
n'Ugwu ka ajọ ife gesi wakwasi ndi nine bi n'ani a.
15 Makana, ne, agamakpọ ebo nine nke ani-eze
di-ga n'Ugwu, ka Jehofa kwulu; fa gabia azi, fa
gadọba ukpo-fa ebe onye anọna na nbanye nke
ọnu-uzọ-ilo Jerusalem-ga, na imedide aja-odido-ya
nine okilikili, na obodo Juda nine. 16 Mu na fa
gekwu maka ikpem medide ajọ ife-fa nine; ma-
kana fa agbanarigom, sulelu cuku ọzọ-ga àjà

ife ísì uso̱, nesekpulu ife fa ji aka-fa wekpu-ga.
17 Nyabu nginwa fiedo ume-i, binie, gwaba fa ife
nine Munwa tigolu i n'iwu: ka obi-i gbalu imebi
n'iru fa, maka Mu eme ka obi-i mebie n'iru fa.
18 Makana, ne, Munwa emego i tata ka ibulu
obodo egwurubelu iga, na ide ígwè, na aja-odido-
ga nke eji o̱na-o̱ku welu, imedide ani a nine, ime-
dide ndi-eze Juda, na ndi-isi-ya, na ndi-ncu-aja-ya,
na ndi ani a. 19 Fa ganuso azi i o̱gu; ma fa
amakali i: makana Munwa no̱nyelu i inaputa i,
ka Jehofa kwulu.

2 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Jebe,
kpo̱ba nkpu na nti *ndi* Jerusalem, nasi, No̱nwo̱
ka Jehofa kwulu, Ecetalum n'ebe ino̱ afo̱-o̱ma
inwelu na nwata, na ifu-n'anya iji ka anubatalu i
o̱fu; ka isi esom-li nime o̱fia kwu nkiti, n'ani
anakuro̱ ife o̱buna. 3 Israel *buli* ife edolu Jehofa
nso̱, nkpulu izizi nke nmasi-Ya: agama ndi nine
nelicapu ya ikpe; ajo̱ ife gekwudo fa, ka Jehofa
kwulu.

4 Nulunu okwu Jehofa, unu uno̱ Jekob, na ezi-
na-uno̱ nine nke uno̱ Israel: 5 no̱nwo̱ ka Jehofa
kwulu, si, Kedu ajo̱ omume nna-unu-fà fulu
n'arum, fa ji gbate aka n'ebe Mno̱, nejeso ife nkiti,
bulu azi ife nkiti? 6 Ma fa asiro̱, Kedu Jehofa
nke kpo̱goputalu ayi n'ani Ijipt; dulu ayi gasia
o̱fia kwu nkiti, ani nke bu so̱ o̱zala na onunu-ga,
ani o̱kpo̱nku na nke onyinyo o̱nwu, ani madu nada-
gafe, na ebe madu nebiro̱? 7 Mwekpo̱bata unu
n'ani ife namasi, ili nkpulu na ezi ife di ya; ma
ka unu banyelu *ya*, unu melulu anim, me ka ùkwù
nkem bulu ife alu. 8 Ndi ncu-aja asiro̱, Ebe ka
Jehofa no̱? ndi nkuzi iwu amarozim: ndi na-

zù azù nejefie medide-azim, ndi-amuma welu
Beal nama, nejeso so̱ ife manaba n'ife. 9 Nya ka
Mu na unu geji lulili uka, ka Jehofa kwulu, Mu
na umu umu-unu galulita azi uka. 10 Makana
fenu n'agwe-etiti-ga nke Kitim, ka unu fu; ziga-
azi-nu na Kida, nelonu uce-unu o̱fuma; ka unu
fu ma ife di no̱fu dinu. 11 O̱nwelu mba o̱buna
nagha cuku-*fa*-ga, o̱bu ezie na fa aburo̱ cuku nca?
ma ndi nkem ewelugo otuto-fa ghalu ife manaba
n'ife. 12 Unu enu-igwe, ka o̱tu unu n'anya bú
ife a, ka agadaga ujo̱ gho̱lu unu, kpo̱nu ajo̱ nku,
ka Jehofa kwulu. 13 Makana ndi nkem emego
uzo̱ ajo̱ ife nabo̱; fa agbanarigo Munwa bu isi-iyi
nke mili *nenye* ndu, waputalu onwefa onunu mili,
onunu mili tipulu etipu, mananado mili. 14 Isra-
el bu órù ka? o̱bu órù uno̱ ka? gini melu o̱ji
bulu ife nkwali? 15 Umu agaba nagbo̱ ya uja,
onu-fa nara: fa emego ka ani-ya bulu nkpo̱nkpo̱
ani; esulesigo obodo-ya-ga o̱ku, fa enwero̱ onye
obi. 16 Umu Nof na Tapanez azi ka eji opu-
n'isi-i azu. 17 Ilutaro̱lu onwei nka, n'iju Jehofa
Cuku-i, mgbe Onedu i n'uzo̱? 18 Kita azi gini
ka ineme n'uzo̱ Ijipt, n'ila mili-ga nke Ṣaihoa?
ka-o̱bu gini ka ineme n'uzo̱ Asiria, n'ila mili Ori-
mili afu? 19 Ajo̱ ife-i gagbazili i, ndacigha-i ga-
balu i nba: nyabu malu fu azi na o̱bu ajo̱ ife bulu
azi ife di inu, na igbanarili Jehofa Cuku-i, na
egwum adiro̱ n'aru-i, ka Dinwenu-ayi, Jehofa nke
usu *ndi agha*, kwulu. 20 Makana sitena o̱ge gbo
akpajilim ukpako-onu-o̱lu-i, tibesia agbu-i-ga;
iwesi, Mmefezi nru; makana n'enu ngongo nine
di enu na okpulu osisi ndu nine, nginwa runatalu
onwei, nayi o̱yi. 21 Ma Munwa kulu i-li o̱ma-
lica fain, nkpulu dizu nma: kezi ka isi rughalia

bulum órù fain nke ani madu? 22 Makana ọbu-
lugodu na iji soda wu aru, welu azi ọtutu nca, ma
akala ajọ omume-i di n'irum, ka Dinwenu-ayi Je-
hofa kwulu. 23 Kedu ka igesi si, Emelurọm
onwem, ejesorọmli Bealim? ne uzọ-i na mgbulugu-
du, malu ife imelu: *ibu* nwa-agbọ kamel di nkọ,
nagbaghali n'uzọ-ya-ga; 24 anyinya ọfia malu
ọfia kwu nkiti aka, nke nekulu ikuku n'ọcicọ nke
nkpulu-obi-ya; onye gacucigha ya n'ọge-ya? ndi
nine nacọ ya amemenata ka ike gwu fa; ọnwa-ya
lue fa gafu ya. 25 Debe ukwu-i n'eyipu akpu-
kpọ-ukwu, debe akpili-i n'akpọ nku: ma isili, Nce-
kwube adirọ: mba; makana afulum ndi-ọbia n'an-
ya, fa ka mgeso azi. 26 Ka ifele si eme onye ori
ma afu ya, nọfu ka unọ Israel si eme ifele; fanwa,
ezè-fa, ndi-isi-fa, na ndi-ncu-aja-fa, na ndi-amuma-
fa; 27 ndi nasi osisi, Nginwa bu nnam; na nkpu-
ma, Nginwa mutalum: makana fa agbakutagom
azu, fa edorọm iru: ma n'ọge afufu-fa fa gasi,
Binie, zọputa ayi. 28 Kezi cuku-i-ga nke ikpulu
onwei? ka fa binie, ma ọbuluna fa gazọputa i
n'ọge afufu-i: makana ka ọnu-ọgu obodo-i ra ọbu
nọfu ka ọnu-ọgu cuku-i ra, ngi Juda.

29 Gini melu unu ji alusom uka? unu nine
ejefiego medidem, ka Jehofa kwulu. 30 Na nkiti
ka Mtili umu-unu aka; fa anatarọ idọ-nti ọbuna:
nmà-unu eligo anu ndi-amuma-unu, dika agaba
nebibi ebibi. 31 Unu ndudugandu, ununwa ne
okwu Jehofa. Abulumli Israel ọfia kwu nkiti?
ka-ọbu ani oke ọcici? maka gini ka ndi nkem ji
asi, Ayi tibelu etibe; ayi amabiakutenwozi I
ọzọ? 32 Nwa-agbọ gelozọ ife-ekike-ya, ka-ọbu
na onye anubatalu ọfu *gelozọ* akwa-nfiedo-ya ka?
ma ndi nkem elozọgom ubọsi aguta ọnu. 33 Ke-

du ka isi dozi uzo-i ico ifu-n'anya ! nyabu obura-
bagodu ajo umu-nwayi ka ikuzigolu uzo-i-ga.
34 Afugo azi obala nke nkpulu-obi ndi ogbenye
nemero ajo ife n'ákwà-i : afurom ya n'ebe egwulu
aja, ma n'ákwà nine ndia. 35 Ma ikwulu, si,
Emerom ajo ife ; ezie ewerukago iwe-Ya n'ebe mno.
Ne, agamakpolu i je n'ikpe, makana inasi, Emerom
njo. 36 Kedu ka isi agbakili ani irughali uzo-i ?
igeme-azi-li Ijipt ifele, etu isi wemelu Asiria ifele.
37 Igesi na nke ya puta azi, bo aka n'isi : makana
Jehofa ajugo ife-ncekwube-i-ga, omagalu i ofuma
nime fa

3 1 Si, Obuluna nwoke acupu nwunye-ya,
onirili ya, je gabulu nwunye onye ozo, nwoke
afu gabuzi di-ya ozo ka ? amemelu ani afu aga-
daga ka ? Ma nginwa ayisogo imelime ndi-oyi
oyi ; ka osina di cighakutem, ka Jehofa kwulu.
2 Wenie anya-i na ngongo kwu nkiti, ka ifu ;
kedu ebe anedinanyerolu i ? N'ikpele uzo ka ino
nege fa, dika onye Arebia no n'ofia kwu nkiti ;
iwelugo iyi-oyi-i na ajo ife-i wemelua ani a.
3 Nyabuna azodogo nṣanṣa mili, mili ikpe-azu
ezorozi ; ma inwelu egedege-iru nwayi nayi oyi,
iweju ime ifele 4 Imesi kita kpobam, si, Nnam,
Nginwa bu onye ndum ka mdi na nwata ? 5 Oge-
jilili *iwe-Ya* ebe-ebe ka ? Ogedebedide ya okpu ka ?
Ne, ikwugo *nonwo*, ma imego ajo ife-ga, iwenwe ike.

6 Jehofa wesim n'ubosi eze Josaia, Ifugo ife
Israel nke nadacigha azu melu ? yanwa arogogo
n'enu ugwu nine di enu na okpulu osisi nine di
ndu, nayi oyi n'ebe afu. 7 Ka omesili ife nine
ndia Mwesi, Ka ocighakutem ; ma ocigharo : nwa-
nne-ya nwayi bu Juda onye aghugho wefu.
8 Mwefu, na mgbe Mcupusili Israel nke daci-

ghalu azu nyesia ya akwukwo̱ ncupu, maka so̱so̱ nka
na o̱yili o̱yi, na nwa-nne-ya nwayi bú Juda onye
aghugho̱ aturo̱ egwu; ma yanwa azi jelu gayiba
o̱yi. 9 Oluzia sitena o̱yi o̱nayi n'agbanyezi ife,
emelua ani, o̱weyisobe nkpuma na osisi-ga o̱yi.
10 Ma nime ife nine nunwa nwa-nne-ya nwayi bú
Juda onye aghugho̱ ejiro̱ obi-ya nine cighakutem,
ma oji okwu asi, ka Jehofa kwulu. 11 Jehofa
wesim, Israel nke dacighalu azu egosigo onweya
onye ezi omume kalia Juda onye aghugho̱. 12 Je,
gedo iru n' Ugwu wekwusa okwu ndia si, Cigha, ngi
Israel nke dacighaluli azu, ka Jehofa kwulu;
Mmeji iwe wenekwasi unu anya: makana Munwa
bu onye afo̱-o̱ma, Mmedebe *iwem* ebe-ebe, ka
Jehofa kwulu. 13 O̱bu so̱ malu ajo̱ omume-i, na
ijefiego medide Jehofa Cuku-i, wasasialu ndi-o̱bia
uzo̱-i n'okpulu osisi ndu nine, ma unu anuro̱ onum,
ka Jehofa kwulu. 14 Cighanu, unu umu daci-
ghalu azu, ka Jehofa kwulu; makana Munwa bu di-
unu: agamewelu unu ofu n'ofu obodo, ibo̱a n'ofu
ezi-na-uno̱, agamakpo̱ta unu na Zaion: 15 agame-
nye unu ndi nazu azu ndi di nma n'obim, ndi
geji ife o̱muma na ngho̱ta wezù unu. 16 O̱geme
azi, mgbe unu bawanyelu muba ò̱mùmù n'ani,
n'ubo̱si afu-ga, ka Jehofa kwulu, fa amekwunwozi
o̱zo̱, si, Akpati àgbà Jehofa; nke o̱nabata n'obi-fa:
nke fa neceta ya; nke fa neneta ya; nke anemezi
nke afu o̱zo̱. 17 N'o̱ge afu fa gakpo̱ Jerusalem
ukpo Jehofa; mba nine gagbako̱ba na ya, n'afa
Jehofa, na Jerusalem: ma fa amakpasonwozi isi-
ike nke ajo̱ obi-fa. 18 N'ubo̱si afu-ga uno̱ Juda
na uno̱ Israel gayili neje, fa gesi n'ani Ugwu putabia
n'ani Mnyelulinna-unu-fàkao̱bulu ùkwù-fa. 19 Ma
Munwa kwulu, si, Kezi ka Mgesi tinye i n'etiti

umum, nye i ani anacọ acọ, ùkwù kasi nma nke
mba-ga? Mwesi, Unu gakpọm Nnam; unu ame-
rughalizi n'isom. 20 N'ezi-okwu ka nwayi si eji
aghughọ agbanari di-ya, ọbu nọfu ka unu si mem
ife aghughọ, unu unọ Israel, ka Jehofa kwulu.
21 Anulu ofu onu n'enu ngongo kwu-ga nkiti,
ákwá *na* ayiyọ-ga nke umu Israel; makana fa
agbagọgo uzọ-fa, fa ecezọgo Jehofa Cuku-fa.
22 Cighanu, unu umu dacighalu azu, agamazọ
azu unu dacighalu. Ne, ayi abiakute I; makana
Nginwa bu Jehofa Cuku-ayi. 23 Ezie *inye-aka
nke anatu anya-ya* sitena enu ngongo-ga bu ife
nelorọ elo, *nya lu* nkpọtu n'enu ugwu-ga: n'ezi-
okwu nzọputa nke Israel di n'aka Jehofa Cuku-
ayi. 24 Ma ife ifele afu elicapugo àkànyà nna-
ayi-fà dọtalu site ka ayi di na nwata; ìgwè atulu
fa na ìgwè efi fa, umu-fa ndikom na umu-fa
umu nwayi. 25 Ka ayi dinalue ani n'ifele-ayi, ka
ifele emenyelu ayi n'iru kpudo ayi: makana ayi
emego njọ medide Jehofa Cuku-ayi, ayinwa na
nna-ayi-fà, site ka ayi di na nwata genye n'ubọsi
tata: ayi anunurọ onu Jehofa Cuku-ayi.

4 1 Ngi Israel, ọbuluna igecigha, ka Jehofa
kwulu, Munwa ka igecighakute: ọbulu azi na
igekporuka ife-alu-i-ga n'irum, ameropu i; 2 igañu
azi iyi, Etu Jehofa difu ndu, n'ezi-okwu, na ikpe,
na ezi omume; mba *nine* gagọzi onwefa na Ya, fa
geji Ya nanya isi.

3 Makana nọnwọ ka Jehofa gwalu ndi Juda na
Jerusalem, Lucanu ọgbọ-unu, ka unu ghalu igha
*nkpulu* n'etiti ogwu. 4 Benu onweunu ugwu nye
Jehofa, benu onweunu ugwu n'obi, unu ndi Juda
na ndi bi na Jerusalem: maka ọnumam enwupu
ka ọku, lebe nke onye ọbuna manemenyu emenyu,

maka ifi ajo̱ ife nke omume-unu-ga. 5 Gosinu na
Juda, menu ka anu ya na Jerusalem; nasi, Gbu-
enu opi n'ani a: kpo̱sibenu nkpu ike nasi, Gbako̱-
banu, ka ayi je n'obodo egwurube-ga-lu iga.
6 Kwubanu o̱ko̱lo̱to̱ ka odo Zaion iru: gbana-
banu, akwukwananu: makana Munwa gesi n'
Ugwu weta ajo̱ ife, na agadaga ntikpo̱. 7 Ofu
agaba esigo n'ugboko-ya ro̱go, bú onye nbibi mba-
ga; o̱no̱ n'uzo̱, osigo n'ebe o̱no̱ puta; ime ani-i
nkpo̱nkpo̱ ani, ka obodo-i-ga weto̱gbo̱lu nkiti,
enwe onye obi. 8 Maka ifi nka jelunu akwa uju,
rube uru, ciba ákwá: makana iwe di o̱ku nke
Jehofa akeripuro̱ n'aru-ayi. 9 O̱geme azi n'ubo̱si
afu, ka Jehofa kwulu, obi eze gana n'iyi, na obi
ndi-isi; o̱gatu ndi ncu-aja n'anya, gba ndi-amuma
ghali. 10 Mwesi, A, Dinwenum Jehofa! ezie
Ilafugo ndi nka na Jerusalem agadaga, nasi, Unu
genwe ndokwa; ma nmà lulu na nkpulu-obi.
11 N'o̱ge afu ka agagwa ndi nka na Jerusalem,
Ifufe di o̱ku *gesi* n'enu ngongo kwu-ga nkiti n'o̱fia
kwu nkiti *fe* n'ebe ada ndi nkem no̱, o̱buro̱ ifuca
afuca, nke o̱nabu iyo̱ca ayo̱ca; 12 oke ifufe ka
etu afu n'ike gabialum: kita azi Munwa gagwa fa
okwu ikpe. 13 Ne, o̱garo̱gota ka igwe oji, ugbo̱-
ani-ya *gadi-ga* ka oke ifufe: anyinya-ya ka-ga ugo
na nko̱. Afufu gadili ayi! makana emebisigo
ayi. 14 Ngi Jerusalem, wucapu obi-i n'ajo̱ ife, ka
ewezo̱puta i. One mgbe ka ajo̱ ilolo-i-ga gano̱-
debe nime i? 15 Makana onu si na Dan puta
negosi, neme ka anu ife nelo̱ro̱ elo sitena ngongo-
ga nke Ifraim: 16 menu ka mba-ga ceta; ne,
menu ka Jerusalem nu, *na* ndi nce si n'ani telu
aka webia, me ka onu-fa nara medide obo̱do di-ga
na Juda. 17 Fa no̱rubelu ya okilikili dika ndi

nedebe ugbo.; makana o̱nupulu isi n'okpulum, ka
Jehofa kwulu. 18 Uzo̱-i na omume-i-ga alutagolu
i ife ndia; nka bu ajo̱ ife-i; makana o̱di inu,
makana olulu nime nkpulu-obi-i.
19 Afo̱m, afo̱m! onegbum ngbu nime obim;
obim nakpo̱tu nkpo̱tu nimem, mmedelu du;
makana inugo, ngi nkpulu-obim, onu opi, nkpu
agha. 20 Ntikpo̱ kwulu ntikpo̱ ka anakpo̱;
makana ani a nine emebisigo: ikwu nkem mebili
na ntumade, akwa-ngbodom n'ofu nje. 21 One
mgbe ka mgeji fudebe o̱ko̱lo̱to̱, nu onu opi?
22 Makana ndi nkem bu ndi nkafie, fa amaro̱m;
fanwa bu umu naso̱kwu nso̱kwu, fanwa enwero̱
ngho̱ta: fanwa bu ndi amamife ime ajo̱ ife, ma fa
amaro̱ eme ezi ife.
23 Afulum uwa, ne, o̱to̱gbo̱lu kponcala to̱gbo̱lu
nkiti azi; *afu-azi-lim* enu-igwe-ga, fa enwero̱ ìfè.
24 Afulum ugwu-ga, ne, aru nama fa nni, ngongo
nine namarube. 25 Afulum, ne, madu ano̱ro̱,
nnunu nine nefe n'enu fenabasia. 26 Afulum, ne,
ani nke namasi nni bulu o̱fia kwu nkiti, etikpo̱ca-
sia obodo nine di ya n'iru Jehofa, na iru iwe-Ya
di o̱ku. 27 Makana no̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, ani
nine gabu nkpo̱nkpo̱ ani; ma Mmeme ka o̱gwusia
nca. 28 Maka ifi nka uwa geru uru, igwe di-ga
n'enu geji nji: makana ekwugom, ezubegom, elo-
gha-azim, nke Mgericigha azu n'ime ya. 29 Ka
obodo a ra gbapulu n'onu ndi anyinya bu na nke
ndi-o̱gba-uta; fa jebe n'ugboko, naligo n'enu
nkpuma-ga: agbabogo obodo nine, o̱nwero̱ onye
o̱buna bi fa. 30 Nginwa azi, mgbe emebisili i,
gini ka igeme? O̱bulugodu na iyikwasili onwei
akwa nme-nme, o̱bulugodu na ineji ife-ekike o̱na-
edo eke onwei, o̱bulugodu na iji o̱tanjele eme ka

anya-i riwanye nne, na nkiti ka inacọ nmá; ndi-
ọyi-*i* neneni i, fa nacọ ndu-i. 31 Makana anugom
onu dika *onu* nke nwayi ime neme, ife olulo dika
nke onye muputalufu nwa izizi, onu ada Zaion,
nke neku ike ike, nke nasa aka-ya, *nasi*, Afufu
dilim kita! makana ufu ndi ọcu nekpu nkpulu-
obim.

5 1 Gbaghalibanu n'ilo Jerusalem, funu, malu-
azi-nu, coba-azi-nu n'ọnu-ilo di-ga ya, ma unu
gafu ofu madu, ma ọnwelu ofu onye nekpe ikpe *kwu*
*ọtọ*, nke nacọ ezi-okwu; agamagbaghalu azi obodo
a. 2 Ọbu ezie na fa nasi, Etu Jehofa difu ndu; ezie
fa nañu iyi asi. 3 Ngi Jehofa, anya-I adirọ n'ebe
ezi-okwu di ka? Itigo fa aka, ma owutarọ fa;
Imego ka fa ta aru, ma fa aju inalu idọ-nti: fa
megolu ka iru-fa sikalia nkpuma n'ike; fa ajugo
icigha azu. 4 Munwa wesi, Ezie ndia bu ndi
nenwerọ ike: fa bu ndi nsọkwu; makana fa amarọ
uzọ Jehofa, *nke fa nama* ikpe Cuku-fa: 5 ka
mjeku ndi nuku madu, gwa fa okwu; makana
fanwa malu uzọ Jehofa, na ikpe Cuku-fa. Ma
ndia ewelugo ofu obi kpajie ukpako-onu-ọlu-*fa*,
tibesia agbu-*fa*-ga. 6 Nya ka agaba si n'ugboko
puta geji gbusisia fa, ufu bi n'ọzala gemebi fa,
awọlọ ganece obodo-fa-ga nce, agadọlisi onye ọbuna
si nime fa pua: makana njefie-fa abaka, ndacigha-
fa neriwanyelili nne. 7 Kezi ka Mgesi gbaghalu
i? umu-i agbanarigom, welu *ife* naburọ cuku
nañu iyi: mgbe Mnyejulu fa afọ, fa ayiba ọyi,
nagbakọba n'unọ umu nwayi nayi ọyi. 8 Fa nadi
ka anyinya azulu ọfuma si adi n'ututu: ebe onye
anọna ọnebeso nwunye madu-ibe-ya. 9 Mmeneta
maka ifi ife ndia ka? ka Jehofa kwulu: nkpulu-
obim amabọ mba di nọnwọ ọ́bọ̀ ka?

10 Ligolunu aja-odido-ya, bibie *ya;* ma unu
emena ka ogwusia nca: kpofusia ngadaba-ya-ga:
makana fanwa aburo nke Jehofa. 11 Makana
uno Israel na uno Juda aghogbugom n'aghugho,
ka Jehofa kwulu. 12 Fa agonarigo Jehofa, si,
Oburo Yanwa; nke ajo ife nekwudo ayi; nke ayi
nafu nmà na ugani: 13 ndi-amuma gagho ifufe,
onye nekwu okwu anoro nime fa: nonwo ka
ageme fa. 14 Nya ka Jehofa, Cuku nke usu *ndi
agha,* ji kwue nonwo, si, Makana unu kwulu okwu
nka, ne, agameme okwum di i n'onu ka fa bulu
oku, ndi nka *abulu* nku, ogalacapu fa. 15 Ne,
agameme ka ofu mba si n'ote-aka biakute unu,
unu uno Israel, ka Jehofa kwulu: nke afu bu
mba kwusili ike, obu azi okpu-ani mba, mba nke
inamaro asusu-ya, nke inanu ife fa nekwu.
16 Akpa ufele fa *di ka* ini ghelu oghe, fa nine bu
ndi-dike. 17 Fa geligbado owuwe-nni-i, na nni-i,
*nke* umu-i ndikom na umu-i umu-nwayi akeli: fa
geligbado ìgwè-atulu-i na ìgwè-efi-i: fa geligbado
fain-i na osisi-fig-i: fa geji nmà wetitu obodo
egwurube-ga-lu iga, nke nginwa necekwube.
18 Ma obunadu n'ubosi afu-ga, ka Jehofa kwulu,
Mmeme ka unu gwusia nca. 19 Ogeme azi, na
mgbe unu gasi, Maka gini ka Jehofa Cuku-ayi ji
weme ayi ife nine ndia? igasi fa, Etu unu gbana-
rigolum, febe cuku ani madu n'ani-unu, nofu ka
unu gesi fe ndi ani madu n'ani naburo nke unu.

20 Gosinu nka n'uno Jekob, menu ka anu ya na
Juda, nasi, 21 Nulunu nka, unu ndi nsokwu, ndi
nenwero obi *amamife;* ndi nwelu anya, ma unu
adafu uzo: ndi nwelu nti, ma unu adanu ife:
22 Unu adatulum egwu ka? ka Jehofa kwulu:
aru amama unu nni n'irum, Mu onye dolu uzuzu

ka obulu ókè orimili nnu, sitena ukpulu ebe-ebe,
omagafezi ya? obu ezie na akpoli-ya namaghali
onwefa, ma fa apuro; obu ezie na fa nebigbo, ma
fa amagafe ya. 23 Ma ndi nka nwelu obi rirukalu
eriruka na nke nupulu isi; fa erirukago naba.
24 Fa asiro n'obi-fa, Ka ayi tukene egwu Jehofa
Cuku-ayi, Nke nenye mili ozizo, ka nke-izizi ka
nke ikpe-azu, n'oge-ya; Nke nedebelu ayi izu-ga
akalu owuwe-nni. 25 Ajo omume-unu-ga ewerukago
ife nine ndia n'uso, njo-unu-ga azodogolu
unu ezi ife. 26 Makana afulu ndi ojo n'etiti ndi
nkem: fa nece, dika ndi nanwude nnunu si ece
anwu; fa nagba onya, fa nwude madu. 27 Ka
nkata nnunu si ejuputa na nnunu, nofu ka uno-fa
si juputa n'aghugho: nya kpatalu fa ji bue nuku,
nebu ogalanya. 28 Fa nama abuba, aru-fa negbu-
pu egbupu: eye, fa emefego ajo ife-ga ókè: fa
adekwu onu, bú ikwu onu onye nenwero nna, ka
owegalu fa ofuma; ikpe ndi-ogbenye ka fa danekpe.
29 Mmeneta maka ifi ife ndia ka? ka Jehofa
kwulu: nkpulu-obim amabo mba di nonwo obo ka?
30 Ife itu n'anya na nke itulu ize emego n'ani
a; 31 ndi-amuma nama amuma asi, ndi ncu-aja
sitena aka-fa nazoda *ndi nkem*; osolu ndi nkem
nofu: gini ka unu gemezi n'isi-njedebe-ya?
6 1 Sinu n'etiti Jerusalem, gbanaba, unu umu
Benjamin, gbuenu opi na Tekoa, bunienu ife
nbuni n'enu Bet-hakerem: makana ajo ife, na
nuku ntikpo, si n' Ugwu neneputa anya. 2 Oma-
lica nwayi nke bu so nma, bú ada Zaion, ka
Mmegolu ka obulu ogbi. 3 Ndi nazu atulu gabia-
kute ya fa na ìgwè-atulu-fa-ga; fa genyerube ya
ikwu-fa okilikili; fa ganazu azu ebe onye anona
n'onodu nke ya. 4 Donu agha nso medide ya:

binienu, ka ayi rọgo n'efifie nabọ. Afufu dili ayi!
makana ubọsi anabago, makana onyinyo anyasi
esetipugo. 5 Binienu, ka ayi welu ucici rọgo, ka
ayi bibie nuku unọ di-ga ya. 6 Makana nọnwọ
ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, si, Gbutubenu
osisi-ya nine, tukọbanu obo ife imedide Jerusalem:
nka bu obodo afu nke ageneta; ọbu sọsọ nmegbu
n'etiti ya. 7 Ka isi-iyi si eruputa mili-ya-ga, nọfu
ka Jerusalem si eruputa ajọ ife-ya: ife-ike na
nbibi ka ananu nime ya; n'irum mgbe nca bu sọ
ọya na imelu-aru. 8 Ka adọ i nti, ngi Jerusalem,
maka nkpulu-obim ekewapu na nke i; maka Mu
eme i nkpọnkpọ ani, ani onye ọbuna nebirọ.
9 Nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu,
Fa gaghọsi ndi gbọputalu n'Israel ka *esi aghọ
nkpulu* fain: tinyekwa aka-i n'enu ngadaba ka
onye naghọ nkpulu fain. 10 Onye ka Mgagwazi
gbalu ama, ka fa wenu? ne, eberọ nti-fa ugwu,
nyabu na fa apurọ inunu: ne, okwu Jehofa nabulu
fa ife nkpali; ọdasọ fa usọ. 11 Nyabu na ọnuma
Jehofa nejuputalum afọ: ike agwum inado *ya:*
rukwasi ya umu-aka nọ n'ezi ilo, na nzukọ umu-
ikolọbia: makana agewelu ọbunadu di nyelu
nwunye, okenye nyelu onye tọlu imelime ubọsi.
12 Agewelu unọ-fa nye ndi ọzọ, ugbo-fa na inye-
me-fa n'ofu: makana agamesetipu akam n'aru ndi
bi n'ani a, ka Jehofa kwulu. 13 Makana sitena
onye pekalisili npe nime fa genye n'onye kasi
nuku nime fa ebe onye anọna ọnwe agadaga anya-
ukwu; site azi n'onye amuma genye n'onye ncu-
aja ebe onye anọna ọnaghọ aghughọ. 14 Fa
azọgo azi ọnya ndi nkem enu enu, nasi, Ndokwa,
ndokwa; mgbe ndokwa nadirọ. 15 Fa melu ifele
ka fa mesili ife alu ka? mba, ifele emerọ fa nca,

nke fa nama ife bu ifele: nyabu na fa gadanyelu
ndi nada ada: n'o̱ge Mgeji neta-fa, fa naso̱ ngo̱ngo̱,
ka Jehofa kwulu.

16 No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, si, Kwulunu n'uzo̱-
ga ka unu fu, juanu ase o̱kpu-uzo̱-ga nke gbo, ebe
ka ezi uzo̱ di, nejenu nime ya, na unu gafu izulu-ike
maka nkpulu-obi-unu: ma fa sili, Ayi amakpa
*n'uzo̱ a.* 17 Mwedebe n'isi-unu ndi nce, *nasi,*
Nanu nti n'onu opi; ma fa si, Ayi amaṅa nti.
18 Nyabu nulunu, unu mba-ga, -malu azi, unu
ìgwè *madu,* ife di n'etiti fa. 19 Ngi uwa, nulu:
ne, Munwa geme ka ajo̱ ife kwudo ndi nka, *bú*
nkpulu nke ilolo-fa-ga, makana fa aṅaro̱ nti
okwum-ga; iwum azi, fa ajugo ya. 20 Maka
gini ka frankinsens ji esi na Ṣiba abiakutem, na
kalamo̱s naso̱ uso̱ si n'obodo telu aka bia? ife-
àjà-nsule-unu aso̱ro̱m, nke àjà-unu naso̱m uso̱.
21 Nya ka Jehofa ji kwue no̱nwo̱, si, Ne, agama-
to̱gbo̱lu ndi nka ife iso̱ ngo̱ngo̱: nna na umu
ewesokwasi fa ngo̱ngo̱ n'ofu; agbata-obi na o̱yi-
ya gana n'iyi.

22 No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, Ne, ofu ndi si n'ani
Ugwu bia; agakpani ofu nuku mba n'ebe tekali-
sili aka n'uwa. 23 Fa naci uta na ube; ndi afu
neme ife-ike, fa enwero̱ ebele; onu-fa nakpo̱tu
nkpo̱tu ka orimili nnu, anyinya bu fa; fa nine
kecasili ekike agha, ka onye jeko̱ agha, imedide i,
ngi ada Zaion. 24 Ayi anugo ude-ya; aka aku-
pucasia ayi: ife ngbu negbu ayi, ife nelo ayi dika
nwayi ime neme. 25 Apukwana je n'ugbo, agana
n'uzo̱; makana nmà onye ilo *di n'ebe afu,* egwù
n'akuku nine. 26 Ngi ada ndi nkem, jelu ákwà
uju, tulua onwei na ntu: rube uru, *dika anerulu*
so̱ ofu nwa, ákwá nebu isi; makana onye nbibi

gadakwasi ayi na ntumade. 27 Emegom i ka
ibulu onye ji o̱ku anwa *o̱na* na iga n'etiti ndi
nkem; ka iwemalu nwa azi uzo̱-fa. 28 Fa nine
bu ndi rirukalu eriruka ajo̱ o̱lu, nebu así nagarube
o̱gbe; fa bu o̱na na ígwè: ndi afu nine bu ndi
nbibi. 29 Anarusi eko ike; o̱ku alacapugo o̱ze:
na nkiti ka fa nanuca nanucalili; makana anuca-
puro̱ ndi ajo̱ madu. 30 O̱na-o̱ca ajulu aju ka
agakpo̱ fa, makana Jehofa ajugo fa.

7 1 Okwu nke si n'aka Jehofa biakute Jere-
maia, si, 2 Kwulu n'o̱nu-uzo̱-ilo uno̱ Jehofa,
kwusa okwu nka n'ebe afu, si, Nulunu okwu
Jehofa, unu ndi nine nke Juda, unu ndi si n'o̱nu-
uzo̱-ilo a abata esekpulu Jehofa. 3 No̱nwo̱ ka
Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku nke Israel, kwulu,
Dozienu uzo̱-unu-ga na omume-unu-ga, na aga-
meme ka unu bili n'ebe a. 4 Unu ecekwubena
okwu asi, nasi, Uno̱ nso̱ Jehofa, uno̱ nso̱ Jehofa,
uno̱ nso̱ Jehofa, di-ga nwo̱. 5 O̱buluna unu
edozie uzo̱-unu-ga na omume-unu-ga o̱fuma;
o̱buluna unu anekpelu madu na ibe-ya ikpe kwu
o̱to̱; 6 *o̱buluna* unu ademegbu onye-o̱bia, na
nenwero̱ nna, na ajadu, ghalu igbafuzi o̱bala
nemero̱ ajo̱ ife n'ebe a, nke unu geso cuku o̱zo̱-ga
bú ime onweunu ajo̱ ife: 7 agameme azi ka unu
bili n'ebe a, n'ani Mnyeluli nna-unu-fà, sitena o̱ge
gbo wegabazia ebe-ebe. 8 Ne, ununwa necekwu-
be okwu asi-ga, nke manaba n'ife o̱buna. 9 Unu
gezu ori, gbue o̱cu, yia o̱yi, nañu iyi asi, nesulelu
Beal ife isi uso̱, nejeso cuku o̱zo̱-ga unu namaro̱li,
10 bia kwulu n'irum n'uno̱ a, nke anakpo̱kwasi
afam, si, Anaputago ayi; ka unu weme ife alu
nine ndia ka? 11 Uno̱ nunwa, nke anakpo̱kwasi

afam, abulugo ugbò ndi-npum n'anya-unu ka?
Ne, afugom ya, obunadu Munwa, ka Jehofa kwulu.
12 Ma jekenenu n'onodum nke dili na Ṣailo, ebe
Mmeluli ka afam bili na mbu, ka unu fu ife
Mmelu ya maka ajo ife ndi nkem bú Israel.
13 Kita, makana unu megolu omume nine ndia,
ka Jehofa kwulu, Mwegwa unu, nebini n'uzo ututu
nekwu, ma unu anuro; Mwekpo unu, ma unu
azaro: 14 nyabu na agameme uno a, akpokwasili
afam, nke ununwa necekwube, na onodu nke
Mnyelu unu na nna-unu-fà, ka Msi weme Ṣailo.
15 Agamacupu unu n'irum, ka Msi wecupu umu-
nna-unu nine, bú nkpulu Ifraim nine.

16 Nyabu nginwa ekpekwana ekpelu maka ndi
nka, nke ineweni onu-i n'ikpo nkpu ma-obu ikpe
ekpelu maka fa, nke inayom ayiyo: makana
Mmanu onu-i. 17 Ifuro ife fanwa neme n'obodo
Juda-ga na ilo Jerusalem-ga? 18 Umu-aka na-
kpata nku, ndi bu nna nafunwu oku, umu-nwayi
nagwo utu, iji mebelu eze-nwayi nke ígwé acica,
na irufulu cuku ozo-ga àjà ife olila, ka fa wekpa-
suem iwe. 19 Fanwa nakpasum iwe ka? ka
Jehofa kwulu; fa adakpasu onwefa iwe, ka ewe-
menye fa ifele n'iru? 20 Nya ka Dinwenu-ayi
Jehofa ji kwue nonwo, si: Ne, agameruwusa iwem
na onumam n'ebe a, n'aru madu, na anu, na osisi
di-ga n'ofia, na nkpulu nke ani; oganele oku,
amemenyu ya.

21 Nonwo ka Jehofa nke usu *ndi agha, bú*
Cuku nke Israel, kwulu: Welunu àjà-nsule-unu
tinye n'àjà-unu, lienu anu azi. 22 Makana agwa-
rom nna-unu-fà, nke Mnetili fa iwu maka *icu* àjà
nsule na àjà ozo-ga, n'ubosi Msi n'ani Ijipt kpoputa

fa: 23 ma okwu nka, ka Mtili fa n'iwu, si, Nulunu
onum, agamabu Cuku-unu azi, ununwa gabu azi
ndi nkem: nejenu n'uzo nine Mtili unu n'iwu, ka
owedili unu nma. 24 Ma fa anuro, nke fa nege
nti, ma fa nakpaghali n'alo *aka fa*, n'isi-ike nke
ajo obi-fa, wedacigha azu, fa agaro n'iru. 25 Eri
ubosi nna-unu-fà ji si n'ani Ijipt puta wepu tata,
ezitagolum unu ndi-odibom nine bu ndi-amuma,
nebini n'uzo ututu kwada nezi fa: 26 ma fa anu-
ro onum, nke fa nege nti, ma fa kwekebe onu-fa:
fa mekalili nna-fa n'ajo ife.

27 Igagwa fa okwu nine ndia; ma fa amanu
onu-i: igakpo azi fa oku; ma fa amaza i. 28 Iga-
si fa, Nka bu mba nke nanuro onu Jehofa Cuku-
fa, nke fa nanalu ido-nti: ikwesi-ncekwube anago
n'iyi, ebepugo azi ya n'onu-fa.

29 Kopu isi-i, *ngi Jerusalem*, tufue azi ya,
kwanie ákwá n'enu ngongo kwu nkiti; makana
Jehofa ajugo gbanari azi ndudugandu nke iwe-Ya.
30 Makana umu Juda emego ajo ife n'anyam, ka
Jehofa kwulu: fa adobago ife-alu-fa n'uno akpo-
kwasili afam, imelu ya. 31 Fa alugo ebe di-ga
enu nke Tofet, nke di na mgbulugudu nwa Hinom,
irugbu umu-fa ndikom na umu-fa umu-nwayi n'oku;
nke Mnetiro n'iwu, nke onabatamli n'obi. 32 Ma-
ka ya, ne, ubosi abiana, ka Jehofa kwulu, nke
amanakponwozi ya Tofet, nke anakpo ya Mgbulu-
gudu nke nwa Hinom, ma *agakpo ya* Mgbulugudu
nke Ogbugbu: makana ageni ozu na Tofet, wenye
uzo aghalu ifoduzinu. 33 Ozu nke ndi nka gabulu
anu ufe nke ígwé, na anu ofia di-ga n'ani, ife
olili; onye obuna amaruni fa n'ebe afu. 34 Aga-
meme azi ka onu ngoli na onu añuli, na onu onye

nulu nwunye ọfu na onu nwunye ọfu, kwusi n'obo-
do Juda-ga, na ilo di-ga na Jerusalem: makana
ani afu gatọgbọlu nkiti.

8 1 N'ọge afu, ka Jehofa kwulu, fa gekpoputa
ọkpukpu ndi-eze Juda, na ọkpukpu ndi-isi-ya,
na ọkpukpu ndi ncu-aja, na ọkpukpu ndi-amuma,
na ọkpukpu ndi bi na Jerusalem, n'ini-fa-ga:
2 fa gagba fa n'anwu, na ọnwa, na usu *kpakpando*
nke ígwé, ndi fa fugolu n'anya, na nke fa fegolu,
na nke fa kpasogolu, na nke fa cọgolu, na nke fa
sekpugolu: amekpokọba fa, nke ageni fa eni; fa
gabu ife inyi n'ani. 3 Ndi nine gbọputalu, bú ndi
gbọputalu n'ajọ ezi-na-unọ nunwa, ndi gbọputalu
n'ebe nine Mcusalu fa, garata ọnwu kama ndu ka
Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu.

4 Igasi azi fa, Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Madu
gada, ghalu ibinizi ọzọ ka? ọnwelu onye gada-
cigha azu, ghalu icigha ọzọ ka? 5 Maka ginizi
ka ndi Jerusalem nuńwa ji adacigha azu naga
nadacigha? fa jisili aghughọ ike, ju icigha azu.
6 Ańalum nti, nu, ma fa adekwu ekelesu: ọnwerọ
onye nelogha n'ajọ ife-ya, si, Gini ka mmelu nwọ?
ebe onye anọna orughalia gbaba ọsọ nke ya, dika
anyinya nke nagba ọsọ nime agha. 7 Eye, stọ̀k
*nke nefe* n'igwe malu ọge akalu ya; nduli na ene-
ke na okwoli nariba ọge fa ji abia ama; ma ndi
nkem amarọ ikpe Jehofa. 8 Kedu ka unu si asi,
Ayinwa nwelu amamife, iwu Jehofa di azi n'aka-
ayi? Ma, ne, pen así nke ndi-ọde-akwukwọ emego
ya okwu asi. 9 Ifele neme ndi amamife, obi-fa
emebigo anwudego azi fa: ne, fa ajugo okwu Je-
hofa; kezi afa amamife fa nwelu? 10 Nya ka
Mgeji cili nwunye-fa nye ndi ọzọ, *welu* ugbo-fa
nye ndi genwelu *fa:* makana sitena onye pekali-

sili npe genye n'onye kasi nuku ebe onye anọna
ọnwe nọ anya-ukwu, site azi n'amuma genye
n'onye ncu-aja ebe onye anọna ọnaghọ aghughọ.
11 Fa azọgo ọnya ada ndi nkem enu enu, nasi,
Ndokwa, ndokwa; ma ndokwa adirọ. 12 Fa
melu ifele ka fa mesili ife alu ka? mba, ifele
emerọ fa nca, nke fa nama ife bu ifele: nyabu na
fa gadanyelu ndi nada ada: n'ọge nneta-fa fa gasọ
ngọngọ, ka Jehofa kwulu. 13 Agamekpocapusi fa,
ka Jehofa kwulu: nkpulu ọbuna amadizi na fain,
nke fig nadi n'enu osisi fig, nkpa-akwukwọ gakpọ-
nwu; *ife* Mnye-ga-lu fa-li gapu n'aka-fa gafe.
14 Maka ginizi ka ayinwa ji nọdu ani? gbakọ-
banu ka ayi ba n'obodo egwurubelu iga, ka ayi na
n'iyi n'ebe afu: makana Jehofa Cuku-ayi emego
ka ayi na n'iyi, nye ayi mili ònùnù ka ayi la, ma-
kana ayi emego njọ medide Jehofa. 15 Ayi nege
ndokwa, ma ezi ife abiarọ; ọgẹ ọzizọ, ne, imebi-
obi! 16 Anulu onu ákwá anyinya-ya-ga na Dan:
ani nine marubelu n'onu uya anyinya-ya si-ga-lu
ike; makana fa abiagoli, licapu ani na ife nine
julu ya; obodo na ndi bi ya. 17 Makana, ne,
agamezita agwọ, *bú* ajọ agwọ, n'etiti unu, nke
amanalà ùlà; fa gata unu, ka Jehofa kwulu.

18 Buluzidu na agameme ka iru nasọm amu
imedide uru! obim dacasia m̀bà nimem. 19 Ne,
onu nkpu nke ada ndi nkem si n'obodo telu aka
nara: Jehofa ebirọ na Zaion ka? Eze-ya anọrọ ya
fu ka? Maka gini ka fa ji weluzi alusi-fa api-ga-lu
api, na ife nelorọ elo nke ani madu, akpasum iwe?
20 Owuwe nni agago, ikpokọbata nkpulu agwugo,
ma azọputarọ ayinwa. 21 Maka ifi ntili nke ada
ndi nkem ka eji tiliem: anameji nji; ọtulum nọ
n'anya agadaga. 22 *Ọgwu* bam adirọ na Gilead?

onye nazo̱ azo̱ ano̱ro̱zi ya ka? maka ginizi ka ada
ndi nkem nejiro̱ dirisi?

9 1 Buluzidu na isim bu mili-ga, na anyam isi-
iyi nke anya-mili, ka mwenakwalu ndi egbulu
n'etiti ndi nke ada ndi nkem ucici na efifie!
2 Buluzidu na enwelum uno̱ ndi ije gananwu ula
n'o̱fia kwu nkiti; ka mwerapu ndi nkem, si n'ebe
fa no̱ pua! makana fa nine bu ndi nayi o̱yi, nzuko̱
ndi aghugho̱. 3 Fa nekwe ile-fa *ka fa si ekwe*
uta-fa maka okwu asi; fa sili ike n'ani, ma o̱buro̱-
zi nke ikwesi-ncekwube: makana fa si n'ajo̱ ife
naba n'ajo̱ ife, fa amaro̱m, ka Jehofa kwulu.
4 Ebe onye ano̱na nime unu ka o̱nece agbata-obi-
ya nce, ecekwubekwananu nwa-nne o̱buna: ma-
kana nwa-nne o̱buna gagbacisi ngbaci nca, agbata-
obi o̱buna ganebu asi naga o̱gbe. 5 Ebe onye
ano̱na o̱galafu agbata-obi-ya, fa amekwu ezi okwu:
fa akuzigolu ile-fa isi así; fa nado̱ àkànyà n'isifie
uzo̱. 6 Ebe-obibi-i di n'etiti aghugho̱; sitena
aghugho̱ fa ju imam, ka Jehofa kwulu.

7 Nya ka Jehofa nke usu *ndi agha* ji kwue
no̱nwo̱, si, Ne, agamagbaze fa, nwa fa; makana
kedu ife *o̱zo̱* Mgeme, maka ifi ada ndi nkem?
8 Ile-fa bu ufele negbu egbu; onekwu so̱ okwu
aghugho̱: madu welu o̱nu-ya nagwa ibe-ya okwu
ndokwa, ma nime obi-ya o̱nece ya anwu. 9 Mme-
neta fa maka ifi ife ndia ka? ka Jehofa kwulu:
nkpulu-obim amabo̱ mba di no̱nwo̱ ó̱bò̱ ka?

10 Agamakwalu ugwu ákwá, gobelu fa ákwá,
bualu ebe-ita-nni nke o̱fia kwu nkiti abù ákwá,
makana fa agbasigo o̱ku, nyabu na onye o̱buna
adagazi *n'ebe afu;* nke ananuzi onu ife-enunu; ka
anu-ufe nine nke ígwé ka anu o̱fia-ga agbanabago,

fenabasia. 11 Agamatuba Jerusalem obo-ga, ọte
nkita ọfia; agameme azi ka obodo di-ga na Juda
bulu nkpọnkpọ, enwezi onye obi. 12 Onye bu
onye amamife, nke gaghọta nka? *onye bu* onye
afu ọnu Jehofa gwagolu okwu, ka ogosi ya? maka
gini ka ani ji na n'iyi gbacasia ọku ka ọfia kwu
nkiti, onye ọbuna adagazi?
13 Jehofa wesi, Makana fa arapugo iwum nke
Mcelu fa n'iru, fa anurọ onum, nke fa nakpaghali
nime ya; 14 ma fa akpasogo isi-ike nke obi-fa, ya
na Bealim, nke nna-fa kuzili fa: 15 nya ka Jehofa
nke usu *ndi agha*, Cuku nke Israel, ji kwue nọnwọ,
si, Ne, agameme ka fa, bu ndi nka, lie wọmwud,
me ka fa la mili ònùnù. 16 Agamacusasi azi fa
n'etiti mba-ga, nke fanwa ma-ọbu nna-fa nama-
nurọ: agameziso fa nmà-agha, ewemlicapu fa.
17 Nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu,
Cighanu uce-unu, kpọnu umu-nwayi ndi nabu
abù ákwá, ka fa bia; zienu ka akpọ umu-nwayi
nwelu amamife, ka fa bia: 18 ka fa me ngwa,
gobelu ayi ákwá, ka anya mili werusisibe ayi, ka
mili wesi na mbubolo-anya-ayi waputa. 19 Ma-
kana anulu onu igo ákwá si na Zaion nara, Ne-
kene ka esi bibisia ayi! emenyelu ayi ifele n'iru
agadaga, makana ayi agbabogo ani,, makana fa
akwatusigo ebe-obi-ayi. 20 Ma nulu okwu Je-
hofa, unu umu-nwayi, ka nti-unu nalu okwu n'ọnu-
Ya, kuzielunu umu-unu umu-nwayi igo ákwá, ebe
onye anọna ka ọkuzielu nwayi-ibe-ya abù ákwá.
21 Makana ọnwu aligotago na windo-ayi-ga, ọba-
go nime nuku unọ-ayi-ga; ibepu umu-aka n'ilo,
*na* umu-ikolọbia n'ilo-ga. 22 Kwube, Nọnwọ ka
Jehofa kwulu, Ozu madu gadasisi ka nsi n'ọzala,

dika nju-aka *oka* si aghafunari onye nebe *oka*,
onye obuna amekpokozi *fa*.
23 Nonwo ka Jehofa kwulu, si, Ka onye ama-
mife ghalu iji amamife-ya wenya isi, nke dike
neji ike-ya anya isi, nke ogalanya neji àkù-ya
anya isi: 24 ma ka onye nanya isi welu nka
nanya, na ya aghotago, malum azi, na Munwa bu
Jehofa Nke neme afo-oma, na ikpe, na ezi omume,
n'uwa: makana ife ndia nasom, ka Jehofa kwulu.
25 Ne, ubosi abiana, ka Jehofa kwulu, mgbe
Mgenye ndi nine belu ugwu n'ebe-ugwu-*fa* afufu;
26 Ijipt, na Juda, na Idom, na umu Amon, na
Moab, na ndi nine nagbaca isi, bi n'ofia kwu nki-
ti: makana mba nine ebero ugwu, uno Israel
nine azi bu ndi nebero ugwu n'obi.

10 1 Nulunu okwu Jehofa nagwa unu, unu
uno Israel: 2 nonwo ka Jehofa kwulu, si,
Unu amutakwana uzo mba-ga, ka obi-unu ghalu
imebi n'ife arima di-ga n'enu-igwe; makana obi
mba-ga nemebi maka fa. 3 Makana ukpulu ndi
*nine n'uwa* bu-ga ife nkiti: makana madu negbutu
osisi n'ugboko, olu aka onye ji anyike alu olu.
4 Fa ewelu ona-oca na ona-edo cocasia ya mma;
fa ewelu ntu na otutu kpodosia ya, ka oweghalu
imerube emerube. 5 Ife afu-ga di ka nkwu, nke
olu onwene, fa adekwu okwu: agharo ibu fa ebu,
makana fa adeje ije. Atukwanalunu fa egwu;
makana fa ademe ajo ife, nke ime ezi ife nadi fa
n'aka. 6 Onwero nke yili I, Ngi Jehofa; Nginwa
di nuku, afa-I di azi nuku n'ike. 7 Onye mana-
tulu I egwu, Ngi Eze mba-ga? makana Ngi ka
okwesili: makana n'etiti ndi amamife nine di na
mba-ga, n'okwa-eze-fa nine azi, onwero ofu onye
efu yili I. 8 Ma fa bukodo anu ofia na ndi nso-

kwu: idọ-nti nke ife-nkiti-ga, nke afu bu nọ sọ
osisi. 9 Ọna-ọca ewetalu na Taṣiṣ di nke eji
wekpu ife ọkpukpu, ọna-edo nke si n'Ufaz bia, ọlu
onye-ǹkà na nke aka uzu nakpu ọna-edo; akwa
anunu na akwa ododo ka ọbulu ife fa ganeyi; fa
nine bu sọ ọlu ndi amamife. 10 Ma Jehofa bu
Cuku n'ezi-okwu; Yanwa bu Cuku di ndu, na eze
di ebe-ebe: uwa nama aru nni n'iwe-Ya, mba-ga
apurọ inado ajọ iwe-Ya.

11 Nọnwọ ka unu gagwa fa, Cuku afu-ga nke
nekerọ enu-igwe na uwa, fa gana n'iyi pua n'uwa,
na okpulu enu-igwe.

12 Oji ike-Ya weke uwa, amamife-Ya ka Oji
me ka ani nine kwusie ike, nghọta-Ya ka Oji
wesetipu enu-igwe: 13 Ọme ka onu-Ya ra,
nkpọtu mili di-ga n'enu-igwe akpọtuba, Ọneme azi
ka alulu si n'ebe uwa jedebelu nakwuni enu;
Ọnemelu mili ozizo àmùmà, si n'ebe Ọnakwakọba
ife neweputa ifufe. 14 Madu nine bu anu ọfia fa
amarọ ife; anemenye uzu ọbuna nakpu ọna-edo
ifele n'iru sitena alusi-ya: makana alusi ọkpulu bu
así, ume adirọ nime fa. 15 Ife afu-ga bu ife nkiti,
ọlu nlafu: n'ọge nneta-fa fa gana n'iyi. 16 Òkè
nke Jekob adirọ ka ife ndia; makana Yanwa bu
Onye nakpu ife nine; Israel bu ebo ùkwù-Ya: Je-
hofa nke usu *ndi agha* bu afa-Ya.

17 Kpokọ ibu-i n'ani, ngi onye bi n'ebe agha
nọcibidolu. 18 Makana nọnwọ ka Jehofa kwulu,
Ne, kita ka Mgefepu ndi bi n'ani a, kpagbue fa,
ka fa wefu. 19 Afufu dilim maka ntilim! ọnyam
ajọka: munwa wesi, Nka bu nọ ọyam, agamebu-
lili ya. 20 Ikwu nkem emebisia, udọm nine tibe-
sia: umum esigo n'akam pua, fa anọrọzi: ọnwerọzi
onye genye ikwum ọzọ, na ikwuba ife-okpukpum.

21 Makana ndi nazu atulu abulugo anu ọfia, fa
adajuzi ase n'aka Jehofa : nya kpatalu na fa emerọ
ka ndi nwelu amamife, ìgwè atulu fa nine gbasa-
sia. 22 Onu akukọ, ne ọbiana, agadaga nkpọtu
*si* n'ani Ugwu *biana*, ime ka obodo di-ga na Juda
bulu nkpọnkpọ *obodo*, ọte nkita ọfia. 23 Ngi
Jehofa, amalum na uzọ madu adirọ n'aka-ya:
ọburọ onye neje ije nwe ime ka ije-ukwu-ya kwu-
sie ike. 24 Ngi Jehofa, dọm nti, ma ka ọbulu sọ
n'ikpe; ka ọghalu ibu n'iwe-I, maka ibenatam.
25 Ruwusa mba ndi namarọ I, na ezi-na-unọ ndi
nadakpọku afa-I, ọnuma-I : makana fa elicapugo
Jekob, eye, fa elicapugo ya me ka ọgwusia, me ka
ebe-obi-ya bulu nkpọnkpọ ebe.

11 1 Okwu nke biakutelu Jeremaia sitena aka
Jehofa, si, 2 Nulunu okwu-ga nke àgbà
nunwa, gwabanu ndi Juda na ndi bi na Jerusalem ;
3 si fa, Nọnwọ ka Jehofa, Cuku nke Israel, kwulu,
si: Ibu-ọnu nadili madu nke nanurọ okwu-ga nke
àgbà nunwa, 4 nke Mtili nna-unu-fà n'iwu n'ubọsi
Msi n'ani Ijipt, bú ígwè anafunwu ọku, kpọputa fa,
si, Nulunu onum, menu fa, ka ife nine Mtili unu
n'iwu si di : unu ewesi nọfu bulu ndi nkem, Mu-
nwa abulu Cuku-unu : 5 ka Mweme ka iyi Mṅu-
lu nna-unu-fà kwusie ike, inye fa ani mili ala na
manu-anwu neru, dika osi di ta. Mweza, si,
Amen, Jehofa.

6 Jehofa wesim, Kwusa okwu ndia nine n'obodo
di-ga na Juda na ilo di-ga na Jerusalem, si, Nu-
lunu okwu àgbà nunwa, menu fa. 7 Makana
agbasilim nna-unu-fà ama ike n'ubọsi Msi n'ani
Ijipt kpọgoputa fa, wepu tata, nebini n'uzọ ututu
nagba ama, si, Nulunu onum. 8 Ma fa anurọ,

nke fa nege nti, ma fa nakpaghali ebe onye ano̱na
n'isi-ike nke ajo̱ obi-ya: Mweme ka okwu nine
nke àgbà nunwa dakwasi fa, nke Mtili fa iwu
imenu, ma fa emero̱.
9 Jehofa wesim, Afulu ajo̱ izu-ga n'etiti ndi
Juda, na etiti ndi bi na Jerusalem. 10 Fa eci-
ghakutego ajo̱ omume-ga nke nna-ocie-fa, ndi julu
inulu okwum: fanwa akpasogo cuku o̱zo̱-ga ifè fa:
uno̱ Israel na uno̱ Juda etikpo̱go àgbà Mu na nna-
fa melu. 11 Nya ka Jehofa ji kwue no̱nwo̱, si,
Ne, agameme ka ajo̱ ife, nke fa manenwe ike ipu
n'aka-ya, kwudo fa; fa gakpo̱kum, ma Mmanu
onu-fa. 12 Mgbe afu obodo di-ga na Juda na ndi
bi na Jerusalem geje gakpo̱kue cuku afu-ga ndi
fanwa nesulelu ife ísì uso̱: ma fa amazo̱puta fa
manca n'o̱ge ajo̱ ife-fa. 13 Makana ka o̱nu-o̱gu
obodo-i ra *no̱fu* ka o̱nu-o̱gu cuku-i *ra*, ngi Juda; ka
o̱nu-o̱gu ilo di na Jerusalem ra *no̱fu* ka unu kwuba-
lu ife ifele afu ebe icu aja, *lú* ebe icu-ga aja isulelu
Beal ife ísì uso̱. 14 Nyabu nginwa ekpekwanalu
ndi nka ekpelu, nke ineweni onu-i n'ikpo̱ nkpu ma-
o̱bu ikpe ekpelu maka fa: makana Mmanu onu-
fa n'o̱ge fa gakpo̱kum maka ifi ajo̱ ife-fa.
15 Kedu nke nwayi Mfulu n'anya n'uno̱m, ebe
ya na imelime madu megolu ajo̱ izuzu, anu di nso̱
apugo azi n'aka-i? mgbe imelu ajo̱ ife, mgbe afu
inegoli. 16 Jehofa kpo̱lu afá-i, Osisi o̱lif di ndu,
nke malu nmá nime o̱malica nkpulu: Oji onu
nuku nkpo̱tu wesunye ya o̱ku, ngadaba-ya anyaka-
sigo. 17 Makana Jehofa nke usu *ndi agha*, Onye
kulu i, ekwugo ajo̱ ife medide i, maka ifi ajo̱ ife
uno̱ Israel na uno̱ Juda, nke fa emegolu onwefa
n'ikpasum iwe sitena isulelu Beal ife ísì uso̱.
18 Jehofa weme ka mmalu ya, mwemalu ya:

mgbe afu Imelu ka mfu omume-fa-ga. 19 Ma
munwa nadili ka nwa atulu di nwayo akpu jeko
igbu egbu; amarom na fa ezugo izuzu medidem,
*si*, Ka ayi mebie osisi ya na nkpulu omili, ka ayi
bepu ya n'ani ndi di ndu, ka aghalu icetanwozi
afa-ya ozo. 20 Ma, Ngi Jehofa nke usu *ndi agha*,
Nke nekpe ezi ikpe, Nke nanwa akulu na obi, ka
mfu óbò Igabo fa: makana Ngi ka mkpughelu
okwu ikpem. 21 Nya ka Jehofa ji kwue nonwo
maka ndi Anatot, ndi naco ndu-i, si, Ejikwana afa
Jehofa wema amuma, ka ighalu inwu n'aka-ayi:
22 nya ka Jehofa nke usu *ndi agha* ji kwue nonwo,
si, Ne, agameneta fa: umu-ikolobia ganwu na
nmà; umu-fa ndikom na umu-fa umu-nwayi ka
ugani gegbu; 23 fa amenwe ndi gagboputa nime
fa: makana agameme ka ajo ife kwudo ndi Anatot
n'aro nneta-fa.

12 1 Nginwa bu Onye ezi omume, Jehofa, ka
mu na I nalulita uka: ma ka mu na I kwue
okwu ikpe: maka gini ka uzo ndi ojo ji agalu fa
ofuma? *maka gini* ka fa ji nwe aru bu, bu ndi
naghogbu onwefa? 2 Ikugo fa, eye, fa agbadogo
nkpologwugwu; fa neso, eye, fa nami nkpulu:
Nginwa no nso n'onu-fa, ma Inotelu aka n'akulu-
fa. 3 Ma Nginwa, Jehofa, malum; ifulum, nanwa
azi obim n'ebe Ino: kpuputa fa dika atulu ejeko
gegbu egbu, do azi fa nso maka ubosi ogbugbu.
4 One mgbe ka ani geji rudebe uru, ife akuku
nke ani ajanwudebe? maka ajo ife nke ndi bi ya,
ekpocapugo anumanu nine, na umu-nnunu; makana
fa sili, Omafu isi-njedebe-ayi. 5 Obuluna iso ndi
ukwu nkiti wegba oso, fa me ka ike gwu i, kezi ka
igesi so anyinya wegba oso? *obu ezie na* nginwa no
n'aru-ofufo n'ani ndokwa, ma kedu ka igesi me n

ngala Jọdan? 6 Makana ọbunadu umu-nna-i, na
unọ nna-i, ọbunadu fanwa azi aghọsogo i aghughọ,
ọbunadu fanwa akpọsogo i nkpu si ike: ekwena
fa, ọbulugodu na fa nagwa i ezi ife.
7 Arapugom unọm, ajugom ùkwùm; ewelugom
nwayi nkpulu-ọbim fucasili n'anya ranye n'aka
ndi-ilo-ya. 8 Ùkwùm adigom ka agaba nọ nime
ugboko: onu-ya arago medidem, nya ka Mji kpọ
ya asì. 9 Ùkwùm adigolum ka nnunu neli ibe-ya
tulu agwa ka? nnunu neli ibe-fa nọrubelu ya okili-
kili imedide ya ka? jenu, kpọkọzue anu ọfia nine,
kpọta fa ka fa libe. 10 Imelime ndi nazu atulu
emebigo ugbo fain nkem, fa ewelugo ukwu zọtọsia
òkèm, fa emego ka òkè ọmam bulu ọfia kwu nkiti
nke bu nkpọnkpọ ebe. 11 Fa emego ya ka
ọbulu nkpọnkpọ ebe; ebe ọbu nkpọnkpọ ebe,
ọnakwakum; eweme ani a nine nkpọnkpọ ani,
makana ọnwerọ onye nacigha obi. 12 Ndi nbibi
abiago na ngongo kwu nkiti nine di n'ọfia kwu
nkiti: makana nmà Jehofa nesi n'ofu isi ani eli-
dide genye n'isi ani nke ọzọ: ofu madu efu
enwerọ ndokwa. 13 Fa akugo okili, beta ogwu;
fa emego onwefa ife nwuta, ma ọbarọlu fa ife
ọbuna: ife masili unu geme unu ifele, maka iwe
di ọku nke Jehofa.
14 Nọnwọ ka Jehofa kwulu medide ndi ajọ
agbata-obim nine, ndi nemetu ùkwù nke Mmelu
ka ndi nkem bu Israel lita aka: Ne, agameropu
fa n'ani-fa, ropu azi unọ Juda n'etiti fa. 15 Ọge-
me azi, mgbe Mropusili fa, agamecigha melu fa
ebele: agameme ka fa cigha, ebe onye anọna
n'ùkwù-ya, ebe onye anọna n'ani-ya. 16 Ọgeme
azi, na ọbuluna fa gamuta uzọ ndi nkem ọfuma,
iji afam ǹu iyi, Etu Jehofa difu ndu; dika fa si

kuzili ndi nkem iji Beal ṅu iyi ; agalunita fa
n'etiti ndi nkem. 17 Ma o̱buluṅa fa amanu, aga-
meropu mba afu, neropu ya neme ka o̱na n'iyi, ka
Jehofa kwulu.

13 1 No̱nwo̱ ka Jehofa gwalum, si, Jebe, ka
igolu akwa o̱fifie nke ade, ka ifielu ya
n'úkwù-i, etinyekwana ya na mili. 2 Mwegolu
akwa o̱fifie ka okwu Jehofa si di, fie ya n'úkwùm.
3 Okwu Jehofa webiakutekwasim nke ugbolo
nabo̱, si, 4 Welu akwa o̱fifie igotalu, nke ifielufu
n'úkwù-i, binie, jebe n'Ufretis, zobe ya n'ebe afu
n'ugbò nkpuma. 5 Mwejebe, zobe ya n'uso̱
Ufretis, ka Jehofa si tilim iwu. 6 Oluzia ka imelime
ubo̱si gasili, Jehofa wesim, Binie, jebe n'Ufretis,
ka iweputa akwa o̱fifie afu n'ebe afu, nke Mtili i-
li n'iwu ka izobe n'ebe afu. 7 Mwejebe n'Ufretis,
boba, wecili akwa o̱fifie afu n'ebe mzobelu ya-li:
ne, akwa o̱fifie afu mebie, o̱baro̱zi n'ife o̱buna.
8 Okwu Jehofa webiakutem, si, 9 No̱nwo̱ ka Je-
hofa kwulu, No̱nwo̱ ka Mgesi mebi ngala Juda, na
agadaga ngala Jerusalem. 10 Ajo̱ ndi nunwa, ndi
julu inu okwum-ga, ndi nakpaghali n'isi-ike obi-fa,
nejeso azi cuku o̱zo̱-ga ifè fa, na isekpulu fa, gadi
azi ka akwa o̱fifie nunwa, nke nabaro̱zi n'ife.
11 Makana ka akwa o̱fifie si atado madu n'úkwù,
o̱bu no̱fu ka Msi me uno̱ Israel nine na uno̱ Juda
nine ka fa tadom, ka Jehofa kwulu ; ka fa webu-
lum ofu ndi, na afa, na otuto, na ife nmá: ma fa
anuro̱. 12 Igagwa azi fa okwu nka: No̱nwo̱ ka
Jehofa, Cuku nke Israel, kwulu, si, Agagbaju ka-
lama o̱buna manya: fa gasi azi i, Ayi amaro̱li
na agagbaju kalama o̱buna manya ka ? 13 Igagwa
azi fa, si, No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, Ne, agamagbaju

ndi nine bi n'ani a, bú ndi-eze no̱cili Defid n'ukpo-
ya, na ndi ncu-aja, na ndi-amuma, na ndi nine bi
na Jerusalem, na manya ogbugbu. 14 Agametili
fa ofu n'enu ibe-ya, o̱bunadu ndi bu nna na umu
n'ofu, ka Jehofa kwulu: Mmeme ebele, nke Mga-
rapu, nke Mgeme afo̱-o̱ma, weghalu imebisi fa.

15 Nulunu, genu nti; agalakwana ngala: ma-
kana Jehofa ekwugo. 16 Nyenu Jehofa Cuku-
unu otuto, tupu O̱me ka o̱cici gba, na tupu ukwu-
unu aso̱ ngo̱ngo̱ n'enu ugwu nagba o̱cici; ebe unu
negezi ìfè, O̱me ya ka o̱gho̱ru onyinyo o̱nwu, me
ka o̱gba ajo̱ o̱cici. 17 Ma o̱buluna unu amanu
ya, nkpulu-obim gakwa akwa na nzuzo maka nga-
la-*unu*; anyam gagba ajo̱ anya-mili, nerusisi anya-
mili, makana ado̱lu ìgwè atulu Jehofa n'agha.
18 Gwa eze na nne eze, Welunu obi ume-ani,
no̱du ani: makana asusu-isi-unu adapugo, *bú*
okpu-eze-unu malu nma. 19 Akpacitasigo obodo
di-ga n'Adagbe, o̱nwero̱ onye gemeghe *fa*: ado̱lu-
go Juda fa nca n'agha; ado̱lusili ya nca n'agha.

20 Wenienu anya-unu, ka unu fu ndi si
n'Ugwu biana: kedu ìgwè atulu nke enyelu i,
o̱malica ìgwè atulu i? 21 Gini ka igekwu, mgbe
Ogeji debe ndi-o̱yi-*i* n'isi-i, ebe ngi n'onwei kuzili
fa imedide i? ife olulo amelobe i, dika nwayi ime
neme ka? 22 O̱bulu azi na ikwue n'obi-i, si, Gi-
nizi ka ife ndia ji dakwasim? n'imelime ajo̱ omu-
me-i ka eji konita otogbo-i, aneme ikili-ukwu-i ife-
ike. 23 Onye Itiopia genwogha aru-ya, ka o̱bu
awo̱lo̱ agwa-ya ka? *o̱bulu no̱fu* ununwa, bu ndi
akuzili ime ajo̱ ife, genwe ike ime ezi ife. 24 Aga-
makpasasi azi fa, dika afifia ikuku nke o̱fia kwu
nkiti kusalu. 25 Nka bu ife afetalu i na nza, òkè
Mkenyelu i, ka Jehofa kwulu; makana icezo̱gom,

cekwube okwu asi. 26 Nyabu na Munwa geko-
nita otogbo-i welue n'iru-i, agafu ifele-i. 27 Afu-
gom alu-i-ga, bú ọyi inayi, na uya inebe, ka isi
zube iyi-ọyi-i, na ngongo di-ga n'ọzala. Afufu ga-
dili i, ngi Jerusalem! imenwu ọca; one mgbe ka
ọgabudebe?

14 1 Okwu Jehofa nke biakutelu Jeremaia
maka okwu ijide *mili ozizo ka ọghalu izonu.*
2 Juda neru uru, ọnu-uzọ-ilọ di-ga ya nata aru,
fa nọdu ani yili akwa oji; ákwá Jerusalem elugo
enu. 3 Ndi amalu afa-fa zili ndi-odibo-fa icuta
mili: fa bia n'ọmi, fa afurọ mili; fa bu ite mili
nkiti cigha: fa mebe ifele ewemenye fa ifele n'iru,
fa wekpudo isi-fa. 4 Maka ani-ugbo nke gbọwasili
agbọwa, makana mili ezonurọzi n'ani, ndi ọlu ugbo
neme ifele, kpudosia isi-fa. 5 Eye, nwunye ene
azi n'ọzala mulu nwa, kpanari *nwa-ya*, makana
afifia adirọ. 6 Anyinya ọfia nakwu-ga n'enu ngo-
ngo kwu-ga nkiti, fa natu ume dika nkita ọfia;
anya-fa dalu ugbò, makana afifia adirọ.
7 Ọbu ezie na ajọ omume-ayi naza nemedide
ayi, ma welu maka ifi afa-I welua ọlu, Ngi Jehofa:
makana idacigha-azu-ayi rili nne; ayi emego njọ
medide I. 8 Ngi atumanya Israel, onye-nzọputa-
ya n'ọge nkpa, gini melu Iji di ka ọbia n'ani, ma-
ọbu onye ije nke banyelu inwu ula? 9 Gini melu
iji di ka onye ife gbasili-ghali nca, dika dike nke
napurọ izọputanu? ma Nginwa, Jehofa, nọ n'etiti
ayi, anakpọkwasi ayi afa-I; arapukwana ayi.
10 Nọnwọ ka Jehofa gwalu ndi nka, Ọbu nọfu
ka fa si wefu nfughali n'anya; fa edeberọ ukwu-
fa: nyabu na ife-fa adasọ Jehofa; kita ka Ọgeceta
ajọ omume-fa, welu azi njọ-fa-ga neta fa. 11 Je-

hofa wesim, Ekpekwana ekpelu maka ndi nka ma-
ka ọdi-nma-*fa*. 12 Mgbe fa nebu ọnu, Mmanu
ákwá-fa; mgbe fa culu aja nsule na aja nni, ife-fa
amasọm: ma Munwa geji nmà na ugani, na
ajọ ọya, weme ka fa gwusia. 13 Mwesi, A, Di-
nwenum Jehofa! ne, ndi-amuma gwalu fa, si, Unu
amafu nmà, nke ugani gada unu; ma agamenye
unu ndokwa di ncekwube n'ebe a. 14 Jehofa
wesim, Ndi-amuma nama ife así n'afam: ezirọm
fa, nke Mnetili fa iwu, nke Mnagwa fa: fanwa na-
malu unu amuma nke bu ọfù así, na ifu-ndi-mọ,
na ife nkiti, na aghughọ obi nke fa. 15 Nya ka
Jehofa ji kwue nọnwọ maka ndi-amuma nama
n'afam, ma Munwa eziro fa, ma fanwa nasi, Nmà
na ugani amadi n'ani a: si fa, Nmà na ugani ka
ageji me ka ndi-amuma afu n'onwefa gwusia.
16 Ndi fanwa namalu amuma ka agetufusi n'ilo
di-ga na Jerusalem sitena nmà na ugani; fa ame-
nwe onye geni fa, fanwa, na nwunye-fa, na umu-fa
ndikom, na umu-fa.umu-nwayi: makana agame-
rukwasi fa ajọ ife-fa. 17 Igagwa azi fa okwu
nunwa, Ka anyam nerusisi anya-mili kwa ucici
na efifie, ka fa ghalu ikwusi nca; makana nwa-
agbọ anemelurọ emelu bú ada ndi nkem ka eji
nuku ntili wetili, na imelu aru jọgbulu onweya.
18 Ọbuluna apuam n'ọzala, ne, ndi eji nmà gbu!
mbata azi nime obodo, ne, ndi ugani nanwu aru!
makana ka amuma ka onye ncu-aja nagaghali
n'ani fa amarọ *ife*.

19 Inajusili Juda nca ka? nkpulu-obi-I nemelu
Zaion izize ka? gini melu Iji etigbu ayi, ma ife
ọzizọ adirọlu ayi? Ayi tululi anya ndokwa, ma ezi
ife abiarọ; na ọge ọzizọ, ne imebi obi! 20 Jehofa,
ayi malu ife-ọjọ-ayi, na ajọ omume nke nna-ayi-

fà: makana ayi emego njo medide I. 21 Ene-
nikwana *ayi*, maka ifi afa-I; anikwana ukpo nke
otuto-I: ceta, emebikwana àgbà ayi na I melu.
22 Onwelu ife obuna n'etiti ife nkiti nke mba-ga
geme ka mili zo ka? ma-obu enu-igwe geme ka
nṣanṣa mili zo? oburo Nginwa bu Onye afu,
Jehofa Cuku-ayi? nyabu na Ngi ka ayi ganege;
makana Nginwa melu ife ndia nine.

15 1 Jehofa wegwam, si, Moses na Samuel
kwulugodu n'irum, ma nkpulu-obim amadi
n'ebe ndi nka no: cupu fa n'irum, ka fa puba.
2 Ogeme azi, na mgbe fa si i, Ebe ka ayi gapusi?
igagwa fa, si, Nonwo ka Jehofa kwulu: Ndi dili
onwu, gapuku onwu; ndi dili nmà, apuku nmà;
ndi dili ugani, apuku ugani; ndi dili ido-n'agha,
apuku ido-n'agha. 3 Agamaroputa uzo ife ino
ibu isi-fa, ka Jehofa kwulu: nmà igbu egbu, na
nkita idokali adokali, na anu-ufe nke ígwé, na anu
ofia di-ga n'ani, ilicapu na imebi. 4 Agameme ka
anatughalili fa n'etiti ani-eze nine nke uwa, maka
ifi Manase nwa Hezekaia eze Juda, maka ife
Omelu na Jerusalem. 5 Ma onye gemelu i ebele,
ngi Jerusalem? ka-obu onye gerulu i uru? ka-obu
onye gesi n'uzo puruka iju maka ndokwa-i? 6 Ngi-
nwa ajugom, ka Jehofa kwulu, idacighago azu:
Mwesetipu akam imedide i, wemebie i; ike nlogha
agwugom. 7 Ewelugom ife nfuca wefuca fa n'onu-
uzo-ilo di-ga n'ani; apunalugom *fa* umu-fa,
emegom ka ndi nkem na n'iyi; fa akesiro n'uzo-fa
cighata. 8 Umu-ajadu-fa bakalili uzuzu orimili
nnu n'ebe Mno: emegom ka onye nbibi dakwasi
fa imedide nne umu-ikolobia n'efifie-nabo: emegom
ka ife olulo na akpajiji dakwasi ya na ntumade.
9 Onye mulu isa nata aru; okubego; anya-anwu-

ya adagoli ka ci dilili; o̱mego ifele ewemenye ya
ifele n'iru: ndi gbo̱puta-azi-li nime fa ka Mgara-
nye na nmà n'iru ndi-ilo-fa, ka Jehofa kwulu.
10 Afufu dilim, nnem, na imutalum onye ese-
mokwu na onye o̱gu n'ebe uwa nine no̱! ezinyero̱m
*ego* n'ina uma; nke madu nezinyem n'uma; *ma* fa
nine n'ofu n'ofu nakpo̱m iyi. 11 Jehofa silị, Ezie
agamagba i ume *ime* ezi ife; ezie agameme ka
onye ilo nayo̱ i n'o̱ge ajo̱ ife na o̱ge nkpa.
12 O̱nwelu onye gakpāji ígwè, bú ígwè si n'Ugwu
puta, na o̱na-o̱ku ka? 13 Ife inwelu na àkù-i-ga
ka Mgenye ka akwali fa nákwu ugwo̱, nke afu
bu maka njo̱-i nine, o̱bunadu n'ókè-ani-i nine.
14 Agameme ka *fa* solu ndi-ilo-i gafe ani inamaro̱:
makana o̱ku nwulu n'iwem, nke gele n'aru-unu.
15 Jehofa, Nginwa malu: cetam, neta-azim, ka
Ibo̱lum ndi namanyem; ewepukwanam n'ewe-iwe-
I o̱siso̱: malu na o̱bu maka ifi I ka mji edi nkpali.
16 Afugo okwu-I-ga, mwelie fa; okwu-I bulum
ngoli na añuli nke obim: makana akpo̱kwasilim
afa-I, Jehofa Cuku nke usu *ndi agha*. 17 Ano̱ro̱m
n'izu nke ndi negwuli egwú, nke mnegoli: so̱m ofu
no̱ maka ifi aka-I; makana Iji ajo̱ iwe wemejuputam.
18 Gini melu ife-ngbum ji di o̱kpu, imelu-arum ji
jo̱gbue onweya, ju azi izo̱ azo̱? Igabulum so̱ *mili-iyi*
nalafu alafu, dika mili amanecekwube ecekwube?
19 Nya ka Jehofa ji kwue no̱nwo̱, si, O̱buluna
icigha, agameme azi ka icigha, ka iwekwulu n'irum;
o̱bulu azi na iweputa ife oke o̱nu n'ife nelo̱ro̱ elo,
igadi ka o̱num: fanwa gecighakute i, ma nginwa
amecighakute fa. 20 Agameme azi ka ibulu ndi
nka aja-odido eji o̱na o̱ku wedo; fa gananuso i
o̱gu, ma fa amakali i: makana Munwa no̱nyelu i
izo̱puta i na inaputa i, ka Jehofa kwulu. 21 Aga-

manaputa i n'aka ndi ajo̱ madu, agamagbaputa azi
i n'aka ndi di egwu.

16 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Anukwa-
na nwunye, nke igamu umu ndikom na
umu nwayi n'ebe a. 3 Makana no̱nwo̱ ka Jeho-
fa kwulu maka umu ndikom na umu nwayi
amulu n'ebe a, na maka nne-fa ndi mulu fa, na
maka nna-fa azi ndi mulu fa n'ani a: 4 Fa ganwu
n'ajo̱ o̱ya di-ga n'ice n'ice; amakwalu fa ákwá, nke
ageni fa eni; fa gadi ka nsi n'ani: nmà na ugani
geme ka fa gwusia; ozu-fa gabulu anu-ufe nke
igwe, na anu o̱fia di-ga n'ani ife olili. 5 Makana
no̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, si, Abakwana n'uno̱ olili
ikwa ozü, nke ineje ikwa ákwá, nke inerulu fa
uru: makana ewepugolum ndi nka ndokwam, ka
Jehofa kwulu, *bú* afo̱-o̱ma na ebele. 6 Ka nuku
ka o̱bele ganwu n'ani a: ameni fa eni, nke aga-
kwalu fa ákwá, nke madu neyikasi onwefa, nke fa
gekposisili fa isi: 7 nke agekenye *madu ife olili*
maka fa n'ikwa ozu, iji tasi onwefa obi maka ndi
nwulu anwu; nke madu gebunye fa iko ntasi-obi
ka fa la maka nna-fa ma-o̱bu nne-fa. 8 O̱zo̱ imeje
n'uno̱ o̱lila manya ino̱nyelu fa, ka iweneli nala.
9 Makana no̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha*,
Cuku nke Israel, kwulu: Ne, agameme ka onu
ngoli, na onu añuli, na onu onye nulu nwunye o̱fu
na onu nwunye o̱fu, kwusi n'ebe a, n'anya-unu na
ubo̱si-unu. 10 O̱geme azi, na mgbe igegosi ndi
nka okwu nine ndia, fa ewesi i, Maka ginizi ka
Jehofa ji kwucasia nuku ajo̱ ife nine a medide ayi?
ma-o̱bu kezi njo̱-ayi nke ayi medidelu Jehofa
Cuku-ayi? 11 igagwa azi fa, si, Makana nna-unu-
fà agbanarigom, ka Jehofa kwulu, jesobe cuku o̱zo̱-

ga, fe azi fa, sekpulu fa, gbanari-azim, fa edeberọ
iwum; 12 ununwa emego azi ajọ ife kalia nna-
unu-fà; makana, ne, unu nakpaghali ebe onye
anọna ọnakpaso isi-ike ajọ obi-ya, unu weghalu
inu onum: 13 nyabu na agamacuputa unu n'ani
a, cuga unu n'ani unu namarọli, ka ununwa ka
nna-unu-fà; ebe afu ka unu ganefebezia cuku ọzọ-
ga efifie na ucici; makana Mmegọsizi unu iru-ọma.
14 Nyabu, ne, ubọsi abiana, ka Jehofa kwulu,
nke amanekwunutazi, Etu Jehofa difu ndu, Nke
si n'ani Ijipt kpọgota umu Israel: 15 ma, Etu
Jehofa difu ndu, Nke si n'ani Ugwu, na ani nine
ebe Ọcugalu fa, kpọgota umu Israel: agamakpọ-
cigha azi fa n'ani Mnyelu nna-fa. 16 Ne, agamezi
ozi imelime ndi ọkù, ka Jehofa kwulu, fa gakulu
fa; emesizia agamezi ozi ọtutu ndi egbeni, fa gesi
n'enu ugwu nine, na enu ngongo nine na ugbò
nkpuma-ga, wecu nta fa. 17 Makana anyam di
n'uzọ-fa nine: ezoberọ fa n'irum, nke anekpudo
ajọ omume-fa n'anyam. 18 Nke mbu agamenye-
cigha fa ajọ omume-fa na njọ-fa nmaji; makana
fa ewelugo ozu ife-fa nemem izize wemelua anim,
welu azi ife-alu-fa-ga kpojue ùkwùm. 19 Ngi
Jehofa, ikem, na ebe nkem sili ike, ebe-ngbabam
n'ubọsi nkpa, mba nine gesi n'ebe uwa jedebelu
webiakute Nginwa, nasi, Nna-ayi-fà litalu sọ así
n'ùkwù, *bú* ife nkiti na ife ṇabarọ n'ife. 20 Madu
gakpulu onweya cuku-ga, nke naburọzi cuku ka?
21 Nyabu, ne, agameme ka fa malu, sọ ofu nje a
ka Mgeme ka fa malu akam na ikem; fa gamalu
na afam bu Jehofa.

17 1 Eji pen ígwè *na* ọnunu daiamond wede
njọ Juda: atulu ya n'enu obi-fa, na mpi ebe
icu-aja-unu-ga; 2 ebe umu-fa nelọta ebe-icu-aja-

fa-ga na Aṣerim-fa n'uso̱ osisi ndu n'enu ngongo
di-ga enu. 3 Ngi ugwum di n'o̱zala, agamewelu
ife inwelu na àkù-i nine nye ka fa bulu ife nkwali,
*na* ebe nke i di-ga enu, maka ifi njo̱, n'ókè-ani-i nino.
4 Ngi, sitena onwei, gakwusi n'ùkwù-i Mnyelu i;
agameme azi ka ifebe ndi-ilo-i n'ani inamaro̱; ma-
kana unu afunwugo o̱ku n'iwem nke ganele ebe-ebe.
5 No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, si: Ibu-o̱nu nadili
onye cekwubelu madu, me ka madu bulu aka-ya,
onye obi-ya napuruka arapu Jehofa. 6 Makana
o̱gadi ka tamarisk n'o̱zala, o̱mafu mgbe ezi ife
biana; ma ogebili n'ebe o̱kpo̱nku n'o̱fia kwu nkiti,
ani nnu ebe madu nebiro̱. 7 Ngo̱zi nadili onye
cekwubelu Jehofa, onye Jehofa bu ife-ncekwube-
ya. 8 Makana o̱gadi ka osisi akulu n'ikpele mili-
ga, nke nawasasi nkpo̱lo̱gwugwu-ya n'uso̱ orimili,
nke manatu egwu ma okpomo̱ku bia, ma akwukwo̱-
ya gadicasi ndu; o̱manatu uce n'aro̱ mili nezoro̱,
nke o̱nakwusi imi nkpulu. 9 Obi nalafukali ife
nine na nlafu, o̱jo̱gbulu onweya: onye gamạ ya?
10 Munwa Jehofa nenyoca obi, nanwa azi akulu-
ga, ka Mwenye azi madu o̱buna ka uzo̱-ya si di-ga,
ka nkpulu nke omume-ya-ga si di. 11 *Ka* ò̱kwà
nke nekpoko̱ba *umu* o̱naburo̱ *si di, o̱bu no̱fu ka*
onye nakpa àkù nke naburo̱ n'ikpe *kwu o̱to̱ si di*;
fa garapu ya n'etiti ubo̱si-ya, n'ikpe-azu-ya azi
o̱gabulu onye nso̱kwu.

12 O̱no̱du ebe-nso̱-ayi bù ukpo nke otuto, ado̱-
balu n'enu sitena isi-nbido. 13 Ngi Jehofa, bú
atumanya Israel, ndi nine gbanarili I geme ifele;
ndi rirukalu n'ebe Mno̱ ka agedenye n'ani, maka-
na fa agbanarigo Jehofa, bu isi-iyi mili *nenye* ndu.
14 Zo̱m, Ngi Jehofa, na agazo̱m; zo̱putam, na
agazo̱putam: makana Nginwa bu o̱tuto̱m. 15 Ne

fanwa nasim, Kedu okwu Jehofa? ya bia kita.
16 Ma munwa, emero̱m ngwa ipu n'iso I izù azù;
nke mnaco̱ ubo̱si jo̱gbulu onweya; Nginwa malu:
ife si n'egbugbele-o̱num puta, di n'iru I. 17 Abu-
kwanalum akpajiji: Nginwa bu ebe-ngbabam
n'ubo̱si ajo̱ ife. 18 Ka ifele me fa, bú ndi nama-
nyem, ma ka ifele ghalu ime munwa; ka emebie
fanwa obi, ka aghalu imebi munwa obi: me ka
ubo̱si ajo̱ ife kwudo fa, tilie fa nmaji nabo̱.
19 No̱nwo̱ ka Jehofa gwalum, si: Je, kwulu
n'o̱nu-uzo̱-ilo ndi nkiti, nke ndi-eze Juda nesi
abata, na nke fa nesi apu, n'o̱nu-uzo̱-ilo nine nke
Jerusalem azi; 20 si fa, Nulunu okwu Jehofa,
unu ndi-eze Juda, na Juda nine, na ndi nine bi
na Jerusalem, ndi nesi n'o̱nu-uzo̱-ilo ndia aba;
21 no̱nwo̱ ka Jehofa kwulu: Kpacalunu onweunu
anya, unu ebuna ibu mbo̱si sabat, nke unu gesi
n'o̱nu-uzo̱-ilo Jerusalem bubata *ya*; 22 nke unu
gesi n'uno̱-unu buputa ibu n'ubo̱si sabat, nke unu
galu o̱lu o̱buna: ma donu ubo̱si sabat nso̱, ka Msi
tili nna-unu-fà n'iwu; 23 ma fa anuro̱, nke fa
nege nti, ma fa kwekebelu onu-fa, ka fa ghalu
inunu, ghalu azi inalu ido̱-nti. 24 O̱geme azi, na
o̱buluna unu anu onum o̱fuma, ka Jehofa kwulu,
ighalu isi n'o̱nu-uzo̱ ilo obodo a bubata ibu mbo̱si
sabat, kama ya ido ubo̱si sabat nso̱, ighalu ilu o̱lu
o̱buna nime ya; 25 ndi-eze na ndi-isi ndi no̱-
kwasi n'ukpo Defid ewesi n'o̱nu-uzo̱-ilo obodo a
bata, ugbo̱-ani na anyinya ebulu fa, *bú* fanwa, na
ndi-isi-fa, ndi Juda, na ndi bi na Jerusalem: obodo
a genwe azi ndi gebi ya ebe-ebe. 26 Fa gesi
n'obodo di-ga na Juda, na ebe dirubelu Jerusalem
okilikili, na ani Benjamin, na ani ntela, na ugwu-ga,
na Adagbe, bia bute ife àjà nsule, na àjà nkiti, na

àjà nni, na frankinsens, bute azi ekene *ka obulu àjà*,
n'uno Jehofa. 27 Ma obuluna unu anuro onum ido
ubosi sabat nso, na ighalu ibu ibu webata n'onu-
uzo-ilo-ga nke Jerusalem n'ubosi sabat; agamafu-
nwu oku n'onu-uzo-ilo-ya-ga, ogalacapu nuku uno
di-ga na Jerusalem, amemenyuzi ya emenyu.

18 1 Okwu nke si n'aka Jehofa webiakute
Jeremaia, si, 2 Binie gbada be okpu-ite,
n'ebe afu ka Mgeme ka inu okwum-ga. 3 Mwe-
gbada be okpu-ite, ne, onalu olu-ya na wīl-ya.
4 Ka ite okpu-ite ji ulo akpu mebisili n'aka okpu-
ite afu okpugha ya ite ozo, ka osi kwulu oto
n'anya okpu-ite afu ikpunu.
5 Okwu Jehofa webiakutem, si, 6 Unu uno
Israel, apurom ime unu ka okpu-ite nunwa *si eme*
ka? ka Jehofa kwulu. Ne, ka ulo si di n'aka
okpu-ite, nofu ka ununwa si di n'akam, unu uno
Israel. 7 N'oge Mgekwu maka ofu mba, na maka
ofu ani-eze, iropu na itikpo na ime ka ona n'iyi;
8 obuluna mba afu, nke Mkwulu maka ya, esi
n'ajo ife-fa cighata, agamelogha azi n'ajo ife Mzu-
belu ime fa. 9 N'oge Mkwu-azi-li maka ofu mba,
na maka ofu ani-eze, iluni *ya* na iku *ya;* 10 obu-
luna ome ajo ife n'anyam, weghalu inu onum, aga-
melogha n'ezi ife afu, nke Msi na agameji melu fa
ezi ife. 11 Nyabu biko, jebe, gwa ndi Juda, na
ndi bi na Jerusalem, nasi, Nonwo ka Jehofa kwulu:
Ne, Munwa nakpu ajo ife imedide unu, zue izuzu
medide unu: biko cighanu ebe onye anona ya si
n'ajo uzo-ya cigha, dozienu uzo-unu-ga na omume-
unu-ga. 12 Ma fa sili, Ncekwube adiro: makana
ayi ganejeso izuzu aka ayi, ayi geme azi ebe onye
anona ka isi-ike nke obi-ya si di.

13 Nya ka Jehofa ji kwue no̱nwo̱, si: Biko
juanu n'etiti mba-ga, onye nunulu ife di-ga no̱fu;
nwa-agbo̱ anemeluro̱ *emelu* bú Israel emego ife
itulu ize agadaga. 14 Sno nke Lebanon garapu
nkpuma di n'o̱zala ka? *ka-o̱bu na* mili julu oyi
sili n'ebe telu aka erudata ganatako̱lo̱? 15 Ma-
kana ndi nkem ecezo̱gom, fa esulegolu ife neloro̱
elo ife ísì uso̱; fa emego ka fa so̱ ngo̱ngo̱ n'uzo̱-fa-
ga, n'o̱kpu-uzo̱ gbo-ga, ije n'uzo̱'o̱wele-ga, n'uzo̱
anakwaniro̱ akwani; 16 ime ka ani-fa bulu ife
itu-n'anya, bulu azi ife ima-o̱so̱ ebe-ebe; o̱gatu
onye o̱buna si n'ebe afu ga n'anya, o̱geferube azi
isi-ya. 17 Agamakpasasi fa n'iru onye ilo dika
ikuku iru-anya-anwu; agameme ka fa fu azum,
o̱buro̱ irum, n'ubo̱si nuku afufu-fa.

18 Fa wesi, Bianu, ka ayi zuelu Jeremaia izuzu;
makana iwu amesi n'aka onye ncu-aja na n'iyi,
nke alo nesi n'aka onye amamife, nke okwu nesi
n'aka amuma. Bianu, ka ayi welunu ile tie ya
ife, ka ayi ghalu iṅa nti n'okwu-ya.

19 Nam nti, Ngi Jehofa, nulu onu ndi nalusom
uka. 20 Ageji ajo̱ ife wenyecighalu ezi ife ka?
makana fa gwulu nkpulu-obim o̱bù. Ceta ka msi
kwululi n'iru I ikwulu fa ezi ife, iripu iwe-I di
o̱ku n'aru-fa. 21 Nyabu cili umu-fa nye ugani,
ralu fa nye n'aka nmà; ka inyeme-fa gbalu aka
nwa, bulu azi ndi-ajadu; ka o̱nwu gbube ndikom-
fa, ka ewelu nmà gbue umu-ikolo̱bia-fa n'agha.
22 Ka anu ákwá n'uno̱-fa-ga, mgbe Igeji me ka
usu ndi agha wakpo fa na ntumade: makana fa
gwulu o̱bù iji nwudem, sielu ukwum o̱nya.
23 Ma, Nginwa, Jehofa, malu alo nine fa tulu
imedidem ka fa wegbuem; ekpucikwana ajo̱
omume-fa, nke Ineficapu njo̱-fa n'iru-I: ma ka

eme ka fa sọ ngọngọ n'iru I; meso fa n'ọge
iwe-I.

19 1 Nọnwọ ka Jehofa kwulu, Je, ka igota
ududu ọkpu-ite, *kpọlu* ọnwọ na ndi-ikenye
ndi *Israel*, na ọnwọ na ndi-ikenye ndi ncu-aja;
2 pulue na mgbulugudu nwa Hinom, nke di na
nbata nke ọnu-uzọ-ilo Hasit, kwusa okwu-ga
Mgagwa i n'ebe afu: 3 si, Nulunu okwu Jehofa.
unu ndi-eze Juda, na ndi bi na Jerusalem; nọnwọ
ka Jehofa nke usu *ndi-agha*, Cuku nke Israel,
kwulu, Ne, agameme ka ajọ ife dakwasi ebe a,
nke onye ọbuna nulu, nti-ya gazu wuluwulu.
4 Makana fa agbanarigom, me ebe a ani madu,
sulelu cuku ọzọ-ga ife ísì usọ n'ebe a, ndi fa
namarọ, fanwa na nna-fa na ndi-eze Juda; welu
ọbala ndi nemerọ ajọ ife rujue ebe nunwa; 5 luzie
ebe di-ga enu nke Beal, irugbu umu-fa n'ọku
icunyelu Beal àjà nsule; nke Mnetirọ n'iwu, nke
Mnekwu, nke ọnabatamli n'obi: 6 maka ya, ne,
ubọsi abiana, ka Jehofa kwulu, nke amanakpọnwozi
ebe a Tofet, ma-ọbu Mgbulugudu nwa Hinom, ma
*agakpọ ya* Mgbulugudu Ogbugbu. 7 Agamerusi
alọ Juda na Jerusalem n'ebe a; agameme ka fa
danye na nmà n'iru ndi-ilo-fa, sitena aka ndi nacọ
ndu-fa: ozu-fa ka Mgenye ka fa bulu anu-ufe nke
igwe, na anu ọfia di-ga n'ani, ife olili. 8 Agameme
ka obodo a bulu ife itu-n'anya, na ife ima-ọsọ;
ọgatu onye ọbuna si n'ebe afu ga n'anya fa gama
ọsọ maka ajọ itali nine di ya. 9 Agameme ka fa
lie azi anu umu-fa ndikom na anu umu-fa umu-
nwayi, fa geli azi ebe onye anọna anu ibe-ya, na
nnọcjbido na nkpagbu, nke ndi-ilo-fa, na ndi nacọ
ndu-fa, gakpagbu fa. 10 Igetili azi ududu afu n'a-

nya ndi nine so i weje, 11 igasi fa, Nọnwọ ka Jehofa
nke usu *ndi agha* kwulu, si: Nọnwọ ka Mgesi tili
ndi nka na obodo a, dika etilili ite ọkpu-ite, nke
anapurọ idozinwozi ọzọ: ageni azi ozu na Tofet,
wenye uzọ aghalu idizi ininu. 12 Nọnwọ ka
Mgeme ebe a, ka Jehofa kwulu, na ndi nine bị ya,
*ọbunadu* ime obodo a ka Tofet: 13 unọ di-ga na
Jerusalem, na unọ ndi-eze Juda, nke emelugolu,
gadi ka ebe Tofet, bú unọ nine fa nesulelu usu ife
di-ga n'igwé ife ísì usọ n'enu fa, rusa-azi-li cuku
ọzọ-ga àjà ife ọlila.

14 Jeremaia wesi na Tofet cigha, ebe Jehofa
zigalu ya-li ima amuma; ọwekwulu n'ogige unọ
Jehofa, gwaba ndi afu nine, si: 15 Nọnwọ ka
Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku nke Israel, kwulu,
Ne, agameme ka ajọ ife nine Mkwugolu medide
ya dakwasi obodo a na obodo-ya nine; makana fa
ekwekebego onu-fa, ka fa weghalu inu okwum-ga.

20 1 Paṣua nwa Ima onye ncu-aja, onye buli
isi n'unọ Jehofa, wenu ka Jeremaia nama
amuma okwu ndia. 2 Paṣua wetie Jeremaia onye
amuma, kpọba ya ọgba nke di n'ọnu-uzọ-ilo di
enu nke Benjamin, nke di n'unọ Jehofa. 3 Olu-
zia ka ci folu, Paṣua wekpọpu Jeremaia n'ọgba.
Jeremaia wesi ya, Jehofa agurọ i-li afa Paṣua,
ma Megoa-misabib. 4 Makana nọnwọ ka Je-
hofa kwulu, si, Ne, agameme i ka ibulu ife
egwu n'ebe ngi n'onwei, na ndi nine fulu i n'anya,
nọ: fa gada na nmà ndi-ilo-fa, anya-i gafu azi ya:
agamakpọkọlu Juda nine nye n'aka eze Babilon,
ọgadọlu fa n'agha je na Babilon, welu nmà gbusi-
sie fa. 5 Agamewelu azi ife nine akpakọbalu
n'obodo nka, na elele nine di ya, na ife oke ọnu
nine di ya, nye, eye, àkù nine ndi-eze Juda

nwelu ka Mgenye n'aka ndi-ilo-fa, ndi gakwali fa,
cili fa, cili fa je na Babilon. 6 Agadolu azi
nginwa, Paṣua, na ndi nine bi n'uno-i, n'agha:
igabia na Babilon, n'ebe afu ka iganwu, n'ebe afu
ka ageni azi i, nginwa, na ndi fulu i n'anya, bu
ndi inamalu amuma asi.
7 Ngi Jehofa, Ilanyegolum, ewelanyem: Ikam
ike, Iweka: anamabu ife amu ogonogo ubosi nine,
madu nine nemem akaje. 8 Makana kwa mu
ekwuna okwu, akpom nkpu; Mnakpo, si, Ife-ike
na nbibi: makana okwu Jehofa abulugom ife
nkpali, na ife akaje, ogonogo ubosi nine. 9 Obu-
lu azi na ekwuem, si, Mmefota Ya, nke mgekwuzi
n'afa-Ya ozo, odi n'obim dika oku nele ele ekpu-
cibidolu n'etiti okpukpum-ga, ike agwum inado
*ya*, apurozim. 10 Makana anugom nkpali nke
imelime, egwu n'akuku nine. Weputanu *ya* n'ìfè,
na ayi geweputa ya n'ifè, *ka* ndi-ukpam nine
*kwulu*, bu ndi nece n'akukum, ike na agalanye ya,
ayi eweka ya, bolu óbò ayi n'aru-ya. 11 Ma
Jehofa nonyelum dika onye di ike *na* onye di
egwu: nya ka ndi namanyem geji so ngongo, fa
amaka: ifele geme fa agadaga, makana fa emero
ka ndi nwelu amamife, agemenye fa ifele ebe-ebe
n'iru nke amanecezonuta ecezo. 12 Ma, Ngi
Jehofa nke usu *ndi agha*, Nke nanwa onye ezi omu-
me, Nke nafu akulu-ga na obi, ka mfu óbò-I n'aru-
fa; makana Ngi ka mkpughelu okwu ikpem. 13 Bu-
nyenu Jehofa abu, tobenu Jehofa: makana Onapu-
tago nkpulu-obi ogbenye n'aka ndi neme ajo ife.
14 Ibu-onu dili ubosi amulum: ka aghalu
igozi ubosi nnem mulum. 15 Ibu-onu dili onye
butelu nnam ozi, si, Amutalu i nwa nwoke; neme
ya ka oṅulia no aṅuli. 16 Ka onye afu di ka obo-

do afu-ga nke Jehofa kwatulu, nénwe nlogha: ka
ọnu ákwá n'ututu, na nkpọtu *agha* n'efifie-nabọ;
17 makana ogburọm n'ọge mnọ n'afọ; nnem ewe-
bulum ini, afọ-ya anebum mgbe nca. 18 Maka
gini ka mji si nime afọ puta ifu afufu na uru,
ifele ewesi nọfu me ka ubọsim gwusia?

21 1 Okwu nke si n'aka Jehofa webiakute
Jeremaia, mgbe eze Zedekaia ji zitalu ya
Paṣua nwa Malkaia, na Zefanaia nwa Measaia onye
ncu-aja, si, 2 Biko, jualu ayi ase n'aka Jehofa;
makana Nebukadreza eze Babilon nebuso ayi
agha: ike na Jehofa gemeso ayi ka ọlu-ebube-Ya
nine si di, ka Ọwepualu ayi.

3 Jeremaia wesi fa, Nọnwọ ka unu gagwa
Zedekaia, si: 4 Nọnwọ ka Jehofa, Cuku nke
Israel, kwulu, si, Ne, agamewecigha ife agha nke
di-ga n'aka-unu, nke ununwa ji buso eze Babilon,
na ndi Kaldea ndi nọcibidolu unu, agha, n'azu aja-
odido, agamekpokọba fa n'etiti obodo a. 5 Mu
n'onwem geji aka esetipulu esetipu na ọgwe-aka
sili ike webuso unu agha, ọbunadu n'iwe, na ọnu-
ma, na nuku iwe. 6 Agameti azi ndi bi n'obodo
a, ka madu, ka anumanu: fa ganwu n'ajọ ọya
nefe efe. 7 Emesizia, ka Jehofa kwulu, agama-
ralu Zedekaia eze Juda, na ndi-odibo-ya, na ndi
*Israel,* bú ndi gagbọputa n'obodo a n'ajọ ọya afu,
na nmà-agha, na ugani, nye n'aka Nebukadreza
eze Babilon, na aka ndi-ilo-fa, na aka ndi nine
nacọ ndu-fa: ogeji ọnu nmà wegbu fa; ọmarapu
fa, nke ọgeme ebele, nke ọgeme afọ-ọma. 8 Iga-
gwa azi ndi nka, si, Nọnwọ ka Jehofa kwulu:
Ne, ecem n'iru unu uzọ ndu na uzọ ọnwu. 9 Onye
nọdide n'obodo a ganwu na nmà, na ugani, na ajọ

oya: ma onye pulunu, daba azi n'aka ndi Kaldea
ndi nocibidolu unu, ogadi, ndu-ya gabulu ya ife
nkwali. 10 Makana edogom irum n'obodo a maka
ajo ife, oburo maka ezi ife, ka Jehofa kwulu:
agaranye ya n'aka eze Babilon, ogesunye ya oku.
11 Nulunu okwu Jehofa maka uno eze Juda
azi: 12 Unu uno Defid, nonwo ka Jehofa kwulu
Welunu ututu kpe ikpe, naputa-azi-nu onye akwa-
lili akwali n'aka onye nmegbu, maka onumam
apukwa ka oku, lebe nke onye obuna manemenyu
ya, maka ajo ife nke omume-unu-ga. 13 Ne,
anamemedide i, ngi onye bi na mgbulugudu, *na*
nkpuma nke ani ntela, ka Jehofa kwulu; unu ndi
nasi, Onye gagbadata imedide ayi? ka-obu onye
gaba n'ebe-obi-ayi-ga? 14 agamenye azi unu afu-
fu ka nkpulu nke omume-unu si di, ka Jehofa
kwulu: agamafunwu oku n'ugboko-ya, ogalacapu
ife nine dirubelu ya okilikili.

22 1 Nonwo ka Jehofa kwulu, si: Gbada
n'uno eze Juda, kwue okwu a n'ebe afu,
2 si, Nulu okwu Jehofa, ngi eze Juda, nke no-
kwasi n'ukpo Defid, nginwa, na ndi-odibo-i, na
ndi-i nesi n'onu-uzo-ilo ndia abata. 3 Nonwo ka
Jehofa kwulu, si: Kpenu ikpe me-azi-nu ezi
omume, naputa-azi-nu onye anakwali akwali n'aka
onye nmegbu: emegbunanu obia, na onye ne-
nwero nna, na ajadu, emenanu fa ife-ike, nke unu
gagbafu obala nemero ajo ife n'ebe a. 4 Makana
obuluna unu eme ife a ofuma, ndi-eze ndi nocili
anya Defid n'ukpo-ya gesi n'onu-uzo-ilo-ga nke
uno a bata, ugbo-ani na anyinya ebulu fa, yanwa,
na ndi-odibo-ya, na ndi-ya. 5 Ma obuluna unu
amanu okwu ndia, ewelum Onwem nua iyi, k-

Jehofa kwulu, na uno a gatogbolili nkiti. 6 Ma-
kana nonwo ka Jehofa kwulu maka uno eze Juda:
Nginwa bulum Gilead, *na* isi Lebanon: *ma* agha-
rom ime i ka ibulu ofia kwu nkiti, *na* obodo-ga
madu nebiro. 7 Agamedo azi ndi nbibi nso ime-
dide i, onye na ife-agha-ya: fa gegbutusi sida-i
kasi nma, kponye fa nime oku. 8 Imelime mba
ganesi n'uso obodo a naga, fa ganagwalita ibe-fa
n'ofu n'ofu, si, Maka gini ka Jehofa ji si nonwo
me nuku obodo a? 9 Fa gasi azi, Obu makana
fa rapulu àgbà Jehofa Cuku-fa, sekpubelu cuku
ozo-ga, febe fa.

10 Akwanalunu ozu akwa, nke unu nerulu ya
uru: ma kwasienu ike maka onye nirili eniri;
makana omecighazi ozo, nke onafu ani amulu ya
ozo. 11 Makana nonwo ka Jehofa kwulu maka
Ṣalom, nwa Josaia, eze Juda, nke neci n'onodu
nna-ya Josaia, nke si n'ebe a niri: Omecighazi
ebe a ozo; 12 ma n'ebe fa dolu ya n'agha je,
n'ebe afu ka oganwu, omafu ani a ozo.

13 Afufu dili onye ji ajo omume alu uno-ya, ji
ikpe nakwuro oto alu ime-uno-ya, onye ibe-ya
nefe ma odakwu ya ugwo, nke onenye ya ife olu-
talu; 14 onye nasi, Agamalulu onwem obodobo
uno na ime-uno folu iru, owebeputalu onweya
windo-ga; ewelu sida macasia enu-ya, ewelu azi
ife nme-nme te ya. 15 Iganeci, makana nginwa
nagba mbo ika *n'inwe* sida ka? nna-i eliroli la,
kpe ikpe *kwu oto* me ezi omume ka? mgbe afu
owedili ya nma. 16 Okpelu ikpe onye ebudalu
ebuda na ogbenye; mgbe afu owedi nma. Nka
aburo imam ka? ka Jehofa kwulu. 17 Ma anya-
i nabo na obi-i dikwasi so n'ilita elele, na igbafu
obala nemero ajo ife, na nmegbu, na ife-ike, ime

ya. 18 Nya ka Jehofa ji kwue nọnwọ maka
Jehoiakim nwa Josaia, eze Juda, si: Fa ama-
kwalu ya ákwá, *nasi*, Éwù nwa-nnem nwoke! ma-
ọbu, Ewù nwa-nne nwayi! fa amakwalu ya
ákwá, *si*, Éwù dinwenu-ayi! ma-ọbu, Éwù ebube-
ya! 19 Ageni ya ka esi eni anyinya-ibu, kpu-
puta tufue n'azu ọnu-uzọ-ilo-ga nke Jerusalem.
20 Rọgo na Lebanon, gakwaba akwa; wenie
onu-i enu na Beṣan: si n'Abarim kwaba; makana
etilisigo ndi nine fulu i n'anya. 21 Agwalum i
okwu ka inọ n'eze-ndu; ma ikwulu, si, Mmanu.
Nka *abulugo* uzọ-i site ka idi na nwata, na idanu
onum. 22 Ifufe gazu ndi-ọzùzù-atulu-i nine, ndi
nine fulu i n'anya ka agadọlu n'agha: ezie mgbe afu
igeme ifele agemenye azi i ifele n'iru n'ajọ ife-i
nine. 23 Ngi onye bi na Lebanon, onye naku
akwu-i na sida-ga, nekene ka agesi metalu i
ebele-be mgbe ife olulo lobelu i, ife ngbu dika
nke nwayi ime neme! 24 Etu Munwa difu ndu,
ka Jehofa kwulu, ọbulugodu na Konaia nwa Je-
hoiakim eze Juda bu ife iri-ama n'aka-nnim, ma
agamadọputa i n'ebe afu; 25 agamaranye azi i
n'aka ndi afu bú ndi nacọ ndu-i, na aka ndi afu
bú ndi nginwa natulu egwu, bú n'aka Nebuka-
dreza eze Babilon, na aka ndi Kaldea. 26 Aga-
macupu ngi, na nne-i mulu i, n'ani ọzọ, ebe ana-
murọli unu; n'ebe afu ka unu ganwu. 27 Ma
ani fanwa tukwasili nkpulu-obi-fa na fa gecighata
na ya, ebe afu ka fa manecigha. 28 Nwoke a
*bú* Konaia ọbu ite tiwalu etiwa enenili eneni ka?
ọbu aya ife-ya nasọrọ usọ ka? kezi ka esi cupu
fa, yanwa na nkpulu-ya, wecunye fa n'ani fa na-
marọ. 29 Ngi ani, ani, ani, nulu okwu Jehofa.
30 Nọnwọ ka Jehofa kwulu, Denu nwoke a onye

gba aka nwa, nke ọmanagalu ya n'ubọsi-ya: ma-
kana ọnwerọ onye ọbuna na nkpulu-ya ọgagalu,
nke ganọkwasi n'ukpo Defid, nacinu na Juda ọzọ.
23 1 Afufu dili ndi-ọzùzù-atulu ndi neme ka
atulu nke ebe-ita-nnim na n'iyi nakpasa azi
fa! ka Jehofa kwulu. 2 Nya ka Jehofa, Cuku nke
Israel, ji kwue nọnwọ, medide ndi-ọzùzù-atulu nazù
ndi nkem, si: Unu akpasasigo ìgwè-atulum, cufu-
sia fa, ma unu enetarọ fa; ne, agameji ajọ ife nke
omume-unu weneta unu, ka Jehofa kwulu. 3 Mu-
nwa gesi azi n'ani nine ebe Mcugagolu fa kpokọba
ndi gbọputalu n'ìgwè atulu nkem, agameme ka fa
cigha n'unọ-atulu-fa; fa gananu ọ̀mùmù naba
uba. 4 Agamakwuba ndi-ọzùzù n'isi-fa ndi ga-
nazù fa: egwu amatuzi fa ọzọ, nke obi nemebi fa,
nke onye ọbuna nebe nime fa, ka Jehofa kwulu.
5 Ne, ubọsi abiana, ka Jehofa kwulu, mgbe
Mgeji me ka Osisi ezi omume puelu Defid, ọga-
neci eze neme dika onye nwe-azi-li amamife, ọge-
kpe ikpe me azi ezi omume n'ani. 6 N'ubọsi-ya-
ga ka agazọputa Juda, Israel gebi n'aru-ofufo: nka
bu afa-ya nke aganakpọ ya, Jehofa bù ezi omume-
ayi. 7 Nyabu, ne, ubọsi abiana, ka Jehofa kwulu,
nke fa manekwunutazi, Etu Jehofa difu ndu, Nke
si n'ani Ijipt kpọgoputa umu Israel; 8 ma, Etu
Jehofa difu ndu, Nke si n'ani Ugwu, na ani nine
Mcugalu fa, kpọgoputa nkpulu unọ Israel, dulu
azi fa; fa gebi n'ani aka fa.
9 Maka nke ndi-amuma. Obim tilili etili ni-
mem, ọkpukpum nine nemerube; Adim ka onye
manya negbu, di azi ka onye lakalili onweya na
manya; maka ifi Jehofa, na maka ifi okwu-Ya di-
ga nsọ. 10 Makana ani juputalu na ndi nayi ọyi;
makana sitena inu-iyi ani neru uru; ebe-ita-nni

nke di-ga n'o̱fia kwu nkiti akpo̱go nku ; ije-ukwu-
fa di njo̱, ike-fa akwuro̱ ekelesu. 11 Makana ka
amuma ka onye ncu-aja alusigo alu ; eye, nime
uno̱m ka Mfulu ajo̱ ife-fa, ka Jehofa kwulu.
12 Nya ka uzo̱-fa geji di fa ka ebe nano̱ ano̱
n'o̱cici : aganakwa fa aka, fa ewedabanye ya : ma-
kana agameme ka ajo̱ ife kwudo fa, *bú* aro̱ nneta-
fa, ka Jehofa kwulu. 13 Afugo-azim ife nso̱kwu
n'aru ndi-amuma Sameria ; fa ji Beal ama amuma,
neme ka ndi nkem Israel jefie. 14 Afugo-azim
ife itulu ize n'aru ndi-amuma Jerusalem ; fa nayi
o̱yi, nakpaghali nime así, fa neme azi ka aka ndi
neme ajo̱ ife sie ike, maka nke afu o̱nwero̱ onye
o̱buna si n'ajo̱ ife-ya cigha : fa nine dim ka So̱dom,
ndi bi nime ya ka Go̱mora.

15 Nya ka Jehofa nke usu *ndi agha* ji kwue
no̱nwo̱ maka ndi-amuma, si : Ne, agameme ka fa
lie wo̱mwud, me ka fa la mili ònùnù : makana
sitena aka ndi-amuma Jerusalem ka ife lulu alu ji
wegbasasia n'ani a. 16 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu
*ndi agha* kwulu, si, Anunanu okwu ndi-amuma
ndi namalu unu amuma ; fanwa nakuzili unu ife
nkiti : fa nekwu o̱fù nke obi-fa, ma fa adekwu
sitena o̱nu Jehofa. 17 Mgbe nca ka fa nagwa ndi
nenenim, si, Jehofa ekwugo, si, Unu genwe ndo-
kwa ; nagwa azi onye o̱buna nakpaghali n'isi-ike
nke obi-ya, si, Ajo̱ ife amadakwasi unu manca.
18 Makana onye kwulugolu n'izu nke Jehofa, nke
o̱gafu nu azi okwu-Ya ? onye ṅalu okwum nti, nu
azi *ya?* 19 Ne, oke ifufe Jehofa, *bú* o̱numa-*Ya*,
apugo, eye, oke ifufe neferube okilikili : o̱gefekwasi
n'isi ndi o̱jo̱. 20 Iwe Jehofa amecigha, genye na
mgbe O̱melu *ya,* genye na mgbe O̱mezulu ife Ozu-
belu n'obi : n'ubo̱si o̱di-n'iru unu gagho̱ta ya o̱fuma.

21 Ezirọm ndi-amuma afu, ma fanwa gbalu ọsọ:
agwarọm fa okwu, ma fanwa malu amuma.
22 Ma ọbuluna fa kwuli n'izum, fa akeme ka ndi
nkem nu okwum-ga, me azi ka fa si n'ajọ uzọ-fa,
na ajọ ife nke omume-fa-ga, cigha. 23 Munwa
bù Cuku nọ nso, ghalu ibu Cuku nọtelu aka ka?
ka Jehofa kwulu. 24 Ọnwelu onye ọbuna gezobe
onweya n'ebe di nzuzo nke Munwa manafu ya ka?
ka Jehofa kwulu. Munwa ejurọ enu-igwe na uwa
ka? ka Jehofa kwulu. 25 Anugom ife ndi-amu-
ma kwulu, ndi ji afam ama amuma asi, nasi, Alọ-
gom nlọ, alogom nlọ. 26 One mgbe ka nka
ganọdebe n'obi ndi-amuma ndi nama amuma asi;
bú ndi nama aghughọ nke obi-fa? 27 ndi nezu
ime ka ndi nkem lozọ afam sitena nlọ-fa fa nakọlu
ibe-fa n'ofu n'ofu, etu nna-fa si welu maka Beal
lozọ afam. 28 Amuma nke ji nlọ, ya kọ nlọ-ya;
onye ji okwum, ya welu ncekwube kwue okwum.
Kedu ife okpolo ọka bu n'ebe ọka di? ka Jehofa
kwulu. 29 Okwum adirọ ka ọku ka? ka Jehofa
kwulu; di azi ka otutu netili nkpuma?

30 Nyabu, ne, anamemedide ndi-amuma, ka
Jehofa kwulu, ndi nezunalu ibe-fa okwum ebe
onye anọna. 31 Ne, anamemedide ndi-amuma,
ka Jehofa kwulu, ndi ji ile-fa asi, Okwulu. 32 Ne,
anamemedide ndi nama amuma nlọ asi, ka Jehofa
kwulu, ndi nakọ azi fa, neme ka ndi nkem nejefie
sitena así-fa, na sitena inya-isi nkiti fa: ma Mu-
nwa ezirọ fa, nke Mnetili fa iwu; nke fa nabalu
ndi nka n'ife manca, ka Jehofa kwulu. 33 Ọzọ
mgbe ndi nka, ma-ọbu onye amuma, ma-ọbu onye
ncu-aja, gaju i, si, Kedu ibu Jehofa nebo? igagwa
fa, si, Kedu ibu! agamacupu unu, ka Jehofa kwu-
34 Onye amuma, na onye ncu-aja, na ndi afu,

ndi gasi, *Ne*, ibu Jehofa nebo, agamenye azi onye
afu na uno̱-ya afufu. 35 No̱nwo̱ ka unu gagwa
ibe-unu na nwa-nne-unu ebe onye ano̱na, Gini ka
Jehofa zalu? Ginizi ka Jehofa kwulu? 36 Ibu
Jehofa nebo ka unu manefotazi o̱zo̱: makana
okwu onye o̱buna gabu ibu-ya; makana unu
aghacasigo okwu-ga nke Cuku di ndu, *bú okwu*
Jehofa nke usu *ndi agha bú* Cuku-ayi, iru.
37 No̱nwo̱ ka igagwa onye-amuma, Gini ka Jehofa
zalu i? Gini ka Jehofa kwulu? 38 Ma o̱buluna
unu asi, *Ne*, ibu Jehofa nebo; nya ka Jehofa ji kwue
no̱nwo̱, si: Makana unu kwulu okwu nka, Ibu Jeho-
fa nebo, ma ezitagolum unu, si, Unu ekwukwana,
si, Ibu Jehofa nebo; 39 nyabu, ne, agamecezo̱ unu
nca nca, cupu ka unu, ka obodo Mnyelu unu na nna-
unu-fà, n'irum: 40 Agameweta-azi-li unu nkpali
ebe-ebe, na ifele ebe-ebe, nke amanecezo̱ ecezo̱.

24 1 Jehofa melu ka mfu, ne, nkata fig nabo̱
ado̱balu n'iru uno̱ nso̱ Jehofa; ka Nebuka-
dreza eze Babilon si na Jerusalem do̱lusia Jeko-
naia nwa Jehoiakim, eze Juda, na ndi-isi Juda, na
ndi ǹkà, na ndi uzu, n'agha, kpo̱tasia fa na Babi-
lon. 2 Fig magbulu onwefa di n'ofu nkata, dika
fig ndi bu isì weca: fig jo̱gbulu onwefa, nke ama-
nata ata, ka fa si jo̱ka, di na nkata o̱zo̱. 3 Jehofa
wesim, Gini ka nginwa fulu, Jeremaia? Mwesi,
Fig-ga; nke bu ezigbo fig magbulu onwefa; nke
bu ajo̱ *fig* jo̱gbulu onwefa, nke amanata ata, ka fa
si jo̱ka. 4 Okwu Jehofa webiakutem, si, 5 No̱nwo̱
ka Jehofa, Cuku nke Israel, kwulu; Dika ezigbo
fig ndia, no̱fu ka Mgesi riba ndi Juda ado̱lu n'agha
ama, ndi Msi n'ebe a ziga n'ani ndi Kaldea, maka
o̱di-nma-*fa*. 6 Makana agamatukwasi fa anyam

maka o̱di-nma-*fa*, me azi ka fa cigha n'ani a: aga-
maluni azi fa, Mmetikpo̱ fa; agamaku azi fa, Mme-
ropu fa. 7 Agamenye fa obi imam, na Munwa bu
Jehofa: fa gabu ndi nkem, Munwa gabu azi Cuku-
fa: makana fa geji obi-fa nine wecighakutem.
8 Ma dika ajo̱ fig ndia, ndi amanata ata, ka fa si
jo̱ka; n'ezie no̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, No̱fu ka
Mgesi ralu Zedekaia eze Juda, na ndi-isi-ya, na
ndi Jerusalem gbo̱putalu, *bú* ndi gbo̱putalu n'ani
a, na ndi bi n'ani Ijipt, nye: 9 agamaralu fa nye
ka anatughali fa n'etiti ani-eze nine di n'uwa maka
ajo̱ ife; ibu ife nkpali na ife àkùkù, na ife nkpo̱li
na ife ikpo̱-iyi, n'ebe nine Mgacuga fa. 10 Aga-
mezi azi nmà, na ugani, na ajo̱ o̱ya, n'etiti fa, genye
na mgbe ekpocapulu fa n'ani Mnyelu fa na nna-fa.

25 1 Okwu nke biakutelu Jeremaia maka ndi
Juda nine n'aro̱ nke-ino̱ nke *ocici* Jehoiakim
nwa Josaia, eze Juda; nke afu bu aro̱ izizi nke
*ocici* Nebukadreza eze Babilon; 2 okwu Jeremaia
amuma gwalu ndi Juda nine, na ndi nine bi na
Jerusalem, si: 3 Sitena aro̱ nke-ili-na-ito̱ nke Jo-
saia nwa Amon, eze Juda, wepu ta, oru aro̱ na ito̱
ndia, ka okwu Jehofa nabiakutem, agwago-azim
unu, nebini n'uzo̱ ututu nekwu; ma unu anuro̱.
4 Jehofa ezitago-azi-li unu ndi-odibo-Ya nine *bú*
ndi-amuma, nebini n'uzo̱ ututu nezi fa; ma unu
anuro̱, nke unu nege nti inunu; 5 nasi, Ebe onye
ano̱na ka osi n'ajo̱ uzo̱-ya, na ajo̱ ife nke omume-
unu-ga, cighata, bilinu n'ani Jehofa nyegolu unu
na nna-unu-fà, sitena o̱ge gbo wegaba ebe-ebe:
6 unu ejesona cuku o̱zo̱-ga ifè fa, na isekpulu fa,
unu ejizina o̱lu aka-unu kpasum iwe; Mmemezi
unu ajo̱ ife. 7 Ma unu anuro̱ onum, ka Jehofa

kwulu, ka unu wewelu o̱lu aka-unu kpasuem iwe,
nke bu ime onweunu ajo̱ ife. 8 Nya ka Jehofa
nke usu *ndi agha* ji kwue no̱nwo̱, si: Makana unu
anuro̱ okwum, 9 ne, agamezie kpo̱ko̱ta ebo nine
nke Ugwu, ka Jehofa kwulu, *agameziga-azi-li* Ne-
bukadreza eze Babilon, *bú* odibom, ozi, me ka fa
bia imedide ani a, na ndi bi ya, na mba ndia nine
*birubelu fa* okilikili; agameweputa fa n'uso̱ *imebi
fa*, me ka fa bulu ife itu-n'anya, na ife ima-o̱so̱,
na ife to̱gbo̱lu nkiti ebe-ebe. 10 O̱zo̱ agameme
ka onu ngoli na onu aṅuli, na onu onye nulu
nwunye o̱fu na onu nwunye o̱fu, na onu nkpuma
igwe nni, na ìfè o̱ku-ukpe, nanari fa n'iyi. 11 Ani
a nine gato̱gbo̱lu nkiti, bulu azi ife itu-n'anya,
mba ndia gefe eze Babilon o̱gu aro̱ ito̱ na ili.
12 O̱geme azi, na mgbe o̱gu aro̱ ito̱ na ili zusili,
agamenye eze Babilon, na mba afu, afufu, maka
ajo̱ omume-fa, ka Jehofa kwulu, ani ndi Kaldea
azi; agameme azi ya nkpo̱nkpo̱ ani ebe-ebe.
13 Agameme ka okwu nine Mkwugolu medide ya
dakwasi ani afu, *bú* ife nine edelu n'akwukwo̱ a,
nke Jeremaia magolu medide mba nine. 14 Ma-
kana imelime mba na nuku eze-ga geme ka fa ne-
fe fa nru, o̱bunadu fanwa: agamenyecigha fa ka
omume-fa si di-ga, na ka o̱lu aka-fa si di.

15 Makana no̱nwo̱ ka Jehofa, Cuku nke Israel,
gwalum, si: Nalu iko manya nke o̱numa nka
n'akam, me ka mba nine, Munwa zigalu i jeku,
la ya. 16 Fa gala, naso̱ ngo̱ngo̱, napu ala, sitena
nmà Munwa gezita n'etiti fa. 17 Mwenalu Jehofa
iko afu n'aka, me ka mba nine, ndi Jehofa zigalum
jeku, la: 18 *nya bu,* Jerusalem, na obodo di-ga
na Juda, na ndi-eze-ya, na ndi-isi-ya, ime fa ife

tọgbọlu nkiti, na ife itu-n'anya, na ife ima-ọsọ, na
ife ikpọ-iyi; dika osi di tata; 19 Fero eze Ijipt,
na ndi-odibo-ya, na ndi-isi ya, na ndi-ya nine; 20 na
ndi nine gbagwalu agbagwa, na ndi-eze nine nke
ani Uz, na ndi-eze nine nke ani ndi Filistia, na
Aṣkelon, na Geza, na Ekron, na ndi gbọputalu n'
Aṣdod; 21 Idom, na Moab, na umu Amon; 22 na
ndi-eze nine nke Taia, na ndi-eze nine nke Zaidon,
na ndi-eze nke ọba-n'ani di n'ufesi orimili nnu;
23 Dedan, na Tima, na Buz, na ndi nine nagbaca
isi-fa; 24 na ndi-eze nine nke Arebia, na ndi-eze
nine nke ndi gbagwalu agbagwa ndi bi n'ọfia kwu
nkiti; 25 na ndi-eze nine nke Zimrai, na ndi-eze
nine nke Ilam, na ndi-eze nine nke ndi Midia;
26 na ndi-eze nine nke Ugwu, ka ndi nọ nso ka ndi
bitelu aka, onye na ibe-ya; na ani-eze nine di
n'uwa, ndi di n'enu uwa: eze Ṣeṣak galaso fa.
27 Igasi fa, Nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha*,
Cuku nke Israel, kwulu: Lanu, ka ogbue unu,
gbọbanu, dabanu, ebinizinanu ọzọ, sitena nmà
Munwa gezita n'etiti unu. 28 Ọgeme azi, na
ọbuluna fa aju inalu i iko afu n'aka la, igasi azi
fa, Nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu:
Unu galili ya. 29 Makana, ne, Munwa ebido
imebe ajọ ife n'obodo akpọkwasili afam, agagunye
ununwa na ndi nemerọ njọ nca nca ka? Ama-
gunye unu na ndi nemerọ njọ: makana Munwa
gakpọ ka eweta nmà idakwasi ndi nine bi n'uwa,
ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu. 30 Nyabu
nginwa malu fa amuma okwu nine ndia, si fa,
Jehofa gesi n'enu nebigbọ, si n'ebe-obibi-Ya di nsọ
me ka onu-Ya ra; Ogebigbọsi unọ-atulu-Ya ike;
Ọganakpọ nkpu, ka ndi nazọca *nkpulu fain*, ime-

dide ndi nine bi n'uwa. 31 Nkpọtu gelu n'ebe
uwa jedebelu ; makana Jehofa na mba-ga galulita
uka, Yanwa gakpọlu madu nine je n'ikpe; ndi
ọjọ, Ọgaranye fa na nmà, ka Jehofa kwulu.
32 Nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu,
Ne, ajọ ife gapu si n'ofu mba ba na nke ọzọ, ageme
azi ka oke ifufe si n'ebe uwa jedebelu febe.
33 Ndi Jehofa gegbu n'ubọsi afu gatucipu si n'-
ebe uwa bidolu lue n'ebe uwa jedebelu: amakwalu
fa ákwá, nke agekpokọba fa, nke ageni fa; fa
gabulu nsi n'ani. 34 Cibanu ákwá, unu ndi-ọzùzù-
atulu, nakwanu ákwá; tulubanu onweunu *na ntu*,
unu ndi amalu afa-fa n'etiti ìgwè atulu: makana
ọge ọgbugbu-unu elugofu, agamacusasi unu, unu
gadasisi ka aya ife-ya nasọ usọ. 35 Ndi nazu
atulu amenwe uzọ isi gba ọsọ, nke ndi amalu afa-
fa n'etiti ìgwè atulu genwe uzọ fa gesi gbapu.
36 Onu ákwá ndi nazu atulu, na ici-ákwá nke ndi
amalu afa-fa n'etiti ìgwè atulu! makana Jehofa
nemebi ebe-ita-nni-fa. 37 Unọ atulu di-ga na
ndokwa ka emelu ka fa delu du sitena iwe di ọku
nke Jehofa. 38 Ọrapugo ugboko-Ya, dika agaba:
makana ani-fa abulugo ife itu-n'anya sitena ime ife
ọku nke *nmà* neme ife-ike, na sitena iwe-Ya di ọku.

26 1 N'isi-nbido ocici Jehoiakim, nwa Josaia,
eze Juda, ka okwu nka si n'aka Jehofa
webia, si, 2 Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Kwulu
n'ogige unọ Jehofa, ka igwa obodo nine nke Juda,
ndi nabia esekpu n'unọ Jehofa, okwu nine Mtili
i n'iwu igwa fa; ekwufọkwana ofu okwu efu.
3 Ikezi fa anu, fa nine ewesi n'ajọ uzọ-fa cigha,
ebe onye anọna ocigha ; ka Mwelogha n'ajọ ife, nke
Munwa nezube ime fa maka ajọ ife nke omume

fa. 4 Igasi fa, Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Ọbuluna
unu amanu onum, ikpaghali n'iwum, nke Mdebe-
golu n'iru unu, 5 inulu okwu ndi-odibom bu ndi-
amuma, ndi Munwa nezitalu unu, nebini n'uzọ
ututu nezi fa, ma unu ạnurọ; 6 agameme azi unọ
a ka ọdi ka Ṣailo, agameme azi ka obodo a bulu
mba nine di n'uwa ife ikpọ-iyi. 7 Ndi ncu-aja na
ndi-amuma na ndi *Israel* nine nulu ka Jeremaia
nekwu okwu ndia n'unọ Jehofa. 8 Oluzia, ka Jere-
maia kwusili ife nine Jehofa tili ya n'iwu igwa ndi
afu nine, ndi ncu-aja na ndi-amuma na ndi afu nine
dọdo ya, si, Igharọ inwulili. 9 Maka gini ka iji ama
amuma n'afa Jehofa, si, Unọ nka gadi ka Ṣailo, na
obodo a gatọgbọlu nkiti, enwezi onye obi? Ndi afu
nine wegbakọba n'ebe Jeremaia nọ n'unọ Jehofa.
10 Ka ndi-isi Juda nulu ife ndia, fa si n'unọ
eze rọgota n'unọ Jehofa; fa wenọdu ani na
nbanye ọnu-uzọ ọfu nke *unọ* Jehofa. 11 Ndi ncu-
aja na ndi-amuma wegwa ndi-isi na ndi *Israel*
nine, si, Nwoke a tolu ọnwu; makana ọmago
amuma medide obodo a, etu unu si wenu na nti-
unu. 12 Jeremaia wegwa ndi-isi nine na ndi
afu nine, si, Jehofa zilim ima amuma medide unọ
a na obodo a okwu nine unu nugolu. 13 Nyabu
dozienu uzọ-unu-ga na omume-unu-ga, nulu-azi-
nu onu Jehofa Cuku-unu; Jehofa gelogha azi
n'ajọ ife Okwugolu medide unu. 14 Ma munwa,
ne, adim n'aka-unu: memnu ka osi di nma kwulu
azi ọtọ n'anya-unu. 15 Ma malunu ọfuma na,
ọbuluna ununwa egbuem, na ununwa geweta n'isi-
unu, na isi obodo a, na isi ndi bi ya, ọbala nemerọ
ajọ ife: makana ọbu ezi-okwu na Jehofa zitalum
biakute unu ikwu okwu nine ndia na nti-unu.
16 Ndi-isi na ndi *Israel* nine wegwa ndi ncu-aja

na ndi-amuma, si: Nwoke a etoro onwu; makana
ogwalu ayi okwu n'afa Jehofa Cuku-ayi. 17 Onwo
nime ndi-ikenye ani webinie, gwaba nzuko ndi afu
nine, si, 18 Maikaia onye-Morastait malu amuma
n'ubosi Hezekaia eze Juda; owegwa ndi Juda
nine, si, Nonwo ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu: Agabo Zaion ka esi abo ani ugbo, Jerusa-
lem gatulu n'obo, ugwu uno afu *gadi* ka ebe di-ga
enu nke ugboko. 19 Hezekaia eze Juda na Juda
nine gbulu ya nca ka? oturolu Jehofa egwu, nayo
iru-oma Jehofa, Jehofa welogha n'ajo ife Okwu-
golu medide fa ka? N'ime nofu ayinwa eme
agadaga ajo ife medide nkpulu-obi-ayi. 20 Ofu
nwoke di azi onye malu amuma n'afa Jehofa,
Uraia nwa Semaia onye Kiriat-jearim, oma-azi-li
amuma medide obodo a na ani a etu okwu nine
nke Jeremaia si di: 21 ka eze Jehoiakim, na ndi-
dike-ya nine, na ndi-isi nine, nulu okwu-ya-ga, eze
colu uzo igbu ya; ma ka Uraia nulu ya, egwu
tuba ya, owegbapu, gbanaba n'Ijipt: 22 eze Jeho-
iakim wezie ndikom n'Ijipt, *bú* Elnetan nwa
Akboa, na ndikom onwo so ya, ije n'Ijipt: 23 fa
wesi n'Ijipt kpota Uraia, kpotalu eze Jehoiakim;
owewelu nmà gbue ya, bulu ozu-ya tunye n'ini-
ga nke ndi nkiti: 24 Ma aka Ahaikam nwa Sefan
dinyelu Jeremaia, ka fa ghalu iranye ya n'aka ndi
*Israel* ka fa gbue ya.

27 1 N'isi-nbido ocici Jehoiakim, nwa Josaia,
eze Juda, ka okwu nka si n'aka Jehofa bia-
kute Jeremaia, si, 2 Nonwo ka Jehofa gwalum,
si: Melu onwei agbu-ga na ukpako-onu-olu-ga,
konye fa n'onu-i; 3 cili fa zigalu eze Idom, na eze
Moab, na eze umu Amon, na eze Taia, na eze

Zaidon, sitena aka ndi-ukọ ndi nabia na Jerusalem
ifu Zedekaia eze Juda ; 4 tielu fa iwu inye ndi bu
dinwenu-fa, si, Nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha*,
Cuku nke Israel, kwulu : Nọnwọ ka unu gagwa
ndi bu dinwenu-unu ; 5 Munwa ji nuku ikem na
ọgwe-akam esetipulu esetipu weke uwa, na madu
na anumanu di n'enu uwa ; anamenye azi ya onye
ọkwu ọtọ n'anyam *inyenu*. 6 Kita Munwa ewe-
lugo ani ndia nine nye n'aka Nebukadneza eze
Babilon, *bú* odibom ; anu ọfia ka Mnye-azi-li ya ka
fa nefe ya. 7 Mba afu-ga nine gefe ya, na nwa-ya,
na nwa nwa-ya, genye n'ọge ani nke ya lulu : imelime
mba-ga na nuku eze-ga eweme ka ọfebe fa nru.
8 Ọgeme azi, na mba na ani-eze nke manefe
Nebukadneza eze Babilon afu nru, ndi manekonye
onu-fa n'ukpako-onu-ọlu eze Babilon, mba afu ka
Mgeji nmà, na ugani, na ajọ ọya, weneta, ka Jeho-
fa kwulu, genye mgbe Mkpocapulu fa sitena aka-
ya. 9 Ma ununwa, anuna onu ndi-amuma-unu,
ma-ọbu ndi nafulu unu ndi-mọ, ma-ọbu nlọ-unu,
ma-ọbu ndi nenenelu unu ani, ma-ọbu ndi-anwansi-
unu, ndi nagwa unu, nasi, Unu amefe eze Babilon ;
10 makana fanwa namalu unu amuma asi, ikpọte
unu aka n'ani-unu ; ka Mwecupu azi unu, unu ewe-
na n'iyi. 11 Ma mba nke gekonye onu-fa n'ukpako-
onu-ọlu eze Babilon, fe azi ya, *mba* afu ka mgarapu
n'ani-fa, ka Jehofa kwulu ; fa ganalu ya, bili nime ya.
12 Mwegwa Zedekaia eze Juda ka okwu nine
ndia si di, si, Konyenu onu-unu n'ukpako-onu-ọlu
eze Babilon, febenu ya na ndi-ya, dinu ndu.
13 Maka gini ka unu geji nwu, nginwa na ndi-i,
na nmà, na ugani, na ajọ ọya, dika Jehofa kwu-
golu maka mba manefe eze Babilon ka? 14 Anu-
kwananu okwu ndi-amuma nagwa unu, nasi, Unu

amefe eze Babilon: makana fanwa namalu unu
amuma asi. 15 Makana ezirọm fa, ka Jehofa
kwulu, ma fanwa anama amuma asi n'afam; ka
Mwecupu unu, ka unu wena ạzi n'iyi, ununwa, na
ndi-amuma namalu unu. 16 Mwegwa azi ndi ncu-
aja na ndi *Israel* nine, si, Nọnwọ ka Jehofa kwulu:
Anunanu okwu ndi-amuma-unu ndi namalu unu,
si, Ne, akpafu esi na Babilon bucigha ife-ga nke
unọ Jehofa ọzọ: makana fanwa namalu unu
amuma asi. 17 Anunanu onu-fa; fenu eze Babi-
lon, di-azi-nu ndu: maka gini ka obodo a geji
tọgbọlu nkiti? 18 Ma ọbuluna fanwa bù ndi-
amuma, ọbulu azi na okwu Jehofa di nime fa, ka
fa yọba Jehofa nke usu *ndi agha* ayiyọ kita, ka ife
nke gbọfọlu n'unọ Jehofa, na unọ eze Juda, na
Jerusalem, ghalu ije na Babilon. 19 Makana
nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu maka
ide-ga, na orimili *ọna ọku*, na ife ndọkwasi-ga, na
ife gbọfọlu *lù* nke arapulu n'obodo a, 20 nke Nebu-
kadneza eze Babilon nebupurọ, mgbe oji si na Jeru-
salem dọlu Jekonaia nwa Jehoiakim, eze Juda,
n'agha weje na Babilon, na ndi Juda na Jerusalem
nine amalu afa-fa; 21 eye, nọnwọ ka Jehofa nke
usu *ndi agha,* Cuku nke Israel, kwulu, maka ife
arapulu n'unọ Jehofa, na unọ eze Juda, na Jeru-
salem: 22 Agebuga fa na Babilon, n'ebe afu ka fa
gadi, genye n'ubọsi Mgeneta fa, ka Jehofa kwulu;
mgbe afu ka Mgebugota fa, wecigha fa n'ebe a.

28 1 Oluzia n'ofu arọ afu, n'isi-nbido ocici
Zedekaia eze Juda, n'arọ nke-inọ, n'ọnwa
nke-ise, Hananaia nwa Azua amuma, nke bu onye
Gibeon, gwalum n'unọ Jehofa, n'iru ndi ncu-aja na
ndi *Israel* nine, si, 2 Nọnwọ ka Jehofa nke usu
*ndi agha,* Cuku nke Israel, kwulu, si, Akpajigom

ukpako-onu-ọlu eze Babilon. 3 Tupu arọ nabọ
ezue agamebucigha n'ebe a ife nine nke unọ Jeho-
fa, nke Nebukadneza eze Babilon si n'ebe a bu-
pusia, buga fa na Babilon: 4 Munwa gakpọcigha
n'ebe a Jekonaia nwa Jehoiakim, eze Juda, na ndi
Juda nine adọlu n'agha, ndi jelu na Babilon, ka
Jehofa kwulu: makana agamakpaji ukpako-onu-
ọlu eze Babilon. 5 Amuma Jeremaia wesi amuma
Hananaia n'anya ndi ncu-aja, na anya ndi nine
kwu n'unọ Jehofa, 6 ọwesi bú amuma Jeremaia,
Amen: Jehofa me nọfu; ka Jehofa mezue okwu-
i-ga nke imalu n'amuma, isi na Babilon kpọcigha
ife-ga nke unọ Jehofa, na ndi nine adọlu n'agha,
n'ebe a. 7 Ma ayọm i nulu okwu a nke munwa
kwulu na nti-i, na nti ndi nka nine: 8 Ndi-
amuma buli mu na i uzọ sitena gbo, malu amuma
agha, na ajọ ife, na ajọ ọya, medide imelime
ani, na nuku ani-eze-ga. 9 Amuma nke malu
ndokwa, mgbe okwu amuma afu gele, agamalu
amuma afu, na Jehofa zitalu ya ezie. 10 Hana-
naia amuma wekopu ukpako-onu-ọlu di n'onu
Jeremaia, wekpajie ya. 11 Hananaia wekwue
n'anya ndi afu nine, si, Nọnwọ ka Jehofa kwulu,
si: Ọbunadu nọnwọ ka Mgesi kpajipu ukpako-
onu-ọlu eze Babilon bu Nebukadneza n'onu mba
nine tupu arọ nabọ ezue. Jeremaia amuma
wejebe nke ya. 12 Okwu Jehofa webiakute
Jeremaia, ka Hananaia amuma kpajipusili ukpako-
onu-ọlu di n'onu amuma Jẹremaia, si, 13 Je,
gagwa Hananaia, si, Nọnwọ ka Jehofa kwulu:
Ikpajisigo ukpako-onu-ọlu osisi; ma igakpuci
ukpako-onu-ọlu ígwè n'anya fa. 14 Makana
nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku nke
Israel, kwulu: Ekonyegom n'onu mba nine ndia

ukpako-onu-ọlu nke ígwè, ka fa wefe Nebukadneza
eze Babilon; fa gefelili ya: enyego-azim ya anu
ọfia nine. 15 Amuma Jeremaia wesi Hananaia
amuma, Biko nulu, ngi Hananaia; Jehofa eziro i;
ma nginwa neme ka ndi nka cekwube okwu así.
16 Nya ka Jehofa ji kwue nọnwọ, si, Ne, agame-
zipu i n'enu uwa: arọ a ka nginwa ganwu, maka-
na ikwulu okwu *neme ka* eriruka n'aka Jehofa.
17 Hananaia amuma wenwuru n'ofu arọ afu n'ọ-
nwa nke-isa.

29 1 Ndia bu okwu di nime akwukwọ ozi
amuma Jeremaia si na Jerusalem zigalu
ndi-ikenye gbọfọlunu nime ndi adọlu n'agha, na
ndi ncu-aja, na ndi-amuma, na ndi *Israel* nine, ndi
Nebukadneza si na Jerusalem dọlu n'agha je na
Babilon: 2 (ka eze Jekonaia, na nne eze, na ndi-
onozi, *na* ndi-isi Juda na Jerusalem, na ndi-ǹkà,
na ndi-uzu, si na Jerusalem pusia;) 3 sitena aka
Elasa nwa Ṣefan, na Gemaraia nwa Hilkaia, (ndi
Zedekaia eze Juda zigalu Nebukadneza eze Babilon
na Babilon,) si, 4 Nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi
agha*, Cuku nke Israel, gwalu ndi nine adọlu n'agha,
ndi Mmegolu ka esi na Jerusalem dọlu fa je na Ba-
bilon: 5 Lubanu unọ, bibenu; lubanu ugbo, libe-
azi-nu nkpulu-fa; 6 nulubanu nwunye-ga, muba-
azi-nu ka umu-ndikom ka umu-nwayi; nutabalunu
umu-unu ndikom nwunye, kebenu umu-unu umu-
nwayi dí, ka fa wemuta umu-ndikom na umu-
nwayi; baba-azi-nu uba n'ebe afu, ghalu ibenata
ebenata. 7 Cọbanu ndokwa obodo ebe Mmegolu
ka adọga unu, kpebe-azi-li Jehofa maka ya: ma-
kana nime ndokwa-ya ka unu geji nwe ndokwa.
8 Makana nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha*,

Cuku nke Israel, kwulu, si: Unu ekwekwana ka
ndi-amuma-unu nke di n'etiti unu, na ndi nafulu
unu ndi mo̱, lafue unu, nke unu ganu nlo̱-unu-ga
nke ununwa nalo̱. 9 Makana fanwa namalu unu
amuma asi n'afam: eziro̱m fa, ka Jehofa kwulu.
10 Makana no̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, O̱gu aro̱ ito̱
na ili zuelu Babilon, agameneta unu, mezuelu unu
ezi okwum, n'ime ka unu cighata n'ebe a.
11 Makana Munwa malu ilolo-ga Munwa nelo̱lu
unu, ka Jehofa kwulu, ilolo ndokwa, kama nke ajo̱
ife, inye unu o̱di-n'iru na ife itu-anya. 12 Unu
gakpo̱kum, unu geje kpebelum ekpelu, agamanulu
azi unu. 13 Unu gaco̱m, co̱tam, mgbe unu geji
obi-unu nine wenaco̱sim ike. 14 Agameme ka
unu co̱tam, ka Jehofa kwulu, agameme ka unu ndi
ado̱lu n'agha cigha, agamesi n'etiti mba nine, na
ebe nine Mcugaluli unu, kpo̱ko̱ba unu, ka Jehofa
kwulu; agamakpo̱cigha unu azu n'ebe Mmeluli
ka esi do̱lu unu n'agha pua. 15 Makana unu
ekwugoli, si, Jehofa emego ka ndi-amuma binitelu
ayi na Babilon. 16 Makana no̱nwo̱ ka Jehofa
kwulu maka eze no̱cili ukpo Defid, na ndi nine bi
n'obodo a, *bú* umu-nna-unu ndi anado̱luro̱ unu na
fa n'agha; 17 no̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu: Ne, agamezikwasi fa nmà, na ugani, na
ajo̱ o̱ya, me fa ka fa di ka fig lelu ule, nke amanata
ata, ka fa si jo̱ka. 18 Agameji nmà, na ugani, na
ajo̱ o̱ya, cusa fa, agamaralu fa nye ka anatughali
fa n'etiti ani-eze nine di n'uwa, ka fa bulu nko̱ca,
na ife itu-n'anya, na ife ima-o̱so̱, na ife nkpali,
n'etiti mba nine ebe Mcugalu fa-li: 19 makana fa
anuro̱ okwum, ka Jehofa kwulu, nke Mji wezitalu
fa ndi-odibom ndi-amuma, nebini n'uzo̱ ututu nezi

fa; ma unu anuro̱, ka Jehofa kwulu. 20 Nyabu
ununwa nulu okwu Jehofa, unu nine ndi ado̱lu
n'agha, ndi Msi na Jerusalem zipua na Babilon.
21 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha,* Cuku
nke Israel, kwulu maka Ehab nwa Kolaia, na
Zedekaia nwa Measaia, ndi malu unu amuma asi
n'afam: Ne, agamaranye fa n'aka Nebukadreza
eze Babilon; ogegbu fa n'anya-unu; 22 ndi Juda
nine ado̱lu n'agha no̱ na Babilon geji fa nakpo̱ iyi,
si, Ka Jehofa me i ka idi ka Zedekaia na Ehab, ndi
eze Babilon rugbulu n'o̱ku: 23 makana fa megolu
ife nso̱kwu n'Israel, yia inyeme agbata-obi-fa, kwue
azi okwu asi n'afam, nke Mnetiro̱lu fa n'iwu;
Munwa bu Onye malunu, abu-azim onye ama, ka
Jehofa kwulu.
24 Igagwa azi Ṣemaia onye-Nehelamait, si,
25 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha,* Cuku
nke Israel, kwulu, si, Makana nginwa zigalu ndi
nine no̱ na Jerusalem, na Zefanaia nwa Measaia
onye ncu-aja, na ndi ncu-aja nine, akwukwo̱ ozi
n'afa aka i, si, 26 Jehofa ecibego i onye ncu-aja
n'o̱no̱du Jehoiada onye ncu-aja, ka unu bulu ndi-
isi n'uno̱ Jehofa, maka onye o̱buna napu ala, me
azi onweya amuma, ka ikpo̱ba ya o̱gba konye ya
ukpako-onu n'onu. 27 Nyabu, gini kpatalu inejiro̱
balu Jeremaia onye Anatot, onye melu onweya
amuma n'ebe unu no̱, nba, 28 ebe ozitalu ayi ozi
na Babilon, si, *Ido̱-n'agha* telu aka: lubanu uno̱-
ga, bibe-azi-nu; lubanu ugbo-ga, libe-azi-nu nkpu-
lu-fa? 29 Zefanaia onye ncu-aja wegua akwukwo̱-
ozi a na nti amuma Jeremaia. 30 Okwu Jehofa
webiakute Jeremaia, si, 31 Zigalu ndi nine ado̱lu
n'agha, si, No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu maka Ṣemaia
onye-Nehelamait: Makana Ṣemaia malu unu amu-

ma ma ọburọ Munwa zili ya, ọmego azi ka unu ce-
kwube okwu asi; 32 nya ka Jehofa ji kwue nọ-
nwọ, si, Ne, agamenye Ṣemaia onye-Nehelamait,
na nkpulu-ya, afufu; ọmenwe ofu nwoke efu gebi
n'etiti ndi nka, nke ọgafu ezi ife Munwa gemelu
ndi nkem, ka Jehofa kwulu: makana okwugolu
okwu neme ka eriruka n'aka Jehofa.

30 1 Okwu nke si n'aka Jehofa webiakute
Jeremaia, si, 2 Nọnwọ ka Jehofa, Cuku
nke Israel, kwulu, si, Delu onwei n'akwukwọ
okwu nine Mgwagolu i. 3 Makana, ne, ubọsi
abiana, ka Jehofa kwulu, mgbe Mgeme ka ndi
nkem *lú* Israel na Juda ndi adọlu n'agha cigha,
ka Jehofa kwulu: agameme ka fa cigha n'ani nke
Mnyeluli nna-fa, fa genwe ya.
4 Ndia bu azi okwu Jehofa kwulu maka Israel
na Juda. 5 Makana nọnwọ ka Jehofa kwulu:
Ayi anugo onu aru ima nni, egwù *di,* kama ndo-
kwa. 6 Biko juanu, ka unu fu ma ime neme
nwoke: gini kpatalu Mji afu ndikom nine ebe
onye anọna aka-ya adi n'úkwù, dika nwayi ime
neme, iru nine rughalia gbalusia? 7 Éwù! ma-
kana ubọsi afu bu nuku ubọsi, ọnwerọ nke di ka
ya: ọbu nọ ọge afufu Jekob; ma agazọputa ya
nime ya. 8 Ọgeme azi n'ubọsi afu, ka Jehofa nke
usu *ndi agha* kwulu, na agamakpajipu ukpako-
onu-ọlu-ya n'onu-i, tibe azi agbu-i-ga; ndi ani
madu amemezi ka ọfe fa nru ọzọ: 9 ma fa gefe
Jehofa Cuku-fa, na eze-fa Defid, onye Mgeme ka
obinitalu fa. 10 Nyabu nginwa atukwana egwu,
ngi Jekob odibom, ka Jehofa kwulu; ka aghalu
imebi obi-i, ngi Israel: makana, ne, agamesi n'ebe
telu aka wezọputa i, nkpulu-i azi n'ani adọgalu

fa; Jekob gecigha, no̱duzia nwayo̱ n'aru bu, o̱nwe-
ro̱zi nke ganeyi ya egwu. 11 Makana Munwa
no̱nyelu i, izo̱puta i, ka Jehofa kwulu: makana
agameme mba nine ebe Mcusasili i gwusia nca, ma
Mmeme ka igwusia nca; ma agameji ikpe wedo̱ i
nti, o̱nwero̱ ka Mgagunye i n'onye nemero̱ ajo̱ ife.
12 Makana no̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, Ntili-i
adigo azo̱-azo̱, imelu-aru-i jo̱gbue onweya. 13 O̱n-
wero̱ onu nekwulu i, ka ewekecie i: inwero̱ o̱gwu
o̱zuzo̱. 14 Ndi nine fulu i n'anya ecezo̱sigo i; fa
adaco̱zi i: makana ewelugom ife otiti onye ilo, na
ido̱-nti onye neme ife-ike, wetie i; maka ibù ajo̱
omume-i, makana njo̱-i bawanyelu. 15 Gini kpa-
talu iji akwa ákwá maka ntili-i? ife-olulo-i adigo
azo̱-azo̱: maka ibù ajo̱ omume-i, makana njo̱-i
bawanyelu, ka Mji weme i ife nine ndia. 16 Nya
ka ageji licapu ndi nine nelicapu i; ndi nine
nemedide i, fa nine n'ofu n'ofu, ka agado̱lu n'agha;
ndi nakwali i gabu ife nkwali, ndi nine napulu i
ife ka Mgenye ka fa bulu ife agapulu apulu.
17 Makana agameme ka idirisia, agamazo̱ i
n'imelu-aru-i-ga, ka Jehofa kwulu; makana fa
kpo̱lu i onye acupulu acupu, *nasi*, Nka bu Zaion,
nke onye o̱buna danaco̱. 18 No̱nwo̱ ka Jehofa
kwulu: Ne, agameme ka ikwu-ga nke Jekob ado̱lu
n'agha cigha, me-azi-li ebe-obi-ya-ga ebele; aga-
lukwasi obodo nka n'enu obo-ya, nuku uno̱ *di ya*
ka agebi ka esili ebi ya. 19 Inye-ekene na onu
ndi ngwuli gesi n'ebe afu-ga puta: agameme ka
fa bawanye, fa amadizi nkpa; agameme azi ka fa
nwe otuto, fa amepezi npe. 20 Umu-fa azi gadi
ka fa si dili gbo, ìgwè-fa gakwusi ike n'irum, aga-
menye ndi nine nemegbu fa afufu. 21 O̱nye-isi-fa

gabu ofu nime fa n'onwefa, onye naci fa gabu azi
ofu si nime fa puta ; agamado̱debe ya, o̱gakpude-
bem : makana onye bu madu afu nke nwelu obi
ike ikpudebem ? ka Jehofa kwulu. 22 Unu gabu
ndi nkem, Munwa azi gabu Cuku-unu.
23 Ne, oke ifufe Jehofa, *bú* o̱numa-Ya, apugo,
oke ifufe nazaca azaca: o̱gefekwasi n'isi ndi o̱jo̱.
24 Iwe di o̱ku nke Jehofa amecigha, genyena
mgbe O̱melu *ya*, genyena mgbe O̱mezulu ife afu-
ga Ozubelu n'obi : n'ubo̱si o̱di-n'iru unu gagho̱ta ya.
31 1 N'o̱ge afu agamabu Cuku nke ezi-na-
uno̱ Israel nine, fanwa gabu azi ndi nkem,
ka Jehofa kwulu. 2 No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu,
Ndi gbo̱fo̱zilinu na nmà fulu amala n'o̱fia kwu
nkiti ; *bú* Israel, mgbe Mji je geme ka ozulu ike.
3 Jehofa negosilimli Onweya n'o̱te-aka, *si*, Eye,
ejim ifu-n'anya ebe-ebe wefu i n'anya : nya ka
Mji nemelili i afo̱-o̱ma. 4 Agamalukwasi i o̱zo̱,
agalu i, ngi nwa-agbo̱ *bú* Israel : ageji ájà-i weke
i ekike o̱zo̱, igapu *isonye* n'egwú ndi negwuli egwu.
5 Igalu ugbo fain o̱zo̱ n'enu ugwu Sameria-ga :
ndi naku *fain* ganaku, neliju *nkpulu-ya* afo̱. 6 Ma-
kana ubo̱si gadi, mgbe ndi nce no̱ n'ugwu Ifraim
ganakpo̱, si, Binienu, ka ayi ro̱go na Zaion ijeku Je-
hofa Cuku-ayi. 7 Makana no̱nwo̱ ka Jehofa kwulu,
Bubanu abù añuli maka Jekob, kpo̱banu nkpu
añuli maka isi n'etiti mba-ga : menu ka anu,
tobenu, si, Ngi Jehofa, zo̱puta ndi-I, ndi gbo̱putalu
n'Israel. 8 Ne, agameme ka fa si n'ani Ugwu bia,
si n'ebe uwa jedebelu kpo̱ko̱ba fa, fa na onye ìsì
na onye ngwulo̱, nwayi di ime na nwayi ime neme
n'ofu : fa gecigha n'ebe a bulu nuku nzuko̱. 9 Fa
geji ákwá webia, ayiyo̱-ga ka Mgeji nedu fa : aga-

meme ka fa je n'ikpele mili-iyi-ga, n'uzo kwu oto
ebe fa manaso ngongo: makana abulum Israel
nna, Ifraim bu di-okpalam.
10 Nulunu okwu Jehofa, unu mba-ga, gosibenu
*ya* n'oba-n'ani orimili nnu te-ga-lu aka; si, Onye
cusalu Israel gakpokoba ya, debe azi ya, ka onye
nazu atulu *si emelu* ìgwè atulu ya. 11 Makana
Jehofa arago Jekob ka onwelu onweya, gbaputa
ya n'aka onye ka ya ike. 12 Fa gabia nabu abù
n'ebe di enu nke Zaion, nubako onu n'ezi ife
Jehofa, *bú* oka, na manya, na manu, na umu ìgwè
atulu na ìgwè efi: nkpulu-obi-fa gadi ka ugbo
mili di rinne; fa amerunatazi uru ozo. 13 Mgbe
afu ka nwa-agbo ganańuli n'egwú, ka umu-ikolo-
bia ka ikenye azi n'ofu: makana agamerughali
akwá-fa ka obulu ngoli, tasie fa obi, me ka fa si
n'uru-fa ńulia. 14 Agamemejughaga azi nkpulu-
obi ndi ncu-aja n'abuba, afo ezigbo ifem geju ndi
nkem, ka Jehofa kwulu.
15 Nonwo ka Jehofa kwulu: Anulu ofu onu
na Rema, igo ákwá, na agadaga ikwa ákwá, Recel
nakwalu umu-ya; ojulu na amakasi ya maka umu-
ya, makana fa anoro. 16 Nonwo ka Jehofa kwulu:
Debe onu-i *du* n'ikwa ákwá, na anya-i n'igba anya-
mili: makana agakwu i ugwo olu-i, ka Jehofa kwu-
lu; fa gesi azi n'ani onye ilo cigha. 17 Atumanya
odi-n'iru-i di azi, ka Jehofa kwulu; umu-*i* gecigha
n'ókè-ani nke fa ozo. 18 Anucasigom ka Ifraim
nakwa uta onweya *nonwo*, si, Ipiagom ife, apiam,
dika nwa efi nakaro muta *olu-ya:* rughaliam, na
agerughalim; makana nginwa bu Jehofa Cuku
nkem. 19 Ezie ka erughalisilim, mlogha; ka
emesili ka mmalu, mpia aka n'apatapa-ukwum:
ifele melum, eye, emenyelum ifele n'iru, makana

ebulum nkpali nke o̱ge mdi na nwata. 20 Ifraim
bu nwam di oke o̱nu ka? *o̱bu* nwa nke ife-ya
naso̱m ka? makana mgbe o̱buna Mu ekwuna
okwu medide ya, anamecetalili ya o̱fuma; nya ka
afo̱m ji cighalia maka ya; agharo̱m imelu ya ebele,
ka Jehofa kwulu.

21 Kwubalu onwei ife iji ri uzo̱ ama, melu
onwei ide igosi uzo̱: tukwasi obi-i n'uzo̱ akwanili
akwani, bu uzo̱ isi puli: cigha, ngi agbo̱ bú Israel,
cighata n'obodo-i ndia. 22 One mgbe ka igeji
jedebe iru n'azu, ngi ada dacighalu azu? makana
Jehofa ekego ife o̱fu n'uwa, Nwayi gano̱rube
nwoke.

23 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha,* Cuku
nke Israel, kwulu: Fa gekwukwasi okwu a o̱zo̱
n'ani Juda na obodo di-ga ya, mgbe Mgeme ka
ndi-fa ado̱lu n'agha cigha, si: Jehofa go̱zie i,
ngi ebe obi nke ezi omume, ngi ugwu di nso̱.
24 Juda na obodo nine di ya gebiko̱ o̱nu nime ya;
ndi o̱lu ugbo, na ndi nedu ìgwè atulu agaghali.
25 Makana emejughagagom nkpulu-obi ike gwu-
lu, nkpulu-obi nine neru uru ka Mme-azi-li ka afo̱
ju. 26 Ka nka gasili mteta, mwefu; ulam wena-
so̱m uso̱. 27 Ne, ubo̱si abiana-ga, ka Jehofa
kwulu, mgbe Mgeji welu nkpulu madu na nkpulu
anumanu gha n'uno̱ Israel na uno̱ Juda. 28 O̱ge-
me azi, na etu Msi cebe fa-li iropu na itikpo̱pu,
ikwatu na ime ka fa na n'iyi, na ime fa ajo̱ ife;
no̱fu ka Mgesi nece fa iluni na iku, ka Jehofa
kwulu. 29 N'ubo̱si afu-ga fa amekwu o̱zo̱, si, Ndi
bu nna elisigo icucu fain, ézé umu-aka nelu ízì.
30 Ma ebe onye anona o̱ganwu n'ajo̱ omume aka
ya: onye o̱buna nke lili icucu, ézé gelu ya ízì.
31 Ne, ubo̱si abiana, ka Jehofa kwulu, mgbe

Mu na uno̱ Israel, na uno̱ Juda azi, geji me àgbà
o̱fu: 32 o̱buro̱kwo̱ etu àgbà Mu na nna-fa melu
n'ubo̱si Mji fa n'aka ka Mwesi n'ani Ijipt kpo̱puta
fa; agbam nke fanwa mebili, o̱bu ezie na Munwa
buli-di-fa, ka Jehofa kwulu. 33 Ma nka bu agba
Mu na uno̱ Israel geme ma ubo̱si afu gasia, kà
Jehofa kwulu; agametinye iwum n'ime-fa, nime
obi-fa ka Mgede ya; agamabu Cuku-fa, fanwa
gabu ndi nkem: 34 fa amakuzinwozi ebe onye
ano̱na o̱nakuzili madu-ibe-ya, ebe onye ano̱na
o̱nakuzili nwa-nna-ya, nasi, Malunu Jehofa:
makana fa nine gamalum, sitena o̱bele genyena
nuku n'etiti fa, ka Jehofa kwulu: makana aga-
magbaghalu fa ajo̱ omume-fa, njo̱-fa ka Mmanece-
tanwozi o̱zo̱. 35 No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, Onye
nenye anya-anwu kà o̱bulu ìfè n'efifie, to̱-azi-li
o̱nwa na kpakpando-ga ukpulu ka fa bulu ìfè
n'ucici, Nke nakpani orimili nnu, akpoli-ya
wemadebe; Jehofa nke usu *ndi agha* bu afa-Ya:
36 O̱buluna ukpulu ndia apua n'irum, ka Jehofa
kwulu, *nyabu na* nkpulu Israel gakwusi azi ibu
mba n'irum mgbe nca. 37 No̱nwo̱ ka Jehofa
kwulu: O̱buluna apulu isìta enu-igwe di enu
esìta, apu azi igwuputa nto̱-ani uwa di-ga n'okpu-
lu, Munwa azi gajufu nkpulu Israel nine maka ife
nine fa meluli, ka Jehofa kwulu. 38 Ne, ubo̱si
abiana, ka Jehofa kwulu, mgbe ageji lubalu
Jehofa obodo a sitena uno̱ enu nke Hananel
genyena o̱nu-uzo̱-ilo nke nkuku. 39 Agesetikwa
udo̱ òsìsì ka o̱kwulu o̱to̱ welue n'ugwu Gareb,
garube welue na Goa. 40 Mgbulugudu ozu nine,
na nke ikpo-ntu, na o̱zala nine genye na mili-iyi
Kidron, genye na nkuku nke o̱nu-uzo̱-ilo anyinya

di n'akuku iru-anya-anwu, gadili Jehofa nso̱;
ameropu ya, nke agakwatu ya ebe-ebe.

32 1 Okwu nke sitelu n'aka Jehofa webiakute
Jeremaia n'aro̱ nke-ili nke Zedekaia eze
Juda, nke bu aro̱ nke-ili-na-isato̱ nke Nebukad-
reza. 2 Mgbe afu ka usu ndi agha nke eze
Babilon nano̱cibido Jerusalem: akpacite-azi-li
Jeremaia *bú* amuma n'ogige ndi nce, nke di n'uno̱
eze Juda. 3 Makana Zedekaia eze Juda kpaci-
bidolu ya uzo̱, si, Maka gini ka nginwa ji ama
amuma, nasi, No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu, Ne, aga-
maranye obodo a n'aka eze Babilon, o̱gewelu ya;
4 o̱zo̱ Zedekaia eze Juda amagbapu n'aka ndi
Kaldea, ma na agharo̱ iranye ya n'aka eze Babilon,
fa nabo̱ ganekwulita n'o̱nu-fa, anya-ya gafu anya-
ya; 5 ogedulu azi Zedekaia je na Babilon, n'ebe afu
ka o̱gano̱dide ewemneta ya, ka Jehofa kwulu: o̱bu
ezie na unu nebuso ndi Kaldea agha, o̱magalu unu?
6 Jeremaia wesi, Okwu Jehofa biakutelum, si,
7 Ne, Hanamel nwa Ṣalo̱m nwa-nne nna-i gabiakute
i, si, Gotalu onwei ani-ugbom di n'Anatot: makana
ngi ka igbaputa na igolu ya lulu. 8 Hanamel
nwa nwa-nne nnam webiakutem n'ogige ndi nce
ka okwu Jehofa si wedi, sim, Ayo̱m i, golu ani-
ugbom di n'Anatot, nke di n'ani Benjamin:
makana ikeli-ùkwù lulu i, ngi ka ngbaputa lulu;
golu ya n'onwei. Mwemalu na nka bu okwu
Jehofa. 9 Mwegolu ani-ugbo di n'Anatot n'aka
Hanamel nwa nwa-nne nnam, mwesìnye ya ego-ya
*nke bu* ṣekel o̱na-o̱ca ili na isa. 10 Mwedenye
afam n'akwukwo̱, ria *ya* ama, kpo̱ ndi ama, welu ife
eji esì ego sìnye ya ego. 11 Mwewelu akwukwo̱

ogugo *ani* afu, ka nke arili ama, *dika* ife etili n'iwu
na ukpulu *si di*, na nke ghe o̱ghe: 12 mwewelu
akwukwo̱ ogugo *ani* afu nye Beruk nwa Neraia,
nwa Masaia, n'aka, n'anya Hanamel *nwa* nwa-nne
nnam, n'anya ndi ama ndi denyelu afa-fa n'akwu-
kwo̱ ogugo *ani* afu, n'anya ndi Ju nine ndi no̱
n'ogige ndi nce afu. 13 Mwetielu Beruk iwu
n'anya-fa, si, 14 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi*
*agha*, Cuku nke Israel, kwulu, si: Cili akwukwo̱
ndia, akwukwo̱ ogugo *ani* a, ka nke arili ama, ka
akwukwo̱ a nke ghe o̱ghe, ka itinye fa n'ite ulo̱;
ka fa wedidide imelime ubo̱si. 15 Makana no̱nwo̱
ka Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku nke Israel,
kwulu: Aganegokwasi azi n'ani a uno̱ na ani
ugbo na ugbo fain.

16 Ka mnyesili akwukwo̱ ogugo *ani* n'aka Beruk
nwa Neraia, mkpelu Jehofa, si, 17 Ngi Dinwe-
num Jehofa! ne, Nginwa ji nuku ike-I na o̱gwe-
aka-I esetipulu esetipu weke enu-igwe na ani;
o̱nwero̱ ife o̱buna dikali I ntulu: 18 Onye
nemelu nnu kwulu nnu afo̱-o̱ma, nenyecigha ajo̱
omume ndi bu nna n'aru umu-fa ndi neso fa:
Ngi Onye di nuku, Cuku di ike, Jehofa nke usu
*ndi agha* bu afa-Ya: 19 *di* nuku n'alo, di ike
n'o̱lu: Onye anya-I salu asa inekwasi uzo̱ umu
madu nine; inye onye o̱buna ka uzo̱-ya si di-ga,
na ka nkpulu omume-ya-ga si di. 20 Onye
debelu ife arima-ga na o̱lu ebube-ga n'ani Ijipt,
wepu tata, ka n'Israel ka n'etiti madu o̱zo̱-ga;
wemelu Onwei afa, dika n'ubo̱si ta; 21 welu ife
arima-ga, na o̱lu ebube-ga, na aka ike, na o̱gwe-
aka estipulu esetipu, na nuku egwu, si n'ani Ijipt
kpo̱puta ndi-I Israel: 22 Iwenye fa ani a, nke
Inulu nna-fa iyi na Igenye fa, ani mili ala na

manu anwu neru; 23 fa webata, nwelu ya; ma
fa anurozi onu-I, nke fa nakpaghali n'iwu-I; fa
emero ife obuna nime ife nine Itili fa n'iwu ka fa
neme: Iweme ka ajo ife nine a dakwasi fa:
24 ne obo-ife-ga, fa abiago nso obodo iwelu ya,
ewelugo obodo nye n'aka ndi Kaldea ndi nebuso
ya agha, sitena nmà, na ugani, na ajo oya: ife
Ikwulu elego; ne, Inafu azi ya. 25 Ma Nginwa
gwagolum, Ngi Dinwenum Jehofa, si, Welu ego
golu ani afu n'onwei, kpo azi ndi ama; ma ewelu
obodo nye n'aka ndi Kaldea.
26 Okwu Jehofa webiakute Jeremaia, si, 27 Ne,
Munwa bu Jehofa, Cuku nke madu nine: onwelu
ife obuna dikalum ntulu ka?
28 Nya ka Jehofa ji kwue nonwo, si: Ne, aga-
maranye obodo a n'aka ndi Kaldea, na aka Nebu-
kadreza eze Babilon, na ogewelu ya: 29 ndi Ka-
ldea, ndi gebuso obodo a agha, gabia azi munye
obodo a oku, sule ya, na uno-ga, nke fa sulegolu
Beal ife ísì uso n'enu-fa, nerusalu cuku ozo-ga àjà
ife olila, ka fa wekpasugom iwe. 30 Makana umu
Israel na umu Juda neme so ajo ife n'anyam siteli
ka fa di na nwata: makana umu Israel ji olu aka-
fa nakpasum so iwe, ka Jehofa kwulu. 31 Ma-
kana obodo a bulum no ife ikpasu iwem na onu-
mam sitena ubosi fa lulu ya wenye n'ubosi ta; ka
Mweweruka ya n'irum: 32 maka ifi ajo ife nine
nke umu Israel na umu Juda, nke fa megolu iji
wekpasum iwe, fanwa, na ndi-eze-fa, na ndi-isi-fa,
na ndi-ncu-aja-fa, na ndi-amuma-fa, na ndi Juda,
na ndi bi na Jerusalem. 33 Fa agbakutago-azim
azu, fa edorozim iru: obu ezie na akuzilim fa-li,
nebini n'uzo ututu nakuzili fa, ma fa anuro inalu
ido-nti. 34 Ma fa kwubalu ife-alu-fa n'uno akpo-

kwasili afam, imelu ya. 35 Fa lu-azi-li ebe di-ga
enu nke Beal, nke di na mgbulugudu nwa Hinom,
ime ka umu-fa ndikom na umu-fa umu-nwayi si
n'o̱ku gafelu Molek; nke Mnetiro̱lu fa n'iwu, nke
o̱nabatamli n'obi; ka fa weme ife alu a; íme ka
Juda me njo̱.
36 Nya ka Jehofa, Cuku nke Israel, ji kwue
no̱nwo̱ maka obodo a, nke ununwa kwulu maka ya,
Na ewelu ya nye n'aka eze Babilon sitena nmà, na
ugani, na ajo̱ o̱ya, si: 37 Ne, agamesi n'ani nine
ebe Mcusasigalu fa n'iwem, na o̱numam, na nuku
iwe, wekpo̱ko̱puta fa; agamakpo̱cigha azi fa o̱zo̱
n'ebe a, me ka fa bili n'aru-ofufo: 38 fa gabu
ndi nkem, munwa gabu Cuku-fa: 39 agamenye
azi fa ofu obi na ofu uzo̱, ka fa wenatulum egwu
ubo̱si nine; maka o̱di-nma-fa, na nke umu-fa ga-
nesota fa: 40 Mu na fa geme azi àgbà ebe-ebe,
na Mmecigha n'iso fa, imelu fa nma; agametinye
azi egwum n'obi-fa, ka fa ghalu ipuruka n'isom.
41 Eye, agamegolili fa imelu fa nma, agameji
obim nine na nkpulu-obim nine weku fa n'ani a
n'ezi-okwu. 42 Makana no̱nwo̱ ka Jehofa kwulu,
si: Ka Msi wetalu ndi nka nuku ajo̱ ife nine
a, no̱fu ka Munwa gesi wetalu fa ezi ife nine
a nke Munwa gwalu fa. 43 Aganego azi ani-
ugbo-ga n'ani a, nke ununwa nekwu maka
ya, si, O̱mego nkpo̱nkpo̱ ani, madu ma-o̱bu anu-
manu ano̱ro̱ ya; aranyelu ya n'aka ndi Kaldea.
44 Madu gego ani-ugbo-ga n'ego, denye afa-fa
n'akwukwo̱, ria akwukwo̱ afu-ga ama, nakpo̱ ndi
ama, n'ani Benjamin, na ebe dirube-ga-lu Jerusa-
lem okilikili, na obodo di-ga na Juda, na obodo di-
ga n'ani ugwu, na obodo di-ga n'ani ntela, na obodo

di-ga n'Adagbe : makana agameme ka ndi-fa adọlu
n'agha cigha, ka Jehofa kwulu.

33 1 Okwu Jehofa webiakute Jeremaia nke
ugbolo nabọ, ka akpacitalili yanwa n'ogige
ndi nce, si, 2 Nọnwọ ka Jehofa Nke neme ya, *bú*
Jehofa Nke nakpu ya ime ya ka ọkwusie ike;
Nke afa-Ya bu Jehofa, kwulu, si: 3 Kpọkuem, na
agamaza i, agamegosi azi i nuku ife di-ga ntulu,
nke inamarọ. 4 Makana nọnwọ ka Jehofa, Cuku
nke Israel, kwulu, maka unọ di-ga n'obodo a, na
maka unọ ndi-eze Juda, nke etikpọlu iji wegbodo
obo-ife-ga na nmà: 5 Fa abiana ibuso ndi Kaldea
agha, ma ọbu ka eweme ka ozu madu ju nime fa,
ndi Mji iwem na ọnumam wegbusisi, ndi Mji azi
maka ajọ ife-fa nine wezobelu obodo a irum.
6 Ne, agameme ka ọdirisia zọ azi ya, agamazọ fa;
agamekpughe-azi-li fa imelime ndokwa na ezi-okwu.
7 Agameme azi ka ndi Juda na ndi Israel adọlu
n'agha cigha, agamalu azi fa, dika na mbu.
8 Agamawucapu azi fa n'ajọ omume-fa nine, nke
fa ji me njọ medidem; agamagbaghalu fa ajọ omu-
me-fa nine, nke fa ji me njọ medidem, na nke fa
ji jefie medidem. 9 *Obodo a* gabulum afa ngoli,
na otuto na ife malu nmá, n'iru mba nine di n'uwa,
ndi ganu ezi ife nine Munwa nemelu fa, tuba azi
egwu maba aru nni maka ezi ife nine na ndokwa
nine Munwa melu ya. 10 Nọnwọ ka Jehofa
kwulu: Aganukwasi ọzọ n'ebe a, nke ununwa
nekwu maka ya, si, Ebe a tọgbọlu nkiti, madu ma-
ọbu anumanu anọrọzi ya, *ọbunadu* n'obodo di-ga
na Juda, na ilo-ga nke Jerusalem, nke melu nkpọ-
nkpọ, madu ma-ọbu onye obi ma-ọbu anumanu
anọrọzi ya, 11 *aganu* onu ngoli na onu añuli, onu

onye nulu nwunye o̱fu na onu nwunye o̱fu, onu
ndi nasi, Kenenu Jehofa nke usu *ndi agha* ekene,
makana Jehofa di nmá, makana afo̱-o̱ma-Ya *nadi-*
*dide* ebe-ebe: *na onu* ndi nebuta *ife àjà-ga nke*
inye-ekene n'uno̱ Jehofa. Makana agameme ka
ndi ani a ado̱lu n'agha cigha dika na mbu, ka Je-
hofa kwulu. 12 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu: Ebe obibi ndi nazu atulu ndi neme ka ìgwè
atulu fa nedina ani gadikwasi n'ebe a, nke to̱gbo̱lu
nkiti, nke madu ma-o̱bu anumanu nano̱ro̱zi, na
obodo nine di-ga ya. 13 N'obodo di-ga n'ani ugwu,
na obodo di-ga n'ani ntela, na obodo di-ga n'Adagbe,
na ani Benjamin, na ebe dirube-ga-lu Jerusalem,
na obodo di-ga na Juda, ka ìgwè atulu gagakwasi
n'okpulu aka onye nagu fa o̱nu, ka Jehofa kwulu.
14 Ne, ubo̱si abiana, ka Jehofa kwulu, mgbe
Mgeji mezu ezigbo okwu afu Mkwulu maka uno̱
Israel na maka uno̱ Juda. 15 N'ubo̱si afu-ga, na
o̱ge afu, ka Mgeme ka Osisi ezi omume puelu
Defid; na o̱gekpe ikpe me azi ezi omume n'ani.
16 N'ubo̱si afu-ga ka agazo̱puta Juda, Jerusalem
gebi azi n'aru-ofufo: nka bu *afa* agakpo̱ obodo a,
Jehofa bu ezi omume-ayi. 17 Makana no̱nwo̱ ka
Jehofa kwulu: Madu amako̱nuta Defid ino̱kwasi
n'ukpo uno̱ Israel; 18 nke madu nako̱ ndi ncu-aja
bú ndi Lifai *ikwu* n'irum icu aja nsule, na isule
àjà nni, na icu aja ubo̱si nine. 19 Okwu Jehofa
webiakute Jeremaia, si, 20 No̱nwo̱ ka Jehofa
kwulu: O̱bulu na unu gemebi agbam nke efifie,
na agbam nke ucici, ka o̱webulu na efifie na ucici
adiro̱zi n'o̱ge-fa; 21 agemebi azi àgbà Mu na
Defid odibom melu, o̱weghalu inwezi nwa-nwoke
o̱buna ici n'ukpo-ya; na nke Mu na ndi Lifai ndi
ncu-aja melu, bú ndi nejelum ozi. 22 Etu an

nesi guta usu ife di-ga n'enu-igwe ọnu, na etu
amanesi sìta uzuzu *di n'ikpele* orimili nnu na nsi-
ama; nọfu ka Mgesi me ka nkpulu odibom Defid,
na ndi Lifai ndi nejelum ozi, bawanye. 23 Okwu
Jehofa webiakute Jeremaia, si, 24 Ifurọ ife ndi
nka kwulu, si, Ezi-na-unọ nabọ Jehofa rọtaluli,
Ọjugo fa? nọnwọ ka fa si eneni ndi nkem, ka fa
ghalu ibuzi mba n'iru fa ọzọ. 25 Nọnwọ ka
Jehofa kwulu: Ọbulu na agbam nke efifie na ucici
akwudorọ, ọbuluna atọrọm ukpulu-ga nke enu-
igwe na uwa; 26 Agamaju azi nkpulu Jekob, na
nke Defid odibom, nyabu na Mmeweluzi onye
ọbuna na nkpulu-ya ici nkpulu Abraham, na Aisak,
na Jekob: makana agameme ka ndi-fa adọlu
n'agha cigha, agameme-azi-li fa ebele.

34 1 Okwu nke biakutelu Jeremaia sitena
aka Jehofa, mgbe Nebukadneza eze Babilon,
na usu ndi agha ya nine, na ani-eze nine di n'uwa
ọnaci,na ndi nine *n'uwa*,nebuso Jerusalem na obodo
nine di ya agha, nasi: 2 Nọnwọ ka Jehofa, Cuku
nke Israel, kwulu, si, Jebe, ka igwa Zedekaia eze
Juda, gwa ya, si, Nọnwọ ka Jehofa kwulu, Ne,
agamaranye obodo a n'aka eze Babilon, ogesule ya
ọku: 3 nginwa azi amagbapu n'aka-ya, ma agharọ
inwude i, ranye n'aka-ya; anya-i nabọ gafu anya
eze Babilon, ngi na ya gekwulita ọnu na ọnu, ige-
jelu azi na Babilon. 4 Ma nulu okwu Jehofa, ngi
Zedekaia eze Juda: nọnwọ ka Jehofa kwulu maka
i, si, Imanwu na nmà; 5 iganwu na ndokwa; ife
nsule esulelu nna-i-fà, *bú* ndi-eze izizi bu i uzọ,
nọfu ka fa gesulelu i; fa gakwa azi i, *nasi*, Ewù
dinwenu-ayi! makana Munwa ekwugo okwu afu,
ka Jehofa kwulu. 6 Jeremaia amuma wegwasia

Zedekaia eze Juda okwu nine ndia na Jerusalem,
7 mgbe usu ndi agha eze Babilon ji webuso
Jerusalem, na obodo Juda nine gbofolunu, bú
Lekiṣ na Azeka, agha; makana *so obodo* ndia gbo-
putalu n'obodo Juda *dika* obodo egwurubelu iga.
8 Okwu nke sitelu n'aka Jehofa webiakute
Jeremaia, ka eze Zedekaia na ndi nine di na Jeru-
salem mesili àgbà, ikwusa gwa fa na fa nwelu
onwefa; 9 na fa garapu ebe onye anona orapu orù-ya
nwoke, ebe onye anona orapu orù-ya nwayi, nke
bu nwoke onye Hibru, ma-obu nwayi onye Hibru,
ka onwelu onweya; na onye obuna ameme ka fa,
bú ndi Ju nwa-nne-ya, fe ya nru: 10 ndi-isi nine
na ndi *Ju* nine wenulu, ndi kwenyelu àgbà afu,
na onye obuna garapu orù-nwoke-ya, onye obuna
arapu azi orù-nwayi-ya, ka fa nwelu onwefa, na fa
nine ameme ka ibe-fa febe fa nru ozo; fa nulu,
werapusia fa: 11 ma emesia fa rughalia, me ka
ìrù-ndikom na ìrù-umu-nwayi, *bú* ndi fa rapugolu
ka fa nwelu onwefa, cigha, rube fa ka fa bulu ìrù-
ndikom na ìrù-umu-nwayi: 12 okwu Jehofa wesite
n'aka Jehofa biakute Jeremaia, si, 13 Nonwo ka
Jehofa, Cuku nke Israel, kwulu: Munwa na nna-
unu-fà melu àgbà n'ubosi Msi n'ani Ijipt, n'uno fa
bu ìrù, wekpoputa fa, si, 14 N'isi-njedebe aro isa,
unu garapusi ebe onye anona orapu nwa-nne-ya bú
onye Hibru, onye lebelu i onweya, wefe i aro isi,
igarapu ya ka opua n'aka-i nwelu onweya: ma nna-
unu-fà anuro onum, nke fa nege nti. 15 Ma unu-
nwa erughaligoli tata, me ife kwu oto n'anyam,
n'ikwusa ebe onye anona ogwa madu-ibe-ya ka
onwelu onweya; me azi àgbà n'irum n'uno akpo-
kwasili afam: 16 ma unu rughalili meto afam,
ebe onye anona ome ka orù-nwoke-ya, ebe onye

ano̱na o̱me ka orù-nwayi-ya, ndi unu rapugolu ka
fa nwelu onwefa ka osi so̱ fa, cigha; unu werube fa,
ibulu unu ìrù-ndikom na ìrù-umu-nwayi. 17 Nya
ka Jehofa ji kwue no̱nwo̱, si: Ununwa anuro̱ onum,
ikwusa, ebe onye ano̱na o̱gwa nwa-nne-ya, ebe onye
ano̱na o̱gwa madu-ibe-ya, ka fa nwelu onwefa: ne,
ekwusam gwa unu ka unu nwelu onweunu, *nke afu
bu iralu unu* nye na nmà, na ajo̱ o̱ya, na ugani, ka
Jehofa kwulu; agameme ka anatughali unu n'etiti
ani-eze nine di n'uwa. 18 Agamenye azi madu
ndi nefelu agbam, ndi nemezuro̱ okwu àgbà afu fa
melu n'irum, mgbe fa ji gbuwura nwa efi ibo̱a si
n'etiti fa ga; 19 ndi-isi Juda, na ndi-isi Jerusalem,
na ndi-onozi, na ndi ncu-aja, na ndi ani afu nine,
ndi si n'etiti nwa efi afu awaralu ibo̱a wega;
20 agamenye fa n'aka ndi-ilo-fa, na n'aka ndi naco̱
ndu-fa: ozu-fa gabulu anu-ufe nke igwe, na anu
o̱fia di-ga n'ani, ife olili. 21 Zedekaia eze Juda
na ndi-isi-ya ka Mgaranye azi n'aka ndi-ilo-fa, na
aka ndi naco̱ ndu-fa, na aka usu ndi agha eze
Babilon, ndi si n'ebe unu no̱ wero̱gofu. 22 Ne,
agameti iwu, ka Jehofa kwulu, me ka fa cigha
n'obodo a; fa gebuso ya agha, welu ya, sule ya
o̱ku: agameme azi obodo Juda ka fa bulu nkpo̱-
nkpo̱ obodo, enwe onye obi.

35 1 Okwu nke sitelu n'aka Jehofa webiakute
Jeremaia n'ubo̱si Jehoiakim nwa Josaia, eze
Juda, si, 2 Jebe n'uno̱ ndi Rekab, gwa fa okwu,
me ka fa bia n'uno̱ Jehofa, n'ofu n'ime-uno̱-ga, me
azi fa ka fa la manya *fain*. 3 Mwekpo̱lu Jeazanaia
nwa Jeremaia, nwa Habazinaia, na umu-nna-ya, na
umu-ya ndikom nine, na uno̱ ndi Rekab nine;
4 nweme ka fa bata n'uno̱ Jehofa, n'ime-uno̱ umu

Henan nwa Igdalaia, onye nke Cuku, nke didebelu
ime-uno ndi-isi, nke di n'enu ime-uno Measaia
nwa Salom, onye nce ngwe onu-uzo: 5 mwece
n'iru umu ndikom nke uno ndi Rekab okwa-ga
nke manya *fain* julu, na iko-ga, mwesi fa, Labanu
manya *fain*. 6 Ma fa si, Ayi amala manya *fain*:
makana Jonadab nwa Rekab nna-ayi tili ayi iwu,
si, Unu amala manya *fain*, ununwa, na umu-unu,
wegaba ebe-ebe: 7 nke unu galu uno, kua nkpulu,
lua ugbo fain, nke unu genwe *ife ndia*: ma ubosi-
unu nine unu gebi n'ikwu; ka unu wedi ndu ime-
lime ubosi n'ani ununwa bu obia nime ya. 8 Ayi
anugo azi onu Jonadab nwa Rekab nna-ayi n'ife
nine otili ayi n'iwu, ighalu ila manya ubosi-ayi
nine, ayinwa, na inyeme-ayi, na umu-ayi ndikom,
na umu-ayi umu-nwayi; 9 na ighalu ilu uno ka
ayi webili nime fa: nke ayi nenwe ugbo fain, ma-
obu ani-ugbo, ma-obu nkpulu: 10 ma ayi ebiligo
n'ikwu, nulusia *onu-ya*, me ka ife nine Jonadab
nna-ayi tili ayi n'iwu si di. 11 Oluzia, ka Nebu-
kadreza eze Babilon rogotalu n'ani, ayi wesi,
Bianu, ka ayi rogo na Jerusalem, maka ifi usu ndi
agha ndi Kaldea, na maka ifi usu ndi agha Siria;
ayi webili na Jerusalem.

12 Okwu Jehofa webiakute Jeremaia, si,
13 Nonwo ka Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku
nke Israel, kwulu: Jebe, gagwa ndi Juda na ndi
bi na Jerusalem, si, Unu amanalu ido-nti inu
okwum-ga ka? ka Jehofa kwulu. 14 Emezugo
okwu Jonadab nwa Rekab, nke otili umu-ya n'iwu,
ka fa ghalu ila manya, fa adalazi wepu tata, ma-
kana fa nulu ife nna-fa tili n'iwu: ma Munwa
agwago unu okwu, nebini n'uzo ututu nekwu;
ma unu anuro onum. 15 Ezitago-azi-lim unu

ndi-odibom nine *bú* ndi-amuma, nebini n'uzọ utu-
tu nezi *fa*, si, Ebe onye anọna ya si n'ajọ uzọ-ya
cigha, dozienu omume-unu-ga, ghalu ijesozi cuku
ọzọ-ga ifè fa, na unu gebidide n'ani Mnyelu unu
na nna-unu-fà: ma unu egerọ nti, nke unu nanu
onum. 16 Ebe umu Jonadab nwa Rekab me-
zulu ife nna-fa tili n'iwu nke otili fa, ma ndi nka
anurọ onum; 17 nya ka Jehofa, Cuku nke usu
*ndi agha*, Cuku nke Israel, ji kwue nọnwọ, si:
Ne, agamewetalu Juda na ndi nine bi na Jeru-
salem ajọ ife nine Mkwugolu medide fa: makana
agwagom fa okwu, ma fa anurọ; akpọgom fa oku,
ma fa azarọ. 18 Jeremaia wesi unọ ndi Rekab,
Nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku nke
Israel, kwulu: Makana unu nugolu ife Jonadab
nna-unu tili n'iwu, unu wedebe ife nine otili
n'iwu, me ka ife nine otili unu n'iwu si di;
19 nya ka Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku nke
Israel, ji kwue nọnwọ, si: Madu amakọnuta Jona-
dab nwa Rekab ikwu n'irum ubọsi nine.

36 1 Oluzia n'arọ nke-inọ nke Jehoiakim nwa
Josaia, eze Juda, okwu a sitelu n'aka Je-
hofa webiakute Jeremaia, si, 2 Welu ofu akwu-
kwọ nfukọba, de nime ya ife nine Mgwalu i me-
dide Israel, na Juda, na mba nine, sitena ubọsi
Mgwalu i, sitena ubọsi Josaia genye n'ubọsi ta.
3 Ike na unọ Juda ganu ajọ ife nine Munwa ne-
zube ime fa; ka fa nine n'ofu n'ofu wesi n'ajọ uzọ-
fa cigha; ka Mwegbaghalu ajọ omume-fa na njọ-
fa. 4 Jeremaia wekpọ Beruk nwa Neraia: Be-
ruk wedelu n'ọnu Jeremaia okwu nine nke Je-
hofa, nke Ọgwalu ya-li, n'akwukwọ nfukọba.
5 Jeremaia wetielu Beruk iwu, si, Akpacitalu

Munwa *n'uno;* apurom ije n'uno Jehofa: 6 nya-
bu nginwa je, ka iguwa n'akwukwo nfukoba, idelu
n'onum, okwu Jehofa na nti ndi *Ju* n'uno Jehofa
n'ubosi ibu-onu: igagu azi fa na nti ndi Juda
nine ndi si n'obodo-fa puta. 7 Ike na fa gayoba
Jehofa ayiyo, si azi n'ajo uzo-fa cigha n'ofu n'ofu:
makana iwe na onuma di nuku nke Jehofa kwulu
medide ndi nka. 8 Beruk nwa Neraia weme etu ife
nine Jeremaia amuma tili ya n'iwu si di, guwa
nime akwukwo afu okwu Jehofa nine n'uno Jehofa.
9 Oluzia n'aro nke-ise nke Jehoiakim nwa Jo-
saia, eze Juda, n'onwa nke-itenani, ndi nine no na
Jerusalem, na ndi nine si n'obodo di-ga na Juda
bia na Jerusalem, kwusa ibu-onu n'iru Jehofa.
10 Beruk weguwa n'akwukwo afu okwu Jeremaia
n'uno Jehofa, n'ime-uno Gemaraia nwa Ṣefan ode-
akwukwo, n'ogige di enu, na nbata nke onu-uzo-
ilo ofu nke uno Jehofa, na nti ndi *Ju* nine.
11 Ka Maikaia nwa Gemaraia, nwa Ṣefan, nusili
okwu nine nke Jehofa nke si n'akwukwo afu puta,
12 ogbada n'uno eze, n'ime-uno ode-akwukwo:
ne, ndi-isi nine nodusia n'ebe afu, *bú* Elaiṣama
ode-akwukwo, na Delaia nwa Ṣemaia, na Elnetan
nwa Akboa, na Gemaraia nwa Ṣefan, na Zedekaia
nwa Hananaia, na ndi-isi nine. 13 Maikaia we-
gosi fa okwu nine onulu, mgbe Beruk ji agu akwu-
kwo afu na nti ndi *Ju.* 14 Ndi-isi nine wezie
Jehudi nwa Netanaia, nwa Ṣelemaia, nwa Kuṣi,
jeku Beruk, si, Welu akwukwo nfukoba afu nke
igulu na nti ndi Ju n'aka-i, bia. Beruk nwa Ne-
raia wewelu akwukwo nfukoba afu n'aka, webia-
kute fa. 15 Fa wesi ya, Biko nodu ani, ka igua
ya na nti-ayi. Beruk wegua ya na nti-fa.
16 Oluzia, ka fa nusili okwu nine, fa welu egwu

nenelita onwefa anya, si Beruk, Ayi agharọ igosi
eze okwu nine ndia. 17 Fa wejua Beruk, si,
Biko gosi ayi, Kedu ka isi deputa okwu nine ndia
n'ọnu-ya? 18 Beruk wegwa fa, si, Oji ọnu-ya
akpọwalum okwu nine ndia, munwa welu ink de
fa n'akwukwọ. 19 Ndi-isi wesi Beruk, Jebe,
gezo nzuzo, nginwa na Jeremaia; ka onye ọbuna
ghalu ima ebe unu nọ. 20 Fa webaku eze nime
ogige; ma fa atọgbọgoli akwukwọ nfukọba n'ime-
unọ Elaiṣama ọde-akwukwọ; fa wekwuputa okwu
afu nine na nti eze. 21 Eze wezie Jehudi iweta
akwukwọ nfukọba afu: owesi n'ime-unọ Elaiṣama
ọde-akwukwọ weta ya. Jehudi weguwa ya na
nti eze, na nti ndi-isi nine ndi kwudebelu eze.
22 Eze nọ n'unọ ọge ntumoyi n'ọnwa nke-itena-
ni: ọku nenwu n'ebe anafunwu ọku n'iru ya.
23 Oluzia, ka Jehudi gusili ibe akwukwọ itọ ma-
ọbu inọ, *eze* welu ugele bekasia ya, cili ya wunye
n'ọku di n'ebe anafunwu ọku, genye na mgbe
akwukwọ nfukọba afu nine lesili n'ọku di n'ebe
anafunwu ọku afu. 24 Fa aturọ egwu, nke fa
nadọwa afe-fa, *bú* eze, na ndi-odibo-ya nine ndi
nulu okwu nine ndia. 25 Ọzọ na Elnetan na
Delaia na Gemaraia ayọgoli eze ka ọghalu isule
akwukwọ afu: ma ọnurọ onu-fa. 26 Eze wetielu
Jeramil nwa Hamelek, na Seraia nwa Azriel, na
Ṣelemaia nwa Abdil, ka fa nwude Beruk ọde-akwu-
kwọ na Jeremaia amuma: ma Jehofa zobelu fa.

27 Okwu Jehofa webiakute Jeremaia, ka eze
sulesili akwukwọ nfukọba afu, na okwu Beruk
delu n'ọnu Jeremaia, si, 28 Welukwasi akwukwọ
nfukọba ọzọ n'onwei, dekwasi ya okwu izizi nine
edelu n'akwukwọ nfukọba izizi, nke Jehoiakim
eze Juda sulelu. 29 Igekwu maka Jehoiakim

eze Juda, si, Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Nginwa
esulego akwukwọ nfukọba nka ọku, nasi, Maka
gini ka iji de nime ya, nasi, Eze Babilon agharọ
ibia bibie ani a, me ka madu na anumanu kwusi
nime ya? 30 Nya ka Jehofa ji kwue nọnwọ
maka Jehoiakim eze Juda, si: Ọmenwe onye
ọbuna ganọkwasi n'ukpo Defid: agetufu azi ozu-
ya ka ọdili okpomọku n'efifie, di-azi-li oyi n'ucici.
31 Agamenye ya na nkpulu-ya na ndi-odibo-ya
afufu maka ajọ omume-fa; agameme ka ajọ ife
nine Mgwagolu fa, ma fa nanurọ, kwudo fa, na
ndi bi na Jerusalem, na ndi Juda. 32 Jeremaia
wewelu akwukwọ nfukọba ọzọ, nye Beruk ọde-
akwukwọ, nwa Neraia; onye dekwasili nime ya
sitena ọnu Jeremaia okwu nine di n'akwukwọ
Jehoiakim eze Juda sulelu n'ọku: etiwanyelu fa
imelime okwu dika fa.

37 1 Zedekaia nwa Josaia wecibe eze, n'ọnọ-
du Konaia nwa Jehoiakim, onye Nebuka-
dreza eze Babilon cibelu eze n'ani Juda. 2 Ma
yanwa, na ndi-odibo-ya, na ndi bi n'ani, anurọ okwu
Jehofa, nke Okwulu sitena aka Jeremaia amuma.
3 Eze Zedekaia wezie Jehukal nwa Ṣelemaia,
na Zefanaia nwa Measaia onye ncu-aja, jeku amu-
ma Jeremaia, si, Biko kpelu ayi Jehofa Cuku-ayi.
4 Jeremaia wenabata napu n'etiti ndi *Ju:* ma-
kana fa aketinyerọ ya n'unọ nga. 5 Usu ndi
agha Fero esigoli n'Ijipt puta: ka ndi Kaldea ndi
nanọcibido Jerusalem nulu akukọ-fa, fa si na
Jerusalem rọgobe. 6 Okwu Jehofa webiakute
amuma Jeremaia, si, 7 Nọnwọ ka Jehofa, Cuku
nke Israel, kwulu: Nọnwọ ka unu gagwa eze
Juda, nke zili unu biakutem iju ase n'akam; Ne,

usu ndi agha Fero, nke putalu inyelu unu aka,
gecigha n'Ijipt n'ani-fa. 8 Ndi Kaldea gecighata
ọzọ, buso obodo a agha; fa gewelu azi ya, sule ya
ọku. 9 Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Alafukwananu
nkpulu-obi-unu, nasi, Ndi Kaldea agharọ inirili
ayi: makana fa ameniri. 10 Makana ọbulugodu
na unu etigbusie usu ndi agha nine nke ndi
Kaldea ndi nebuso unu agha, sọsọ ndi adupulu
adupu agbọputa azi n'etiti fa, ma fa gebini ebe
onye anọna n'ikwu-ya sule obodo a ọku.

11 Oluzia ka usu ndi agha nke ndi Kaldea sili
na Jerusalem rọgọ maka ifi usu ndi agha Fero,
12 Jeremaia wesi na Jerusalem pua ije n'ani
Benjamin, *ije* ganata òkè-ya n'ebe afu, n'etiti ndi
afu. 13 Ka yanwa nọ n'ọnu-uzọ-ilo Benjamin,
isi onye nce nọ n'ebe afu, onye afa-ya bu Irija,
nwa Ṣelemaia, nwa Hananaia; ọwenwude amuma
Jeremaia, si, Nginwa nadanyelu ndi Kaldea.
14 Jeremaia wesi, *Ọbu* así; adanyerọlum ndi
Kaldea; ma ọnurọ onu-ya: nyabuna Irija nwu-
delu Jeremaia, kpọtalu ya ndi-isi. 15 Ndi-isi we-
wesobe Jeremaia iwe, tie ya ife, tinye ya na nga
n'unọ Jonatan ọde-akwukwọ; makana fa emego
ebe afu ka ọbulu unọ nga. 16 Ka Jeremaia ba-
talu n'unọ onunu, na ọbele ime-unọ-ga, ka Jere-
maia nọsili n'ebe afu imelime ubọsi; 17 Zedekaia
eze wezie, kpọta ya: eze wejua ya nime unọ-ya
na nzuzo, si, Ọnwelu okwu ọbuna si n'aka Jehofa
puta ka? Jeremaia wesi, Ọnwelu. Ọwesi, Aga-
ranye i n'aka eze Babilon. 18 Jeremaia wesi
kwasi eze Zedekaia, Kedu afa njọ mmelu medide
i, ma-ọbu ndi-odibo-i, ma-ọbu ndi nka, unu ji we-
tinyem n'unọ nga? 19 Kezi ndi-amuma-unu ndi
namalu unu, nasi, Eze Babilon amabia imedide

unu, ma-ọbu imedide ani nka? 20 Nulu kita,
ayọm i, ngi dinwenum eze: biko, nalu ayiyọm;
ka ighalu imezi ka mcigha n'unọ Jonatan ọde-
akwukwọ, maka mu anwuru n'ebe afu. 21 Eze
Zedekaia wetie iwu, fa wetinye Jeremaia n'ogige
ndi nce, wenenye ya kwada ofu ọgbe acica anesi
n'akuku ndi-osi-ite bi eweta, genye na mgbe acica
nine di n'obodo afu ji wegwu. Jeremaia wenọdu
n'unọ ndi nce.

38 1 Ṣefataia nwa Matan, na Gedalaia nwa
Paṣua, na Jukal nwa Ṣelemaia, na Paṣua nwa
Malkaia, nu okwu Jeremaia gwalu ndi *Ju* nine, si,
2 Nọnwọ ka Jehofa kwulu, si, Onye nọdolu n'o-
bodo a ganwu na nmà, na ugani, na ajọ ọya: ma
onye pukulu ndi Kaldea gadi, ndu-ya gabulu ya
ife nkwali, ọgadi ndu. 3 Nọnwọ ka Jehofa
kwulu, Agaranyelili obodo a n'aka usu ndi agha
nke eze Babilon, ọgewelu azi ya. 4 Ndi-isi afu
wesi eze, Ayi ayọ i, ka egbue nwoke a; makana
yanwa neme ka ike gwu aka ndi agha ndi gbọpu-
talu n'obodo a, na aka ndi *Ju* nine, n'igwa fa okwu
di-ga nọnwọ: makana nwoke a adacọ ndokwa ndi
nka, ma *ka* ajọ ife *kwudo fa.* 5 Eze Zedekaia
wesi, Ne, yanwa di n'aka-unu: makana eze aburọ
onye pulu ime ife ọbuna medide unu. 6 Fa
wewelu Jeremaia, tunye ya n'onunu Malkaia nwa
Hamelek nke di n'ogige ndi nce: fa welu udọ rada
Jeremaia. Mili adirọ n'onunu afu, belu sọ ulu:
Jeremaia mibe n'ulu afu. 7 Ka Ebed-melek onye
Itiopia, onozi, nke bi be eze, nulu na fa tinyelu
Jeremaia n'onunu; mgbe afu eze nọ ani n'ọnu-
uzọ-ilo Benjamin; 8 Ebed-melek si fu na be eze
puta, gwa eze, si, 9 Dinwenum eze, ndikom ndia
emego ajọ ife n'ife nine fa megolu amuma Jere-

maia, onye fa tunyelu n'onunu; ọnwubago n'ebe
ọnọ maka ifi ugani: makana acica adirọzi n'
obodo. 10 Eze wetielu Ebed-melek onye Itiopia
iwu, si, Cili oru madu na ili tinyelu onwei n'ebe a,
ka isekpunita amuma Jeremaia n'onunu, tupu
ọnwuru. 11 Ebed-melek wecili ndikom afu tinye-
lu onweya, weba n'unọ eze n'okpulu unọ àkù,
wesi n'ebe afu kpokọlu nkilika akwa na akwa
kalu nka, welu udọ radalu fa Jeremaia n'onunu.
12 Ebed-melek onye Itiopia wesi Jeremaia, Tinye
nkilika akwa na akwa kalu nka ndia n'abu-i
n'okpulu udọ. Jeremaia weme nọfu. 13 Fa
wecili udọ afu-ga sekpunita Jeremaia, kpọgonita
ya n'onunu afu: Jeremaia wenọdu n'ogige ndi nce.
14 Eze Zedekaia wezie, kpọtalu onweya Jere-
maia amuma nime nbata nke-itọ di n'unọ Jehofa:
eze wesi Jeremaia, Munwa gaju i ofu ife; ezobe-
kwanalum ife ọbuna. 15 Jeremaia wesi Zedekaia,
Ọbuluna egosim i, imegbulilim ka? ọbulu azi na
atunyelum i alo, imanu onum. 16 Eze Zedekaia
weṅualu Jeremaia iyi na nzuzo, si, Etu Jehofa
difu ndu, Onye kpulu ayi nkpulu-obi a, mmamgbu
i, nke mgaranye i n'aka ndikom afu ndi nacọ ndu-
i. 17 Jeremaia wesi Zedekaia, Nọnwọ ka Jehofa,
Cuku nke usu ndi agha, Cuku nke Israel, kwulu:
Ọbuluna igapuku ndi-isi eze Babilon, nkpulu-obi-
i gadi ndu, amesulezi obodo a ọku; nginwa na
unọ-i gadi ndu: 18 ma ọbuluna imapuku ndi-isi
eze Babilon, agaranye azi obodo a n'aka ndi
Kaldea, fa gesule ya ọku, nginwa amagbapu
n'aka-fa. 19 Eze Zedekaia wesi Jeremaia, Munwa
natu egwu ndi Ju ndi danyegolu ndi Kaldea, maka
fa aranyem n'aka-fa, fa emebem akaje. 20 Jere-
maia wesi, Fa amaranye i. Ayọm i, nulu onu

Jehofa, n'ife munwa gwalu i: ọgadili i nma,
nkpulu-obi-i gadi azi. 21 Ma ọbuluna nginwa
aju ipunu, nka bu okwu Jehofa megolu ka mfu:
22 Ne, umu-nwayi nine gbọputalu na be eze
Juda ka ageme ka fa puku ndi-isi eze Babilon,
umu-nwayi afu ganasi, Ndi-ukpa-i alago i, kalia i:
ụkwu-i mili n'ulu, ndi afu ecighago azu. 23 Fa
geme ka inyeme-i na umu-i nine puku ndi Kaldea:
nginwa amagbapu n'aka-fa, ma aka eze Babilon
ganwude i: igesule azi obodo a ọku. 24 Zede-
kaia wesi Jeremaia, Ka onye ọbuna ghalu imata
okwu ndia, imanwu. 25 Ma ọbuluna ndi-isi anu
na mu na i kwulu okwu, fa ewebiakute i, si i,
Biko gosi ayi ife igwalu eze; ezobekwanalu ayi
ya, na ayi amegbu i: ya na ife eze gwa-azi-li i:
26 igagwa fa, si, Munwa yọlu eze ayiyọ, ka ọghalu
imezi ka mcigha na be Jonatan, inwu n'ebe afu.
27 Ndi-isi nine webiakute Jeremaia, jua ya:
ọwegwacasia fa ka okwu nine ndia si di nke eze
tili n'iwu. Fa wedebe ọnu-fa du n'ebe ọnọ;
makana anurọ okwu afu. 28 Jeremaia webili
n'ogige ndi nce genye n'ubọsi eji welu Jerusalem.

39 1 Oluzia ka ewelu Jerusalem, (n'arọ
nke-itenani nke Zedekaia eze Juda, n'ọnwa
nke-ili, ka Nebukadreza eze Babilon na usu ndi
agha ya nine bialu imedide Jerusalem, wenọcibido
ya; 2 n'arọ nke-ili-na-ofu nke Zédekaia, n'ọnwa
nke-inọ, *nkpulu-ubọsi* nke-itenani nke ọnwa,
ewetipue obodo afu:) 3 ndi-isi nine nke eze
Babilon bata, nọdu n'ọnu-uzọ-ilo nke etiti, *bú*
Nagal-ṣariza, Ṣámga-nibo, Sasikim, Rab-saris,
Nagal-ṣariza, Rab-mag, na ndi nine fọdulu n'etiti
ndi-isi eze Babilon. 4 Oluzia na mgbe Zedekaia
ẹze Juda na ndi agha ninẹ fulu fa, fa gbanaba,

welu ucici si n' obodo pua, n'uzo̱ ugbo eze, n'o̱nu-
uzo̱-ilo di n'etiti aja-odido nabo̱: owesi n'uzo̱
Araba pua. 5 Ma usu ndi agha nke ndi Kaldea
cubalu fa, kwudo Zedekaia n'ani ntela nke Jeriko:
fa wenwude ya, fa kpo̱gotalu ya Nebukadreza eze
Babilon na Ribla n'ani Hemat, o̱wekpe ya ikpe.
6 Eze Babilon gbusisia umu Zedekaia ndikom na
Ribla n'anya-ya: eze Babilon gbusisia azi ndi nine
amalu afa-fa di na Juda. 7 Oweghusisia anya
Zedekaia, yibe ya o̱gbiligba, idulu ya je na
Babilon. 8 Ndi Kaldea wesule uno̱ eze, na uno̱
ndi afu nine, o̱ku, tikpo̱sia aja-odido Jerusalem-ga.
9 Nebuzaradan o̱ci-agha ndi nce wedo̱lu ndi fo̱du-
lunu bú ndi gbo̱putalu n'obodo, na ndi gbanarili,
bú ndi danyelu ya, na ndi fo̱dulunu bú ndi gbo̱pu-
talu *n'ani*, je na Babilon. 10 Ma Nebuzaradan
o̱ci-agha ndi nce rapu o̱nwo̱ na ndi bu o̱gbenye
n'etiti ndi *Ju*, ndi nenwero̱ ife o̱buna, n'ani Juda,
o̱nyesia fa ugbo-fain-ga na ani-ugbo-ga n'ofu mbo̱si
afu. 11 Nebukadreza eze Babilon wetielu Nebu-
zaradan o̱ci-agha ndi nce iwu maka Jeremaia, si,
12 Welu ya, nene ya anya o̱fuma, emena ya ajo̱
ife o̱buna; ma nemelu ya o̱bunadu ka ogesi gwa i.
13 Nebuzaradan o̱ci-agha ndi nce wezie, ya na
Nebuṣazban, Rab-saris, na Nagal-ṣariza, Rab-
mag, na ndi isi o̱ci-agha nine nke eze Babilon;
14 fa zie, weputa Jeremaia n'ogige ndi nce, ranye
ya n'aka Gedalaia nwa Ahaikam, nwa Ṣefan, ka
o̱kpo̱naba ya: owebili n'etiti ndi *Ju*.

15 Okwu Jehofa webiakute Jeremaia, ka akpa-
citalu ya nime ogige ndi nce, si, 16 Jebe, gagwa
Ebed-melek onye Itiopia, si, No̱nwo̱ ka Jehofa nke
usu *ndi agha*, Cuku nke Israel, kwulu: Ne, aga-
meweta okwum n'obodo a ime ya ajo̱ ife, kama

ezi ife; fa gadi n'iru i n'ubọsi afu. 17 Ma aga-
manaputa i n'ubọsi afu, ka Jehofa kwulu: amara-
nye i n'aka ndi nginwa natulu egwu. 18 Makana
agharọm ime ka igbaputa, imadanye na nmà, ma
ndu-i gabulu i ife nkwali: makana icekwubelum,
ka Jehofa kwulu.

40 1 Okwu nke sitelu n'aka Jehofa webiakute
Jeremaia, ka Nebuzaradan ọci-agha ndi nce
zipusili ya na Rema, mgbe oji dọlu ya ka oyi
ọgbiligba n'etiti ndi Jerusalem na Juda nine adọlu
n'agha, ndi adọlu n'agha je na Babilon. 2 Ọci-
agha ndi nce wekpọlu Jeremaia, si ya, Jehofa
Cuku-i ekwugo ajọ ife a medide ebe a: 3 Jehofa
ewetago azi ya, me ka Osi wekwu; makana unu
megolu njọ medide Jehofa, unu anurọ onu-Ya,
nya ka ife a ji wedakwasi unu. 4 Ma kita, ne
atọpum i tata n'ọgbiligba di n'aka-i. Ọbuluna ọdi
nma n'anya-i isolum je na Babilon, bia, agamene
i anya ọfuma; ma ọbuluna ọdi njọ n'anya-i isolum
je na Babilon, ghalu: ne, ani a nine di n'iru i;
ebe ọdi nma kwulu azi ọtọ n'anya-i ijenu, je n'ebe
afu. 5 Ebe ọnakarọ cigha, *ọsi ya*, Nyabu cigha-
kulu Gedalaia nwa Ahaikam, nwa Ṣefan, onye eze
Babilon cili ka ọbulu isi n'obodo di-ga na Juda, ka
ibinyelu ya n'etiti ndi-i: ọmezi jebe ebe ọbuna
kwu ọtọ n'anya-i ijenu. Ọci-agha ndi nce wenye
ya ife olili na onyinye, zinaba ya. 6 Jeremaia
wejeku Gedalaia nwa Ahaikam na Mizpa, binyelu
ya n'etiti ndi *Ju* ndi gbọputalu n'ani afu.

7 Ka ndi-ọci-agha nine nke usu ndi agha ndi
nọ n'ọfia, fanwa na ndikom-fa, nulu na eze Babilon
ecigo Gedalaia nwa Ahaikam isi n'ani, tinye ndi-
kom, na umu-nwayi, na umu-aka, bú ọnwọ ndi-

o̱gbenye n'ani, ndi anado̱luro̱zi je na Babilon, n'o-
kpulu ya; 8 fa webiakute Gedalaia na Mizpa, bú
Iṣmael nwa Netanaia, na Johanan na Jonatan
umu Karea, na Seraia nwa Tanḥumet, na umu Efai
onye-Netofatait, na Jezanaia nwa onye-Meakatait,
fanwa na ndikom-fa. 9 Gedalaia nwa Ahaikam
nwa Ṣefan weñualu fa na ndikom-fa iyi, si, Unu
atuna egwu ifè ndi Kaldea: bilinu n'ani, ka unu
febe eze Babilon, na o̱gadili unu nma. 10 Munwa,
ne, agamebi na Mizpa, ikwu n'iru ndi Kaldea, ndi
gabiakute ayi: ma ununwa, kpoko̱banu manya
*fain*, na nkpulu osisi na manu, tinyenu fa n'aya-
unu, unu bilizia n'obodo-unu nke unu welugolu.
11 O̱bu no̱fu azi ka ndi Ju nine no̱li na Moab,
n'etiti umu Amon azi, na *ndi no̱* n'Idom, na ndi
no̱ n'ani nine, nulu na eze Babilon arapugo ndi
gbo̱putalu na Juda, na oci-azi-li Gedalaia nwa Ahai-
kam, nwa Ṣefan, isi-fa; 12 ndi Ju nine wesi n'ebe
nine acupulu fa cigha, bia n'ani Juda, biakute Ge-
dalaia, na Mizpa, wekpoko̱ba manya *fain* na nkpulu
osisi ri nne.

13 Johanan nwa Karea, na ndi-o̱ci-agha nine nke
usu ndi agha no̱ n'o̱fia, biakute azi Gedalaia na
Mizpa, 14 si ya, Imakwo̱lu na Bealis eze umu
Amon ezigoli Iṣmael nwa Netanaia iwepu ndu-i?
Ma Gedalaia nwa Ahaikam ekwero̱li *ife* fa *kwulu*.
15 Johanan nwa Karea wegwa Gedalaia okwu na
Mizpa na nzuzo, si, Biko, ka mje, agamegbu
Iṣmael nwa Netanaia, o̱nwero̱ onye gama: maka
gini ka ogeji wepu ndu-i, ka ndi Ju nine ndi gba-
ko̱balu n'ebe ino̱ wegbasasia, ndi gbo̱putalu na
Juda ewena n'iyi? 16 Ma Gedalaia nwa Ahaikam
si Johanan nwa Karea, Imeme ife a: makana
nginwa nasikpo Iṣmael asi.

41 1 Oluzia n'ọnwa nke-isa, Iṣmael nwa Neta-
naia, nwa Elaiṣama, *bú* ofu n'umu eze, *bulu*
azi *ofu nime* ndi-isi-ọci-agha nke eze, na ndikom ili
so ya, biakute Gedalaia nwa Ahaikam na Mizpa;
n'ebe afu ka fa likọlu nni ọnu na Mizpa. 2 Iṣmael
nwa Netanaia webinie, ya na ndikom ili nọnyelu
ya, wewelu nmà tigbue Gedalaia nwa Ahaikam
nwa Ṣefan, gbue ya, *bú* onye eze Babilon cili isi
n'ani afu. 3 Iṣmael gbu-azi-li ndi Ju nine nọnye-
lu ya, *bú* Gedalaia, na Mizpa, na ndi Kaldea afulu
n'ebe afu, *bú* ndi agha. 4 Oluzia n'ubọsi nke-ibọa
ka ogbusili Gedalaia, ma onye ọbuna amarọ ya,
5 madu si na Ṣekem, na Ṣailo, na Sameria, bia, ọgu
madu inọ, ndi kọcasia afu-ọnu-fa dọwasia afe-fa,
yikasia aru-fa, jidesia àjà nni na frankinsens n'aka-
fa, iweta fa n'unọ Jehofa. 6 Iṣmael nwa Neta-
naia wesi na Mizpa pua izute fa, becili akwa ka
ọnaga: oluzia, ka ozulu fa, ọsi fa, Biakutenu Geda-
laia nwa Ahaikam. 7 Oluzia, ka fa batalu n'etiti
obodo, Iṣmael nwa Netanaia gbue fa, *tunye fa*
n'etiti ounu, yanwa, na ndi nine so ya. 8 Ma
afulu madu ili n'etiti fa ndi si Iṣmael, Egbukwana
ayi: makana ayi nwelu ọba zolu n'ọfia, nke okili,
na nke ọka, na nke manu, na nke manu anwu.
Ọwekwurapu, ogburọ fa n'etiti umu-nna-fa. 9 Ma
onunu Iṣmael tunyelu ọzu nine nke ndi ogbulu, n'a-
kuku Gedalaia, (nke afu buli nke eze Esa meluli ma-
ka ifi Beaṣa eze Israel,) Iṣmael nwa Netanaia ji ndi
egbulu wekpoju ya. 10 Iṣmael wedọlu ndi nine
gbọputalu na ndi nọ na Mizpa n'agha, *bú* umu eze
umu-nwayi, na ndi nine gbọputalu na Mizpa, ndi
Nebuzaradan ọci-agha ndi nce tinyelu n'okpulu
Gedalaia nwá Ahaikam: Iṣmael nwa Netanaia
dọlu fa n'agha, niri ifeku umu Amon.

11 Ma mgbe Johanan nwa Karea, na ndi-o̱ci-
agha nine nke usu ndi agha so ya, nulu ajo̱ ife
nine Iṣmael nwa Netanaia melu, 12 fa wecili
ndikom nine, jebe ibuso Iṣmael nwa Netanaia
agha, fa wefu ya n'uso̱ nuku mili di-ga na Gibeon.
13 Oluzia ka ndi nine so Iṣmael fulu Johanan
nwa Karea, na ndi-o̱ci-agha nine nke usu ndi agha
sonyelu ya, fa weňuliba aňuli. 14 Ndi nine
Iṣmael si na Mizpa do̱lu n'agha rughalili cighata,
jekulu Johanan nwa Karea. 15 Ma Iṣmael nwa
Netanaia na madu isato̱ so ya gbapulu n'aka Jo-
hanan, jekulu umu Amon. 16 Johanan nwa
Karea, na ndi-o̱ci-agha nine nke usu ndi agha so ya,
kpo̱lu ndi nine gbo̱putalu na ndi *Ju* ndi o̱do̱cighalu
n'aka Iṣmael nwa Netanaia, nke o̱do̱luli na Mizpa,
ka ogbusili Gedalạia nwa Ahaikam, *bú* ndi agha,
na umu-nwayi, na umu-aka, na onozi-ga, ndi osi
na Gibeon kpo̱cigha o̱zo̱: 17 fa weje, gebili na
Girut Kimham, nke di n'uso̱ Bet-lehem, ije gaba-
nye n'Ijipt, maka ifi ndi Kaldea: makana fa na-
tulu fa egwu, makana Iṣmael nwa Netanaia egbugo
Gedalaia nwa Ahaikam, onyẹ eze Babilon cili isi
n'ani afu.

42 1 Ndi-o̱ci-agha nine nke usu ndi agha, na
Johanan nwa Karea, na Jezanaia nwa Hoṣaia,
na ndi *Ju* nine sitena onye kasi o̱bele genye n'onye
kasi nuku, wekpudebe nso, 2 si amuma Jeremaia,
Ayi ayo̱ i, nalu ayiyo̱-ayi, kpebelu ayi Jehofa Cuku-
i ekpelu, o̱bunadu maka ndia nine gbo̱putalunu;
makana ayi gbo̱putalu so̱ onenone nime o̱tutu
madu, etu anya-i nabo̱ si fu ayi: 3 ka Jehofa Cuku-
i wegosi ayi uzo̱ ayi ganeje nime ya, na ife ayi
geme. 4 Jeremaia amuma wesi fa, Anugom: ne,
agamekpelu Jehofa Cuku-unu ka okwu-unu si di-

ga; o̱geme azi na okwu o̱buna Jehofa gaza unu,
agamegosi unu ya; o̱nwero̱ okwu o̱buna mgezonari
unu. 5 Fanwa wesi Jeremaia, Ka Jehofa bulu
ezi onye ama kwesili ncekwube n'etiti ayi, ma
o̱buluna ayi emero̱ o̱bunadu ka okwu nine Jehofa
Cuku-i geji wezitalu i ayi si di. 6 Ma o̱buluna
o̱di nma, ma-o̱bu na o̱di njo̱, ayi ganu onu Jehofa
Cuku-ayi, Onye ayi zili i ka ijeku; ka o̱wedili ayi
nma, ma ayi nu onu Jehofa Cuku-ayi.
7 Oluzia ka ubo̱si ili galu, okwu Jehofa webia-
kute Jeremaia. 8 O̱wekpo̱ Johanan nwa Karea,
na ndi-o̱ci-agha nine nke usu ndi agha so ya, na
ndi *Ju* nine sitena onye kasi o̱bele o̱bunadu genye-
na onye kasi nuku, 9 si fa, No̱nwo̱ ka Jehofa, Cuku
nke Israel, kwulu, Onye unu zigalum ice ayiyo̱-unu
n'iru Ya: 10 O̱buluna unu gebili n'ani a, agama-
luni azi unu, Mmakwatu unu n'ani, agamaku azi
unu, Mmeropu unu: makana eloghagom n'ajo̱ ife
nke Mmelu unu. 11 Atuzinalunu eze Babilon
egwu, onye ununwa natulu egwu; atuzinalunu ya
egwu, ka Jehofa kwulu: makana Munwa no̱nyelu
unu izo̱puta unu, na inaputa unu n'aka-ya. 12 Aga-
memelu unu ebele, ka o̱wemelu unu ebele, me unu
ka unu cigha n'ani-unu. 13 Ma o̱buluna ununwa
asi, Ayi amebi n'añi a; unu eweghalu inu onu Jeho-
fa Cuku-unu; 14 nasi, Mba; ma ayi geje n'ani Ijipt,
ebe ayi manafu agha, nke ayi nanu onu opi, nke
agu nni nagu ayi; ebe afu ka ayi gebi: 15 nyabu
nulunu okwu Jehofa kita, unu ndi Juda gbo̱puta-
lunu: no̱nwo ka Jehofa nke usu ndi agha, Cuku
nke Israel, kwulu, O̱buluna ununwa edo iru-unu
nca nca iba n'Ijipt, jebe ino̱ n'ebe afu dika o̱bia;
16 o̱geme azi, na nmà, nke ununwa natulu egwu,
gekwudo unu n'ebe afu n'ani Ijipt, na ugani, nke

ununwa natulu egwu, gesosi azi unu ike n'ebe afu
n'Ijipt; n'ebe afu azi ka unu ganwu. 17 Nofu ka
ogadili ndi nine dolu iru-fa ije n'Ijipt ino n'ebe
afu dika obia; fa ganwu na nmà, na ugani, na ajo
oya: onwero ofu onye efu nime fa gafodu ma-obu
gbapulu ajo ife Munwa geweta n'isi-fa. 18 Maka-
na nonwo ka Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku nke
Israel, kwulu; Ka esi rukwasi iwem na onumam
n'isi ndi bi na Jerusalem, nofu ka agesi rukwasi
onumam n'isi-unu, mgbe unu gaba n'Ijipt: unu
gabu nkoca, na ife itu-n'anya, na ife ikpo-iyi, na
ife nkpali; unu amafunwozi ebe a ozo. 19 Jehofa
ekwugo maka unu, unu ndi Juda gboputalunu,
Ejenanu n'Ijipt: malunu ofuma na agbagolum
unu ama tata. 20 Makana unu alafugo nkpulu-
obi-unu; makana ununwa zigalum ijeku Jehofa
Cuku-unu, si, Kpebelu ayi Jehofa Cuku-ayi; etu
ife nine Jehofa Cuku-ayi gekwu si di, si nofu gosi
ayi, ayi geme azi ya: 21 mwegosi unu ya tata; ma
unu anuro onu Jehofa Cuku-unu n'ife obuna Oji
maka ya wezitalum unu. 22 Nyabu malunu ofu-
ma na unu ganwu na nmà, na ugani, na ajo oya,
n'ebe onaso unu ije gano dika obia n'ebe afu.

43 1 Oluzia ka Jeremaia gwasili ndi afu nine
okwu nine nke Jehofa Cuku-fa, nke Jehofa
Cuku-fa nyelu ya ka ozie fa, *obunadu* okwu nine
ndia, 2 Azaraia nwa Hoṣaia, na Johanan nwa
Karea, na ndi ngala nine, wekwube, nasi Jeremaia,
Nginwa nekwu okwu asi: Jehofa Cuku-ayi eziro
i isi, Unu ameje n'Ijipt ino dika obia n'ebe afu:
3 ma Beruk nwa Neraia nakpani i imedide ayi,
iranye ayi n'aka ndi Kaldea, ka fa wegbue ayi,
dolu ayi n'agha weje na Babilon. 4 Johanan nwa
Karea, na ndi-oci-agha nine nke usu ndi agha, na

ndi *Ju* nine, weghalu inu onu Jehofa, ibi n'ani
Juda. 5 Ma Johanan nwa Karea, na ndi-ọci-agha
nine nke usu ndi agha, kpọlu ndi Juda nine gbọ-
putalunu, ndi si na mba nine ebe acusalu fa-li
wecigha inọ n'ani Juda; 6 ndikom, na umu-nwayi,
na umu-aka, na umu eze umu-nwayi, na onye
ọbuna Nebuzaradan ọci-agha ndi nce rapululi n'aka
Gedalaia nwa Ahaikam, nwa Ṣefan, na Jeremaia
amuma, na Beruk nwa Neraia; 7 fa webia n'ani
Ijipt; makana fa anurọ onu Jehofa: fa webialue
na Tapanis. 8 Okwu Jehofa webiakute Jeremaia
na Tapanis, si, 9 Kpolu nuku nkpuma-ga n'aka-i,
ka izobe fa nime ulọ n'ebe edolu brik, nke di na
nbanye unọ Fero na Tapanis, n'anya ndi Juda;
10 si fa, Nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku
nke Israel, kwulu: Ne, agamezie gakpọlu Nebu-
kadreza eze Babilon, *hú* odibom, gadọkwasi ukpo-
ya n'enu nkpuma ndia mzobelu ezobe: ọgagbasa
ọmalica ikwu-ya n'enu fa. 11 Ọgabia, tie ani
Ijipt ife; ndi dili ọnwu ka agenye ọnwu, ndi dili
idọ-n'agha ka agadọlu n'agha, ndi dili nmà ka
agenye nmà: 12 Agamamunye azi ọku n'unọ
cuku-ga nke Ijipt; ogesule fa ọku, dọlu fa n'agha:
ogeji ani Ijipt weyikpo onweya, dika onye nazu
atulu yi afe-ya; ogesi n'ebe afu pua na ndokwa.
13 Ogetijisi azi ide-ga nke Bet-ṣimeṣ, di n'ani
Ijipt; ogeji azi ọku wesule unọ cuku Ijipt-ga.

44 1 Okwu nke biakutelu Jeremaia maka ndi
Ju nịne ndi bi n'ani Ijipt, ndi bi na Migdol,
na Tapanis, na Nof, na ani Patros, si, 2 Nọnwọ ka
Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku nke Israel, kwulu:
Ununwa afugo ajọ ife nine Mmegolu ka okwudo
Jerusalem, na obodo nine nke Juda; ne, tata fa

tọgbọlu nkiti, onye ọbuna ebirọ nime fa; 3 maka
ifi ajọ ife-fa nke fa megolu ikpasum iwe, n'ije gesule
ife ísì usọ, *na* ifè cuku ọzọ-ga, nke fanwa, ma-ọbu
ununwa, ma-ọbu nna-unu-fà, namarọli. 4 Mwe-
zitalu unu ndi-odibom nine *bú* ndi-amuma, nebini
n'uzọ ututu nezita fa, nasi, Ayọm unu, emezinanu
ife alu a Mkpọlu asì. 5 Ma fa anurọ, nke fa nege
nti isi n'ajọ ife-fa cigha, ghalu isulezili cuku ọzọ-
ga ife ísì uzọ. 6 Ewerupu ọnumam na iwem,
owenwulu ọku n'obodo di-ga na Juda na ilo di-ga
na Jerusalem; fa tọgbọlu kponcala tọgbọlu azi
nkiti, etu osi di tata. 7 Nyabu nọnwọ ka Jehofa,
Cuku nke usu *ndi agha*, Cuku nke Israel, kwulu:
Maka gini ka ununwa ji me nuku ajọ ife nka
medide nkpulu-obi-unu, unu wesi n'etiti Juda
bepuba nwoke na nwayi, nwatakili na nwa nala
ala, ka fa pualu unu, eweghalu irapulu unu onye
gbọputalunu; 8 n'iji ọlu aka-unu wekpasum iwe,
nesulelu cuku ọzọ-ga ife ísì usọ n'ani Ijipt, ebe
ununwa bialu inọ dika ọbia; ka ewebepu unu, ka
unu webulu ife ikpọ-iyi na ife nkpali n'etiti mba
nine nke uwa? 9 Unu elozọgo ajọ ife nna-unu-
fà, na ajọ ife ndi-eze Juda, na ajọ ife inyeme-fa,
na ajọ ife nke unu, na ajọ ife inyeme-unu, nke
fa melu n'ani Juda, na ilo di-ga na Jerusalem?
10 Ebudarọ fa wepu tata, nke fa natu egwu, nke
fa nakpaghali n'iwum, na ukpulum-ga, nke Mtọlu
n'iru unu na iru nna-unu-fà. 11 Nya ka Jehofa
nke usu *ndi agha*, Cuku nke Israel, ji kwue nọnwọ,
si: Ne, agamedo irum medide unu ime unu ajọ
ife, bú ibepu Juda nine. 12 Agamewelu ndi Juda
gbọputalunu, ndi dogolu iru-fa ije n'ani Ijipt inọ
dika ọbia n'ebe afu, agekpocapu fa nine; fa gada
n'ani Ijipt; ageji nmà na ugani wekpocapu fa; fa

ganwu na nmà na ugani, sitena onye kasi o̱bele
genye n'onye kasi nuku: fa gabu nko̱ca, *na* ife itu-
n'anya, na ife ikpo̱-iyi, na nkpali. 13 Makana
agamenye ndi bi n'ani Ijipt afufu, etu Msi nye
Jerusalem afufu, sitena nmà, na ugani, na ajo̱ o̱ya:
14 nyabuna ofu efu nime ndi Juda gbo̱putalunu,
ndi gagolu n'ani Ijipt ino̱ dika o̱bia n'ebe afu, ama-
gbapu ma-o̱bu fo̱du afo̱du, icigha n'ani Juda, nke
fa tukwasili nkpulu-obi-fa icigha gebili n'ebe afu:
makana fa amecigha belu so̱ ndi gagbapu agbapu.
15 Ndikom nine ndi malu na inyeme-fa sulelu
cuku o̱zo̱-ga ife ísì uso̱, na umu-nwayi nine kwu
nso, nuku nzuko̱, o̱bunadu madu nine bi n'ani Ijipt,
na Patros, zalu Jeremaia, si, 16 Okwu igwagolu ayi
n'afa Jehofa, ayi amanu onu-i. 17 Ma ayi geme-
lili okwu nine sigolu n'o̱nu-ayi puta, isulelu eze
nwayi nke enu-igwe ife ísì uso̱, na irupulu ya àjà
ife o̱lila, etu ayi megolu, ayinwa na nna-ayi-fà, na
ndi-eze-ayi na ndi-isi-ayi, n'obodo di-ga na Juda,
na ilo di-ga na Jerusalem: makana afo̱ nni julu
ayi-li, aru disia ayi nma, ayi afuro̱ ajo̱ ife o̱buna.
18 Ma eri ayi ji rapu isulelu eze nwayi nke enu-
igwe ife ísì uso̱, na irupulu ya àjà ife o̱lila, ife nine
ko̱lu ayi, ewelugo nmà na ugani wekpocapu ayi.
19 Mgbe ayinwa sulelu eze nwayi nke enu-igwe
ife ísì uso̱, rupulu ya àjà ife o̱lila, ayi sili ya acica
iyi ya, nerupulu ya àjà ife o̱lila, n'ebe di-ayi nekwe-
nyero̱? 20 Jeremaia wegwa ndi afu nine, ka
ndikom, ka umu-nwayi, o̱bunadu ndi nine zalu ya
okwu afu, si, 21 Ife ísì uso̱ unu sulelu n'obodo di-
ga na Juda, na ilo di-ga na Jerusalem, ununwa na
nna-unu-fà, ndi-eze-unu na ndi-isi-unu, na ndi bi
n'ani afu, Jehofa ecetaro̱ fa, o̱gbabataro̱ Ya n'obi
ka? 22 nyabu na Jehofa apuro̱zi idinu, maka ifi

ajo ife nke omume-unu-ga, na maka ifi ife alu unu
megolu; ani-unu wetogbolu nkiti, bulu azi ife itu-
n'anya, na ife ikpo-iyi, énwe onye obi, dika osi di
tata. 23 Makana unu esulego ife ísì uso, na
makana unu emego njo medide Jehofa, unu anuro
onu Jehofa, nke unu nakpaghali n'iwu-Ya, na
ukpulu-Ya-ga, na ife-ama-Ya-ga; nya ka ajo ife
a ji kwudo unu, dika osi di tata.
24 Jeremaia wesi ndi afu nine, na umu-nwayi
afu nine, Nulunu okwu Jehofa, ndi Juda nine no
n'ani Ijipt: 25 nonwo ka Jehofa nke usu *ndi agha*,
Cuku nke Israel, kwulu, si, Ununwa na inyeme-
unu ewelugo onu-unu kwue, welu azi aka-unu
mezue ya, si, Ezie ayi gemelili nkwa di-ga nso ayi
nke ayi kwegolu, isulelu eze nwayi nke enu-igwe
ife ísì uso, na irupulu ya àjà ife olila: nyabu menu
ka nkwa-unu di-ga nso kwusie ike, ka unu mezue
nkwa-unu-ga. 26 Nyabu nulunu okwu Jehofa.
unu ndi Juda nine bi n'ani Ijipt: Ne, ewelugom
nuku afam ìua iyi, ka Jehofa kwulu, na amakpo-
nwozi afam n'onu onye Juda obuna n'ani Ijipt
nine, nasi, Etu Dinwenu-ayi Jehofa difu ndu.
27 Ne, anamece fa nce ime fa ajo ife, oburo ime fa
ezi ife: ageji nmà na ugani wekpocapu ndikom Juda
nine no n'ani Ijipt, fa ewegwusia nca. 28 Ndi
gbapulu nmà gesi n'ani Ijipt cigha n'ani Juda,
onenone; ndi Juda nine gboputalunu, ndi bialu
n'ani Ijipt ino dika obia n'ebe afu, gama azi onye
okwu-ya gakwusi ike, nkem, ma-obu nke fa. 29 Nka
gabulu unu ife arima, ka Jehofa kwulu, na Munwa
genye unu afufu n'ebe a, ka unu wemalu na okwum
gakwulili medide unu ime unu ajo ife: 30 nonwo
ka Jehofa kwulu: Ne, agamenye Fero Hofra eze
Ijipt n'aka ndi-ilo-ya, na aka ndi naco ndu-ya; etu

Mnyelu Zedekaia eze Juda n'aka Nebukadreza eze
Babilon, onye-ilo-ya, nke co̱-azi-li ndu-ya.

45 1 Okwu Jeremaia amuma gwalu Beruk
nwa Neraia, mgbe oji de okwu ndia n'ak-
wukwo̱ n'o̱nu Jeremaia, n'aro̱ nke-ino̱ nke Jeho-
iakim nwa Josaia, eze Juda, si, 2 No̱nwo̱ ka
Jehofa, Cuku nke Israel, kwulu maka i, ngi Beruk:
3 Ngi kwulu, si, Afufu nadilim kita! makana
Jehofa etinyego uru n'ife-ngbum; ike agwum
n'isu-udem, afuro̱zim izulu-ike. 4 No̱nwo̱ ka
igagwa ya, No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu: Ne, Munwa
gakwatu ife Mlugolu, Munwa geropu ife Mkugolu;
nka *ka Mgeme* n'ani a nine. 5 Nginwa naco̱lu onwei
nuku ife ka? aco̱na fa: makana, ne, agameme ka
ajo̱ ife dakwasi madu nine, ka Jehofa kwulu: ma
ndu-i ka Mgenye i ka o̱bulu ife nkwali n'ebe ijena.

46 1 Okwu Jehofa nke biakutelu Jeremaia
amuma maka mba-ga.
2 Nke Ijipt: maka usu ndi agha nke Fero-nikó
eze Ijipt, nke no̱ na nso orimili Ufretis nime
Kakimis, nke Nebukadreza eze Babilon tigbulu
n'aro̱ nke-ino̱ nke Jehoiakim nwa Josaia, eze Juda.
3 Donu o̱ta na akpani n'usolo n'usolo, kpudebenu
nso ibu agha. 4 Unu ndi anyinya nebu, kenu
anyinya ekike, likwasinu, kpulusianu okpu agha
wekwulu n'ìfè; ricanu ube, yikwasinu afe agha.
5 Maka gini ka mji fu ya? obi mebili fanwa fa
ricigha azu; etitugo ndi-dike-fa n'ani, fa gbana-
basia o̱so̱, fa agharo̱ anya n'azu: egwù n'akuku
nine, ka Jehofa kwulu. 6 Ka onye nwelu ukwu
nko̱ ghalu igbanabanu, nke dike nagbapu; n'uso̱
orimili Ufretis n'Ugwu ka fa so̱lu ngo̱ngo̱ weda.

7 Onye di nwo di ka Nail nelu elu, dika orimili-
ga nke mili-fa natughali onwefa? 8 Ijipt di ka
Nail nelu elu, dika orimili-ga nke mili-fa natu-
ghali onwefa: owesi, Agamelu, agamekpudo uwa;
agameme ka obodo na ndi bi nime ya na n'iyi.
9 Rogobenu, unu anyinya-ga: kpotubanu nkpotu,
unu ugbo-ani-ga; ka ndi-dike putaba: Kuṣ na
Put, ndi neji ota; na Ludim, ndi neji nado azi uta.
10 Makana ubosi afu bu *ubosi* Dinwenu-ayi, Jeho-
fa nke usu *ndi agha*, ubosi ibo-óbò, ka Owebolu
Onweya ndi nemedide Ya óbò; nmà gelicapu afo
eju ya, ogalaju obala-fa afo: makana Dinwenu-
ayi, Jehofa nke usu *ndi agha*, nwelu àjà n'ani
Ugwu n'uso orimili Ufretis. 11 Rogo na Gilead,
gewelu ogwu bam, ngi nwa-agbo ada Ijipt: na
nkiti ka inetinye imelime ogwu; imadiri. 12 Mba-
ga anugo maka ifele-i, uwa juputalu n'ikwa-ákwá-i:
makana dike asogo ngongo imedide dike, fa
adakogo onu fa nabo.

13 Okwu Jehofa gwalu Jeremaia amuma, ka
Nebukadreza eze Babilon gesi bia tie ani Ijipt ife.

14 Gosinu n'Ijipt, menu ka amalu na Migdol,
menu ka amalu azi *ya* na Nof na Tapanis: sinu,
Kwulu n'ìfè, ka ikwadebe onwei; makana nmà
elirubego i okilikili. 15 Maka gini ka eji zacapu
ndi nke i di ike? fa akwuro, makana Jehofa
cupulu fa. 16 Omelu ka imelime so ngongo, eye,
fa nadakwasi ibe-fa n'enu: fa wesi, Binie, ka ayi
si na nmà neme ife-ike cighaku ndi-be-ayi, na ani
ebe amulu ayi. 17 Fa kpolu nkpu n'ebe afu, si,
Fero eze Ijipt bu' so nkpotu; orapugo oge akalu
ka ogafe. 18 Etu Munwa difu ndu, ka Eze kwulu,
Onye afa-Ya bu Jehofa nke usu *ndi agha*, ezie
dika Teboa n'etiti ugwu-ga, na dika Kāmel n'uso

orimili nnu, nọfu ka ogesi bia. 19 Ngi ada nke
bi n'Ijipt, melu onwei ife igakwa mgbe adọlu i
n'agha: makana Nof gabu nkpọnkpọ ebe, agesule
ya, nenwe onye obi. 20 Ijipt bu ọmalica nwa-
agbọ efi; ma nbibi sitelu n'Ugwu abiago, ọbiago.
21 Ndi ogolu agha azi n'etiti ya di ka umu efi
nke unọ anumanu; makana fanwa azi adacighago
azu, fa gbanabakọ ọsọ ọnu, fa akwurọ: makana
ubọsi nuku afufu-fa ekwudogo fa, bú ọge nneta-fa.
22 Onu-ya gadi ka ukpatu agwọ ma ọnaga; ma-
kana fa gaci usu ndi agha webia, cili anyike, dika
ndi-ọwa-nku, biakute ya. 23 Fa gegbutu ugboko-
ya, ka Jehofa kwulu, ọbu ezie na apurọ inyoca ya;
makana fa kalili igwulube n'uba, di azi aguta ọnu.
24 Agemenye ada Ijipt ifele n'iru; agaranye ya
n'aka ndi Ugwu. 25 Jehofa nke usu *ndị agha*,
Cuku nke Israel, kwulu, si: Ne, agamenye Amon
nke No, na Fero, na Ijipt na cuku-ya-ga, na ndi-
eze-ya, afufu; ọbunadu Fero, na ndi cekwubelu
ya: 26 agamaranye azi fa n'aka ndi nacọ ndu-fa,
n'aka Nebukadreza eze Babilon-azi, na aka ndi-
odibo-ya: emesizia agebi ya, etu osi dili mgbe gbo,
ka Jehofa kwulu. 27 Ma nginwa atuna egwu,
ngi Jekob odibom, nke obi gemebi i, ngi Israel:
makana, ne, agamesi n'ebe telu aka wezọputa i,
nkpulu-i azi n'ani adọgalu fa; Jekob gecigha,
nọduzia nwayọ na aru bu, ọnwerọzi nke geyi ya
egwu. 28 Nginwa Jekob odibom, atuna egwu,
ka Jehofa kwulu; makana Munwa nọnyelu i:
makana agameme mba nine ebe Mcunye-ga-lu
i gwusia nca, ma Mmeme ka igwusia nca; ma
agameji ikpe wedọ i nti, ọnwerọ ka Mgagunye i
n'onye nemerọ ajọ ife.

47 1 Okwu Jehofa nke biakutelu Jeremaia
amuma maka ndi Filistia, tupu Fero etie
Geza ife.
2 Nonwo ka Jehofa kwulu: Ne, mili si n'
Ugwu elu, fa gabu mili-iyi lufegalu oke, fa gelu-
sasi n'ani na ife nine di nime ya, ka obodo ka
ndi bi nime ya: madu gakwa ákwá, ndi nine bi
n'ani gaci ákwá. 3 N'onu ọzìzọ ikpata-ukwu nke
anyinya-ya di-ga ike, n'igba-ọsọ nke ugbọ-ani-ya-
ga, na nkpọtu nke wīl-ya-ga, ndi bu nna agharọ
anya n'azu *inekwasi* umu-fa maka aka ike gwulu;
4 maka ifi ubọsi nke biananu ibibi ndi Filistia
nine, isite na Taia na Zaidon bepu onye inye-aka
ọbuna nke fọdulunu: makana Jehofa gebibi ndi
Filistia, ndi gbọputalu n'ọba-n'ani orimili nnu nke
Kaftoa. 5 Isi nkpoca adakwasigo Geza; ekpocapu-
go Aṣkelon, ndi gbọputalu na mgbulugudu-fa: one
mgbe ka igeyikasidebe onwei? 6 Ngi nmà Jehofa,
one mgbe ka ọgabu tupu idelu du? minye onwei
n'ọbọ-i; zulu ike, ka inọdu du. 7 Kedu ka igesi
delu du, ebe Jehofa tigolu i iwu? imedide Aṣkelon, na
imedide ikpele orimili nnu, n'ebe afu ka Ọkagolu ya.

48 1 Nke Moab. Nọnwọ ka Jehofa nke usu
*ndi agha,* Cuku nke Israel, kwulu: Afufu
gadili Nibo! makana ebibili ya; emenyego Kiri-
ataim ifele n'iru, ewelugo ya: emenyego unọ di
enu ifele n'iru mebi azi ya. 2 Otuto Moab adi
azi ọzọ; na Heṣbon ka fa zugolu ajọ izuzu medide
ya, Bianu, ka ayi bepu ya ka ọghalu ibuzi mba.
Ngi Madmen, ageme azi ka idelu du; nmà ganeso
i. 3 Onu ákwá sitelu na Horonaim, nbibi na
nuku ntikpọ! 4 Etikpọgo Moab; umu-aka-ya

emego ka anu onu ákwá. 5 Makana fa geji ibeci
ákwá anya wesi na nrogo Luhit rogo; makana fa
anugo onu nkpà nke ákwá ntikpo na ngbada
Horonaim. 6 Gbanabanu, zoputanu ndu-unu, ka
unu di ka tamarisk n'ofia kwu nkiti. 7 Makana,
maka ifi na icekwubego olu-i-ga na ife inwe-ga-lu,
agewe nginwa azi: agadolu Kimos n'agha, ndi-
ncu-aja-ya na ndi-isi-ya n'ofu. 8 Onye nbibi
gabiakute obodo nine, obodo obuna amagbapu;
mgbulugudu azi gana n'iyi, agemebi ani ntela;
etu Jehofa kwulu. 9 Nye Moab nku, ka owefepu:
obodo-ya-ga gabulu nkponkpo ebe, énwe onye obi
nime fa. 10 Ibu-onu dili onye ji òbò alu olu
Jehofa, ibu-onu di-azi-li onye zodolu obala nmà-
ya. 11 Moab nobalu nwa-bu sitena nwata, odolu
edo *dika manya fain*, akesiro n'ofu ite gbapu ya
n'ite ozo, nke anadonu ya n'agha: nyabu na uso-
ya dilili nime ya, isi-ya akagharo. 12 Maka ya,
ne, ubosi abiana, ka Jehofa kwulu, nke Mgezitalu
ya ndi nerupu erupu, fa gerupu ya; fa gerucapu
ite-ya-ga, tilisia kalama-fa. 13 Ifele Kimos geme
Moab, dika ifele Betel nke fa cekwubelu si me
uno Israel. 14 Kedu ka unu si kwu, Ayinwa bu
ndi-dike, na ndi-dimkpa n'agha? 15 Moab
emebigo, fa arogogo n'obodo-ya-ga, umu-ikolobia-
ya arotalu arota agbadago n'ogbugbu, ka Eze, Onye
afa-Ya bu Jehofa nke usu *ndi agha*, kwulu.
16 Nuku afufu nke Moab akpudebena nso ibianu,
ajo ife-ya neme ajo ngwa. 17 Unu ndi nine
norubelu ya okilikili, kwabalunu ya ákwá, na unu
ndi nine malu afa-ya; sinu, Kedu ka esi kpaji
okposi sili ike, omalica nkulu! 18 Ngi ada nke
bi na Daibon, si n'otuto-i zidata, ka inodu ani
n'akpili ikpo-nku; makana onye nbibi nke Moab

arọgotago imedide i, omebigo ebe nke i egwurube-
ga-lu iga. 19 Ngi onye bi n'Aroa, kwulu n'uzọ,
ka inyo: jua nwoke gbanabakọ agbanaba, na
nwayi gbapukọ agbapu; si, Gini ka emelu?
20 Emenyego Moab ifele n'iru; makana emebigo
ya: cibanu ákwá nakwa-azi-nu ákwá; gosinu ya
n'Anon, na emebigo Moab. 21 Ikpe adakwasigo
ani ntela; Holon, na Jaza, na Mefeat; 22 Dai-
bon, na Nibo, na Bet-diblataim; 23 na Kiriataim,
na Bet-gamul, na Bet-meon; 24 na Keriot na
Bozra, na obodo nine nke ani Moab, nke ditelu
aka ma-ọbu nke di nso. 25 Ebepugo mpi Moab,
akpajigo ọgwe-aka-ya, ka Jehofa kwulu. 26 Menu
ka manya gbube ya; makana ọmelu onweya nuku
imedide Jehofa: Moab gatulu nime agbọlọ-ya,
yanwa azi ganọ nime akaje. 27 Makana ọbu na
Israel aburọlu i ife ime-akaje ka? afulu ya-li
n'etiti ndi ori ka? makana mgbe ikwuna maka
ya, ineferube isi. 28 Unu ndi bi na Moab, rapu-
nu obodo-ga, bilinu na nkpuma; dinu ka nduli
nke naku akwu-ya n'akuku ọnu ugbò. 29 Ayi
anugo maka ngala Moab, *na* ọnagalaka; idi-enu-
ya, na ngala-ya, na ibuni-onweya, na obi-ngala-ya.
30 Munwa amago iwe-ya, na ọbu ife nkiti, ka
Jehofa kwulu; inya-isi-ya emerọ ife ọbuna.
31 Nya ka mgeji cibalu Moab ákwá; eye, agama-
kpọsi nkpu ike maka Moab nine: fa gerulu ndi
Ka-herez uru. 32 Agameji *ákwá* kalili ákwá
Jeza wekwalu i ákwá, ngi fain nke Sibma:
ngadaba-i gafegalu orimili nnu, fa lulu *ọbunadu*
genye n'orimili nnu nke Jeza: onye nbibi adakwa-
sigo n'enụ nkpulu osisi na ikpokọ nkpulu fain i:
33 Esitego n'ani-ugbo namasi nni na ani Moab
wepu añuli na ngoli; emegom ka manya *fain*

kwusi n'ebe anazọca manya *fain:* onye ọbuna
ameji nkpu aṅuli wezọca; ikpọ-nkpu amabu nkpu
manca. 34 Sitena ákwá Heṣbon genyena Eleale,
welue na Jehaz ka onu-fa ralu, sitena Zoa genyena
Horonaim, welue Eglat-ṣeliṣiya: makana mili-ga
nke Nimrim azi gabu nkpọnkpọ ebe. 35 Aga-
meme azi ka onye nacu aja n'ebe di enu, na onye
nesulelu cuku-ya-ga ife ísì usọ, kwusi na Moab, ka
Jehofa kwulu. 36 Nya ka obim ji ara ka ọja
maka Moab, obim nara ka ọja maka ndi Ka-
herez: nya ka imelime kwulu imelime ife ọnwelu ji
na n'iyi. 37 Makana isi nine kpocalu ekpoca,
afu-ọnu nine ka akọbenatalu akọbenata: eyikasili
aka nine, akwa uju di n'ume *nine.* 38 N'enu
unọ nine nke Moab na ilo di-ga ya igo-ákwá di
n'ebe nine: makana etiwagom Moab ka aya nke
nasọrọnu, ka Jehofa kwulu. 39 Nekene ka esi
mebi ya! nekene ka fa si aci ákwá! nekene ka
Moab si gbakuta azu n'ifele! nọfu ka Moab gesi
bulu ndi nine nọrubelu ya ife ime akaje na ife
imebi obi. 40 Makana nọnwọ ka Jehofa kwulu:
Ne, ọganefe ka ugo, gbasa nku-ya imedide Moab.
41 Ewelugo Keriot, ewelugo azi ebe egwurube-ga-
lu iga na ntumade, obi ndi dike Moab gadi n'ubọsi
afu ka obi nwayi nke nọ n'ife-olulo-ya-ga. 42 Age-
mebi Moab ka ọghalu ibuzi ofu ndi, makana ọmego
onweya nuku medide Jehofa. 43 Egwù, na onunu,
na ọnyà, dili i, ngi onye bi na Moab, ka Jehofa
kwulu. 44 Onye gbaputalu n'egwù gada n'onunu;
onye si n'onunu rọgota gama n'ọnyà: makana
agameme ka arọ nneta-fa dakwasi ya, *bú* Moab, ka
Jehofa kwulu. 45 Ndi gbanabalunu kwulu n'okpu-
lu ndo Heṣbon nénwe ike: makana ọku esigo na
Heṣbon pua, ilele ọku si n'etiti Saihon, ọlacapụ-

nkuku Moab, na opu-n'isi ndi nkpọtu. 46 Afufu
nadili i, Moab! ndi Kimoṣ anago n'iyi: makana
adọlu umu-i ndikom n'agha, dọlu azi umu-i umu-
nwayi n'agha. 47 Ma agameme ka ndi Moab
adọlu n'agha cigha n'ubọsi ikpe-azu, ka Jehofa
kwulu. N'ebe a ka ikpe Moab jedebelu.

49 1 Nke umu Amon. Nọnwọ ka Jehofa
kwulu: Israel enwerọ umu ndikom ka?
ọnwerọ oli-ukwu ka? maka ginizi ka Malkam ji
lita Gad n'ukwu, ndi-ya bili n'obodo di-ga ya?
2 Nyabu, ne, ubọsi abiana, ka Jehofa kwulu, nke
Mgeme ka anu nkpu agha imedide Raba nke
umu Amon; ọgabu nkpọnkpọ obo, ageji ọku we-
sule umu-ya umu-nwayi: mgbe afu Israel ge-
nwelu ndi nwe ya-li, ka Jehofa kwulu. 3 Ngi
Heṣbon, ciba ákwá, makana ebibigo Ai; kwabanu
ákwá, unu umu nwayi Raba, jelunu akwa uju:
gobenu akwa, nagbaghalinu n'etiti ogige-ga; ma-
kana agadọlu Malkam n'agha, ndi-ncu-aja-ya na
ndi-isi-ya n'ofu. 4 Ngi ada nke nadacigha azu,
maka gini ka iji anya isi mgbulugudu-ga, mbulu-
gudu-i nerupu erupu? onye cekwubelu ife ọme-
ga-lu, *nasi*, Onye gabiakutem? 5 Ne, agameme
ka egwù si na ndi nine dirubelu i dakwasi i, ka
Dinwenu-ayi, Jehofa nke usu *ndi agha*, kwulu;
agacupusi unu ebe onye anọna aculu ya gaba
n'iru, ọnwerọ onye gakpọkọba onye nawaghali
awaghali. 6 Ma emesia agameme ka umu Amon
adọlu n'agha cigha, ka Jehofa kwulu.

7 Nke Idom. Nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi
agha* kwulu: Amamife adi azi ọzọ na Timan
ka? alo ananarigo ndi nwelu nghọta n'iyi ka?

Amamife-fa fulu efu ka? 8 Gbanabanu, cighanu
azu, bimienu ebimie, unu ndi bi na Dedan; ma-
kana agameme ka nuku afufu nke Iso̱ dakwasi
ya, *bú* o̱ge Mgeneta ya. 9 O̱buluna ndi nagho̱
nkpulu fain biakutelu i, fa amagho̱fo̱ nkpulu fain
*o̱nwo̱* ka? o̱buluna ndi ori *abia* n'ucici, fa amebibi
genye fa ewenwe ka ogbolu fa ka? 10 Ma Mu-
nwa emego Iso̱ ka o̱gbalu o̱to̱, ekpughegom ebe-
ya di-ga nzuzo, o̱menwezi ike izobe onweya: eme-
bisigo nkpulu-ya, na umu-nna-ya, na ndi-agbata-
obi-ya, o̱no̱ro̱zi. 11 Rapu umu-i nenwero̱ nna,
Munwa gedebe fa ndu; ka ndi-ajadu-i cekwubem.
12 Makana no̱nwo̱ ka Jehofa kwulu: Ne, ndi
anekpero̱ ikpe ila n'iko afu galalili; nginwa nabu
onye gapusi n'itali nca ka? imapu n'itali, ma iga-
lalili. 13 Makana e̱jim Onwem weṅu iyi, ka Je-
hofa kwulu, na Bozra gabu ife itu-n'anya, na
nkpali, na ebe to̱gbo̱lu nkiti, na ife ikpo̱-iyi; obo-
do nine di ya gabu ebe to̱gbo̱lu nkiti ebe-ebe.
14 Anugom ozi sitelu n'aka Jehofa, aragolu mba-
ga uko̱, *nasi*, Gbako̱banu o̱nu, ka unu bia imedide
ya, binie-azi-nu ibu agha. 15 Makana, ne, eme-
gom i o̱bele n'etiti mba-ga, me i ife nneni n'etiti
madu. 16 Idi-egwu-i, ngala obi-i ebunigo i enu,
ngi onye nebi na ngbo̱wa nke nuku nkpuma, nke
nejide enu ṅgongo: o̱bulugodu na ikua akwu-i ka
o̱di enu dika ugo, agamesi n'ebe afu wedata i, ka
Jehofa kwulu. 17 Idom gabu ife itu-n'anya:
o̱gatu onye o̱buna nke gafeko̱ ya n'anya, o̱gama
o̱so̱ itali nine di ya. 18 Dika osi di na nkwakpo̱
So̱dom na Go̱mora na agbata di-ga fa, ka Jehofa
kwulu, onye o̱buna amebi n'ebe afu, nke nwa nke
madu o̱buna gano̱ dika o̱bia nime ya. 19 Ne,
o̱garo̱gota dika agaba nke si na ngala Jo̱dan puta

imedide ebe-ita-nni nke ọkpu: ma agameme ya
ka ọgbanabalu ya ọsọ na ntumade; onye arọtalu,
ya ka Mgeci isi-ya: makana onye di kam? onye
gakalum ọge? onye bu onye nazu atulu nke ga-
kwu n'irum? 20 Maka ya nulunu alo Jehofa,
nke Ọragolu imedide Idom; na izuzu-Ya-ga, nke
Ozugolu imedide ndi bi na Timan: Ezie fa gadọ-
kpupu fa, *bú* umu ìgwè atulu; ezie Ọgeme ka fa
tu ebe-ita-nni-fa n'anya. 21 Ani marubelu n'onu
ọdida-fa; ikpo-nkpu di, nke anulu onu-ya n'Ori-
mili Nme-nme. 22 Ne, ọgarọgota nefe dika ugo,
gbasa nku-ya imedide Bọzra: obi ndi-dike Idom
n'ubọsi afu gadi ka obi nwayi nime ife-olulo-ya-ga.

23 Nke Damaskọs. Ifele neme Hemat, na Apad;
makana fa anugo ajọ akukọ, agbazepusigo fa: nce-
kasi di n'enu orimili nnu; ọpurọ inọdu du.
24 Ike agwusigo Damaskọs, orughalia onweya igba-
nabanu, aru amabago ya nni: nkpa na uru ejidego
ya, dika nwayi ime neme. 25 Kedu ka anesirọ gba-
nari obodo otuto, *bú* obodo ngolim? 26 Nyabuna
umu-ikolọbia-ya gada n'ilo-ya-ga, ageme ka ndi agha
nine delu du mbọsi afu, ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu. 27 Agamamunye azi ọku n'aja-odido Da-
maskọs, ọgalacapu nuku unọ-ga nke Ben-hedad.

28 Nke Kida, na nke ani-eze Hezoa-ga, nke
Nebukadreza eze Babilon tigbulu.

Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Binienu, rọgobenu
na Kida, ka unu mebisie umu iru-anya-anwu.
29 Fa gacili ikwu-fa-ga na ìgwè-ewu-na-atulu-fa;
fa gebupulu onwefa ife-okpukpu-fa, na ife-fa nine,
na kamel-fa: fa gakpọ fa oku, Egwù n'akuku
·e. 30 Gbanabanu, watenu aka, bimienu, unu

ndi bi na Hezoa, ka Jehofa kwulu: makana Ne-
bukadreza eze Babilon arago alo imedide unu,
ozubego izuzu imedide unu. 31 Binienu, ro̱gonu
na mba nke no̱ nwa-bu, nke bi n'aru-ofufo, ka Je-
hofa kwulu; nke nenwero̱ o̱nu-uzo̱-ilo-ga nke fa
nenwe nga-ga, nke so̱so̱ fa bi. 32 Kamel-fa gabu
ife ipu-n'ike, imelime ife-enunu-fa nine gabu azi
ife nkwali: agamacusa azi nye ikuku nine ndi ghe-
cabenatalu nkuku *ntutu-fa*; agameme azi ka nuku
afufu-fa si n'akuku fa nine bia, ka Jehofa kwulu.
33 Hezoa gabu o̱te nkita o̱fia, bulu azi nkpo̱nkpo̱
obodo ebe-ebe: onye o̱buna amebi n'ebe afu, nke
nwa nke madu o̱buna gano̱ dika o̱bia nime ya.

34 Okwu Jehofa nke biakutelu Jeremaia amu-
ma maka Ilam n'isi-nbido ocici Zedekaia eze Juda,
si, 35 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi-agha* kwulu:
Ne, agamakpaji uta Ilam, *lú* isi nke ike-fa.
36 Agameme ka ikuku ino̱ si na nkuku ino̱ nke
enu-igwe dakwasi Ilam, agamacusa fa n'ebe ikuku
nine a di; mba o̱buna amadi nke ndi Ilam acupu-
lu acupu manabia. 37 Agameme ka obi mebie
Ilam n'iru ndi-ilo-fa, na iru ndi naco̱ ndu-fa: aga-
meme azi ka ajo̱ ife dakwasi fa, bu iwem di o̱ku, ka
Jehofa kwulu; agamezita nmà n'azu fa, genye ewe-
mkpocapu fa: 38 agamado̱ba ukpom n'Ilam, gesi
n'ebe afu bibie eze na ndi-isi, ka Jehofa kwulu.
39 O̱geme azi n'ubo̱si o̱di-n'iru, agameme ka ndi
Ilam ado̱lu n'agha cigha o̱zo̱, ka Jehofa kwulu.

50 1 Okwu Jehofa kwulu maka Babilon, na ani
ndi Kaldea, sitena aka Jeremaia amuma.
2 Gosinu n'etiti mba-ga me-azi-nu ka anu, kwu-
banu o̱ko̱lo̱to̱; menu ka anu, ezobenanu ezobe:

sinu, Ewelugo Babilon, emenyego Bel ifele n'iru,
emebigo Merodak obi; emenyego alusi-ya-ga ifele
n'iru, emebigo ndi-mọ-ya. 3 Makana n'Ugwu ka
mba gesi rọgota imedide ya, nke geme ani-ya ka
ọbulu nkpọnkpọ ani, onye ọbuna amebi ya: fa agba-
nabago, fa anago, ka madu ka anumanu. 4 N'ubọ-
si afu-ga, na ọge afu, ka Jehofa kwulu, umu Israel
gabia, fanwa na umu Juda n'ofu; fa ganaga na-
kwa ákwá, fa gacọ Jehofa Cuku-fa. 5 Fa gaju
ase Zaion do iru-fa n'ebe afu, *nasi*, Bianu, nyaku-
donu onweunu na Jehofa nime àgbà ebe-ebe nke
amanecezọ ecezọ.

6 Ndi nkem abulugo atulu fulu efu: ndi nazu
fa emego fa ka fa kpafue, fa enufugo fa n'enu
ugwu-ga: fa esigo n'ugwu felu na ngongo, fa ece-
zọgo ebe-nmakpu-fa. 7 Ndi nine fulu fa elica-
pugo fa: ndi namanye fa si, Amama ayi ikpe, ma-
kana fa emego njọ medide Jehofa, *bú* ebe obibi
nke ezi omume, ọbunadu Jehofa, atumanya nke
nna-fa. 8 Sinu n'etiti Babilon gbanaba, sinu
n'ani ndi Kaldea pua, dinu ka nkpi n'iru ìgwè atu-
lu na ewu. 9 Makana, ne, Munwa gesi n'ani
Ugwu kpanie nzukọ nuku mba-ga me ka fa rọ-
gota imedide Babilon: fa gedo onwefa n'usolo
n'usolo imedide ya; agesita n'ebe afu wewelu ya:
ufele-fa gadi ka nke ọka-uta di ike; ọnwerọ nke
gecigha na nkiti. 10 Kaldea gabu ife nkwali:
afọ geju ndi nine kwalili ya, ka Jehofa kwulu.
11 Makana unu nañuli añuli, makana unu negoli
ngoli, unu ndi napulu ùkwùm n'ike, makana unu
namani enu dika nwa-agbọ efi nke nazọca *ọka*,
nebe azi akwa ka anyinya di-ga ike; 12 ifele
geme nne-unu agadaga; onye mulu unu ka age-
menye ifele n'iru: ne, ya gabu ọdù mba *nine*,

o̱fia kwu nkiti, na ani o̱kpo̱-nku, na ani o̱zala.
13 Sitena iwe nke Jehofa amebi nime ya, ma
o̱gabusi nkpo̱nkpo̱ ani nca: o̱gatu onye o̱buna nke
gafeko̱ Babilon n'anya, o̱gama o̱so̱ n'itali-ya nine.
14 Unu ndi nine nado̱ uta, donu onweunu n'usolo
n'usolo imedide Babilon okilikili; gbanu ya uta,
arapukwana ufele o̱buna: makana o̱mego njo̱ me-
dide Jehofa. 15 Kpo̱tubanu nkpu agha okilikili
medide ya; o̱kwenyego; iga-ya adago, akwatugo aja-
odido-ya-ga n'ani: makana o̱bu ó̱bò̱ Jehofa; bo̱nu
ó̱bò̱ n'isi-ya; menu ya, ka yanwa si meli. 16 Bepunu
o̱gha-nkpulu na Babilon, na onye neji nmà ibe o̱ka
n'aka n'o̱gc o̱wuwe-nni: maka ifi nmà neme ife-ike
fa gedo iru ebe onye ano̱na *o̱jeku* ndi nke ya, fa
gagbanaba ebe onye ano̱na *o̱na* n'ani nke ya.
17 Israel bu atulu kpafulu akpafu; agaba acu-
pugo ya: mbu eze Asiria licapulu ya; nke ikpe-
azu Nebukadreza nka eze Babilon akpajigo
o̱kpukpu-ya-ga. 18 Nya ka Jehofa nke usu *ndi
agha,* Cuku nke Israel, ji kwue no̱nwo̱, si: Ne,
agamenye eze Babilon na ani-ya afufu, etu Msi
nye eze Asiria afufu. 19 Agameme azi ka Israel
cigha n'ebe-ita-nni-ya o̱zo̱, o̱ganazu onweya n'enu
Kāmel na Beṣan, afo̱ geju azi nkpulu-obi-ya n'enu
ugwu Ifraim-ga na nime Gilead. 20 N'ubo̱si afu-ga,
na o̱ge afu, ka Jehofa kwulu, agaco̱ba ajo̱ omume
Israel, ofu efu amadi; na njo̱ Juda, ma amafu fa:
makana agamagbaghalu ndi Mmelu ka fa gbo̱puta.
21 Ro̱go imedide ani Merataim, *o̱bunadu* imedide
ya, na imedide ndi bi na Pekod: gbube weputasia
fa n'uso̱ *imebi fa,* ka Jehofa kwulu, me etu ife nine
Mtigolu i n'iwu si di. 22 Onu agha, na nke nuku
ntikpo̱, di n'ani. 23 Nekene ka esi bepu otutu
uwa nine tilisia ya! nekene ka Babilon si bulu

nkpọnkpọ obodo n'etiti mba-ga! 24 Agbagolum i
ọnya, ewelugo azi i, ngi Babilon, ma nginwa amarọ:
afugo i, nwude azi i, makana inusogo Jehofa ọgu.
25 Jehofa emeghego unọ-ife-agha-Ya, weputa ife
agha-ga nke ajọ iwe-Ya: makana Dinwenu-ayi,
Jehofa nke usu *ndi agha*, nwelu ọlu *Ọgalu* n'ani
ndi Kaldea. 26 Sinu n'akuku nine biakute ya,
meghenu anuru-ya-ga: tunite ya enu dika obo ife,
weputasia ya n'usọ *imebi ya:* ekwena ka ife ọbuna
gbọputalu ya. 27 Gbue oke efi ya nine; me ka
fa gbada ka ewegbue fa: afufu gadili fa! makana
ubọsi-fa abiago, *bú* ọge nneta-fa. 28 Onu ndi si
n'ani Babilon gbanaba gbapu azi, igosi na Zaion
ọ́bọ̀ Jehofa Cuku-ayi, ọ́bọ̀ unọ nsọ Ya. 29 Kpọ-
kọbanu ndi-ọgba-uta ọnu imedide Babilon, ndi
nine nadọ uta; nyenu ikwu imedide ya okilikili;
ekwena ka onye ọbuna nime ya gbapu: nyecigha
ya ka ọlu-ya si di; me ya, ka ife nine ọmegolu si
di: makana ọnali agala ngala emedide Jehofa,
medide Onye di Nsọ nke Israel. 30 Nya ka
umu-ikolọbia-ya geji da n'ilo-ya-ga, ageme ka ndi-
agha-ya nine delu du n'ubọsi afu, ka Jehofa kwulu.
31 Ne, anamemedide i, ngi onye ngala, ka Di-
nwenu-ayi, Jehofa nke usu *ndi agha*, kwulu: ma-
kana ubọsi-i abiago, ọge Mgeneta i. 32 Onye
ngala gasọ ngọngọ, da azi, ọnwerọ onye geme ka
obinie: agamamunye azi ọku n'obodo-ya-ga, ọgala-
capu ndi nine nọrubelu ya okilikili.

33 Nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu:
emegbukọlu umu Israel na umu Juda ọnu; ndi
nine dọlu fa n'agha jisie fa ike; fa ju irapu fa.
34 Onye-ngbaputa-fa di ike: Jehofa nke usu *ndi
agha* bu afa-Ya: Ogekwusi ọnu fa nca, ka Ọwenye
uwa izulu-ike, sogbue azi ndi bi na Babilon.

35 Nmà di n'isi ndi Kaldea, na isi ndi bi na Babi-
lon, na isi ndi-isi-ya, na isi ndi-amamife-ya, ka
Jehofa kwulu. 36 Nmà di n'isi ndi nanya isi, fa
ganaso̱kwu nso̱kwu : nmà di n'isi ndi-dike-ya, obi
gemebi azi fa. 37 Nmà di n'isi anyinya-fa, na isi
ugbo̱-ani-fa, na isi ndi nine gwalu o̱gwa ndi no̱
n'etiti ya, fa gadi ka umu-nwayi : nmà di n'isi àkù-
ya, agapulu fa n'ike. 38 O̱ge mili ozizo adiro̱
di n'isi mili-ya-ga, ageme ka fa tacasia : makana
o̱bu ani alusi apili api, fa napu ala neze ife ibobo-
ga. 39 Nyabuna anu o̱fia na anu nebe uya gebi-
ga ebe afu, o̱stric gebi-ga azi ya : *madu* amano̱zi ya
o̱zo̱ o̱kpu ; nke anebi nime ya sitena ndudugandu
genyena ndudugandu. 40 Dika mgbe Cuku ji
kwakpo̱ So̱dom na Go̱mora na *obodo*-agbata-ya-ga,
ka Jehofa kwulu ; onye o̱buna amebi n'ebe afu,
nke nwa nke madu o̱buna gano̱ dika o̱bia nime ya.
41 Ne, ofu ndi si n'Ugwu biana ; agakpani ofu
nuku mba, na imelime eze n'ebe tekalisili nke uwa.
42 Fa naci uta na ube ; ndi afu neme ife-ike, fa
enwero̱ ebele ; onu-fa nakpo̱tu ka orimili nnu, fa
bu anyinya ; fa kecasili ekike agha, dika onye jeko̱
agha, imedide i, ngi ada Babilon. 43 Eze Babilon
anugo ude-fa, aka akupucasia ya : ife ngbu negbu
ya, ife nelo ya dika nwayi ime neme. 44 Ne,
o̱garo̱gota dika agaba nke si na ngala Jo̱dan puta
imedide ebe-ita-nni nke o̱kpu : ma agameme fa ka
fa gbanabalu ya o̱so̱ na ntumade ; onye aro̱lu, ya ka
Mgeci isi-ya : makana onye di kam ? onye gakalum
o̱ge ? onye bu onye nazu atulu nke gakwu n'irum ?
45 Maka ya nulunu alo Jehofa, nke O̱ragolu me-
dide Babilon ; na izuzu-Ya-ga nke Ozugolu medide
ani ndi Kaldea : Ezie fa gado̱kpupu fa, *bú* umu
ìgwè atulu ; ezie O̱geme ka fa tu ebe-ita-nni-fa

n'anya. 46 Ani marubelu n'onu nke ọwuwe
Babilon, anu ákwá afu n'etiti mba-ga.

51 1 Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Ne, agameme
ka ifufe nke nemebi ife fedide Babilon, na
ndi bi na Leb-kamai. 2 Agamezigalu Babilon
ndi ani madu, ndi gafuca ya; fa gekpocapu *ndi*
ani-ya: makana n'ubọsi ajọ ife fa ganọrube ya
okilikili imedide ya. 3 Ka ọgba-uta ghalu idọ
uta-ya, ka ọghalu ibunite onweya enu nime afe-
agha-ya: unu arapukwana umu-ikolọbia-ya; we-
putasia usu ndi agha ya n'usọ *imebi ya.* 4 Fa
gada n'ani egbusisia fa n'ani ndi Kaldea, amapusi
fa n'ilo-ya-ga. 5 Makana Jehofa nke usu *ndi agha,*
bu Cuku-ya, arapurọ Israel, ma-ọbu Juda sọsọ fa;
ọbu ezie na ikpe masili ani-fa nca n'imedide Onye
di Nsọ nke Israel. 6 Sinu n'etiti Babilon gbanaba,
ebe onye anọna ka ọzọputa ndu-ya; ka aghalu
ibepu unu n'ajọ omume-ya: makana nka bu ọge ọ́bọ̀
Jehofa; Yanwa gakwu ya ugwọ. 7 Babilon abu-
goli iko ọna-edo n'aka Jehofa, nke melu ka manya
gbube uwa nine: mba nine alago manya-ya; nya
kpatalu mba nine ji napu ala. 8 Babilon adago
na ntumade, tikpọsia: cibalu ya ákwá: welu *ọgwu*
bam maka ife-ngbu-ya, ike na agazọ ya. 9 Ayi
akazọli Babilon, ma azọrọ ya: rapu ya, ka ayi jenu
ebe onye anọna *ọje* n'ani nke ya: makana ikpe-ya
lulu n'enu-igwe, ewebunie ya *ọbunadu* genye n'ígwé-
ga. 10 Jehofa eweputago ezi omume-ayi ìfè: bia,
ka ayi kọ na Zaion ọlu Jehofa Cuku-ayi. 11 Mu-
anu ikọ; jisienu ọta ike: Jehofa emenigo mọ ndi-
eze ndi Midia; makana izuzu-Ya bu imedide Babi-
lon, ka Owemebie ya: nka bu ọ́bọ̀ Jehofa, ọ́bọ̀
unọ nsọ Ya. 12 Kwunitenu ọkọlọtọ imedide aja-

odido-ga nke Babilon, menu ka nce sie ike, kwu-
banu ndi nce, kwadebenu ndi iru-mbi: makana
Jehofa ezubego me azi ife Okwululi maka ndi bi
na Babilon. 13 Ngi onye nebi n'enu imelime
mili, juputa n'àkù, isi-njedebe-i abiago, *bú* nsi-ama
elele-i. 14 Jehofa nke usu *ndi agha* ewelugo
Onweya weñua iyi, *si*, Ezie agameji ndikom we-
meju i, dika igwulube; fa gakpọsi nkpu ike ime-
dide i.

15 Oji ike-Ya weke uwa, amamife-Ya ka Oji
me ka ani nine kwusie ike, nghọta-Ya ka Oji
wesetipu ígwé-ga: 16 Ọme ka onu-Ya ra, nkpọtu
mili di-ga n'enu-igwe-ga akpọtuba, Ọneme azi ka
alulu si n'ebe uwa jedebelu nakwuni enu; Ọne-
melu mili ozizo amuma, si n'ebe Ọnakwakọba ife
neweputa ifufe. 17 Madu nine bu sọ anu ọfia fa
amarọ ife; anemenye uzu ọbuna nakpu ọna-edo
ifele n'iru sitena alusi-ya apili api: makana alusi
ọkpulu bu así, ume adirọ nime fa. 18 Ife afu-ga
bu ife nkiti, ọlu nlafu: n'ọge nneta-fa fa gana
n'iyi. 19 Okè Jekob adirọ ka ife ndia; makana
Yanwa bu Onye nakpu ife nine; *Israel bu* ebo
ùkwù-Ya: Jehofa nke usu *ndi agha* bu afa-Ya.

20 Nginwa bu anyike-agham na ife-agham:
ngi ka Mgeji tili mba-ga; ngi ka Mgeji azi mebi
ani-eze-ga; 21 ngi ka Mgeji azi tili anyinya na
onye obu; ngi ka Mgeji azi tili ugbọ-ani na onye
obu; 22 ngi ka Mgeji azi tili nwoke na nwayi;
ngi ka Mgeji azi tili agadi nwoke na nwata-kili;
ngi ka Mgeji azi tili okolọbia na nwa-agbọ; 23 ngi
ka Mgeji azi tili onye nazu atulu na ìgwè-atulu-
ya; ngi ka Mgeji azi tili onye ọlu ugbo na efi ọlu-
ya-ga; ngi ka Mgeji azi tili ndi-isi na ndi naci
ani. 24 Agamenyecigha Babilon na ndi nine bi

na Kaldea ajo ife-fa nine nke fa melu na Zaion
n'anya-unu, ka Jehofa kwulu.
25 Ngi ugwu nemebi ife, nke nemebi uwa nine,
ne, anamemedide i, ka Jehofa kwulu: agamesetipu
akam tukwasi i, si na nkpuma-ga kpoleda i n'ani,
me azi i ugwu esulelu esule. 26 Fa amanalu
i ofu nkpuma nkuku, nke fa nanalu nkpuma
ka obulu nto-ani-ga; ma igabu nkponkpo; ani
ebe-ebe, ka Jehofa kwulu. 27 Kwubanu oko-
loto n'ani, gbubenu opi n'etiti mba-ga, do mba-
ga nso imedide ya, kpokobanu ani-eze-ga nke
Ararat, na Mini, na Askenaz, imedide ya: kanu
oci-agha imedide ya; menu anyinya ka fa rogota
dika ajo igwulube. 28 Donu mba-ga nso imedide
ya, *bú* ndi-eze ndi-Midia, ndi-isi-fa, na ndi nine
naci ani-fa, na ani nine onaci. 29 Ani namarube
nodu n'ife ngbu: makana izuzu Jehofa-ga imedi-
de Babilon nakwudo, ime ani Babilon ka obulu
nkponkpo ani, énwe onye obi. 30 Ndi-dike
Babilon akwusigo ibu agha, fa no n'iga-fa-ga; ike
agwugo fa; fa adigo ka umu-nwayi: esunyego oku
n'ebe-obibi-ya; etijisigo nga-ya-ga. 31 Ofu onye
oso gagbalu oso gekwudo onye-oso-ibe-ya, ofu onye
ozi gagbalu oso gekwudo onye-ozi-ibe-ya, igosi eze
Babilon na ewelugo obodo-ya n'akuku nine:
32 ananoci uzo isi lufe mili n'eyi-uce: odo-mili-
ga ka fa ji oku wesule, ndi agha nama aru nni.
33 Makana nonwo ka Jehofa nke usu *ndi agha*,
Cuku nke Israel, kwulu: Ada Babilon di ka ebe
izoca *oka* n'oge azocalu ya; nwankenke oge kwu,
na oge owuwe-nni gabialu ya. 34 Nebukadreza
eze Babilon elicapugom, ogweligom, omegom
aya ife nadiro, onogom dika dragon, owelugo ife-
usom wemejue afo-ya; ocupugom. 35 Onye bi

na Zaion gasi, Ka ife-ike emelum na arum di n'isi
Babilon; Jerusalem gasi, Ka o̱balam di n'isi ndi
bi na Kaldea. 36 Nya ka Jehofa ji kwue no̱nwo̱,
si: Ne, agamekwu o̱nu-i, bo̱lu i ó̱bò̱; agameme
ka orimili nnu ya tasia, me ka isi-iyi-ya ta.
37 Babilon gabu obo-ife-ga, o̱te nkita o̱fia, ife
itu-n'anya, na ife ima-o̱so̱, énwe onye obi. 38 Fa
ganagbo̱ko̱ uja o̱nu dika umu-ikolo̱bia agaba; fa
ganebe inwulu ka umu agaba. 39 Mgbe fa di
o̱ku, agamedozili fa manya o̱lila, agememe azi ka
manya gbube fa, ka fa wegolibe, la ula ebe-ebe,
ghalu iteta eteta, ka Jehofa kwulu. 40 Agama-
kpo̱data fa dika umu atulu ejeko̱ gegbu egbu,
dika ebunu na nkpi-ga. 41 Nekene ka esi welu
Ṣeṣak! nekene ka esi welu otuto uwa nine n'eyi-
uce! nekene ka Babilon si bulu nkpo̱nkpo̱ obodo
n'etiti mba-ga! 42 Orimili nnu aro̱gotago n'isi
Babilon: eji nkpo̱tu akpoli di-ga ya wekpudo ya.
43 Obodo di-ga ya abulugo nkpo̱nkpo̱ obodo, ani
o̱kpo̱-nku, ani o̱zala, ani madu nebiro̱ nime ya, nke
nwa nke madu o̱buna nagafe ya. 44 Agamenye
azi Bel *nke di* na Babilon afufu, weputa n'o̱nu-ya
ife onogolu; mba amerukozi o̱nu o̱zo̱ wejeku ya:
eye, aja-odido Babilon gada.

45 Unu ndi nkem, sinu n'etiti ya pua, ebe onye
ano̱na ka o̱me ka nkpulu-obi-ya gbapu n'iwe di
o̱ku nke Jehofa. 46 Ka ufu ghalu ikpu obi-unu,
unu atukwana egwu akuko̱ aganu n'ani: makana
akuko̱ gabia ofu aro̱, nke-afu ga akuko̱ *gabia* n'aro̱
o̱zo̱, ife-ike *gadi* n'ani, onye nacinu gemedide onye
nacinu. 47 Maka ya, ne, ubo̱si abiana, nke
Mgekpe alusi Babilon-ga nke apili api ikpe, ifele
geme ani-ya nine; ndi-ya nine egbulu egbu gada
n'etiti ya. 48 Emesia enu-igwe na uwa, na ife

nine di nime fa, gabu abù añuli n'isi Babilon;
makana ndi nbibi gesi n' Ugwu biakute ya, ka
Jehofa kwulu. 49 Etu Babilon si me ndi Israel
egbulu egbu ka fa da, nofu ka ndi ani afu nine egbu-
lu egbu gesi da na Babilon. 50 Unu ndi gbapu-
golu nmà, jebenu, akwunanu du; cetanu Jehofa
n'ote-aka, ka Jerusalem bata n'obi-unu. 51 Ifele
neme ayi, makana ayi anugo okwu nkpali; eme-
nyego ayi ifele n'iru: makana ndi-obia abatago
nime ebe di-ga nso nke uno Jehofa. 52 Maka
ya, ne, ubosi abiana, ka Jehofa kwulu, nke Mgekpe
alusi-ya api-ga-lu api ikpe; ndi alulu aru gasu ude
n'ani-ya nine. 53 Obulugodu na Babilon galigo
n'enu-igwe, obulugodu azi na ogeme ka ebe di enu
nke ike-ya sie ike, ma ndi nbibi gesite n'akam
webiakute ya, ka Jehofa kwulu. 54 Onu ákwá
sitelu na Babilon, na nke nuku ntikpo sitelu n'ani
ndi Kaldea! 55 makana Jehofa nemebi Babilon,
me ka nuku onu nanari ya n'iyi; akpoli-fa nagbo-
ga ka imelime mili-ga, nkpotu onu-fa nakpotu:
56 makana onye nbibi abiakwasigo ya, *obunadu*
Babilon, ewelugo ndi-dike-ya, akpajiligo uta-fa:
makana Jehofa bu Cuku nke nnyecigha, Ogenye-
cighalili ozo. 57 Agameme ka manya gbube ndi-
cie-ya na ndi-amamife-ya, ndi-isi-ya na ndi-ya na-
cinu, na ndi-dike-ya; fa gala ula ebe-ebe, ghalu
iteta eteta, ka Eze kwulu, Onye afa-Ya bu Jehofa
nke usu *ndi agha*. 58 Nonwo ka Jehofa nke
usu *ndi agha* kwulu: Agakwatu obodobo aja-
odido Babilon nca nca, ageji oku wesule onu-
uzo-ilo-ya di-ga enu; ndi *nine n'uwa* gado àkànyà
ife neloro elo, mba-ga *gadili* oku; ike gagwu fa.

59 Okwu Jeremaia amuma tili Seraia nwa
Neraia, nwa Masaia n'iwu, mgbe oji solu Zedekaia

eze Juda je na Babilon n'arọ nke-inọ nke ocici-ya.
Seraia buli onye-isi·idozi ebe-edina eze. 60 Jere-
maia wede n' akwukwọ ajọ ife nine nke gada-
kwasi Babilon, *ọbunadu* okwu nine ndia edelu maka
Babilon. 61 Jeremaia wesi Seraia, Mgbe ibialu na
Babilon, ne anya ka igua okwu nine ndia, 62 si, Ngi
Jehofa, Nginwa ekwugo maka ebe a, ibepu ya, ka
onye ọbuna ghalu ibi nimẹ ya, ka madu ka anu-
manu, ma ka ọbulu nkpọnkpọ obodo ebe-ebe.
63 Ọgeme azi, na mgbe igusili akwukwọ a, na igefie-
kọdo ya nkpuma, tunye ya n'etiti Ufretis: 64 igasi,
Nọnwọ ka Babilon gesi mi, omebini ọzọ sitena ajọ
ife nke Munwa geweta n'isi-ya: ike gagwu fa.

Ebẹ a ka okwu Jeremaia jedebelu.

52 1 Zedekaia gbalu oru arọ na ofu ka obidolu
cibe eze; ocie arọ ili na ofu na Jerusalem:
afa nne-ya bu Hamutal nwa Jeremaia onye Libna.
2 Ọmelu ajọ ife n'anya Jehofa, etu ife nine Jehoi-
akim melu. 3 Makana emelu ya na Jerusalem na
Juda sitena iwe Jehofa, genye na mgbe Ọwecu-
pusia fa n'iru Ya: Zedekaia wenupu isi n'okpulu
eze Babilon. 4 Oluzia ka ọdi n'arọ nke-itenani
ocibelu eze, n'ọnwa nke-ili, n'ubọsi nke-ili n'ọnwa,
Nebukadreza eze Babilon bia, yanwa na usu ndi
agha ya nine, imedide Jerusalem, wenyerube ya
ikwu; fa lurube azi ya unọ ndi agha okilikili.
5 Ewenọcibido obodo afu genye n'arọ nke-ili-na-
ofu nke eze Zedekaia. 6 N'ọnwa nke-inọ, n'ubọsi
nke-itenani n'ọnwa, ugani ka aru n'obodo, nni
ọbuna adirọzili ndi ani afu. 7 Ewegbọwa *aja-odi-*
*do* obodo afu, ndi agha nine wegbapu, welu ucici si
n'uzọ nke ọnu-uzọ-ilo n'etiti aja nabọ, nke didebe
ogige eze, pua n'obodo; (ndi Kaldea nemedide obo-

do afu okilikili :) fa si n'uzo Araba je. 8 Usu ndi
agha Kaldea wecuba eze, gbakwudo Zedekaia n'ani
ntela nke Jeriko; usu ndi agha ya nine gbanarisia
ya. 9 Fa wejide eze, wegolu ya eze Babilon na
Ribla n'ani Hemat; owegwa ya okwu ikpe.
10 Eze Babilon wegbue umu Zedekaia ndikom
n'anya-ya: ogbue azi ndi-isi Juda nine na Ribla.
11 Ome ka Zedekaia kpue isi; eze Babilon weyibe
ya ogbiligba n'ukwu, wega ya na Babilon, tinye ya
n'uno nga genye n'ubosi onwu-ya.

12 N'onwa nke-ise, n'*ubosi* nke-ili n'onwa, nke
bu aro nke-ili-na-itenani Nebukadreza, eze Babilon,
Nebuzaradan oci-agha ndi nce, nke kwu n'iru eze
Babilon, bia na Jerusalem: 13 owesule uno Jeho-
fa na uno eze oku; na uno nine di na Jerusalem,
obunadu nuku uno obuna, ka osulelu oku. 14 Usu
ndi agha ndi Kaldea nine, ndi so oci-agha ndi nce,
wetikporube aja-odido nine nke Jerusalem okili-
kili. 15 Nebuzaradan oci-agha ndi nce wedolu
onwo na ndi dakalili ogbenya n'etiti ndi *Israel*, na
ndi fodulunu *bú* ndi arapulu n'obodo, na ndi gba-
pulu agbapu, *bú* ndi gbapulu je eze Babilon, na
ndi gbofolu n'ìgwè madu, n'agha. 16 Ma Nebu-
zaradan oci-agha ndi nce afu rapulu onwo ndi da-
kalili ogbenya n'ani ka fa naluca fain nalu olu
ugbo. 17 Ide ona-oku di-ga n'uno Jehofa, na
ukwu-fa na orimili ona-oku di-ga n'uno Jehofa, ka
ndi Kaldea tilisili, kpolu ona-oku-fa nine naba Ba-
bilon. 18 Ite-ga, na oseke-ga, na ife idozi-ga oku,
na okwa-ga, na ngaji-ga, na ife ona-oku nine fa ji
eje ozi, fa kpolu fa. 19 Iko-ga, na gbamgbam oku-
ga, na okwa-ga, na ite-ga, na oku-ukpe-ga, na nga-
ji-ga, na afele-okongwu-ga; nke bu nke ona-edo,
ona-edo, na nke bu nke ona-oca, n'ona-oca, oci-

agha ndi nce afu kpolu fa. 20 Ide nabọ, ofu ori-
mili nnu, na oke efi ọna-ọku ili na ibọa nke di
n'okpulu ukwu-ga, nke eze Solomon kpululi maka
unọ Jehofa : ọna-ọku eji mebe ife nine ndia adirọ
osisi. 21 Ide afu-ga, enu ofu ide bu kubit ili na
isatọ ; ndili nke kubit ili na ibọa dirubelu ya oki-
likili ; ọgwe-ya di nkpisi-aka inọ : ọnwelu ọghele.
22 Isi ọna-ọku di n'enu-ya ; enu ofu isi di kubit
ise, na ọlu ife ọkpukpa na pomegranet akparubelu
ya okilikili, bú sọ ọna-ọku : ide nke-ibọa nwelu
ife yili ife ndia azi, na pomegranet-ga. 23 Ọgu
pomegranet inọ na ili na isi di n'akuku-ga ; pome-
granet fa nca di ọgu ise n'enu ọlu ọkpukpa okili-
kili. 24 Ọci-agha ndi nce afu wewelu Seraia isi
ncu-aja, na Zefanaia onye ncu-aja nke-ibọa, na ma-
du itọ nece ngwe-ọnu-uzọ : 25 owesi n'obodo kpọlu
ofu onozi nene ndi agha anya ; na ndikom isa nime
ndi fulu eze iru, ndi afulu n'obodo ; na ọde-akwu-
kwọ nke ọci-agha usu ndi agha, onye nakpọkọba
ndi ani afu ; na ọgu ndikom itọ ndi ani afu ndi afulu
n'etiti obodo. 26 Nebuzaradan ọci-agha wekpọlu
fa, kpọtalu eze Babilon na Ribla. 27 Eze Babilon
wetigbue fa, gbue azi fa na Ribla n'ani Hemat.
Ewedọlu Juda n'agha pua n'ani-ya. 28 Nka bu
ndi Nebukadreza dọlu n'agha : n'arọ nke-isa nnu
ndi Ju isa na iruli na oru na itọ : 29 n'arọ nke-ili-
na-isatọ nke Nebukadreza ọdọlu nnu madu nabọ
na oru na ili na ibọa n'agha pua na Jerusalem :
30 n'arọ nke-oru-na-itọ nke Nebukadreza Nebuza-
radan ọci-agha ndi nce dọlu nnu madu na ọgu ili-
na-isa na ise n'agha n'etiti ndi-Ju : madu nine di
nnu ili-na-ofu na iruli.

31 Oluzia n'arọ nke-oru-na-ili-na-isa adọlu Je-
hoiakin eze Juda n'agha, n'ọnwa nke-ili-na-ibọa

n'*ubọsi* nke-oru-na-isa n'ọnwa, Ifil-merodak eze
Babilon wenita isi Jehoiakin eze Juda, weputa ya
n'unọ nga, n'arọ izizi obidolu cibe eze; 32 owe-
gwa ya ezigbo okwu, me ka ukpo-ya kasia ukpo
ndi-eze fa na ya nọ na Babilon. 33 Owerughalia
afe unọ-nga-ya, olidide nni n'iru ya ubọsi nine nke
ndu-ya. 34 Okè *nni* nke ya *bu* okè anenye ya mgbe
nca sitena aka eze Babilon, kwada okè *nni* wege-
nye n'ubọsi ọnwu-ya, ubọsi nine nke ndu-ya.

ABU-AKWA-GA

NKE

# JEREMAIA.

---

1

1 Nekene ka obodo afu, nke juputalu na
madu, si nọdu sọsọ ya ofu ?
Nekene ka osi di ka ajadu !
Obodo dili nuku n'etiti mba-ga, *bulu azi* isi
n'ani-eze nine,
Nekene ka osi bulu onye ọtu-utu !
2 Ọnakwa ákwá agadaga n'ucici, anya-mili-ya
natulesi ya nti ;
N'etiti ndi nine fulu ya n'anya ọnwerọ ofu
onye efu natasi ya :
Ndi-ọyi-ya nine naghọ ya aghughọ,
Fa nabu ndi-ilo-ya.
3 Juda ejego n'ani madu maka ifi nbuda, na
ibu ajọ orù ;
Yanwa bi n'etiti mba-ga, ọdafu izulu-ike :
Ndi nine nacu ya kwudolu ya n'ebe di-ga nkpa.

4 Uzo̱ di-ga na Zaion neru uru, makana madu adabia na nzuko̱;
Onu-uzo̱-ilo-ya nine bu nkpo̱nkpo̱, ndi-ncu-aja-ya nasu ude:
Ife nanyigbu umu-agbo̱-ya, ya n'onweya no̱ n'ife inu.
5 Ndi nemedide ya abulugo isi, o̱nagalu ndi-ilo-ya;
Makana Jehofa emego ka ife nanyigbu ya maka ifi o̱tutu njefie-ya:
Umu-aka-ya ka ado̱lu n'agha n'iru onye nemedide ya.
6 Nmá-ya nine enirisigolu ada Zaion:
Ndi-isi-ya nadi ka okogbo-ga nafuro̱ nni fa nata,
Fa nagbalu onye nacu fa o̱so̱ nenwe ike o̱buna.
7 Jerusalem neceta n'ubo̱si nbuda-ya na nke nfughali-ya
Ife-uso̱-ya nine nke dili sitena o̱ge gbo:
Mgbe ndi-ya ji wedaba n'aka onye nemedide fa, ma onye o̱buna enyero̱lu ya aka,
Ndi nemedide ya fulu ya, fa melu igwusi-nca-ya akaje.
8 Jerusalem emego njo̱ agadaga; nya ka oji bulu ife lulu inyi:
Ndi nine naso̱pulu ya-li neneni ya, makana fa afugo ya o̱to̱:
Eye, yanwa nasufu ude, necigha azu.
9 Ilu-alu-ya di n'otogbo-ya, olotaro̱ o̱di-n'iru-ya;
O̱weda n'uzo̱ di itu n'anya; o̱nwero̱ onye ntasi:
Ngi Jehofa, ne nbudam; makana onye ilo emego onweya nuku.
10 Onye nmedide asabasigo aka-ya n'enu ife-uso̱-ya nine:

Makana ofugolu na mba-ga abago n'ebe nso ya,
Bu nke Itili n'iwu ka fa ghalu iba na nzuko-I.
11 Ndi-ya nine nasu ude, fa naco nni;
Fa ewelugo ife-uso-fa *nine* nye maka nni iji wetunye ndu na nkpulu-obi:
Ne, Jehofa, ka Ifuwa; makana abulum ife neloro elo.
12 Obu unu ife nkiti, unu nine ndi naga ka?
Nenu, ka unu fu ma onwelu ife nwute dika ife-nwutem, nke emelum,
Nke Jehofa ji eme ka onyigbuem n'ubosi iwe-Ya di oku.
13 N'enu ka Osi wezita oku n'okpukpum, olecasia fa:
Ogbagolu ukwum onya, Ocucighagom;
Omegom nkponkpo *me* ka aru nanwum ogonogo ubosi nine.
14 Ukpako-onu-olu nke njefiem ka aka-Ya fiekolu;
Akpakolu fa onu, fa arogotago n'onum; Omego ka ikem so ngongo:
Dinwenu-ayi aralugom nye n'aka-fa, ndi mmanenwe ike ikwulu medide.
15 Dinwenu-ayi emego ndi-dikem nine n'etitim ka fa bulu ife neloro elo;
Okpogo nzuko imedidem igweli umu-ikolotiam:
Dinwenu-ayi azotogo nwa-agbo nemeluro emelu *bú* ada Juda dika ebe anazoca manya *fain*.
16 Maka ifi ife ndia ka munwa ji ákwá; anyam, anyam neruda mili;

Makana onye ntasi nke akatunye ndu na nkpulu-obim notelum aka:
Umum no nkponkpo, makana onye-ilo akagom ike.
17 Zaion gbasili aka-ya; onwero onye obuna itasi ya obi;
Jehofa etigo iwu maka Jekob, na ndi norubelu ya gemedide ya:
Jerusalem kwu n'etiti fa ka ife lulu inyi.
18 Jehofa bu onye ezi omume; makana anupugom isi n'okpulu *okwu* onu-Ya:
Nulunu, ayom unu, unu ndi nine, funu ifenwutem:
Adolugo umu-agbom na umu-ikolobiam n'agha.
19 Akpokulum ndi fulum n'anya, *ma* fanwa lafulum:
Ndi-ncu-ajam na ndi-ikenyem kubelu n' obodo,
Ebe fa nacolu onwefa nni iji wetunye ndu na nkpulu-obi-fa.
20 Ne, Jehofa; makana anom na nkpa; afom nalum;
Obim nekwoghali nimem; makana anupulum isi agadaga:
Nmà nanapu *ayi umu* n'ilo, ife dika onwu di n'uno.
21 Fa anugo na munwa nasu ude; onwero onye gatasim obi;
Ndi-ilom nine anucasigo maka afufum; fa negoli na Nginwa melu ya:
Igeweta ubosi nke Ikwusagolu, fa gadi azi kam.
22 Ka ajo ife-fa nine bia n'iru I;

Me fa, ka Isi wemem maka njefiem nine:
Makana udem erikazi, aru nanwu obim.

2

1 Nekene ka Dinwenu-ayi si welu ulukpu
kpudo ada Zaion n'iwe-Ya!
Osi n'enu-igwe weturapu n'ani nmá Israel,
Ọcetarọzi odide izọkwasi ukwu Ya n'ubọsi
iwe-Ya.
2 Dinwenu-ayi enocasigo ebe obi nine nke
Jekob, Ọmerọlu *fa* ebele;
Oji ọnuma-Ya wetikpọpu iga nke ada Juda;
Otikpọdalugo fa ani:
Ọmetọgo ani-eze na ndi-isi-ya.
3 Ọwelugo iwe-Ya di ọku bepu mpi Israel nine;
Ọsecighago aka-nni-Ya azu n'iru onye ilo:
Ọgbago Jekob ka ọku nenwu enwu, nke nele
okilikili.
4 Ọkwabago uta-Ya ka onye ilo, Ọwelugo aka-
nni-Ya wekwulu ka onye nmedide,
Gbusisia ndi nine malu nmá anya:
Oruwusalu ọnuma-Ya ka ọku n'enu ikwu
ada Zaion.
5 Dinwenu-ayi nadi ka onye ilo, Onogo Israel;
Onocasigo nuku unọ-ya-ga, Obibisigo iga-Ya-
ga:
Ọmego ka izu-ume na isu-ude bawanye
n'ada Juda.
6 Ọkwakọlugo ikwu-Ya, dika *agasi na ọdi*
n'ugbo;
Obibisigo ebe-nzukọ-Ya:
Jehofa emego ka elozọsia nzukọ na mbọsi
sabat na Zaion,
Oji ọnuma iwe-Ya wenenisia ka eze ka onye
ncu-aja.

7 Dinwenu-ayi ajugo ebe-icu-aja-Ya, izize ebe nso Ya emego Ya,
Oranyego aja-odido nuku uno-ya-ga n'aka onye ilo:
Fa akpotugo nkpotu n'uno Jehofa, dika n'ubosi nzuko.
8 Jehofa ezubego ibibi aja-odido ada Zaion;
Odotigo udo, Osepunuro aka-Ya n'onuno:
Ma Omego ka iga na aja-odido nabu abù ákwá; fa natako aru n'ofu.
9 Onu-uzo-ilo-ya zuba-ga-lu n'ani; Omego ka nga-ya na n'iyi tibesia azi fa:
Eze-ya na ndi-isi-ya nano n'etiti mba-ga ebe iwu nadiro;
Eye, ndi-amuma-ya adafuzi ofù sitena aka Jehofa.
10 Ndi-ikenye nke ada Zaion no n'ani, fa delu du;
Fa ekpowusago uzuzu n'isi-fa; fa ejelugo akwa uju:
Umu-agbo Jerusalem nerunata isi-fa n'ani.
11 Anya-mili emego ka anyam da ugbò, afo nalum,
Erusalu umejum n'ani, maka ifi ngbowa nke ada ndi nkem;
Makana ufu nekpu umu-aka na ndi nala ala n'ilo-ga nke obodo.
12 Fa nasi nne-fa, Kedu oka na manya *fain?*
Ebe ufu nekpu fa ka ndi emelulu aru n'ilo-ga nke obodo,
Ebe ndu-fa nekube n'obi nne-fa.
13 Kedu ife mgeji gbalu i ama? gini ka mgeji tunyelu i, ngi ada Jerusalem?
Gini ka mgeme ka ngi na ya ralu nranya, ka

mwetasie i obi, ngi nwa-agbo nemeluro emelu *bú* ada Zaion ?
Makana ngbowa-i di ka orimili nnu na nuku : onye gazo i ?
14 Ndi-amuma-i afutagolu i ofù asi-ga na nke nsokwu ;
Fa ekpughero ajo omume-i, iwecigha ido-n'agha-i :
Ma fa afutagolu i ibu asi-ga na ife nakpata-ga icipu i n'ani madu.
15 Ndi nine naga nakuwusa i aka-fa ;
Fa nama oso neferubelu ada Jerusalem isi, *nasi :*
Obu nka bu obodo afu anakpo Mazulu nmá, Ngoli uwa nine ?
16 Ndi-ilo-i nine neghebesili i onu-fa oghe ;
Fa nama oso nata ikekele eze ; fa nasi, Ayi enogo ya ;
Ezieli tata bu ubosi ayi natu anya ya ; ayi ekwudogo, ayi afugo *ya.*
17 Jehofa emego ife Ozubelu ;
Omezugo okwu-Ya nke Otilili n'iwu n'oge gbo ;
Otitugo, Omero ebele :
Omego ka onye ilo ṅulia n'isi i,
Obunigo mpi nke ndi nemedide i.
18 Obi-fa kwakulu Dinwenu-ayi :
Ngi aja-odido ada Zaion, ka anya-mili neru ka orimili efifie na ucici ;
Enyekwana onwei izulu-ike ; ka nwa-ntanta anya-i ghalu ikwusi akwusi.
19 Binie, kwaba n'ucici, na nbido nce-ga ;
Ruwusa obi-i ka mili n'iru Dinwenu-ayi :
Cinielu Ya aka-i maka ndu umu-aka-i,
Ndi ufu nekpu n'agu n'onu ilo obuna.

20 Ne, Ngi Jehofa, ka Ifuwa, onye Imegolu ife di no̱nwo̱!
Umu-nwayi geli nkpulu-fa, *bú* umu-aka eku n'aka ka?
Aganegbu onye ncu-aja na onye-amuma n'ebe nso̱ nke Dinwenu-ayi ka?
21 Nwata na agadi dinasi ani n'ilo-ga;
Umu-agbo̱m na umu-ikolo̱biam dasisili na nmà:
Igbugo fa n'ubo̱si iwe-I; Igbusisigo, *ma* ebele emero̱ I.
22 Ikpo̱go, dika n'ubo̱si nzuko̱, egwum di-ga n'akuku nine,
O̱nwero̱ onye o̱buna gbapulunu ma-o̱bu fo̱dulunu n'ubo̱si iwe Jehofa:
Ndi mku zunita azi ka onye-ilom kpocapulu.

## 3

1 Munwa bu nwoke fugolu nbuda sitena itali nke o̱numa-Ya.
2 Odubegom me ka mnakpaghali n'o̱cici kama ìfè.
3 N'ezi-okwu mu ka O̱natukwasi aka-Ya ugbolo ugbolo ogonogo ubo̱si nine.

4 Ulu-arum na akpukpo̱-arum ka O̱mego ka o̱ka nka; O̱kpajisigo o̱kpukpum.
5 O̱lurubegom ònùnù na àkànyà okilikili imedidem.
6 O̱mego ka mbili n'ebe o̱cici-ga, dika ndi nwugoluli anwu gbo.

7 O̱gbarubegom ogige, nyabu na adamapu apu;
O̱mego ka o̱gbiligbam di alo̱.
8 Eye, mgbe mkwalu ákwá kpo̱ maka inye-aka,
O̱mecibido ekpelum uzo̱.

9 Ọwelugo nkpuma awatalu awata wegbacie ọkpu-uzọm-ga, Ọmego ka uzọm gbagọ agbagọ.

10 Yanwa dim ka bea celu anwu, dika agaba nọ n'ebe di nzuzo.
11 Ọmego ka mjefie n'uzọm-ga, dọlisiem; Ọmegom nkpọnkpọ ife.
12 Ọkwadogo uta-Ya, wubem ka mbulu ibe nke ufele.

13 Ọmego ka ufele di-ga n'akpa ufele-Ya basia n'akulum.
14 Abulum ndi nkem nine ife akaje; na ife fa ji bu abù ogonogo ubọsi nine.
15 Ọmego ka ife nenu inu jum afọ, Ọmego ka mlajue wọmwud afọ.

16 Ọwelugo umu iyi kpajisiem ezé, Ọtulugom na ntu ọku.
17 Ikwatego obim aka n'ebe ndokwa di; ecezọlum ezi ife.
18 Mwesi, Ikem anago n'iyi, atumanyam azi n'ebe Jehofa nọ.

19 Ceta nbudam na nfughalim, wọmwud na ònùnù.
20 Nkpulu-obim necetalili fa, nerulu nimem.
21 Nka ka mlocighalu n'obim, nya ka mji atu anya.

22 Afọ-ọma Jehofa melu ka aghalu ime ka ayi gwusia, makana ebele-Ya akwusirọ.

23 *Fa nadi* ọfu kwa ututu; ikwesi-ncekwube-I di nuku.
24 Jehofa bu òkè nkem, ka nkpulu-obim kwulu; nya ka mgeji tu anya Ya.

25 Jehofa di nma n'ebe ndi nege Ya nọ, na ebe nkpulu-obi nacọ Ya nọ azi.
26 Ọdi nma ka madu tuba anya welu azi nwayọ nege nzọputa Jehofa.
27 Ọdili madu nma inyalu ukpako-onu-ọlu ka ọdi na nwata.

28 Ka sọ ya nọdu kpucita azi ọnu, makana Ọtukwasili ya n'onu-ya.
29 Ka oninye ọnu-ya n'uzuzu; ikezi ka ncekwube di.
30 Ka ọranyelu onye neti ya ǹtì-ya; ka nkpali ju ya afọ.

31 Makana Dinwenu-ayi amaju ebe-ebe.
32 Makana ọbulugodu na Ọneme ka ife nanyigbu, ma Ọgeme ebele ka afọ-ọma-Ya si rika nne.
33 Makana Odesi n'obi-Ya ebuda, me ka ife nyigbue umu madu.

34 Izọli ndi nga nine nke uwa n'okpulu ukwu,
35 Irughali ikpe madu n'iru Onye Kasi Enu,
36 Ime madu ka okwu ikpe-ya gbagọ, adasọ Dinwenu-ayi.

37 Onye bu onye nekwu, ọme azi, ma ọbuluna Dinwenu-ayi etirọ iwu?
38 Ajọ ife na ezi ife adesi n'ọnu Onye Kasi Enu aputa ka?

39 Gini melu onye di ndu ji atamu ntamu, *bú* madu nke no̱ na njo̱-ya-ga ?

40 Ka ayi nyoca nwa azi uzo̱-ayi-ga, cighakute Jehofa.
41 Ka ayi bunitalu Cuku obi-ayi nyelu aka-ayi nabo̱ n'enu-igwe-ga.
42 Ayinwa ejefiego nupu isi ; Nginwa agbaghaluro̱.

43 Ikpucitago *Onwei* n'iwe wecuba ayi ; Igbugo Imero̱ ebele.
44 Iji ulukpu wekpudo Onwei, ka ekpelu-*ayi* weghalu igawaganu.
45 Imego ka ayi di *ka* ife azapulu azapu na nke ajulu aju n'etiti ndi *nine n'uwa*,

46 Ndi-ilo-ayi nine ghebesili ayi o̱nu-fa o̱ghe.
47 Egwù na ónùnù adakwasigo ayi, nkpo̱tu na ntikpo̱.
48 Anyam neruda anya-mili dika orimili, maka ifi ntikpo̱ ada ndi nkem.

49 Anyam neruda, ghalu idelu du, enwe nkwusi,
50 Genye na mgbe Jehofa ji nedata anya, si n'enu-igwe fu.
51 Anyam nemetuta nkpulu-obim, maka ifi ada nine nke obodom.

52 Ndi bu ndi-ilom na nkiti cusilim ike ka nnunu.
53 Fa ebepugo ndum nime ónùnù, welu nkpuma kpo̱ledom.
54 Mili neru-ga n'enu isim ; mwesi, Ebepugom.

55 Esim n'aui ónùnù wekpo̱kue afa-I, Jehofa.
56 Inulu onum; ezobekwana nti-I n'ume mneku, n' ákwá mnakwa.
57 Ikpudebelu nso n'ubo̱si mkpo̱kulu I: Isili, Atuna egwu.

58 Ngi Dinwenu-ayi, Ikwugo o̱nu nkpulu-obim; Ig̱baputago ndum.
59 Ngi Jehofa, Ifugo ajo̱ ife emelum; kpe ikpem.
60 Ifucasigo ó̱bò̱-fa nine na ife nine fa zubelu imedidem.

61 Inugo nkpali-fa, Ngi Jehofa, na ife nine fa zubelu imedidem;
62 Egbugbele-o̱nu nke ndi binili imedidem, na ilolo fa nelo imedidem ogonogo ubo̱si nine.
63 Nekene ino̱du-ani-fa, na nbini-fa; munwa bu abù-fa.

64 Ngi, Jehofa, gakwu fa ugwo̱, ka o̱lu aka-fa si di-ga.
65 Igenye fa ìsì obi, *bú* nko̱ca-I n'isi-fa.
66 Igeji iwe cusa fa o̱so̱, bibisia fa n'okpulu enu-igwe-ga nke Jehofa.

4

1 Nekene ka o̱na-edo si eji nji! *nekene* ka o̱na-edo makalisili na nma si rughalia!
Nkpuma-ga nke ebe nso̱ ka atusasili n'o̱nu ilo o̱buna.
2 Umu Zaion di oke o̱nu, nke ageji tunyelu o̱malica o̱na-edo,
Nekene ka esi agunye fa n' ite ulo̱, o̱lu aka o̱kpu-ite!

3 Ọbunadu nkita ọfia neseputa ala, fa nenye umu-fa ala:
Afọ jọlu ada ndi nkem njọ, dika ọstric biga n'ọfia kwu nkiti.
4 Ile nwa nala ala nyakudolu n'enu ọnu-ya maka ifi akpili ikpọnku:
Umu-aka nayọ nni, ma onye ọbuna ekerọlu fa ya.
5 Ndi neli oke olili di ka nkpọnkpọ ife n'ilo-ga:
Ndi eji ododo wezunite nedina n'ikpo-ntu.
6 Makana ajọ omume ada ndi nkem naka njọ Sọdom na nuku,
Nke akwatulu dika n'ofu nje, aka ọbuna adakwasirọzi ya.
7 Ndi-Nazarait-ya kalili sno n'ọca, fa nenwukali ala *efi* n'unwu,
Akpukpọ-aru-fa nwukalili rubi nme-nme, udifa di ka safaia:
8 Iru-fa nejikali ọcici na nji; adama fa n'ilo-ga:
Akpukpọ-aru-fa takudosili n'ọkpukpu-fa; ọkpọnwugo, ọnadi ka nku.
9 Ndi eji nmà gbu ka ndi agu gugbulu nmá;
Makana ndia natasi aru, adukasia fa, maka ifi *ukọ* nkpulu-ga nke ugbo.
10 Aka umu-nwayi di ebele esiligo umu-aka-fa;
Fa bu nni-fa na ntikpọ ada ndi nkem.
11 Jehofa emezugo ọnuma-Ya, Orupugo iwe-Ya di ọku;
Ọmunyego ọku na Zaion, nke lacapulu ntọani-ya-ga.
12 Ndi-eze uwa ekwerọ, nke ndi nine bi n'ani nine nekwe,
Na onye nmedide na onye ilo gabatali n'ọnuuzọ-ilo-ga nke Jerusalem.

13 *Obu* maka ifi njo ndi-amuma-ya, na ajo omume ndi-ncu-aja-ya,
Ndi gbafulu obala ndi ezi omume n'etiti ya.
14 Fa naso ìsì ka ndi ìsì n'ilo-ga, fa ewelugo obala melusia onwefa,
Nyabuna madu apuro imetu afe-fa aka.
15 Nirinu, fa nakpoku fa, Ife lulu alu! nirinu, nirinu, emetukwananu aka:
Eye, fa gbanabalu naso ìsì, madu nekwu n'etiti mba-ga, Fa amanozi *n'ebe a* ozo dika obia.
16 Iru Jehofa ekerago fa; Omagbanyenata fa ozo:
Fa adasolu ndi ncu-aja anya, fa enwero iru-oma n'ebe ndi-ikenye no.
17 Anya-ayi nadalili ugbò *n'itu anya* inye-aka nkiti ayi:
N'ocice-ayi ayi ecego mba manazoputa.
18 Fa nacu nta ama-ukwu-ayi, nyabu na ayi apuro ikpaghali n'ilo-ayi-ga:
Isi-njedebe-ayi adigo nso, ubosi-ayi ezugo; makana isi-njedebe-ayi abiago.
19 Ndi nacu ayi oso kalili ugo nke enu-igwe n'itu-nko:
Fa culu ayi n'enu-ugwu-ga, fa celu ayi anwu n'ofia kwu nkiti.
20 Ume nke imi-ayi, *bú* onye Jehofa telu ude, ka anwudelu n'ónùnù-fa-ga;
Onye ayi sili, Na ndo-ya ka ayi gebi n'etiti mba nine.
21 Golibe ṅuliba, ngi, ada Idom, nke bi n'ani Uz:
Iko gagafe azi lue i aru; iganatu manya, gbaba onwei oto.
22 Ajo omume-i agwusigo, ngi ada Zaion;
Omadonuzi i n'agha ozo:

O̱geneta ajo̱ omume-i, ngi ada Idom;
O̱gekpughepu njo̱-i-ga.

5 1 Jehofa, ceta ife dakwasili ayi :
Ne, ka Ifu nkpali-ayi.
2 Ùkwù-ayi nadanyelu ndi-o̱bia,
Uno̱-ayi *danyclu* ndi ani madu.
3 Ayi bu umu-mgbeyi na ndi nenwero̱ nna,
Nne-ayi di-ga ka ndi-ajadu.
4 Ayi ewelugo ego la mili-ayi;
Anelebe ayi nku-ayi elebe.
5 Ndi nacu ayi namakwasi ayi n'onu :
Ike gwucasili ayi, ayi enwero̱ izulu-ike.
6 Ayi ewelugo aka nye ndi Ijipt,
Na ndi Asiria, ka nni wejugo ayi afo̱.
7 Nna-ayi-fà megolu njo̱, fa ano̱ro̱zi;
Ayinwa ebulugo ajo̱ omume-fa-ga.
8 Ìrù naci ayi :
O̱nwero̱ ofu onye efu ganaputa ayi n'aka-fa.
9 Ayi ji no̱ ize-ndu enwe ife-olili-ayi
Maka ifi nmà nke o̱fia kwu nkiti.
10 Akpukpo̱-aru-ayi di o̱ku dika ife eji esi ite
Sitena o̱cica o̱ku nke ugani.
11 Fa budalu umu-nwayi di na Zaion.
*Na* umu-agbo̱ di n'obodo nke di-ga na Juda.
12 Ekobelu ndi-isi n'aka-fa :
Aso̱puro̱lu iru ndi-ikenye.
13 Umu-ikolo̱bia bu ígú,
Umu-aka naso̱ ngo̱ngo̱ n'okpulu nku.
14 Ndi-ikenye akwusigo *ino̱* n'o̱nu-uzo̱-ilo,
Umu-ikolo̱bia kwusi ikpo̱ ubo̱.
15 Ngoli obi-ayi akwusigo;
Egwú-ayi nerughalili bulu ákwá.
16 Okpu eze esigo n'isi-ayi da :

Afufu nadili ayi! makana ayi emego njo.
17 Nya kpatalu aru ji anwu obi-ayi;
Maka ifi ife ndia anya-ayi nagba ocici;
18 Maka ifi ugwu Zaion, nke bu nkponkpo ebe;
Nkita ofia nakpaghali n'enu ya.
19 Nginwa, Jehofa, nokwasi *ka eze* ebe-ebe;
Ukpo-I bu sitena ndudugandu genyena ndudugandu.
20 Maka gini ka Iji cezo ayi okpu,
Rapu ayi ogonogo oge di nofu?
21 Me ka ayi cighakute I, Ngi Jehofa, ageme azi ka ayi cigha;
Me ka ubosi-ayi dinwo ofu dika n'oge galu aga.
22 Ma Ijusigo ayi nca,
Inewewusa ayi agadaga iwe.

AKWUKWO AMUMA

# EZIKIEL.

---

1 1 Oluzia n'aro nke-oru-na-ili, n'*onwa* nke-
ino, n'*ubosi* nke-ise n'onwa, ka munwa no
n'etiti ndi adolu n'agha n'ikpele orimili Kiba, na
enu-igwe kpughepulu, mwefu ofù-ga-nke Cuku.
2 *N'ubosi* nke-ise n'onwa, nke bu aro nke-ise nke
adolu eze Jehoiakin n'agha, 3 okwu Jehofa
biakutelu Ezikiel onye ncu-aja, nwa Buzi, ezie,
n'ani ndi Kaldea n'ikpele orimili Kiba; aka
Jehofa dikwasi n'aru ya n'ebe afu. 4 Mwefu, ne,
nuku ifufe si n' Ugwu puta, nuku ulukpu, na oku
negbupu mgbe nca, onwunwu-*ya* nenwurube

okilikili, n'etiti ya, *bú* n'etiti oku, ka onegbupu
dika amba si egbupu. 5 Ife yili ife ino di ndu
wesi n'etiti ya puta. Nka bu udi-fa; fa yili
madu. 6 Ebe onye anona onwe iru ino, ebe onye
anona onwe nku ino. 7 Ukwu-fa bu ukwu kwu-
ga oto; obu-ukwu-fa di ka obu-ukwu nwa efi: fa
negbu malamala dika igbu-malamala nke ona
ericalu erica. 8 Fa nwesia aka madu n'okpulu
nku-fa n'akuku ino fa: fa ino nwelu iru-fa na nku-
fa *nonwo;* 9 nku-fa nyakudosili ibe-fa; fa adagha
anya n'azu ma fa naga; ebe onye anona onaga
n'iru n'iru. 10 Oyiyi iru-fa, fa nwelu iru madu;
fa ino nwe-azi-li iru agaba n'akuku aka-nni;
fa ino nwe-azi-li iru efi n'akuku aka-ekpe; fa
ino nwe-azi-li iru ugo. 11 Iru-fa na nku-fa
kewalu ekewa n'enu; *nku* nabo nke onye obuna
nyakpadolu onu, iboa kpudolu aru-fa. 12 Ebe
onye anona onaga n'iru n'iru: ebe mo *Cuku*
[illegible]ekona, fa eje; fa adagha anya n'azu ma fa naga.
13 [illegible]yiyi ife afu-ga di ndu yili, udi-fa di ka opoto-
oku, dika [illegible]afu naga iru na azu
n'etiti ife afu-ga di ndu: oku afu [illegible]ner[illegible]wu, nime
oku afu ka àmùmà si eseputa. 14 Ife a[illegible]fu di ndu
gbalu oso cigha azi dika udi àmùmà ne[illegible]se ese.
15 Ka mnene ife afu-ga di ndu, ne, *wil di* n'ani na
nso ife afu di-ga ndu, ofu wil dili ofu iru.
16 Udi wil afu-ga na ka esi kpua fa di ka ngbupu
*nkpuma* beril: fa ino nwelu ofu oyiyi afu: udi-fa
na ka esi kpua fa di ka wil *di* n'etiti wil. 17 Ka
fa naga, fa naga n'akuku ino fa: fa adagha anya
n'azu ma fa naga. 18 Ife-di-okilikili-fa, fa di
enu di azi egwù; ife-di-okilikili nke fa ino julu
n'anya anya okilikili. 19 Ka ife afu-ga di ndu
gabalu, wil afu-ga naga na nso fa: ka ebunili ife

afu-ga di ndu enu n'ani, ebunie azi wil afu-ga enu.
20 Ebe mo̱ afu ejeko̱na, fa eje; ebe afu ka mo̱ afu
jeko̱: ebuni-azi-li wil afu-ga enu na nkelita iru
fa; makana mo̱ ife afu di ndu di nime wil-ga.
21 Ka ife *ino̱* afu-ga naga, *wil* afu-ga anaga; ka
ndi afu kwulu, ndia akwulu; ka esi n'ani bunie ndi
afu enu, ebunite azi wil afu-ga na nkelita iru fa:
makana mo̱ ife di ndu di nime wil afu-ga.
22 N'enu isi ife afu di ndu ife yili mbala enu-
igwe di ya, dika onwunwu kristal di egwu,
esetipulu n'isi fa n'enu. 23 N'okpulu mbala enu-
igwe afu ka nku-fa kwu-ga o̱to̱, ofu ce ibe-ya iru:
ebe onye ano̱na o̱nwe *nku* nabo̱ nke kpudolu *aru-
fa* n'akuku a, ebe onye ano̱na o̱nwe *nku* nabo̱ nke
kpudolu aru-fa n'akuku o̱zo̱. 24 Ka fa naga,
mwenu onu nku-fa dika onu nuku mili-ga, dika
onu Onye pulu ime ife nine, onu nkpo̱tu dika onu
usu ndi agha: ka fa kwulu, fa rada nku-fa-ga.
25 Ofu onu di n'enu mbala enu-igwe nke di n'enu
isi-fa: ka fa kwulu, fa rada nku-fa-ga. 26 Ife
yili ukpo di n'enu mbala enu-igwe nke di n'enu
isi-fa, dika udi nkpuma safaia: oyiyi dika udi
madu di n'enu ife afu yili ukpo. 27 Mwefu
*ngbupu* dika amba si egbupu, ife dika udi o̱ku
nime ya okilikili, sitena udi úkwù-ya wero̱gobe;
sitena udi úkwù-ya wegbadata mfu ya dika agasi
o̱bu udi o̱ku, onwunwu-*ya* nenwurube ya
ilikili. 28 Dika udi eke-n'ogwulugwu nke di
igwe oji n'ubo̱si mili ozizo, no̱fu ka udi onwunwu-
*nke nwurubelu* okilikili si di. Nka bu udi
iyi otuto Jehofa. Ka mfulu ya, mdakpudo irum
ani, mwenu onu ofu onye nekwu okwu.
2 1 O̱wesim, Nwa nke madu, kwulu n'ukwu-i,
na agamagwa i okwu. 2 Mo̱ *Cuku* weba

nimem ka Onagwam okwu, wekwubam n'ukwum ;
mwenu onu Onye nagwam okwu. 3 Owesim, Nwa
nke madu, Munwa ezie i jeku umu Israel, bú mba
nanupu-ga isi, ndi nupulu isi n'okpulum : fanwa
na nna-fa ejefiego medidem, *obunadu* wepu tata.
4 Umu azi abulugo ndi nenwero ifele nwelu obi
ike; Munwa ezie i jeku fa: igasi fa, Nonwo ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu. 5 Fanwa, ma fa
ganu, ma fa gaghalu *inunu*, (makana fanwa bu
uno inupu isi,) fa gama na amuma adinugoli n'eti ti
fa. 6 Nginwa, nwa nke madu, atukwanalu fa egwu,
nke inatu egwu okwu-fa-ga, obu ezie na ngi na
okilika na ogwu bi, nginwa bi azi n'etiti odogwu
ozala: atukwana egwu okwu-fa-ga, nke obi nemebi
i n'iru-fa, obu ezie na fanwa bu uno nanupu isi.
7 Igagwa fa okwum-ga, ma fa ganu, ma fa gaghalu
*inunu*: makana fa ananupu ka isi. 8 Ma nginwa,
nwa nke madu, nulu ife Munwa gwalu i ; anupu-
kwana isi dika uno afu nanupu isi : sa onu-i, ka
ilie ife Munwa genye i. 9 Ka mnelu anya, ne,
ofu aka ka esetipulum ; ne, ofu akwukwo afukobalu
afukoba di ya ; 10 owesa ya n'irum ; edelu ya iru
na azu : edelu abù-akwa-ga, na uru, na afufu, nime
ya.

3 1 Owesim, Nwa nke madu, lie ife ifulu; lie
akwukwo nfukoba nka, jebe, gagwa uno Israel
okwu. 2 Mwesa onum, omem ka mlie akwukwo
nfukoba afu. 3 Owesim, Nwa nke madu, me ka
afo-i lie *ife*, welu akwukwo nfukoba nka nke
Munwa nyelu i lijue afo-i. Mwelie ya; owedi
n'onum dika manu anwu n'uso.

4 Owesim, Nwa nke madu, jebe, ba n'uno
Israel, welu okwum gwa fa okwu. 5 Makana
ezigaro nginwa jeku madu ndi okwu-fa di omimi
na ndi asusu-fa di ntulu, ma obu n'uno Israel;

6 o̱buro̱ ijeku imelime ndi *di n'ice n'ice* ndi okwu-
fa di omimi, na ndi asusu-fa di ntulu, ndi idanu
okwu-fa. Ezie, o̱buluna eziem i jeku fa, fanwa
ganu onu-i. 7 Ma uno̱ Israel amekwe inu onu-i;
makana fa amekwe inu onum: makana uno̱
Israel nine bu ndi nwelu egedege-iru sili ike na
obi ike. 8 Ne, emegom iru-i ka osie ike medide
iru-fa, na egedege-iru-i ka osie ike medide egedege-
iru-fa. 9 Emegom egedege-iru-i ka o̱di ka nkpu-
ma adamant sikalili o̱mu n'ike: atukwanalu fa
egwu, nke obi nemebi i n'iru-fa, o̱bu ezie na
fanwa bu uno̱ nanupu isi. 10 O̱wesim, Nwa nke
madu, okwum nine nke Mgagwa i nalu fa nime
obi-i, nulu na nti-i. 11 Jebe, jeku ndi ado̱lu
n'agha, bu umu ndi-i, gwa fa okwu, si fa, No̱nwo̱
ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu; ma fa ganu, ma fa
gaghalu inunu.
12 Mo̱ *Cuku* webuniem enu, mwenu onu nuku
nkpo̱tu n'azum, *si*, Ngo̱zi dili otuto Jehofa sitena
o̱no̱du-Ya. 13 *Mwenu* onu nku ife afu-ga di ndu
ka fa nemetu ibe-fa, na onu wil di-ga na nkelita
iru fa, o̱bunadu onu *nke* nuku nkpo̱tu. 14 Mo̱ afu
webuniem enu, bupum: mwejebe n'inu-obi, n'iwe
di o̱ku nke mo̱m, aka Jehofa wedakwasisiem
ike. 15 Mwebiakute ndi ado̱lu n'agha bi na
Tel-abib, nke bi n'ikpele orimili Kiba, na ebe fa
bi; mweno̱du n'ebe afu me ogbi n'etiti fa ubo̱si
isa.

16 Oluzia n'isi-njedebe ubo̱si isa, okwu Jehofa
webiakutem, si, 17 Nwa nke madu, emegom i ka
ibulu onye nce uno̱ Israel: nyabu nulu okwu nke
si n'o̱num puta, si n'akam do̱ fa nti. 18 Mgbe
Mgwalu onye o̱jo̱, Iganwulili; ma ido̱ro̱ ya nti,
nke inekwu okwu ka iwedo̱ onye o̱jo̱ nti ka osi

n'ajo̱ uzo̱-ya puta, ka eweme ka o̱di ndu ; onye o̱jo̱
afu ganwu n'ajo̱ omume-ya ; ma agamaju ase
o̱bala-ya n'aka-i. 19 Ma o̱buluna nginwa ado̱
onye o̱jo̱ nti, ma osiro̱ n'ife o̱jo̱ ya, ma-o̱bu uzo̱ o̱jo̱
ya, cighata, yanwa ganwu n'ajo̱ omume-ya ; ma
nginwa eme ka nkpulu-obi-i di ndu. 20 O̱zo̱,
mgbe onye ezi omume si n'ezi omume-ya cigha,
mebe ifa neloro̱ elo, ewemdebe ife iso̱-ngo̱ngo̱ n'iru
ya, yanwa ganwu : makana ido̱ro̱ ya nti, o̱ganwu
nime njo̱-ya, amelotazi ezi omume nke o̱meluli ;
ma o̱bala-ya ka Mgaju ase ya n'aka-i. 21 Ma
o̱buluna nginwa ado̱ onye ezi omume nti, ka onye
ezi omume ghalu ime njo̱, onye afu weghalu ime
njo̱, o̱gadilili ndu, makana o̱nalu ido̱-nti ; nginwa
emego ka nkpulu-obi-i di ndu.
22 Aka Jehofa wedi n'arum n'ebe afu ; O̱wesim,
Binie, pua, jebe na mgbulugudu, na agamagwa i
okwu n'ebe afu. 23 Mwebinie, pua jebe na
mgbulugudu : ne, otuto Jehofa kwu n'ebe afu,
dika otuto mfulu n'ikpele orimili Kiba : mwe-
dakpudo irum n'ani. 24 Mo̱ *Cuku* weba nimem,
kwubam n'ukwum ; O̱wenagwam okwu, sim, Je,
kpacibido onwei n'uno̱-i. 25 Ma nginwa, nwa
nke madu, ne, fa gatukwasi i agbu n'aru i, fa geji
fa wefiedo i, imapu ilo n'etiti fa : 26 agameme
azi ka ile-i nyakudo n'enu o̱nu-i, ka iwebulu ogbi,
ghalu ibuzili fa onye naba nba : makana fanwa
bu uno̱ nanupu isi. 27 Ma mgbe Mgwalu i okwu,
agamasa o̱nu-i, igasi fa, No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu : Onye nulunu, ka o̱nu ; onye ghalu
*inunu*, ka o̱ghalu : makana fanwa bu uno̱ nanupu
isi.

4 1 Nginwa azi, nwa nke madu, welu n'onwei
ofu tail, to̱gbo̱ ya n'iru i, se n'enu ya ofu

obodo, *o̱bunadu* Jerusalem : 2 no̱cibido ya, lua azi
uno̱ agha-ga imedide ya, kponita obo ife imedide
ya ; nye azi ikwu imedide ya, tinyerube ya ife
eji akwatu aja medide ya. 3 Nginwa azi welu
n'onwei ofu afele ígwè, kwuba ka aja ígwè n'etiti
ngi na obodo : do ya iru, agano̱cibido ya, nginwa
gano̱cibido ya. Nka gabulu uno̱ Israel ife ama.
4 Nginwa azi welu akuku aka-ekpe i dina
ani, tukwasi ya ajo̱ omume uno̱ Israel : *etu* o̱gu
ubo̱si *si di* idina n'enu ya, ka igebu ajo̱ omume-fa.
5 Makana Muuwa edogo aro̱-ga nke ajo̱ omume-fa
ka fa bulu i o̱nu-o̱gu ubo̱si, *o̱bunadu* belu ili na
nnu ubo̱si-ga : nyabu na igebu ajo̱ omume uno̱
Israel. 6 O̱zo̱, mgbe imezulu *ubo̱si* ndia, igeji
akuku aka-nni i wedina ani, bu ajo̱ omume uno̱
Juda : o̱gu ubo̱si nabo̱, ofu mbo̱si gano̱ci anya
ofu aro̱, ka Mkagolu i ya. 7 Igedo iru-i n'ebe
nno̱cibido Jerusalem di, ghalu igbodo ife n'aka-i ;
igama amuma medide ya. 8 Ne, atukwasim i
agbu, imerughali onwei n'ofu akuku ga n'akuku
o̱zo̱, genye na mgbe imezulu ubo̱si nno̱cibido-i.
9 Nginwa welu azi n'onwei okili, na o̱ka, na
agwa, na lentil, na iṅari, na spelt, ka itinye fa
n'ofu ife, welu ya melu onwei acica ; *dika* o̱nu-o̱gu
ubo̱si nginwa geji akuku-i wedina ani, *o̱bunadu*
belu ili na nnu ubo̱si, ka igeli ya. 10 Aganesì
nni nke igeli esì, oru ṣekel ofu mbo̱si : sitena o̱ge
genye n'o̱ge ka igeli ya. 11 Agesì mili nke igala
esì, ofu uzo̱ n'uzo̱ hin isi : sitena o̱ge genye n'o̱ge
ka iganala. 12 Igeli ya dika esi eli acica o̱ka,
n'anya fa ka igeji nsi madu nyulu wesi ya.
13 Jehofa wesi, O̱bunadu no̱nwo̱ ka umu Israel gesi
neli acica-fa lulu alu, n'etiti mba-ga ebe Mgacusi
fa. 14 Mwesi, A Dinwenum Jehofa ! ne, nkpulu-

obim akaluro alu : makana site ka mdi na nwata
genye kita elinurom ife nwulu n'onweya, ma-obu
ife anu dolili ; nke anu lulu alu nabatanu n'onum.
15 Owesim, Ne, enyegom i nsi efi n'onodu nsi
madu, igesi acica-i n'enu ya. 16 Owesim, Nwa
nke madu, ne, agamakpaji okposi *bú* acica na
Jerusalem : fa ganeli nni n'òsìsì, na ncekasi ; fa
gala mili n'òsìsì, na iti-nkpu : 17 ka acica na mili
weko fa, ka fa weneti nkpu ibe-fa, nata aru n'ajo
omume-fa.

5 1 Nginwa, nwa nke madu, welu n'onwei
nmà-agha di nko, *dika* aguba oko-isi ka
igewelu n'onwei, igeme ya ka oko isi-i na afu-onu-
i : welu azi n'onwei ife òsìsì, weke *ntutu* afu.
2 Ofu uzo n'uzo ito ka igesule n'oku n'etiti obodo,
mgbe emezusili ubosi nnocibido ; igewelu ofu uzo
n'uzo ito, welu nmà tirube ya okilikili ; ofu uzo
n'uzo ito ka igagbasalu ifufe, agamamiputa nmà
wesobe fa. 3 Igewelu nime fa onenone n'onu-ogu,
fiedo fa na nti afe-i. 4 Ozo igewelu azi nime fa
onwo, tunye fa n'etiti oku, sule fa n'oku ; nime fa
ka oku gesi pu ba n'uno Israel nine.

5 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu : Nka
bu Jerusalem : edebegom ya n'etiti mba-ga, ani
dirube-ga-lu ya okilikili. 6 Onupulu isi n'okpulu
ikpem-ga n'ime ife ojo kalisia mba-ga, na *inupu
isi* n'okpulu ukpulum-ga kalia ani dirube-ga-lu
ya okilikili : makana fa ajugo ikpem-ga, ukpulum-
ga, fa adakpaghali nime fa. 7 Nya ka Dinwenu-
ayi Jehofa ji kwue nonwo, si : Makana unu nakpo
aghala kalisia mba dirube-ga-lu unu okilikili, unu
adakpaghali n'ukpulum-ga, nke unu nedebe ikpem-
ga, nke unu neme ka ikpe mba dirube-ga-lu unu
okilikili si di-ga ; 8 nya ka Dinwenu-ayi Jehofa

ji kwue nọnwọ, si: Ne, Mu, ọbunadu Munwa,
anamemedide i; agamekpe ikpe n'etiti i n'anya
mba-ga. 9 Agameme azi nime i ife Mnemenurọ,
na ife Mmaneme ife yili ya ọzọ, maka ifi ife-alu-i
nine. 10 Nya ka ndi bu nna geji li umu-fa
n'etiti i, umu geli azi nna-fa; agamekpe azi ikpe-
ga nime i, ndi nine gbọputalu nime i ka Mgagba-
salu ifufe nine. 11 Maka ifi ya, etu Munwa difu
ndu, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, ezie, makana
iji ife-izize-i nine, na ife-alu-i nine, wemelu ebe-
nsọm, nya ka Munwa azi geji wepu anyam
ka ọghalu irapunu, Munwa azi ameme ebele.
12 Ofu uzọ n'uzọ itọ i ganwu n'ajọ ọya, ụgani ka
ageji kpocapu fa n'etiti i; ofu uzọ n'uzọ itọ gada
n'okilikili i sitena nmà; ofu uzọ n'uzọ itọ ka
Mgagbasalu ifufe nine, agamami nmà weso fa.
13 Nọnwọ ka iwem gesi wemezu, afọ gejugodu
ọnumam n'ebe fa nọ, agatasim obi: fa gama azi
na Munwa Jehofa ji ekwolom wekwu okwu, mgbe
Mji mezu ọnumam n'aru fa. 14 Agameme azi
ka ibulu ebe kponcala na ife nkpali, n'etiti mba
dirube-ga-lu i okilikili, n'anya ndi nine nagafe
n'uzọ. 15 Ọgabu azi ife nkpali na ife nkpọli, na
ife idọ-nti na ife itu-n'anya, n'ebe mba ndi birubelu
i okilikili nọ, mgbe Mgeji kpe ikpe nime i n'iwe na
ọnuma, na iji ọnuma weba nba: Munwa Jehofa
ekwugo: 16 mgbe Mji zitalu fa ajọ ufele bu-ga
ugani, nke geweta nbibi, nke Mgezi gebibie unu;
agametiwanye azi n'isi-unu ugani, kpajie ọkpọsi-
unu bú acica; 17 agamezikwasi unu ugani na
ajọ anu-ga, fa ganapu i; ajọ ọya na ọbala gagafe
i; agameweta nmà n'isi i: Munwa Jehofa ekwugo.

6 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa nke
madu, do iru-i n'ugwu-ga nke Israel, malu fa

amuma, 3 si, Unu ugwu Israel, nulunu okwu
Dinwenu-ayi Jehofa: Nonwo ka Dinwenu-ayi
Jehofa gwalu ugwu na ngongo-ga, na uzo mili na
mbulugudu-ga: Ne, Mu, *obunadu* Munwa, geweta
nmà n'isi unu, tikpo ebe unu di-ga enu. 4 Ebe-
icu-aja-unu gabu-ga nkponkpo ebe, alusi anya-
anwu unu-ga ka agetiji: agamatura ndi-unu egbulu
egbu n'iru alusi-unu-ga. 5 Ozu umu Israel ka
Mgadoba n'iru alusi-fa-ga; agamatusasi okpukpu-
unu okilikili ebe-icu-aja-unu-ga. 6 N'ebe nine
unu bi obodo gatogbolu nkiti, ebe di-ga enu gabu
nkponkpo ebe; ka ebe-icu-aja-unu wetogbolu nkiti
bulu nkponkpo ebe, etijie alusi-unu-ga fa akwusi,
egbutue alusi-anya-anwu-unu n'ani, kpocapu olu-
unu-ga. 7 Ndi egbulu egbu gada n'etiti unu,
unu gama azi na Munwa bu Jehofa. 8 Ma aga-
marapu ndi fodulunu, makana unu genwe onwo
ndi gagbapulu nmà n'etiti mba-ga, mgbe unu
gagbasa n'ani *nine*. 9 Ndi-unu gbapulunu gelo-
tam n'etiti mba-ga ebe adona fa n'agha, ka esi
tilim sitena obi-iyi-oyi-fa, nke sigolu n'arum pua,
na sitena anya-fa, nke nayiso alusi-fa-ga oyi: fa
geme izize onwefa n'iru fa maka ajo ife fa melu
n'ife-alu-fa nine. 10 Fa gama azi na Munwa bu
Jehofa: Ekwurom na nkiti na agameme fa ajo ife
nka.

11 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Welu aka-i tie, welu azi ukwu-i zodo, si, Éwù!
maka ajo ife alu nine nke uno Israel: makana fa
gada na nmà, na ugani, na ajo oya. 12 Onye
notelu aka ganwu n'ajo oya; onye no nso gada
na nmà; onye gboputalu anocibidolu ya ganwu
n'ugani: nonwo ka Mgesi mezu onumam n'isi fa.
13 Unu gama azi na Munwa bu Jehofa, mgbe ndi-

fa egbulu egbu gadi n'etiti alusi-fa-ga n'okilikili
ebe-icu-aja-fa-ga, n'enu ngongo nine di enu,
n'enu ugwu nine, na okpulu osisi ndu nine, na
okpulu terebint nine gbacili agbaci, n'ebe fa
nesulelu alusi-fa nine ife ísì uso. 14 Agamesetipu
akam n'aru fa, me ani ka obulu nkponkpo ebe na
ebe di kponcala, sitena ofia kwu nkiti n'akuku
Dibla, n'ebe nine fa bi: fa gama azi na Munwa bu
Jehofa.

7 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nginwa,
nwa nke madu, nonwo ka Dinwenu-unu Jeho-
fa gwalu ani Israel, Isi-njedebe: isi-njedebe abia-
kwasi nkuku ino nke ani afu. 3 Kita isi-njedebe
abiakwasi i, agamezita iwem n'isi-i, kpe azi i ka
uzo-i si di-ga; agameweta ife-alu-i nine n'isi-i.
4 Anyam amarapu i, nke Mneme ebele: ma aga-
meweta uzo-i-ga n'isi-i, ife-alu-i-ga gadi n'etiti i:
unu gama azi na Munwa bu Jehofa.

5 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ajo ife,
soso ofu ajo ife; ne, obiana. 6 Isi-njedebe abia,
isi-njedebe afu abia, otetago medide i; ne, obiana.
7 Nuku afufu-i abiakutego i, ngi onye bi n'ani
afu: oge abia, ubosi afu di nso; *ubosi* uzu, ma
oburo *nke* nkpu añuli, n'enu ugwu-ga. 8 Kita ka
Mgerukwasi onumam n'aru i n'isi nso, mezu iwem
medide i, kpe azi i ka uzo-i si di-ga; agamewe-
talu i ife-alu-i nine. 9 Anyam amarapu, nke
Mneme ebele: agamewetalu i ka uzo-i si di-ga,
ife-alu-i gadi-ga azi n'etiti i; unu gama na Munwa
Jehofa neti ife. 10 Ne, ubosi afu, ne, obiana:
nuku afufu-i aputago ìfè; itali agbowago ototo,
ngala amago ifulu. 11 Ife-ike esonitago n'itali
nke ife ojo; ofu efu nime fa amafodu, nke ofu efu
n'ìgwè-fa gafodu, nke àkù-fa gafodu: nke okika

nadi n'etiti fa. 12 Oge afu abiago, ubosi afu na-
kpudebe nso: ka onye nego ghalu iṅulikwo, ka
onye nele ele ghalu iru uru: makana onuma di
n'isi ìgwè nine di ya. 13 Makana onye nele ife
amecighakute ife elelu, obu ezie na ndu-fa dilili
n'etiti ndi di ndu: makana ofù afu dili ìgwè madu
nine di ya, ofu efu amecigha; nke onye obuna
nagba onweya ume n'ajo omume nke ndu-ya.
14 Fa egbugo opi, kwadebesia ife nine; ma onwe-
ro onye jelu agha: makana onumam di n'aru
ìgwè madu di ya. 15 Nmà di n'ilo, ajo oya na
ugani *di* n'uno: onye no n'ofia ganwu na nmà;
onye no n'obodo, ugani na ajo oya gelicapu ya.
16 Ma ndi-fa gbapulu agbapu gagbapu, fa gano
n'enu ugwu-ga dika nduli-ga nke mgbulugudu, fa
nine nasu ude, ebe onye anona n'ajo omume-ya.
17 Aka nine akupucasia fa, nkpili-ukwu nine
gabu so mili mili. 18 Fa gejelu azi akwa uju,
nkuja gekpudo fa; ifele geme iru nine, fa nine
genwe isi nkpoca. 19 Fa gerufu ona-oca-fa n'ilo-
ga, ona-edo-fa gadi ka ife lulu alu; ona-oca-fa na
ona-edo-fa amenwe ike inaputa fa n'ubosi onuma
Jehofa; fa ameme ka afo ju nkpulu-obi-fa, nke fa
neme ka afo-fa ju: makana obulugo ife iso-ngongo
nke ajo omume-fa. 20 Nmá nke ife-ekike-fa, fa
rughalili ya na ngala: fa wewelu ya kpua alusi-ga
nke ife-alu-fa *na* ife-fa neme-ga izize: nya ka Mji
melu fa ya ka odi ka ife lulu alu. 21 Agamewelu
ya nye n'aka ndi-obia ka obulu ife nkwali, *nye* azi
ndi ojo nke uwa ka obulu ife anutalu n'agha; fa
gemeto ya. 22 Irum azi ka Mgewepulu fa, fa
gemeto *ebe di* nzuzo nkem: ndi npum gaba nime
ya, meto ya. 23 Kpua iyagba: makana ani
iuputalu n'ikpe obala, obodo afu julu n'ife-ike.

24 Nya ka Mgeji me ka ndi jọkalili na mba-ga
bia, fa genwe unọ-fa-ga: agameme azi ka ngala
ndi di ike kwusi; agemetọ ebe di-ga nsọ nke fa.
25 Nkpa abiana; fa gacọ ndokwa, ma ọmadi.
26 Afufu kwulu afufu gabia, na akukọ kwulu
akukọ; fa gacọ ọfù onye-amuma; ma iwu gana-
nari onye ncu-aja n'iyi, izu *ananari* ndi-ikenye
*n'iyi.* 27 Eze geru uru, onye-isi geyikwasi nkpọ-
nkpọ ife, agesogbu aka ndi ani afu: agamemeso
fa ka uzọ-fa si di, ka ikpe-fa si di-ga ka Mgesi kpe
fa; fa gama azi na Munwa bu Jehofa.

8 1 Oluzia n'arọ nke-isi, *n'ọnwa* nke-isi, n'*ubọsi*
nke-ise n' ọnwa, ka munwa nọ ani na bem, ndi-
ikenye Juda nọ azi ani n'irum, aka Dinwenu-ayi
Jehofa wedakwasim n'ebe afu. 2 Mwefu, ne, oyi-
yi dika udi ọku; sitena udi úkwù-ya wegbada,
ọku: site azi n' úkwù-ya werọgobe, dika udi ife
nenwu enwu, dika onwunwu amba. 3 Ọwesetipu
ife dika aka *madu,* jidem aka na ntutu isi; mọ
*Cuku* webunitam enu n'agbata ani na enu-igwe,
Owesi nime ọfù-ga nke Cuku mem ka mbia na
Jerusalem, n'uzọ nke ọnu-uzọ-ilo imelìmè *ogige*
nke nedo Ugwu iru; ebe ọnọdu alusi ekwolo di,
nke nakpasu ikwo-ekwolo. 4 Ne, otuto Cuku
nke Israel dili n'ebe afu, dika udi mfulu n'ani
ntela. 5 Ọwesim, Nwa nke madu, biko, wenie
anya-i *ne* n'uzọ Ugwu. Mwewenie anyam *ne* n'uzọ
Ugwu, ne, alusi ekwolo a di na nbanye n'akuku
Ugwu nke ọnu-uzọ-ilo ebe icu aja. 6 Ọwesim,
Nwa nke madu, nginwa afugo ife fa neme? *ọbuna*
nuku ife-alu-ga unọ Israel neme n'ebe a, ka Mwe-
jetelu ebe nsọm aka? ma igafukwu nuku ife alu
ọzọ-ga. 7 Ọweme ka mbia n'ọnu-uzọ ogige;
mwefu, ne, ofu ọghele di n'aja-odidọ. 8 Ọwesim

Nwa nke madu, biko, gwue n'aja-odido afu: mwe-
gwue n'aja-odido afu, ne, ofu onu-uzo. 9 Owesim,
Ba, ka ifu ajo ife alu-ga fanwa neme n'ebe a.
10 Mweba fu; ne, eselu onyinyo ife nakpu-ga
akpu, na anumanu anaso nso, na alusi nine nke
uno Israel, n'enu aja okilikili. 11 Ogu madu ito
na ili nime ndi-ikenye nke uno Israel kwu n'iru
fa, n'etiti fa ka okwu bú Jeazanaia nwa Sefan, ebe
onye anona ojide n'aka-ya ife isule ife ísì uso nke
ya; ísì alulu ife ísì uso kwugo n'enu. 12 Owe-
sim, Nwa nke madu, ifugo ife ndi-ikenye uno
Israel neme n'ocici, ebe onye anona n'ime-uno nke
ya eselu onyinyo? makana fa si, Jehofa afuro ayi;
Jehofa arapugo ani. 13 Osikwasim azi, Igafukwu
nuku ife alu ozo-ga fanwa neme. 14 Oweme ka
mbia n'uzo nke onu-uzo-ilo uno Jehofa nke di
n'akuku Ugwu; ne, n'ebe afu ka umu-nwayi no
nakwalu Tamuz ákwá. 15 Owesim, Ifugo, ngi nwa
nke madu? igafukwu nuku ife alu ozo-ga ka ndia.
16 Oweme ka mbata n'imelìmè ogige uno Jehofa,
ne, n'onu-uzo uno nso Jehofa, n'agbata ogwa na ebe
icu aja, ka ife dika oru ndikom na ise no, gbakute
uno nso Jehofa azu, do iru-fa n'akuku iru-anya-
anwu; fanwa nesekpulu anya-anwu do n'iru-anya-
anwu. 17 Owesim, Ifugo, ngi nwa nke madu?
Obulu uno Juda ife nfe na fa neme ife alu fa
neme n'ebe a? makana fa emego ka ife-ike ju
ani, fa wecigha ikpasum iwe: ne, fa tinyelu nga-
daba n'imi-fa. 18 Munwa azi geji onuma meso
fa: anyam amarapu fa, nke Mnemelu fa ebele:
obulugodu na fa nebecim nti n'onu ike, Mmanu
onu-fa.

9 1 Owebeciem nti n'onu ike, si, Menu ka ndi
naci obodo a kpudebe nso, ebe onye anona ka

ojide nmà-ya nebibi ife n'aka. 2 Ne, ndikom isi
si n'uzọ ọnu-uzọ-ilo nke di n'ugwu puta, nke dolu
iru n'Ugwu, ebe onye anọna ojide nmà-ya nke
ogbugbu n'aka-ya; ofu onye n'etiti fa yili afe ọca,
ya na mpi ink nke ọde-akwukwọ n'úkwù-ya. Fa
weba, kwulu n'usọ ebe icu aja eji ọna-ọku weme.
3 Otuto Cuku nke Israel si na cerub, n'ebe ọdili
*gbo*, rọgo na ngwe-ọnu-uzọ unọ afu: Ọwekpọ nwo-
ke yi afe ọca, nke nwelu mpi ink ọde-akwukwọ
n'úkwùya, oku. 4 Jehofa wesi ya, Gafe n'etiti obo-
do, n'etiti Jerusalem, ka ika ndikom akala n'egede-
ge-iru ndi neze ume nakwa akwa maka ife alu nine
nke emelu n'etiti ya. 5 Ndi ọzọ ka ọgwalu na
ntim, Solunu ya gafe n'etiti obodo, tigbuenu: ka
anya-unu ghalu irapunu, nke unu neme ebele:
6 gbusisianu nca agadi nwoke, na okolọbia na
agbọ, na umu-aka na umu-nwayi: ma akpudebena
onye akalu akala afu; bidonu n'ebe nsọm. Fa we-
bido na ndi-ikenye nọ n'iru unọ afu. 7 Ọwesi fa,
Meluanu unọ a, menu ka ndi egbulu egbu ju ogige-
ga: puanu. Fa wepua, tigbue nime obodo. 8 Oluzia,
ka fa netigbu, ewerapu munwa, mwedakpudo irum
n'ani, kpọ, si, A Dinwenum Jehofa! Nginwa
gemebisi ndi nine gbọputalu n'Israel n'iruwusa
Jerusalem ọnuma-I? 9 Ọwesim, Ajọ omume unọ
Israel na Juda erikazi ajọ nne, ani a wejuputa
n'ọbala, obodo a julu n'igbagọ *ikpe:* makana fa si,
Jehofa arapugo ani a, Jehofa adafu uzọ. 10 Munwa
azi, anyam amarapu, nke Mneme ebele, ma aga-
meweta uzọ-fa n'isi-fa. 11 Ne, nwoke afu nke yi
afe ọca, nke ji mpi ink n'úkwù-ya, butalu okwu
afu, si, Emegom etu Isi tilim n'iwu.

10 1 Mwefu, ne, na mbala enu-igwe nke di
n'isi cerubim afu, dika agasi na ọbu nkpuma

safaia ka afulu n'enu fa, dika udi nke oyiyi ofu
ukpo. 2 Owegwa nwoke yi afe oca, si, Ba n'etiti
*wil* nagarube okilikili, *obunadu* n'okpulu cerub
afu, si n'etiti cerubim afu kpojue opoto-oku n'aka-i
nabo, fesa fa n'obodo. Oweba nime n'anyam.
3 Cerubím wekwulu n'akuku aka-nni nke uno,
mgbe nwoke afu ji ba; ulukpu wejuputa imelìmè
ogige. 4 Otuto Jehofa wesi na cerub ligolu enu,
*kwulu* n'enu ngwe-onu-uzo uno; uno wejuputa
n'ulukpu afu, ogige afu wejuputa n'onwunwu
otuto Jehofa. 5 Anulu onu nku cerubim *obunadu*
n'ìfè ogige, dika onu Cuku Onye pulu ime ife nine
ma Onekwu okwu. 6 Oluzia, ka Otili nwoke yi
afe oca iwu, si, Weputa oku n'etiti *wil* nagarube
okilikili, n'agbata cerubim, oweba, kwulu n'akuku
ofu wil. 7 Cerub afu wesi n'etiti cerubim setipu
aka-ya n'oku nke di n'agbata cerubim, kpolu
*onwo*, kponye n'aka nabo onye yi afe oca, onye afu
kpolu ya weniri. 8 Ife dika aka madu ka afulu
nime cerubim n'okpulu nku-fa-ga. 9 Mwefu, ne,
wil ino no na nso cerubim, ofu wil no na nso ofu
cerub, wil ozo na nso cerub ozo: udi wil-ga di ka
onwunwu nkpuma beril. 10 Udi-fa, fa ino nwelu
ofu oyiyi, dika agasi na ofu wil di n'etiti wil ozo.
11 Ka fa naga, fa anaga n'akuku ino fa: fa adagha
anya n'azu ka fa naga, ma n'ebe isi dolu iru fa
esobe ya; fa adagha anya n'azu ka fa naga.
12 Aru-fa nine, na azu-fa, na aka-fa, na nku-fa,
na wil afu-ga, ka anya julu okilikili, *obunadu* wil
nke fa ino nwelu. 13 Wil afu-ga, anakpo fa na
ntim, *wil* nagarube okilikili. 14 Ebe onye anona
onwe iru ino: iru izizi bu iru cerub afu, iru nke-
iboa bu iru madu, iru nke-ito bu iru agaba, iru
nke-ino bu iru ugo. 15 Cerubim weligolu enu:

nke afu bu ife di ndu mfulu n'ikpele orimili Kiba.
16 Ka cerubim afu naga, wil afu-ga naga na nso
fa: ka cerubim wenili nku-fa enu isi n'ani ligolu
enu, wil afu-ga eripuro̱ na nso fa. 17 Ka fa
kwulu, *wil afu-ga* kwulu; ka fa ligobelu enu, *ndia*
solu fa ligobe: makana mo̱ ife afu di ndu di nime
fa. 18 Otuto Jehofa wesi n'enu ngwe-o̱nu-uzo̱
uno̱ afu pua, wekwulu n'enu cerubim. 19 Cerubim
wewenita nku-fa enu, si n'ani ligolu enu n'anyam
ka fa napu, na wil afu-ga na nkelita iru fa: fa
wekwulu n'uzo̱ nke o̱nu-uzo̱-ilo iru-anya-anwu nke
uno̱ Jehofa; otuto Cuku nke Israel di n'isi-fa
n'enu. 20 Nka bu ife di ndu afu mfulu n'okpulu
Cuku nke Israel n'ikpele orimili Kiba; mwemalu
na fanwa bu cerubim. 21 Ebe onye ano̱na o̱nwe
iru ino̱, ebe onye ano̱na nku ino̱; ife yili aka
madu di n'okpulu nku-fa-ga. 22 Oyiyi iru-fa,
fanwa bu iru mfulu n'ikpele orimili Kiba, udi-fa
na fa n'onwefa; ebe onye ano̱na o̱naga n'iru
n'iru.

11 1 Mo̱ *Cuku* webuniem enu, weme ka mbia
n'o̱nu-uzo̱-ilo nke iru-anya-anwu nke uno̱
Jehofa, nke dolu iru n'iru-anya-anwu: ne, n'uzo̱
nke o̱nu-uzo̱-ilo ka oru ndikom na ise no̱; mwefu
n'etiti fa Jeazanaia nwa Azo̱, na Pelataia nwa
Benaia, ndi-isi ndi *Ju.* 2 O̱wesim, Nwa nke
madu, ndia bu ndi nezu ife neloro̱ elo, ndi natu
ajo̱ alo n'obodo a: 3 ndi nasi, *O̱ge* adiro̱ nso ilu-ga
uno̱: *obodo* a bu ite o̱ku, anyinwa bu anu. 4 Nya
ka igeji ma amuma medide fa, ma amuma, ngi
nwa nke madu. 5 Mo̱ Jehofa wedakwasim,
O̱wesim, Kwue, No̱nwo̱ ka Jehofa kwulu: No̱nwo̱
ka unu kwugolu ekwu, unu uno̱ Israel; makana
Munwa malu ife bialu nime mo̱-unu. 6 Unu

emego ka ndi-unu egbulu egbu bawanye n'obodo
a, unu emego ka ilo-ya *nine* ju na ndi egbulu
egbu. 7 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue
no̱nwo, si: Ndi-unu egbulu egbu ndi unu to̱gbo̱-
sili n'etiti ya, fanwa bu anu afu, *obodo* nka bu ite
o̱ku: ma ageweputa unu n'etiti ya. 8 Unu atugo
egwu nmà; agamewetalu unu nmà afu, ka Dinwe-
nu-ayi Jehofa kwulu. 9 Agameweputa unu
n'etiti ebe afu, ranye unu n'aka ndi-o̱bia, kpe azi
unu ikpe. 10 Unu gada na nmà; agamekpe unu
n'ókè-ani Israel; unu gama azi na Munwa bu
Jehofa. 11 *Obodo* nka amabu ite-o̱ku-unu, nke
ununwa nabu anu di n'etiti ya; agamekpe unu
n'ókè-ani Israel; 12 unu gama azi na Munwa bu
Jehofa: makana unu adakpaghali n'ukpulum-ga,
nke unu nekpe ikpem-ga, ma unu emego ka ikpe
mba-ga dirubelu unu okilikili si di-ga. 13 Oluzia,
ka mmasili amuma, Pelataia nwa Benaia wenwuru.
Mwedakpudo irum n'ani, wekpo̱ n'onu ike, si, A
Dinwenum Jehofa! Nginwa geme ka ndi gbo̱pu-
talu n'Israel gwusia nca ka?

14 Okwu Jehofa webiakutem, si, 15 Nwa
nke madu, umu-nna-i, *o̱bunadu* umu-nna-i, ndi-
kom nke ngbaputa-i, na uno̱ Israel nine, fa
nine, *o̱bu fa ka* ndi bi na Jerusalem gwalu, si,
Jetenu aka n'ebe Jehofa no̱; o̱bu ayi ka enyelu
ani a ka ayi nwelu: 16 nya ka igeji si, No̱nwo̱ ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ebe Mwetelu fa aka
n'etiti mba-ga, ebe Mcusasi-azi-li fa n'etiti ani-ga,
agamabulu fa ebe nso̱ azi nwantinti o̱ge n'ani ebe
fa bialu. 17 Nya ka igeji kwu, si, No̱nwo̱ ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Agamaciko̱puta unu
n'etiti ndi *o̱zo̱*-ga, kpo̱ko̱puta unu n'ani ebe acusa-
ga-luli unu, nye unu ani Israel. 18 Fa gabia

n'ebe afu, fa gewepu ife izize nine di ya na ife alu
nine di ya n'ebe afu. 19 Agamenye fa ofu obi,
tinye azi mo̱ o̱fu nime unu; agamewepu obi nkpu-
ma n'aru-fa, nyè fa obi ulu-aru: 20 ka fa wena-
kpaghali n'ukpulum-ga, debe ikpem-ga, neme fa:
fa gabu ndi nkem, Munwa gabu azi Cuku-fa.
21 Ma ndi obi-fa nejeso obi ife-izize-fa-ga na ife-
alu-fa-ga, agameweta uzo̱-fa n'isi nkè fa, ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu. 22 Cerubim afu we-
wenie nku-fa enu, wil afu-ga di na nkelita iru fa;
otuto cuku nke Israel di n'isi fa n'enu. 23 Otuto
Jehofa wesi n'etiti obodo ro̱golu enu, kwulu n'enu
ugwu di n'akuku iru-anya-anwu nke obodo.
24 Mo̱ *Cuku* webunitam enu, weme ka mbia n'o̱fù
afu sitena aka mo̱ Cuku na Kaldea, n'ebe fa bu
ndi ado̱lu n'agha no̱. O̱fù mfulu wesi n'arum
ro̱go. 25 Mwegwa ndi ado̱lu n'agha ife nine
Jehofa melu ka mfu.

12 1 Okwu Jehofa biakute-azi-lim, si, 2 Nwa
nke madu, nginwa bi n'etiti uno̱ afu nanupu
isi, ndi nwelu anya ifu uzo̱, ma fa adafu uzo̱, ndi
nwelu nti inu ife, ma fa adanu ife; makana fanwa
bu uno̱ nanupu isi. 3 Nyabu, nginwa nwa nke
madu, kwadebelu onwei ife iji je ani madu, je
ani madu n'efifie n'anya fa; iganiri n'ebe ibi je
n'ebe o̱zo̱ n'anya fa: ike na fa gafu na fanwa bu
uno̱ nanupu isi. 4 Igakwaputa ife-i n'efifie n'anya
fa, dika ife iji je ani madu: nginwa gapu azi
n'añyasi n'anya fa, dika mgbe madu pulu ije ani
madu. 5 Gwupue aja-odido n'anya fa, si n'ebe
afu bufega. 6 N'anya fa ka igebu ya n'uku-ubu-i,
bulu ya n'ucici; igekpuci iru-i, ka ighalu ifu ani:
makana edogom i ka ibulu uno̱ Israel ife arima.
7 Mweme no̱fu etu esi tilim n'iwu: mbuputa ifem

n'efifie, dika ife iji je ani madu, n'anyasi mwelu
akam gwupue aja-odido; mwewelu o̱cici buputa,
bulu *ya* n'uku-ubu n'anya-fa. 8 N'ututu okwu
Jehofa webiakutem, si, 9 Nwa nke madu, uno̱
Israel, uno̱ nanupu isi, fa agwaro̱ i, si, Gini ka
nginwa neme? 10 Si fa, No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu: Ibu nka ka ebolu onye-isi nke no̱
na Jerusalem, na uno̱ Israel nine ndi fanwa no̱
n'etiti fa. 11 Si, Munwa bu ife-arima-unu: etu
msi meli, o̱bu no̱fu ka ageme fa: fa geje ani
madu, agado̱lu fa n'agha. 12 Onye-isi di n'etiti
fa geji uku-ubu-ya webu ibu n'ucici, pua azi: fa
gegwupu aja-odido ka fa wesi n'ebe afu bufe *ibu-
fa:* ogekpuci iru-ya, makana yanwa ameji anya
wefu ani manca. 13 Ife-ntufim azi ka Mgeji
fekwasi ya, ageme ka o̱ma n'o̱nyam: agameme ka
o̱bia na Babilon n'ani ndi Kaldea; ma o̱mafu ya,
o̱bu ezie na o̱ganwu n'ebe afu. 14 Agamagbasalu
ifufe nine ndi nine dirubelu ya okilikili inyelu ya
aka, na usu ndi agha ya nine; agamamiputa nmà
weso fa. 15 Fa gama azi na Munwa bu Jehofa,
mgbe Mgeji cusa fa n'etiti mba-ga, ghasa fa n'ani-
ga. 16 Ma agamarapu madu onenone nime fa *ka
fa pua* na nmà, na ugani, na ajo̱ o̱ya; ka fa weko̱
ife-alu-fa nine n'etiti mba-ga ebe fa gelu; fa gama
azi na Munwa bu Jehofa.

17 Okwu Jehofa webiakutem, si, 18 Nwa nke
madu, welu imarube-aru libe nni-i, welu azi ima-
aru-nni na ncekasi laba mili-i; 19 gwa ndi ani a,
No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu maka ndi
bi na Jerusalem, na ani Israel: Fa geji ncekasi li
nni-fa, la azi mili-fa n'itu-n'anya, ka ani-ya webulu
nkpo̱nkpo̱ ani *ghalu inwe ife o̱buna* n'ife julu ya,
maka ife-ike ndi nine bi ya. 20 Obodo anebi

gatogbo-ga-lu nkiti, ani afu gabu nkponkpo ani;
unu gama azi na Munwa bu Jehofa.
21 Okwu Jehofa webiakutem, si, 22 Nwa nke
madu, gini bu inu a nke unu nwelu n'ani Israel,
si, Ewetego ubosi afu-ga aka, ofù nine nana n'iyi?
23 Nya ka igeji gwa fa, si, Nonwo ka Dinwenu-
ayi Jehofa kwulu: Agameme ka inu nka kwusi,
fa amatunwozi ya ozo n'Israel; ma gwa fa, si,
Ubosi afu-ga atunye n'ukwu, na okwu nke ofù
obuna. 24 Makana amafuzi ofù asi ozo nke
aneji ifu-ndi-mo wenekwu ile uso n'uno Israel.
25 Makana Munwa bu Jehofa; agamekwu, okwu
Mgekwu gele; omenwe nkwaci ozo: makana
n'ubosi-unu, unu uno nanupu isi, ka Mgekwu
okwu, me ya, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
26 Okwu Jehofa webiakutem, si, 27 Nwa nke
madu, ne, ndi uno Israel si, Ofù yanwa fulu bu nke
imelime ubosi *gabianu*, yanwa nama amuma nke
oge telu aka. 28 Nya ka igeji si fa, Nonwo ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Onwero okwu nkem
genwe nkwaci ozo, ma okwu Mgekwu gele, ka Di-
nwenu-ayi Jehofa kwulu.
13 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa nke
madu, ma amuma medide ndi-amuma Israel
ndi namanu, gwa ndi nama amuma si n'obi-fa puta,
si, Nulunu okwu Jehofa; 3 Nonwo ka Dinwenu-
ayi Jehofa kwulu: Afufu gadili ndi-amuma nso-
kwu, ndi nejeso mo nke fa, ma fa adafu ife obuna!
4 Ngi Israel, ndi-amuma-i adigo ka nkita ofia
n'ebe togbolu nkiti. 5 Unu akarogoro n'ebe
gbowalu agbowa, nke unu nagbalu uno Israel
ogige, ikwulu n'agha n'ubosi Jehofa. 6 Fa afu-
goli ofù asi na ifu-ndi-mo asi, ndi si, Jehofa
kwulu; ma Jehofa eziro fa: fa atugo anya na okwu

afu gele. 7 Unu afurọ ọfù asi, unu ekwurọ okwu
ifu-ndi-mọ asi, ebe unu kwulu, si, Jehofa kwulu;
ma Munwa ekwurọ?

8 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nọnwọ,
si: Makana unu ekwugo ife nelorọ elo, fu *ọfù*
*asi*-ga, nyabu, ne, anamemedide unu, ka Dinwenu-
ayi Jehofa kwulu. 9 Akam gemedide ndi-amuma
nafu ọfù asi, ndi nafu azi ndi mọ asi: fa amadi
n'izu ndi nkem, nke anedenye fa n'akwukwọ unọ
Israel, nke fa naba n'ani Israel; unu gama azi na
Munwa bu Dinwenu-unu Jehofa. 10 Makana,
ọbunadu makana fa dufulu ndi nkem, si, Ndokwa;
ma ndokwa adirọ; mgbe ofu onye dolu aja nadirọ
ike, ne, fa ete ya nzu: 11 gwa ndi nete ya nzu,
na ọgada: nuku nṣanṣa mili gezo; unu, nuku aku
mili igwe, gada; oke ifufe gagbọwa *ya*. 12 Ne,
mgbe aja afu dalu, amasi unu, Kedu otite unu
telu ya? 13 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji
kwue nọnwọ, si; Agamejilili oke ifufe gbọwa ya
n'ọnumam; nuku nṣanṣa mili gadi n'iwem, na
nuku aku mili igwe n'ọnuma ikpocapu ya. 14 Nya-
bu na agametikpọ aja unu ji nzu wete, kwatue ya
n'ani, ewekpughe ntọ-ani-ya: ọgada, agekpocapu
unu n'etiti ya; unu gama azi na Munwa bu
Jehofa. 15 Nọnwọ ka Mgesi mezu ọnumam
n'aja, na ndi nete ya nzu; agamasi unu, Aja afu
adirọzi, nke ndi telu ya nadi; 16 *nya bu*, ndi-
amuma Israel ndi namalu Jerusalem amuma, nke
nafu-azi-li ya ọfù-ga nke ndokwa, ma ndokwa
adirọ, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.

17 Nginwa, nwa nke madu, do iru-i imedide
umu-ada nke ndi-i, nke nama amuma si fa n'obi
puta; ma amuma medide fa; 18 si, Nọnwọ ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Afufu gadili umu-

nwayi ndi nakwanye alozi na nkwenkwo aka nine,
nakwalu isi *madu* ka ibu-ya ra icafo iji cu nta
nkpulu-obi! Unu gacu nta nkpulu-obi ndi nkem,
nemelu onweunu nkpulu-obi ka fa di ndu?
19 Unu emetogom n'etiti ndi nkem maka ifi
nju-aka-ga nke oka na umu ikelike acica, igbu
nkpulu-obi nke nekwesiro inwu anwu, na ime
nkpulu-obi ka fa di ndu nke nekwesiro ka fa di
ndu, sitena isinyelu ndi nkem bu ndi nanu okwu
asi asi. 20 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue
nonwo, si: Ne, aramemedide alozi-unu-ga, nke
unu ji acu nta nkpulu-obi n'ebe afu dika umu-
nnunu, agamadowaputa fa n'aka-unu; agamezinaba
azi nkpulu-obi afu-ga; *bú* nkpulu-obi ununwa nacu
nta fa dika umu-nnunu. 21 Icafo-unu-ga azi ka
mgadowa, naputa ndi nkem n'aka-unu, fa amadizi
n'aka-unu ozo ka acuba nta fa; unu gama azi na
Munwa bu Jehofa. 22 Makana unu ji asi ewuta
obi onye ezi omume, onye Munwa nemero ka orue
uru; gba azi aka onye ojo ume, ka oghalu isi
n'ajo uzo-ya cigha, eweme ka odi ndu: 23 nya ka
unu maneji fu ofù asi ozo, nke unu nafu ndi-mo:
agamanaputa azi ndi nkem n'aka-unu; unu gama
azi na Munwa bu Jehofa.

14 1 Ndi-ikenye Israel ufodu webiakutem,
wenodu n'irum. 2 Okwu Jehofa webia-
kutem, si, 3 Nwa nke madu, ndikom ndia emego
ka alusi-fa rogota n'obi-fa, tinye ife iso-ngongo
nke ajo omume-fa n'iru fa: fa gaju ase n'akam
nca ka? 4 Nya ka igeji gwa fa, si fa, Nonwo ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Onye obuna n'uno
Israel nke melu ka alusi-ya rogota n'obi-ya, tinye
azi ife iso-ngongo *bú* ajo omume-ya n'iru ya,
webiakute amuma; Munwa Jehofa gaza ya nime

ya etu otutu alusi-ya si di; 5 ka Mwenwude uno
Israel n' obi-fa, makana fa nine ekewapugo onwefa
n'ebe Mno sitena alusi-fa-ga.
6 Nya ka igeji gwa
uno Israel, si, Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu: Cighanu, sinu n'alusi-unu-ga cigha; sinu
n'ife-alu-unu nine cighalia iru-unu.
7 Makana
onye obuna n'uno Israel, ma-obu na ndi-obia
nwulu ula n'Israel, nke kewapulu onweya n'ebe
Mno, me ka alusi-ya rogota-ga n'obi-ya, tinye azi
ife iso-ngongo *bú* ajo omume-ya n'iru ya, webia-
kute amuma iju ase onweya n'akam; Munwa
Jehofa gaza ya n'Onwem:
8 agamedo azi irum
imedide onye afu, me ya ka obulu ife iti-nkpu, na ife
arima na inu, agamebepu azi ya n'etiti ndi nkem;
unu gama azi na Munwa bu Jehofa.
9 Obulu
azi na alafue amuma okwue ofu okwu, Munwa
Jehofa lafugolu amuma afu, agamesetipu akam
n'aru ya, bibie ya n'etiti ndi nkem Israel.
10 Fa
gebu azi ajo omume-fa: ajo omume nke amuma
gadi obunadu ka ajo omume onye naju ase si di;
11 ka uno Israel ghalu ijefie ozo n'isom, ka fa
ghalu imelu onwefa ozo na njefie-fa nine; ma ka
fa webulu ndi nkem, ka Munwa webulu azi Cuku-
fa, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.

12 Okwu Jehofa webiakutem, si,
13 Nwa nke
madu, mgbe ani melu njo medidem sitena ime-
fie nmefie, esetipum akam na ya, kpajie okposi-
ya *lú* nni, zie ugani na ya, bepu madu na anu
nime ya;
14 obulugodu na ndikom ito ndia, Noa,
na Daniel, na Job, no nime ya, fanwa ganaputa
soso nkpulu-obi nke fa sitena ezi omume-fa, ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
15 Obuluna emem
ka ajo anu gafe n'ani, fa wenapu ya, owebulu
nkponkpo ani, onye obuna aghalu igazi ya maka

ifi *ajọ* anu-ga; 16 ọbulugodu na ndikom itọ ndia
nọ nime ya, etu Munwa difu ndu, ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu, fa amanaputa umu-*fa* ndikom ma-
ọbu umu-*fa* umu-nwayi; sọsọ fanwa ka agana-
puta, ma ani afu gabulu nkpọnkpọ. 17 Ma-ọbu
Mweta nmà n'ani afu, si, Nmà, gafe ani afu; nya
bu ka Mwebepu madu na anu nime ya; 18 ọbulu-
godu na ndikom itọ ndia nọ nime ya, etu Munwa
difu ndu, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, fa amana-
puta umu-*fa* ndikom ma-ọbu umu-*fa* umu-nwayi,
ma sọsọ fa n'onwefa ka aganaputa. 19 Ma-ọbu
*ọbuluna* ezitam ajọ ọya n'ani afu, ewemruwusa ya
ọnumam na ya n'ọbala, ka Mwebepu nime ya madu
na anu; 20 ọbulugodu na Noa, na Daniel, na Job,
nọ nime ya, etu Munwa difu ndu, ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu, fa amanaputa umu-*fa* ndikom ma-
ọbu umu-*fa* umu-nwayi; fanwa ganaputa sọsọ
nkpulu-obi nke fa sitena ezi omume-fa. 21 Ma-
kana nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Kezi
ka agesi *naputa* ya mgbe Mzitalu ajọ ikpe inọm
na Jerusalem, nmà, na ugani, na ajọ anu, na ajọ ọya,
ka Mwebepu nime ya madu na anu? 22 Ma, ne,
nime ya ka agarapu ndi gbapulu agbapu nke ageme
ka fa pua, ka umu ndikom ka umu nwayi: ne, fa
gapuku unu, unu gafu uzọ-fa na omume-fa-ga:
agatasi unu obi maka ajọ ife Mwetaluli n'isi
Jerusalem, *ọbunadu* maka ife nine Mwetalu n'isi
ya. 23 Fa gatasi unu obi, mgbe unu fulu uzọ-fa
na omume-fa-ga: unu gama azi na emerọm ife
nine Mmelu na ya na nkiti, ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu.

15 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa
nke madu, kedu ka osisi fain si kasi osisi
nine, ngadaba fain nke di n'etiti osisi di-ga n'ugbo-

ko ? 3 Agewelu osisi o̱buna nime ya weluba o̱lu
o̱buna ka ? ma-o̱bu madu gewelu nkpukpo̱ nime
ya ikokwasi ife o̱buna n'enu ya ka ? 4 Ne, atu-
nyego ya n'o̱ku ka o̱bulu nni-ya : o̱ku alacapugo
isi-ya nabo̱, etiti ya elego ; o̱balu elele n'o̱lu o̱buna
ka ? 5 Ne, mgbe ozulu ezu, emero̱ ya ife iji lu
o̱lu o̱buna : kezi ka agesi me ya ife o̱zo̱ iji lu o̱lu
mgbe o̱ku lacapulu ya, o̱lesia ? 6 Nya ka Dinwe-
nu-ayi Jehofa ji kwue no̱nwo̱, si : Dika osisi fain
n'etiti osisi di-ga n'ugboko, nke Mnyelu o̱ku ilinu,
no̱fu ka Mgesi nye ndi bi na Jerusalem. 7 Aga-
medo azi irum imedide fa ; fa gesi n'o̱ku puta, ma
o̱ku galacapu fa ; unu gama azi na Munwa bu
Jehofa, mgbe Mdolu irum imedide fa. 8 Agame-
me ka ani afu bulu nkpo̱nkpo̱ ani, makana fa
emefiego nmefie, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.

16 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa
nke madu, me ka Jerusalem malu ife-alu-ya-
ga, nasi, 3 No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa gwalu
Jerusalem : Ebe isi puta na ebe amulu i bu nke
ani Kenan ; onye-Amorait bu nna-i, nne-i bu onye-
Hitait. 4 Ma o̱mumu-i, n'ubo̱si amulu i ebero̱
otubo-i ebe, nke anawu i aru ka ewewuca i ; etero̱
i nnu nca nca, nke anafuba i akwa nca nca.
5 O̱nwero̱ onye o̱buna melu i ebele, ka emelu i
ofu nime ife ndia, ka fa melu i ebele ? ma acupulu
i n'o̱zala, makana idi izize, n'ubo̱si amulu i. 6 Ka
Mgalu na nso i, fu i ka anazo̱to̱ i n'o̱bala-i, Mwesi
i, *O̱bu ezie na ino̱* nime o̱bala-i, di ndu ; eye, asim
i, *O̱bu ezie na* ino̱ nime o̱bala-i, di ndu. 7 Eme-
lum i nnu kwulu nnu dika ife pulu epu n'o̱zala,
iwebawanye bue azi nuku, iwelue n'ima ajo̱ nmá ;
kpua azi ala, ntutu-i esogo ; ma nginwa gbasili o̱to̱
nca. 8 Mwega na nso i, fu i, ne, o̱ge-i bu o̱ge uso̱ ;

egbobelum i otogbom, wekpudo oto-i: eye, añu-
lum i iyi, Mu na i me àgbà, ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu, iwebulu nkem. 9 Mwewelu mili wua i
aru; eye, awucapulum obala-i n'aru i, Mwete i ude.
10 Ejim afe eji ǹkà wekpa yibe i, akpukpo sil ka
Myibelu i n'ukwu, cili omalica akwa oca jebe i,
gbobe i akwa asili. 11 Aco-azi-lim i nmá, yibe i
ife ekike aka n'aka-i, yibe i iyagba n'onu, 12 Eyi-
be-azi-lim i ngbaka n'imi-i, na ngbaka nti-ga na
nti-i nabo, na ezigbo okpu-eze n'isi-i. 13 Ejili
ona-oca na ona-edo weco i nma nonwo; afe-oyiyi-i
bu nke omalica, akwa oca, na asili, na ife eji ǹkà
wekpa: ilili omalica utu oka, na manu anwu, na
manu: imagbulu onwei na nmá, iwelue n'onodu
eze. 14 Afa-i wusalu na mba-ga maka nmá-i;
makana ozulu oke, sitena okakam nke Myikwasili
i, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
15 Ma icekwubelu nmá-i, iwenayi oyi maka ifi
ezigbo afa-i, nerusa iyi-oyi-i n'aru onye obuna
gakonu; nke ya ka obulu. 16 Iwelu azi onwo
n'otogbo-i, wemelu onwei ebe di-ga enu eji ife tulu
agwa weco nmá, nayi oyi n'enu fa: *etu ife di nofu*
amabia, nke onadi nofu. 17 Iwelu azi omalica
ife-i-ga eji ona-edom na ona-ocam wekpu, nke
Mnyelu i-li, wekpualu onwei onyinye nwoke-ga,
iwenayiso fa oyi; 18 iwelu azi otogbo-i nke eji
nkà wekpa, wegbobe fa, iwelu manum na ife ísì
uso nkem debe n'iru fa. 19 Nnim azi nke
Mnyelu i, omalica utu oka, na manu, na manu
anwu, nke Mji wezu i, idebe-azi-li ya n'iru fa ka
obulu ife ísì uso, owedi; ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu. 20 Iwelugo azi umu-i ndikom na umu-i
umu-nwayi, ndi imugolum, ndia ka iwelu cualu fa
aja ka elicapu fa. 21 Iyi-oyi-i bu obele okwu, na

igbugo umum, ralu fa nye, sitena ime fa ka fa si
nime *okú* gakulu fa? 22 Nime ife-alu-i nine na
iyi-oyi-i ilotaro ubosi idi na nwata, mgbe igbasi
oto nca, ewenazoto i n'obala-i. 23 Oluzia ka ajo
ife-i nine gasili, (afufu, afufu dili i! ka Dinwenu-
ayi Jehofa kwulu,) 24 iweluالu onwei uno di enu,
dozielu onwei ebe di enu n'abu-uzo nine. 25 Ilu-
go ebe di enu nke i n'onu-ilo nine, me nmá-i ka
obulu ife-alu, ghebelu onye obuna gakonu ukwu-i
oghe, me ka iyi-oyi-i bawanye. 26 Ngi na ndi Ijipt,
*bú* ndi-agbata-obi-i, nwelu ajo ulu-aru, ayikogo
azi oyi; imego ka iyi-oyi-i bawanye uba, iji
wekpasum iwe. 27 Nyabu ne, esetipugom akam
n'aru i, ewebenatagom okè *nni ineli*, ralu i nye
n'aka ocico ndi kpolu i asi, umu-ada nke ndi Fili-
stia, ndi ifèle neme maka ajo uzo-i. 28 Ngi na ndi
Asiria ayikogo azi oyi, makana ibu onye afo nade-
ju eju; eye, ngi na fa ayikogo oyi, ma afo ejuro i.
29 Ime-azi-li ka iyi-oyi-i bawanye n'ani Kenan,
welue na Kaldea; ma afo ejuro i nime ya. 30 Ne-
kene ka nkpulu-obi-i nesiro di ike, ka Dinwenu-
ayi Jehofa kwulu, ebe ineme ife nine ndia, olu
nwayi di ngala nke nayi oyi; 31 makana inalu
uno-i di enu n'onu-ilo nine, me ebe di enu nke i
n'abu-uzo nine; idirozi ka onye nayi oyi, makana
ineneni ife ayitalu n'oyi. 32 *Nekene* nwunye yili
oyi! nke welu ndikom ozo kama di-ya! 33 Fa
welu ife onyinye nenye umu-nwayi nine nayi oyi:
ma nginwa nenye ndikom nine fulu i n'anya onyi-
nye-i-ga, nego fa ngo, ka fa wenabiakute i n'akuku
nine ka iweyiso fa oyi. 34 Idi ice n'umu-nwayi
*ozo* n'iyi-oyi-i, makana nwoke obuna esoro i n'iyi
oyi: ebe inakwu ugwo, ma adakwu i ugwo, nyabu
na idi ice.

35 Nyabu, nulu okwu Jehofa, ngi nwayi nayi
o̱yi: 36 No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu,
Makana erufulu ilu-inyi-i, ewegbaba i o̱to̱ sitena
iyiso ndi fulu i n'anya o̱yi; na maka ifi alusi
nine nke ife-alu-i-ga, na maka o̱bala umu-i, nke
inyelu fa: 37 nyabu ne, agamekpoko̱ba ndi fulu i
n'anya, ndi iyisogo o̱yi, na ndi nine ifugo n'anya, fa
na ndi nine ikpo̱go asi; agamekpoko̱ba fa o̱buna-
du imedide i n'akuku nine, gbaba azi i o̱to̱ n'anya
fa, ka fa wefu o̱to̱-i nine. 38 Agamekpe azi i
ikpe, dika esi ekpe umu-nwayi ndi yili o̱yi ndi
gbafu-azi-li o̱bala; agameweta n'isi i o̱bala nke
o̱numa na ekwolo. 39 Agamewelu azi i nye n'aka
fa, fa gakwatu uno̱-i di enu, tikpo̱ ebe di-ga enu i;
fa gato̱pu i akwa-i, napu i o̱malica ife-ekike-i: fa
garapu i igbalusia o̱to̱ nca. 40 Fa gacigota azi
nzuko̱ imedide i, fa gatu i nkpuma, welu azi nmà-
fa magbue i. 41 Fa gesule uno̱-i-ga o̱ku, kpe i
ikpe n'anya o̱tutu umu-nwayi; agameme ka ikwu-
si iyi o̱yi, imakwuzi ugwo̱ o̱zo̱. 42 Nyabu na
agameme ka afo̱ ju o̱numam n'ebe ino̱, ekwolom
gesi n'ebe ino̱ puta, agamano̱ du, Mmewenwozi iwe
o̱zo̱. 43 Makana ilotaro̱ ubo̱si iji di na nwata, ma
isogbulum n'ife ndia nine; nyabu ne, Munwa gewe-
ta azi uzo̱-i n'isi i, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
imemezi ife inyi *a* nyelu ife-alu-i nine.

44 Ne, onye o̱buna nke natu inu gatu inu
*nka* medide i, si, Ka nne di, no̱fu ka ada-ya di.
45 Nginwa bu ada nne-i, nke ife di-ya na umu-ya
neme ya izize; nginwa bu azi nwa-nne nwayi nke
umu-nne-i umu-nwayi, nke ife di-fa na umu-fa neme
izize: nne-unu buli onye-Hitait, nna-unu bu onye-
Amorait. 46 Nwa-nne-i nke okenye bu Sameria,
nke bi n'aka-ekpe-i, yanwa na umu-ya umu-nwayi:

na nwa-nne-i nwayi nke obele, nke bi n'aka-nni-i,
bu Sodom na umu-ya umu-nwayi. 47 Ma ikpa-
ghaliro n'uzo-fa-ga, nke ineme ka ife-alu-fa si di-
ga, ma, dika *agusi na nke afu bu* no obele *ife*,
iletokalili fa n'uzo-i nine. 48 Etu Munwa difu
ndu, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, Sodom nwa-
nne-i nwayi emero, yanwa na umu-ya umu-nwayi,
etu isi me, nginwa na umu-i umu-nwayi. 49 Ne,
nka buli ajo omume nwa-nne-i nwayi bu Sodom;
ngala, afo ojuju nni, na imelime aru-ofufo dili ya
na umu-ya umu-nwayi; ogbaro aka onye ebudalu
ebuda na ogbenye ume. 50 Fa bu ndi ngala, me ife
alu n'irum: Mwewepu fa ka Mfulu *ya*. 51 Sam-
eriaru [illegible]ero okala njo imelu; ma imego ka ife-
[illegible]awanye kalia nke fa, igunyego azi umu-nne-i
umu-nwayi na ndi ezi omume sitena ife-alu-i
nine nke imelu. 52 Nginwa azi, bulu ifele nke i,
makana ikpego umu-nne-i umu-nwayi ikpe; si-
tena njo-i nke imekalili fa ife alu nime fa, fa bu ndi
ezi omume kalia i: eye, nginwa azi ifele me i, bulu
ifele-i, makana igunyelu umu-nne-i umu-nwayi na
ndi ezi omume. 53 Agamakpocigha ndi-fa adolu
n'agha, *bú* ndi Sodom na umu-ya umu-nwayi ndi
adolu n'agha, na ndi Sameria na umu-ya umu-nwa-
yi ndi adolu n'agha, na ndi-i ndi adolu n'agha
n'etiti fa: 54 ka iwebulu ifele nke i, ifele eweme
i maka ife nine imelu, makana ibulu fa ife ntasi-
obi. 55 Umu-nne-i umu-nwayi, *bú* Sodom na
umu-ya umu-nwayi, gecigha n'okwa fa noli gbo,
Sameria azi na umu-ya umu-nwayi gecigha n'okwa
fa noli gbo, nginwa azi na umu-i umu-nwayi gecigha
n'okwa unu noli gbo. 56 Makana onu-i efotaro
Sodom nwa-nne-i nwayi n'ubosi ngala-i; 57 tupu
ekpughe ajo ife-i, dika n'oge nkpali um[illegible] Siria

umu-nwayi, na ndi nine norubelu ya okilikili, umu
ndi Filistia umu-nwayi, ndi neme i akaje okilikili.
58 Nginwa ebulugo ife-inyi-i na ife-alu-i-ga, ka
Jehofa kwulu. 59 Makana nonwo ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu; Agamemeso azi i ka isi weme, onye
nenili iyi afu sitena imebi àgbà. 60 Ma Munwa
gelota àgbà Mu na i n'ubosi idi na nwata, agameme
ka ofu àgbà ebe-ebe kwusielu i ike. 61 Igelota
azi uzo-i-ga, me ifele, mgbe igeji nalu umu-nne-i
umu-nwayi, ndi bu ikenye na ndi bu umu-aka:
agamewelu fa nye i ka fa bulu umu-i, ma oburo
sitena agba-i. 62 Munwa geme ka agbam kwu-
sielu i ike; igama azi na Munwa bu Jehofa:
63 ka iwelota, me ifele, ghalu isan[illegible] enu [illegible]-i,
maka ifi ifele-i; mgbe Mkpucisili i ife nine [illegible] fa:
ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.

17 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa
nke madu, nue ofu inu, tualu uno Israel ofu
inu; 3 si, Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Ofu nuku ugo nke nwelu nuku nku-ga na ogonogo
ugbene, nke juputalu n'uluma-ga, nke tulu agwa di
n'ice n'ice, bialu na Lebanon, welu onunu sida:
4 okubepu anaka-ya wa-ga-lu ofu dikalisili enu,
bulu ya je n'ofu ani anazu afia; odebe ya n'obodo
ndi afia. 5 Ocili azi nkpulu ani afu onwo, kua ya
n'ugbo anaku nkpulu; okulu ya n'ikpele nuku
mili-ga; okulu ya dika osisi wilo. 6 Owepue,
bulu osisi fain basalu abasa nke di nkenke, nke
ngadaba-ya-ga dolu ya iru, nke nkpologwugwu-ya
di n'okpulu ya: owebulu fain, wewaputasia ngada-
ba-ga, wasia anaka-ga. 7 Ofu nuku ugo ozo di
nwelu nuku nku na imelime uluma: ne, fain nka
gbalu nkpologwugwu do ya iru, wasia ngadaba
dolu ya iru, sitena ebe akulu ya, ka oweuagba ya

mili. 8 Akulu ya n'ezigbo ugbo n'ikpele nuku
mili-ga, ka owewaputa ngadaba-ga, mia azi nkpu-
lu, ka owebulu omalica fain. 9 Kwue, si, Nonwo
ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ogagalu ya ka?
omeropu nkpologwugwu-ya, bepu nkpulu-ya, ka
owejanwua; ka akwukwo ndu ya nine wejanwua;
iropu ya na nkpologwugwu-ya néji nuku ike na
imelime madu? 10 Eye, ne, ka akulu ya, ogagalu
ya ka? omajanwusi nca, mgbe ifufe nke iru-anya-
anwu felu ya? ogajanwu n'ebe opulu.

11 Okwu Jehofa webiakutem, si, 12 Biko gwa
uno nanupu isi, Unu amaro isi ife ndia ka? gwa
fa, Ne, eze Babilon bialu na Jerusalem, welu eze-
ya, na ndi-isi-ya, kpotalu ya fa na Babilon;
13 okpolu azi ofu onye n'umu eze, ya na ya weme
agba; ome azi ka oñua iyi, wepu ndi-dike n'ani
afu: 14 ka ani-eze afu wedi ani, ka oghalu
iwenizi onweya enu, ma ka owekwudo sitena
idebe àgbà-ya. 15 Ma onupulu isi n'okpulu ya
n'iziga ndi-uko-ya n'Ijipt, ka fa wenye ya anyinya-
ga na imelime madu. Ogagalu ya ka? onye neme
etu ife ndia gagbapu ka? ogemebi agba, wegbapu
ka? 16 Etu Munwa difu ndu, ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu, ezie n'ebe eze nke cili ya eze bi,
onye onenili iyí-ya, mebie agba-ya, *obunadu* n'ebe
obi n'etiti Babilon ka oganwu. 17 Fero na nuku
usu ndi agha ya na nuku nzuko-ya amemelu ya ife
obuna n'agha, ka fa tubalu obo ife lua azi uno
agha, ka fa wegbue imelime madu. 18 Makana
onenigo iyí afu sitena imebi agba afu; ne, onye-
goli aka-ya, ma omego ife nine ndia; omagbapu.
19 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nonwo,
si: Etu Munwa difu ndu, ezie iyim nke onenili,
na agbam nke omebili, agameweta azi ya n'isi-ya.

20 Agamefekwasi ya ife-ntufim, ageme ka ọma
n'ọnyà nkem, agameme ka ọbia na Babilon, aga-
makpọ ya je n'ikpe n'ebe afu maka nmefie-ya nke
ọmefielum. 21 Ndi-ya nine *di* n'usu-ya nine ndi
gbalu ọsọ gada na nmà, ndi gbọputalunu ka
agacusasi nye ifufe nine: unu gama azi na Munwa
Jehofa ekwugo.

22 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Munwa azi gewelu ọnwọ n'ọnunu sida di enu, ma
ya; agamakubepu anaka di nlo n'anaka-ya-ga nke
dikalisili enu, Munwa gama ya n'ugwu di enu
nwelu akpa-npipi: 23 agamama ya n'ugwu nke
ebe di enu nke Israel: ọgawaputa ngadaba-ga,
mia azi nkpulu, bulu ọmalica sida: n'okpulu ya
ka anu-ufe nine di n'ice n'ice gebi; n'okpulu ndo
ngadaba-ya-ga ka fa gebi. 24 Osisi nine di n'ọfia
gama azi na Munwa *bú* Jehofa wedatalu osisi di
enu, wenie osisi di ani, kpọnwua osisi di ndu, me
ka osisi ọkpọ-nku ma ifulu: Munwa Jehofa
ekwugo me azi ya.

18 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Kedu isi
ife ununwa ji atu inu nka n'ani Israel, si,
Ndi bu nna alacago nkpulu fain gbakalu agbaka,
ezé nelu umu-fa izi? 3 Etu Munwa difu ndu, ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, ọmenwezi ife unu
geji tu inu nka n'Israel ọzọ. 4 Ne, nkpulu-obi
nine bu nkem; dika nkpulu-obi nna, nọfu azi ka
nkpulu-obi nwa si bulu nkem: nkpulu-obi nke
melu njọ, nke afu ganwu. 5 Ma ọbuluna onye
ọbuna abulu onye ezi omume, nekpe ikpe kwu ọtọ
neme azi ezi omume, 6 ọbulu azi na olirọ *ife* n'enu
ugwu-ga, nke ọneweni anya-ya *ene* alusi-ga nke
unọ Israel, nke onemebi nwunye madu-ibe-ya,
nke ọnanabakulu nwayi di na nsọ; 7 nke ọneme-

gbu onye obuna, ma onyecighago onye ji ugwo ife
odolu n'ibe, onaluro madu ife n'ike, owelugo nni-
ya nye onye agu, welu ákwà gbobe onye gba oto;
8 ozinyero ina uma, nke onanalu kalia ka ozi-
nyelu, oseputago aka-ya n'ife neloro elo, kpe ezi
ikpe n'etiti madu na madu, 9 nakpaghali n'ukpu-
lum-ga, debe azi ikpem-ga, ka oweme ife n'ezi-
okwu; onye afu bu onye ezi omume, ogadilili
ndu, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu. 10 Obuluna
omuta nwa-nwoke bú onye neme ife-ike, onye
nagbafu obala, neme ofu efu n'ife ndia, 11 nademe
ife obuna n'*ezi ife* afu-ga, ma oligo azi ife n'enu
ugwu-ga, mebie nwunye madu-ibe-ya, 12 megbue
onye ebudalu ebuda na ogbenye, nalu ife n'ike,
onyecigharo ife edolu n'ibe, owenitago anya-ya *ne*
alusi-ga, me ife alu, 13 zinye ina uma, nalu kalia
ka ozinyelu: ogadizi ndu ka? omadi ndu: omego
ife alu nine ndia: agegbulili ya; obala-ya gadi
n'isi ya. 14 Ma, ne, obuluna omuta ofu nwa-
nwoke, nke fulu njo nna-ya nine, nke omelu, tuba
egwu, omero ife di nofu, 15 nke neliro ife n'enu
ugwu-ga, nke oneweni anya-ya *ene* alusi-ga nke uno
Israel, nke onemebi nwunye madu-ibe-ya, 16, nke
onemegbu onye obuna, nke onanalu ife ibe, nke
onanalu ife n'ike, owelugo nni-ya nye onye agu, welu
ákwà gbobe onye gba oto, 17 oseputago aka-ya
n'ebe onye ebudalu ebuda no, nanaro uma ma-obu
kalia ka ozinyelu, onye kpegolu ikpem-ga, kpa-
ghalia n'ukpulum-ga; onye afu amanwu maka
ajo omume nna-ya, ogadilili ndu. 18 Ma nna-ya,
maka ifi na omegbulu agadaga, nalu nwa-nna-ya
ife n'ike, me ife nadiro nma n'etiti ndi-ya, ne,
oganwu n'ajo omume-ya. 19 Ma unu si, Gini
melu nwa maneji bu ajo omume nna-ya? Mgbe

nwa kpelu ikpe kwu ọtọ me azi ezi omume, debezue
ukpulum-ga, me fa, ọgadilili ndu. 20 Nkpulu-obi
nke melu njọ, nke afu ganwu: nwa amebu ajọ
omume nna-ya, nke nna nebu ajọ omume nwa-
ya; ezi omume nke onye ezi omume gadi n'isi
ya, ife ọjọ nke onye ọjọ gadi n'isi ya. 21 Ma
ọbuluna onye ọjọ esi na njọ nine ọmegolu
cigha, debe ukpulum nine, kpe ikpe *kwu ọtọ* me
azi ezi omume, ọgadilili ndu, ọmanwu. 22 Ame-
lota imedide ya ofu efu na njefie-ya nke ọjefiegolu:
n'ezi omume-ya nke ọmegolu ọgadi ndu. 23 Ọnwu
onye ọjọ nasọm usọ nca ka? ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu: ọburọ ka osi n'uzọ-ya cigha, wedi
ndu? 24 Ma mgbe onye ezi omume si n'ezi
omume-ya cigha, mebe ife nelorọ elo, mebe etu
ife alu nine nke onye ọjọ neme, ọgadi ndu ka?
Ọnwerọ ofu efu n'ezi omume-ya nke ọmegolu
agelota: na nmefie-ya nke ọmefielu, na njọ-ya nke
ọmelu, nime fa ka ọganwu. 25 Ma unu si, Uzọ
Dinwenu-ayi ararọ nranya. Biko nulunu, unu unọ
Israel: Uzọm ararọ nranya ka? ọburọ uzọ-unu na-
rarọ nranya ka? 26 Mgbe onye ezi omume si n'ezi
omume-ya cigha, mebe ife nelorọ elo, nwuru nime
fa; n'ife-ya nelorọ elo nke ọmegolu ka ọganwu.
27 Ọzọ, mgbe onye ọjọ si n'ife-ọjọ-ya nke ọmegolu
cigha, kpebe ikpe *kwu ọtọ* mebe azi ezi omume, onye
afu geme ka nkpulu-obi-ya di ndu. 28 Makana
ọfulu, si na njefie-ya nine nke ọjefiegolu cigha,
ọgadilili ndu, ọmanwu anwu. 29 Ma unọ Israel si,
Uzọ Dinwenu-ayi ararọ nranya. Unu unọ Israel,
uzọm ararọ nranya ka? ọburọ uzọ-unu nararọ
nranya ka? 30 Nya ka Mgeji kpe unu, unu unọ
Israel, ebe onye anọna ka uzọ-ya si di-ga, ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu. Cighanu, sinu na

njefie-unu nine cigha, nyabu na ajo̱ omume amabu
ife-iso̱-ngo̱ngo̱-unu. 31 Kpofuenu n'ebe unu no̱
njefie-unu nine, nke unu jefiegolu nime fa; melu-
nu onweunu obi o̱fu na mo̱ o̱fu: maka gini ka
unu geji nwu, unu uno̱ Israel? 32 Makana o̱nwu
onye nanwu anwu adaso̱m, ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu: nyabu cighanu, ka unu di ndu.

19 1 O̱zo̱, nginwa bubalu ndi-Israel abu ákwá,
2 nasi, Nne-i bu gini? Nwunye agaba:
o̱makpulu n'etiti agaba, n'etiti okolo̱bia agaba ka
o̱nazu umu-ya. 3 O̱wezuputa ofu nime umu-ya;
o̱webulu okolo̱bia agaba: o̱wemuta inwude anu
o̱gado̱li, oneli madu. 4 Mba nu-azi-li maka ya;
ewenwude ya n'o̱bù-fa: fa ji ukpo weweta ya
n'ani Ijipt. 5 Ka *nwunye agaba* afu fulu na
o̱gegoli, na atumanya-ya anago n'iyi, o̱welu ofu nwa-
ya o̱zo̱, me ya okolo̱bia agaba. 6 O̱wenakpaghali
n'etiti agaba, webulu okolo̱bia agaba: o̱wemuta
inwude anu o̱gado̱li, oneli madu. 7 O̱ma-azi-
li nuku uno̱-fa-ga, me ka obodo-fa to̱gbo̱lu-ga-lu
nkiti; ani, na uju di ya, webulu nkpo̱nkpo̱ ani,
maka ifi onu nbigbo̱-ya. 8 Mba wemedide ya
n'akuku o̱buna sitena ani-eze nine: fa fekwasi ya
ife-ntufi-fa; ewenwude ya n'o̱bù-fa. 9 Fa ji
ukpo wetinye ya n'uno̱ anu o̱fia, wetalu ya eze
Babilon; fa weta ya n'ebe si-ga-lu ike, ka aghalu
inunwozi onu-ya n'enu ugwu-ga nke Israel.

10 Nne-i dili ka fain, nime o̱bala-i, akulu n'ikpele
mili-ga: o̱nami nkpulu ju azi na ngadaba-ga
sitena imelime mili-ga. 11 O̱nwe-azi-li o̱kpo̱si
di-ga ike maka o̱gbanci-ga nke ndi nacinu, emelu
ka osolu ogonogo lue n'igwe oji, ewefu ya n'ogo-
nogo-ya ya na imelime ngadaba-ya. 12 Ma
eropulu ya n'o̱numa, aturalu ya n'ani, ifufe iru-

anya-anwu kpo̱lu nkpulu-ya nku : o̱kpo̱sı-ya di
ike ka akpajisili fa kpo̱nwusia ; o̱ku afu wele fa.
13 Kita akulu ya n'o̱fia kwu nkiti, n'ani o̱kpo̱-nku
nke nenwero̱ mili. 14 O̱ku esigo n'o̱kpo̱si-ga nke
ngadaba-ya-ga nwulu, o̱lacapugo nkpulu-ya, nya-
buna o̱kpo̱si o̱buna di ike adiro̱ nime ya ibu
o̱gbanci iji cinu. Nka bu abu ikwa ákwá, o̱gabu
azi abu ikwa akwa.

20 1 Oluzia n'aro̱ nke-isa, n'*o̱nwa* nke-ise, n'
*ubo̱si* nke-ili n' o̱nwa, o̱nwo̱ na ndi-ikenye
Israel bia gajua ase n'aka Jehofa, weno̱du ani
n'irum. 2 Okwu Jehofa webiakutem, si, 3 Nwa
nke madu, gwa ndi-ikenye Israel, si fa, No̱nwo̱ ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ununwa bialu gaju
ase n'akam ka? Etu Munwa difu ndu, ka Di-
nwenu-ayi Jehofa kwulu, unu amaju ase n'akam.
4 Igekpe fa ikpe, nwa nke madu, igekpe fa ikpe
ka? me ka fa malu ife alu nna-fa-ga ; 5 si fa,
No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu : N'ubo̱si
mgbe Mji ro̱puta Israel, wewenitalu nkpulu nke
uno̱ Jekob akam, me ka fa malum n'ani Ijipt,
mgbe Mji wenitalu fa akam, si, Munwa bu Jehofa
Cuku-unu ; 6 n'ubo̱si afu ewenitalum fa akam,
ka Mweme ka fa si n'ani Ijipt puta ba n'ani
Mnyotalu fa, nke neru na mili ala na manu anwu,
nke bu otuto ani nine : 7 Mwesi fa, Kpofuenu
n'ofu n'ofu ife alu anya-unu-ga, unu ejina alusi-ga
nke Ijipt wemelu onweunu ; Munwa bu Jehofa
Cuku-unu. 8 Ma fa nupulu isi n'okpulum, fa
ekwero̱ inu onum, fa ekpofuro̱ n'ofu n'ofu ife alu-
ga nke anya-fa, nke fa narapu alusi-ga nke Ijipt :
Mwesi na agameruwusa fa o̱numam, imezu iwem
n'aru fa n'etiti ani Ijipt. 9 Ma alulum maka ifi
afam, ka aghalu imeto̱ ya n'anya mba-ga, ndi

fanwa no̱ n'etiti fa, ndi Mmelu ka fa malum
n'anya-fa, n'ikpo̱puta-fa n'ani Ijipt. 10 Mweme
ka fa si n'ani Ijipt puta, me ka fa bia n'o̱fia kwu
nkiti. 11 Mwenye fa ukpulum-ga, me ka fa
malu ikpem-ga, nke gabu na onye o̱buna me,
o̱gadi ndu nime fa. 12 Enye-azi-lim fa sabat
nkem-ga, ka fa bulu ife arima n'etiti Mu na fa,
ka fa wemalu na Munwa bu Jehofa nke dolu fa
nso̱. 13 Ma uno̱ Israel nupulu isi n'okpulum
n'o̱fia kwu nkiti: fa adakpaghali n'ukpulum-ga,
fa julu ikpem-ga, nke gabu na onye o̱buna me,
o̱gadi ndu nime fa; fa meto̱si-azi-li *ubo̱si* sabat
nkem-ga: Mwesi na agameji o̱numam werukwasi
fa nime o̱fia kwu nkiti, ikpocapu fa. 14 Ma
alulum maka ifi afam, ka aghalu imeto̱ ya n'anya
mba-ga, ndi Mkpo̱putalu fa n'anya-fa. 15 Munwa
wenita-azi-li fa akam n'o̱fia kwu nkiti, na Mma-
kpo̱bata fa n'ani Mnyelu fa, neru na mili ala na
manu anwu, nke bu otuto ani nine; 16 makana fa
julu ikpem-ga, fa adakpaghali n'ukpulum-ga, fa
meto̱ azi sabat nkem: makana obi-fa nejeso
alusi-fa-ga. 17 Ma anyam rapulu fa ka Mghalu
imebi fa, ekpocapusiro̱m fa nca n'o̱fia kwu nkiti.
18 Mwegwa umu-fa n'o̱fia kwu nkiti si, Unu
akpaghalina n'ukpulu nna-unu-fà, nke unu ne-
debe ikpe-fa-ga, nke unu neji alusi-fa-ga emelua
onweunu: 19 Munwa bu Jehofa Cuku-unu; na-
kpaghalinu n'ukpulum-ga, debenu ikpem-ga, neme
fa: 20 nedo azi sabat nkem-ga nso̱; fa gabu azi
ama n'etiti Mu na unu, ka unu wemalu na Munwa
bu Jehofa Cuku-unu. 21 Ma umu afu nupulu
isi n'okpulum; fa akpaghaliro̱ n'ukpulum-ga, nke
fa nedebe ikpem-ga ime fa, nke gabu na madu
me, o̱gadi ndu nime fa; fa meto̱lu sabat nkem-ga:

Mwesi na agameruwusa fa o̱numam, imezu iwem
n'aru fa n'o̱fia kwu nkiti. 22 Ma eseputalum
akam, lua o̱lu maka ifi afam, ka aghalu imeto̱ ya
n'anya mba-ga, ndi Mkpo̱putalu fa n'anya-fa.
23 Munwa azi wenitalu fa akam n'o̱fia kwu nkiti,
na agamacusa fa n'etiti mba-ga, kpasa fa n'etiti
ani-ga; 24 makana fa ekpero̱ ikpem-ga, ma fa ju-
luli ukpulum-ga, meto̱ sabat nkem-ga, anya-fa so
alusi nna-fa-ga. 25 Munwa azi nyelu fa ukpulu
nadiro̱ nma, na ikpe-ga nke fa manadi ndu nime fa;
26 Mweme ka fa lua alua n'onyinye-fa-ga, n'ebe fa
melu ka ndi ebu uzo̱ mu gafe *o̱ku*, ka Mweme fa
nkpo̱nkpo̱ ani, ka fa wemalu na Munwa bu Jehofa.
27 Maka ya, ngi nwa nke madu, gwa uno̱ Israel,
si fa, No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Na
nka azi ka nna-unu-fà ji kpo̱lim, n'ebe fa mefie-
lum. 28 Makana ka Mkpo̱tasili fa n'ani, nke
Mwenitalu akam inye fa, fa wefu ngongo nine di
enu, na osisi nine gbalu agba, fa cuba aja-fa n'ebe
afu, n'ebe afu ka fa nyelu ife iji kpudebe nso nke
nakpasu iwe, n'ebe afu azi ka fa sulelu ife ísì uso̱
fa, n'ebe afu azi ka fa ruputalu àjà ife o̱lila fa.
29 Mwesi fa, Kedu isi ebe di enu nke unu neje?
Ewekpo̱ afa-ya Bama wepu tata. 30 Nya ka
igeji gwa uno̱ Israel, si, No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu: Ununwa nemelu onweunu n'uzo̱
nna-unu-fà ka? ununwa nejeso ife-alu-fa-ga iyi
o̱yi? 31 mgbe unu nenye ife-onyinye-unu, mgbe
unu melu ka umu-unu ndikom gafe o̱ku, ununwa
ji alusi-unu nine nemelu onweunu, wepu tata ka?
unu gaju ase n'aka Munwa, unu uno̱ Israel? Etu
munwa difu ndu, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu,
unu amaju ase n'akam: 32 nke ife nke batalu
na mo̱-unu gadi manca; n'ebe ununwa si, Ayi

gadi ka mba-ga, dika umunna ani o̱zo̱-ga, ífè
osisi na nkpuma. 33 Etu Munwa difu ndu, ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, ezie agameji aka di
ike, na o̱gwe-aka esetipulu esetipu, na o̱numa nke
eruputalu eruputa, wecili unu eze: 34 agameji
aka di ike, na o̱gwe-aka esetipulu esetipu, na
o̱numa nke eruputalu eruputa, wekpo̱puta unu
n'ani-ga ebe acusalu unu: 35 agamakpo̱bata unu
n'o̱fia kwu nkiti nke ndi afu-ga, n'ebe afu ka Mu
na unu gekpe iru na iru. 36 Etu Mu na nna-unu-
fà si wekpe n'o̱fia kwu nkiti nke ani Ijipt, no̱fu ka
Mu na unu gekpe, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
37 Agameme ka unu ga n'okpulu o̱kpo̱si, agame-
weta unu n'ife njiko̱ nke àgbà; 38 agamanucapu
n'etiti unu ndi nanupu isi, na ndi jefielum;
agameme ka fa pua n'ani ebe fa no̱ dika o̱bia, ma
fa amaba n'ani Israel: unu gama azi na Munwa
bu Jehofa. 39 Ununwa, uno̱ Israel, no̱nwo̱ ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Jebenu, ebe onye
ano̱na ya febe alusi-ya-ga, ma n'o̱di-n'iru unu
ganulili onum, unu amejizi onyinye-unu-ga, na
alusi-unu-ga, wemeto̱ afa nso̱m o̱zo̱. 40 Makana
n'ugwum di nso̱, n'ugwu nke ebe di enu nke
Israel, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, n'ebe afu
ka uno̱ Israel nine, fa nine, gefem n'ani afu:
n'ebe afu ka ife-fa gaso̱m, n'ebe afu ka Mgaco̱
ife-àjà-unu-ga, na nkpulu izizi nke ife unu celu
n'irum, na ife nso̱ nine nke unu. 41 Dika ife ísì
uso̱ ka ife-unu gaso̱m, mgbe Mji me ka unu si
n'etiti ndi afu-ga bia, kpo̱ko̱puta unu n'an iacusalu
unu nime fa; agedom nso̱ nime unu n'anya mba-
ga. 42 Unu gama azi na Munwa bu Jehofa, mgbe
Mgakpo̱bata unu n'ani Israel, n'ani Mwenitalu
akam inye nna-unu-fà. 43 N'ebe afu ka unu

gelota uzo-unu-ga, na omume-unu nine, nke unu
melulu onweunu nime fa; unu geme izize onweunu
n'iru unu maka ajo ife-unu nine nke unu melu.
44 Unu gama azi na Munwa bu Jehofa, mgbe Mji
lua olu nime unu maka ifi afam, oburo ka ajo uzo-
unu si di-ga, nke onabu ka omume-unu lelu ule si di-
ga, unu uno Israel, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
45 Okwu Jehofa webiakutem, si, 46 Nwa nke
madu, do iru-i n' adagbe, kwue *okwu-i* n'ebe dolu
iru n'adagbe, ma amuma medide ugboko nke ofia
n'Adagbe; 47 gwa ugboko nke Adagbe, Nulu
okwu Jehofa; Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu: Ne, agamamunye oku nime i, ogeleli
osisi ndu nine di nime i, na osisi okponku nine:
amemenyu ilele-oku-*ya*, iru nine sitelu n'adagbe
genye n'Ugwu ka ogele. 48 Madu nine gafu na
Munwa Jehofa amunyego ya: amemenyu ya.
49 Mwesi, A Dinwenu-ayi Jehofa! fanwa nekwu
makam, Yanwa aburo onye natu *so* inu ka?

21 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa
nke madu, do iru-i na Jerusalem, kwue
*okwu-i* n'ebe ebe di-ga nso di, ma amuma medide
ani Israel; 3 si ani Israel, Nonwo ka Jehofa
kwulu: Ne, anamemedide i, agamamiputa nmam
n'obo-ya, webepu nime i onye ezi omume na onye
ojo. 4 Ebe Mgebepu azi nime i onye ezi omume
na onye ojo, nya ka nmam geji si n'obo-ya puta
imedide madu nine sitena adagbe genye n'Ugwu:
5 madu nine gama azi na Munwa Jehofa amiputago
nmam n'obo-ya; omecighatazi ozo. 6 Nyabu ze
ume, nginwa nwa nke madu; sitena ikpaji úkwù-i
na inu *nke obi* ka igeji ze ume n'anya fa. 7 Ogabu
azi, na mgbe fa gasi i, Maka gini ka nginwa ji eze
umé? igasi, Maka akuko, makana obiana: obi

nine gagbaze, aka nine gakupusi, ufu ekpue mo
nine, nkpili-ukwu nine abulu so mili mili; ne,
obiana, ogeme azi, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
8 Okwu Jehofa webiakutem, si, 9 Nwa nke
madu, ma amuma, si, Nonwo ka Jehofa kwulu:
Si, *Ne* nmà, *ne* nmà, amulu ya amu, efica-azi-li
efica: 10 amulu ya amu ka owegbue egbue; efi-
calu ya efica ka owegbupu ka àmùmà: ayi ganegoli
ngoli azi ka? itali nke nwam, onenili osisi nine.
11 Ewelu ya nye ka efica ya, ka ewelu nejide ya
aka: nmà afu, amulu ya amu, eye eficalu ya efica,
ka ewelu ya nye n'aka onye negbu egbu. 12 Nakpo
nkpu naci ákwá, nwa nke madu: makana nke afu di
n'aru ndi nkem, nke afu di n'aru ndi-isi nine nke
Israel: aralu fa na ndi nkem nye na nmà: nya ka
igeji pia aka n'apatapa-ukwu-i. 13 Makana onwu-
nwa di; ginizi ma obuluna itali nke neneni eneni
amadizi ozo? ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
14 Nyabu nginwa, nwa nke madu, ma amuma,
kuko aka-i onu; me ka nmà afu di nmaji ito,
nmà ndi emelulu ajo aru: nke afu bu nmà nuku
onye afu emelulu ajo aru, nke balu n'ime-uno-fa-
ga. 15 Ezogom onunu nmà imedide onu-uzo-ilo-
fa nine, ka obi-fa wegbaze, ka ife iso-ngongo nke
fa webawanye: éwù! emelu ya dika àmùmà,
amulu ya amu iji gbu egbu. 16 Jiko onwei onu,
je n'aka-nni; do onwei n'usolo, je n'aka-ekpe;
n'ebe obuna edolu iru-i. 17 Munwa azi gakuko
akam onu, me ka afo ju onumam: Munwa Jehofa
ekwugo.

18 Okwu Jehofa webiakutem, si, 19 Nginwa azi,
nwa nke madu, roputalu onwei uzo nabo, ka nmà
eze Babilon webia; fa nabo gesi n'ofu ani weputa:
ka *akala yili* aka, ka ya n'isi uzo nke iji weba

n'obodo. 20 Igaroputa ofu uzo, ka nmà webiakute
Raba nke umu Amon, na Juda di na Jerusalem
nke egwurubelu iga. 21 Makana eze Babilon
kwu n'abu-uzo, n'isi uzo nabo afụ̀, ka owefu ndi-
mo: ofeghalili ufele-ya-ga, ojulu terafim ase, one-
nelu imeju. 22 N'aka-nni-ya ka ife ifu ndi-mo
*maka* Jerusalem di, idoba ife eji akwatu aja, na isa
onu n'ogbugbu afu, na iweni onu na nkpu, na
idoba ife iji kwatu aku onu-uzo-ilo-ga, na ituba obo-
ife-ga, na ilu uno agha-ga. 23 Ogadili fa ka ifu
ndi-mo nkiti n'anya fa, bu ndi ṅulu fa iyi: ma
yanwa neme ka elota ajo omume, ka ewewelu fa.

24 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nonwo,
si: Makana unu emego ka elota ajo omume-unu,
n'ebe ekpughelu njefie-unu-ga, ewefu njo-unu-ga
n'omume-unu nine; makana elotago unu, ageji
aka wenwude unu. 25 Nginwa azi, onye ojo
emelulu ajo aru, onye-isi Israel, onye ubosi-ya bia-
golu, n'oge ajo omume isi-njedebe; 26 nonwo ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Weruka okpu, wepu
okpu eze: nka amadizi nofu ozo: bunie nke di
ani enu, buda nke di enu ani. 27 Nghakpu,
nghakpu, nghakpu ka Mgaghakpu ya: nka azi
amadizi ozo, genye owebia *bú* onye olulu; agame-
welu ya nye *ya*.

28 Nginwa, nwa nke madu, ma amuma, si,
Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu maka umu
Amon, na nkpali-fa; si azi, *Ne* nmà, amiputago
nmà, eficalu ya maka ogbugbu, ime ya ka olie, ka
owedi ka àmùmà: 29 n'ebe fa fulu i ife neloro
elo, n'ebe fa nafulu i ndi-mo asi, itogbo i n'onu ndi
ojo ndi emelulu ajo aru, ndi ubosi biagolu, n'oge
ajo omume nke isi-njedebe. 30 Me ka ocighakwa
n'obo-ya. Nime ebe ekelu i, n'ani amulu i, ka

Mgekpe i ikpe. 31 Agamerukwasi ajọ iwem
n'isi i; agameji ọku nke ọnumam wefukwasi i:
agamaralu i nye n'aka madu ndi bu sọ anu ọfia,
ndi di ǹkà n'igbu egbu. 32 Igabu nni ọku;
ọbala-i gadi n'etiti ani afu; amelotanwozi i ọzọ:
makana Munwa Jehofa ekwugo.

22 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nginwa,
nwa nke madu, igekpekwọ ikpe, igekpekwọ
obodo ọbala nka ikpe ka? me azi ya ka ọmalu
ife-alu-ya nine. 3 Igasi, Nọnwọ ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu: Obodo nke gbafulu ọbala n'etiti
ya, ka ọge-ya webia, nke nakpu azi alusi-ga ime-
dide onweya iji melu onweya! 4 Ikpe amago i
n'ọbala igbafulu, emelugo i n'alusi-ga nke ikpulu;
imego ka ubọsi-i kpudebe-ga nso, ijelugo azi
n'*isi-njedebe* arọ-i-ga: nya ka Mji me i ka ibululu
mba-ga ife nkpali, bululu ani nine ife ikpa amu.
5 *Ndi nọ* nso, na *ndi* nọtelu i aka, geji i kpa amu,
ngi onye emelulu afa-i nke juputalu na nkpọtu.
6 Ne, ndi-isi Israel, ebe onye anọna dika ike-ya
si di, anọgo nime i igbafu ọbala. 7 Nime i ka
fa nakpọli nna-*fa* na nne-*fa*; n'etiti i ka fa ji
nmegbu emeso onye ọbia: nime i ka fa budalu
onye nenwerọ nna na ajadu. 8 Inenigo ife nsọm-
ga, metọ sabat nkem-ga. 9 Ndi-obu-asi-eje-
ọgbe anọgo nime i igbafu ọbala: nime i ka fa lili
ife n'enu ugwu-ga: n'etiti i ka fa megolu ife lulu
inyi. 10 Nime i ka fa gbabalu nna-fa ọtọ: nime
i ka fa budalu nwayi lulu alu n'idi-na-nsọ-ya.
11 Ofu nwoke esolugo nwunye madu-ibe-ya weme
ife alu; onye ọzọ emelugo nwunye nwa-ya n'uzọ
lulu inyi; onye ọzọ azi nime i ebudago nwa-
nne-ya nwayi nwa nke nna-ya. 12 Nime i ka fa
lili ngo igbafu ọbala; inalugo uma nalu azi kalia

ka izinyelu, iwelugo azi akpili welita elele n'aka
ndi bú madu-ibe-i sitena nmegbu, ilozogo-azim,
ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu. 13 Nyabu, ne,
akugom akam n'ajo elele ilili, na obala-i nke dili
n'etiti i. 14 Obi-i gakwulukwo, ma-obu aka-i
gadikwo ike, n'ubosi-ga nke Munwa gemeso i ka?
Munwa Jehofa ekwugo, agameme *ya*. 15 Aga-
macusa i n'etiti mba-ga, kpasa i n'ani *nine;*
agamekpocapu inyi-i n'obi-i. 16 Agemeto i nime
i, n'anya mba-ga; igama azi na Munwa bu
Jehofa.

17 Okwu Jehofa webiakutem, si, 18 Nwa nke
madu, uno Israel abulugom ife lulu inyi: fa nine
bu ona na gbamgbam na ígwè na oze n'etiti obo
oku; fa abulugo inyi ona-oca. 19 Nya ka
Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nonwo, si: Makana
unu nine abulugo ife inyi, nyabu, ne, agamekpo-
koba unu n'etiti Jerusalem. 20 Dika fa si ekpo-
koba ona-oca na ona-oku na ígwè na oze na gba-
mgbam n'etiti obo oku, ka afunwue ya oku, ka
agbaze ya; nofu ka Mgekpokoba unu n'iwem na
onumam, rapu unu n'ebe afu, gbaze unu. 21 Eye,
agamekpokoba unu, welu azi oku nke onumam
fukwasi unu, agagbaze unu n'etiti ya. 22 Dika
esi agbaze ona-oca n'etiti obo oku, nofu ka aga-
gbaze unu n'etiti ya; unu gama azi na Munwa
Jehofa erukwasigo onumam n'isi unu.

23 Okwu Jehofa webiakutem, si, 24 Nwa nke
madu, si ya, Nginwa bu ani anawucaro awuca,
nke mili nezokwasi i n'ubosi ajo iwe. 25 Ajo
izuzu ndi-amuma-ya *di* n'etiti ya, dika agaba
nagbo uja nadoli ife ogbulu: fa elicapugo nkpulu-
obi-ga; fa kpolu àkù na ife di-ga oke onu; fa
emego ka umu-ajadu-ya rie nne n'etiti ya.

26 Ndi-ncu-aja-ya emego iwum ife-ike metọsia
ife di-ga nsọ nkem: fa emerọ ka ife di ice n'etiti
ife di nsọ na ife nkiti, nke fa neme ka madu malu
ife lulu alu na ife di ọca, fa ezopugo anya-fa na
sabat nkem-ga, ewemetọm n'etiti fa. 27 Ndi-isi-
ya n'etiti ya di ka ufu nadọli ife fa gbulu; igbafu
ọbala, *na* imebi nkpulu-obi-ga, ka fa wenwe elele
nligbu. 28 Ndi-amuma-ya etegolu fa nzu, nafu
ife nelorọ elo, nafulu fa ndi-mọ asi, si, Nọnwọ ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, mgbe Jehofa nejirọ
wekwu. 29 Ndi ani afu emegbugo nmegbu, napu
npum; eye, fa esogbugo onye ebudalu ebuda na
ọgbenye, megbue azi ọbia nekpe ikpe. 30 Mwecọ
nwoke n'etiti fa, ka ọgba ogige, kwulu na ntiwa
afu n'irum maka ani afu, ka Mghalu imebi ya: ma
afurọm ofu efu. 31 Mwerusa fa ajọ iwem; esu-
legom fa n'ọku nke ọnumam: uzọ aka fa ka
Mwetalu n'isi-fa, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
23 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa
nke madu, umu-nwayi nabọ dili, *bú* umu
ofu nne: 3 fa yili ọyi n'Ijipt; fa yili ọyi na nwa-
agbọ: ebe afu ka abiadolu ala-fa, n'ebe afu ka
fa cifialu ọnunu ala nke nwa-agbọ fa bu. 4 Afa-
fa bu Ohola *bú* nke okenye, na Oholiba nwa-nne-
ya: fa webulu ndi nkem, fa muta umu-ndikom
na umu-nwayi. Afa-fa, Sameria bu Ohola, Jeru-
salem bulu Oholiba. 5 Ohola wenayi ọyi mgbe
oji bulu nkem; ọnacọ ndi fulu ya n'anya, *bú* ndi
Asiria ndi-agbata-obi-*ya*, 6 nke yili ákwà anunu,
ndi-isi na ndi naci ani, fa nine bu umu-ikolọbia
anacọ acọ, ndi anyinya nebu nalikwasi n'enu anyi-
nya-ga. 7 Ọweyiso fa ọyi, fa nine *bu* ndikom Asi-
ria kasi nma: onye ọbuna ọcọlu, ọwelu alusi-fa
nine wemelua onweya. 8 Ọrapunurọ iyi-ọyi ogudu

*o̱no̱ n'*Ijipt; makana ka o̱di na nwa-agbo̱ fa dina-
nyelu ya, fanwa azi cifialu o̱nunu ala nwa-agbo̱
o̱bu: fa yiso ya o̱yị agadaga. 9 Nya ka Mji ralu
ya nye n'aka ndi fulu ya n'anya, n'aka ndi Asiria,
ndi o̱co̱sili ike. 10 Ndia gbabalu ya o̱to̱: fa cili
umu-ya ndikom na umu-ya umu-nwayi, fa wewelu
nmà gbue ya: o̱webulu akùkù n'etiti umu-nwayi;
makana fa kpelu ya ikpe. 11 Nwa-nne-ya Oho-
liba wefu, ma o̱leto̱kalili ya n'o̱cico̱-ya, na iyi-o̱yi-
ya-ga nke ka iyi-o̱yi nwa-nne-ya nwayi. 12 O̱co̱-
sili ndi Asiria ike, ndi-isi na ndi naci ani, ndi-
agbata-obi-*ya*, yilisia afe magbulu onweya, ndi
anyinya nebu likwasi anyinya-ga, fa nịne umu-
ikolo̱bia anaco̱ aco̱. 13 Mwefu na emelulu ya; fa
nabo̱ si ofu uzo̱. 14 O̱weyiwanye o̱yi; makana
o̱fulu ndikom esenyelu n'aja, onyinyo ndi Kaldea
eji familion senye, 15 fielu ife nfiedo n'úkwù-fa,
tulua akwa esijili esiji n'isi-fa imelime, fa nine bu-
lu ndi-dinkpa ikili ekili, yili ndi Babilon na Kaldea,
ani nke amulu fa. 16 Aka oji fura fa o̱co̱ba fa,
zigalu fa ozi na Kaldea. 17 Ndi Babilon webia-
kute ya n'àkwà iyi-o̱yi, fa wewelu iyi-o̱yi-fa melua
ya, ewemelua ya sitena aka-fa, ewekwapu nkpulu-
obi-ya n'ebe fa no̱. 18 O̱wekpughe iyi-o̱yi-ya,
gbaba onweya o̱to̱: ewekewapu azi nkpulu-obim
n'ebe o̱no̱, etu esi kewapu nkpulu-obim n'ebe
nwa-nne-ya no̱. 19 Ma o̱yiwanyelu o̱yi, nelotalili
ka o̱di na nwa-agbo̱, mgbe oji yia o̱yi n'ani Ijipt.
20 Owenaco̱si ndi-o̱yi-fa ike, ndi aru-fa di ka
aru anyinya-ibu, na ndi uré-fa di ka uré anyinya.
21 No̱nwo̱ ka isi lota ife inyi nke imelu na nwa-
agbo̱, sitena icifia o̱nunu ala-i n'aka ndi Ijipt maka
ala nwa-agbo̱ ibuli.

22 Nyabu, Ngi Oholiba, no̱nwo̱ ka Dinwenu-

ayi Jehofa kwulu: Ne, agameme ka ndi ifulu
n'anya binie medide i, ndi ekewapulu nkpulu-obi-
i n'ebe fa no, agameme ka fa bia imedide i n'aku-
ku nine; 23 ndi Babilon na ndi Kaldea nine,
Pekod na Soa na Koa, *na* ndi Asiria nine so fa:
umu-ikolobia anaco aco, fa nine bu ndi-isi na ndi
naci ani, ndicie na ndi amalu afa-fa, fa nine alikwa-
sisia n'enu anyinya-ga. 24 Fa geji ife agha, na
ugbo-ani-ga, na wil-ga, na nzuko ndi *di-ga n'ice
n'ice*, imedide i; fa geji ota na akpani na okpu agha
ido onwefa medide i okilikili: agamaralu ikpe nye
n'aka-fa, fa gekpe azi i ka ikpe-fa si di-ga.
25 Agamedo azi ekwolom imedide i, fa geji
onuma wemeso i; fa gamacapu imi-i na nti-i-ga;
ndi fodulu nime i gada na nmà: ndi afu gacipu
umu-i ndikom na umu-i umu-nwayi; ndi fodulu
nime i ka oku galacapu. 26 Fa gatopu i ákwà-i,
cipu azi ife-ekike-i. 27 Nonwo ka Mgesi me ka
ife-inyi-i kwusi n'ebe ino, na iyi-oyi-i *nke ewepu-
talu* n'ani Ijipt: nyabu na imeweni anya-i *ne* fa,
nke ineceta Ijipt ozo. 28 Makana nonwo ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ne, agamaralu i nye
n'aka ndi ikpolu asi, n'aka ndi ekewapulu nkpulu-
obi-i n'ebe fa no: 29 fa geji ikpo-asi wemeso i,
wepu ife idotalu n'àkànyà, rapu i igbalusia oto nca:
oto nke iyi-oyi-i ka agagbaba i, ka ife-inyi-i ka iyi-
oyi-i. 30 Ife ndia ka ageme i, makana iyisobego
mba-ga oyi, ya na makana ewelugo alusi-fa-ga
wemelua i. 31 Ikpago n'uzo nwa-nne-i nwayi;
agamewelu azi iko-ya nye i n'aka. 32 Nonwo ka Di-
nwenu-ayi Jehofa kwulu: Igala nime iko nke nwa-
nne-i, nke bulu omimi di nuku: agamu i amu
neme i akaje; olutalu imelime. 33 Igejuputa
n'itu-manya na uru, n'iko nke iti-nkpu na ime-

nkpọnkpọ, bu iko nke nwa-nne-i *bú* Sameria.
34 Igala azi ya za uge-ya, igatali ibeleju-ya, dọwa
ala-i: makana Munwa ekwugo, ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu. 35 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa
ji kwue nọnwọ, si: Makana ilozọgom, tunyem
n'azu-i, nginwa azi gebu ife-inyi-i na iyi-ọyi-i.

36 Jehofa wesim: Nwa nke madu, igekpe Ohola
na Oholiba ikpe ka? gosi azi fa ife-alu-fa. 37 Ma-
kana fa yili ọyi, ọbala di n'aka-fa, fa ayisogo alusi-
fa-ga ọyi; fa emego azi ka umu-fa ndikom, ndi fa
mutalum, ka fa gafelu fa *ọku* ka ewelecapu fa.
38 Ọzọ nka ka fa melum: fa emelugo ebe nsọ
nkem n'ofu mbọsi afu, metọ ubọsi sabat nkem-ga.
39 Makana ka fa gbusili umu-fa nye alusi-fa-ga,
fa webia n'ebe nsọ nkem ofu mbọsi afu imetọ ya;
ne, nọnwọ ka fa melu n'etiti unọm. 40 Nyelu-
kwue unu ezigo ka akpọlu unu ndikom ndi si n'ebe
telu aka bia: ndi nke ezigaluli onye ozi jeku, ne,
fa webia; ndi iwulu aru-i maka fa, de ife n'anya-i-
ga, welu ife ẹkike ke onwei; 41 iwenọdu ani
n'ọmalica àkwà, nke tebel edozili di n'iru ya, nke
idebelu ife ísì usọ nkem na manu nkem n'enu ya.
42 Onu ìgwè madu nọ n'aru-ofufo dinyelu ya:
ewesi n'ọfia kwu nkiti kpọta ndi nkiti na ndi-ọlaka-
manya; fa yibe umu-nwayi *nabọ* afu ife iyi n'aka
n'aka-fa, na ọmalica okpu eze n'isi-fa. 43 Mwe-
kwue maka nwayi nke kagolu nka n'iyi-ọyi, si, Kita
ka fa gayiso ya ọyi, yanwa *ayiso fa*. 44 Fa weba-
kulu ya, dika fa si abakulu nwayi nayi ọyi: nọfu ka
fa si abakulu Ohola na Oholiba, umu-nwayi lulu
inyi. 45 Ndi ezi omume, fanwa geji ikpe umu-nwa-
yi nayi ọyi, na ikpe umu-nwayi ndi gbafulu ọbala,
wekpe fa; makana fanwa bu ndi nayi ọyi, ọbala di
azi n'aka-fa. 46 Makana nọnwọ ka Dinwenu-ayi

Jehofa kwulu: Agamakpogota nzuko imedide fa,
agamewelu fa nye ka anebughali fa iru na azu
kwalia fa. 47 Nzuko afu gatu fa nkpuma, welu
nmà-fa gbue fa; fa gegbu umu-fa ndikom na umu-fa
umu-nwayi, welu oku wesule uno-fa-ga. 48 Nonwo
ka Mgesi me ka ife inyi kwusi n'ani afu, ka eweku-
zielu umu-nwayi nine ka fa ghalu ime ka ife-inyi-
unu si di. 49 Fa gakwu unu ugwo ife-inyi-unu,
unu gebu njo alusi-unu-ga: unu gama azi na
Munwa bu Dinwenu-unu Jehofa.

24 1 Ozo, n'aro nke-itenani, n'onwa nke-ili, n'
*ubosi* nke-ili n'onwa, okwu Jehofa webiaku-
tem, si, 2 Nwa nke madu, delu onwei afa ubosi a,
*obu nadu* nke ubosi tata: eze Babilon kpudebelu
nso Jerusalem ofu mbosi a. 3 Tualu uno nanupu isi
inu, si fa, Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu,
Sikwasi ite, sikwasi ya, gbanye azi mili nime ya:
4 kponye okpulukpu-ya nime ya, *bú* okpulukpu
obuna di nma, olu-ukwu, na olu-aka; kpojue ya
n'okpukpu aroputalu. 5 Welu atulu aroputalu
aroputa n'ìgwè atulu na ewu, fonye azi okpukpu
n'ani ya: me ya ka ogbolu ofuma; eye, ka esie
okpukpu-ya-ga n'etiti ya.

6 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nonwo,
si: Afufu dili obodo obala, bú ite nke ncala-ya di
nime ya, nke ncala-ya napuro na ya! weputa ya
n'ibe n'ibe; nza obuna anwudero ya. 7 Makana
obala-ya di n'etiti ya; odebelu ya n'enu nkpuma
kwu nkiti; oruwusaro ya n'ani, ka ewelu etum
wekpokpo ya; 8 edebelum obala-ya n'enu nkpu-
ma kwu nkiti, ka eweghalu ikpokpo ya *etum;* ka
oweme ka ajo iwe rogota ibo óbò. 9 Nya ka
Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nonwo, si: Afufu
dili obodo obala! Munwa azi geme ka obo afu di

nuku. 10 Kponye nku, me ka oku sie ike, sie
anu-*ya* ofuma, me ka ofe-*ya* lo alo, ka esule
azi okpukpu afu-ga. 11 Emesia doba ite nkiti
n'enu opoto-oku di ya, ka owedi oku, ka ona-ya
wele oku, inyi-ya azi ewegbaze nime ya, ka ewe-
kpocapu ncala-ya. 12 Omego ka ike gwu *onweya*
n'àkànyà: ma nuku ncala-ya esiro n'aru-ya pua;
ncala-ya *di* n'oku. 13 Na nmelu-i ka ife inyi di:
makana anucalum i ma anucapuro i, amanucapu
nmelu-i ozo, genye mgbe Mgeji mezu ajo iwem
n'ebe ino. 14 Munwa Jehofa ekwugo: ogeme
azi, agameme ya; Mmecigha azu, nke Mnarapu,
nke Mnelogha; ka uzo-i si di-ga, na ka omume-i
si di-ga, ka fa gekpe i ikpe, ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu.

15 Okwu Jehofa webiakutem, si, 16 Nwa nke
madu, ne, agamanapu i onye ife-ya naso anya-i na
ntumade: ma imeti obi nke inakwa ákwá, nke
anya-mili nagba i. 17 Neze ume, delu du; akwa-
nalu onye nwulu anwu ákwá, kedo ákwà-isi-i n'isi-
i, yili akpukpo-ukwu-i n'ukwu-i, ekpucikwana
egbugbele-onu-i, elina nni nke madu. 18 Mwegwa
ndi *Israel* okwu n'ututu; n'anyasi nwunyem nwu-
ru: ci efo mweme etu esi wetilim iwu. 19 Ndi
*Israel* wesim, Imegosi ayi isi ife ndia bu n'ebe
ayi no, nginwa ji weme nofu? 20 Mwesi fa,
Okwu Jehofa biakutelum, si, 21 Gwa uno Israel, si,
Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ne, aga-
memeto ebe nso nkem, ngala nke ike-unu, ife
naso anya-unu, na nke nkpulu-obi-unu melu ebele;
umu-unu ndikom na umu-unu umu-nwayi ndi unu
rapulu n'azu gada na nmà. 22 Unu geme etu msi
meli: unu amekpuci egbugbele-onu-unu-ga, nke
unu neli nni nke madu. 23 Akwa-isi-unu *gadi*

n'isi-unu, akpukpo-ukwu-unu adi azi n'ukwu-unu:
unu ameti obi nke unu nakwa ákwá; ma unu gata
aru n'ajo omume-unu, nasulita onweunu ude.
24 Nonwo ka Ezikiel gesi bulu unu ife arima;
etu ife nine omelu nofu ka unu geme: mgbe nka
geji bia, unu ewemalu na Munwa bu Dinwenu-unu
Jehofa.
25 Nginwa, nwa nke madu, omeme n'ubosi
Mgeji napu fa ike-fa, ngoli nke nmá-fa, ife naso
anya-fa, na ife di fa n'obi, umu-fa ndikom na umu-
fa umu-nwayi, 26 N'ofu mbosi afu ka onye gba-
pulu agbapu gabiakute i, ka ome ka iwelu nti-i
wenulu ya? 27 N'ubosi afu ka agasaghelu onye
gbapalu agbapu onu-i, igekwu okwu, imabuzi ogbi
ozo: iwebulu fa ife arima; fa gama azi na Munwa
bu Jehofa.

25 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa nke
madu, do iru-i n'ebe umu Amon no, ka ima
amuma medide fa: 3 si umu Amon, Nulunu okwu
Dinwenu-ayi Jehofa; Nonwo ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu: Makana ikwulu, Ehe, medide ebe
nso nkem, mgbe eji meto ya; na imedide ani
Israel, mgbe eji me ya ka obulu nkponkpo ani; na
imedide uno Juda, mgbe eji dolu fa n'agha:
4 nyabu ne, agamaralu i nye n'aka umu iru-anya-
anwu ka fa nwelu i, fa genye ikwu-fa n'etiti i, lua
ebe-obibi-fa-ga n'etiti i; fanwa geli nkpulu-i;
fanwa gala azi mili-ala-i. 5 Agameme ka Raba
bulu uno kamel-ga, umu Amon abulu ebe nmakpu
ìgwè atulu na ewu: unu gama azi na Munwa bu
Jehofa. 6 Makana nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu: Makana ikugo aka-i, zo ukwu-i n'ani,
ṅuliba na nneni nine nke nkpulu-obi-i medide ani
Israel; 7 nyabu ne, esetipugom akam n'aru i,

agamaralu i nye ka ibulu mba-ga ife nkwali; agamebepu i n'etiti ndi *nine n'uwa*, me i ka ina n'iyi pua n'ani-ga: agamebibi i; igama azi na Munwa bu Jehofa.

8 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Makana Moab na Sia kwulu, si, Ne, uno Juda di ka mba nine, 9, nyabu ne, agamesi n'obodo-ga, *bú* obodo-ya di-ga n'okè-ani-ya, *bú* otuto ani afu, Betjeṣimot, Beal-meon, na Kiriataim, 10 meghepulu umu iru-anya-anwu akuku Moab, *ije* medide umu Amon, agamenye fa ka fa bulu ife fa nwe, ka aghalu ilotanwozi umu Amon n'etiti mba-ga:
11 agamekpe Moab ikpe; fa gama azi na Munwa bu Jehofa.

12 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Makana Idom emedidego uno Juda sitena ibo óbò, ama azi ya ikpe agadaga, obogo-azi-li onweya óbò n'isi fa;
13 nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nonwo, si, Agamesetipu akam n'aru Idom, bepu azi madu na anu nime ya: agamesi na Timan me ya ka otogbolu nkiti; fa gada na nmà obunadu genyena Didan.
14 Agamesi n'aka ndi nkem *bú* Israel webo Idom óbò; fa geme n'Idom ka iwem na onumam si di: fa gama azi obo nkem, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.

15 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Makana ndi Filistia emego n'uzo óbò, bo óbò n'ineni nke nkpulu-obi imebi ya n'ilo ebe-ebe;
16 nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nonwo, si, Ne, agamesetipu akam n'aru ndi Filistia, ebepu ndi Keret, me ka ndi gboputalu n'oba-n'ani orimili nnu na n'iyi.
17 Agameji iba-nba onuma webo fa nuku óbò; fa gama azi na Munwa bu Jehofa, mgbe Mgeji bo fa óbò.

26 1 Oluzia n'aro̱ nke-ili-na-ofu, n'*ubo̱si* nke-
izizi n'o̱nwa, okwu Jehofa biakutelum, si,
2 Nwa nke madu, makana Taia ekwugo okwu
medide Jerusalem, si, Ehe, etikpo̱lu ya *nke buli*
o̱nu-uzo̱-ilo ndi *nine n'uwa;* erughalili ya n'ebe
mno̱: agameju eju, n'ito̱gbo̱lu-nkiti-ya: 3 nya ka
Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue no̱nwo̱, si: Ne, ana-
memedide i, ngi Taia, agameme ka o̱tutu mba
ro̱gota imedide i, etu orimili nnu si eme ka akpoli-
ya naro̱gota. 4 Fa gemebi aja-odido Taia, tikpo̱-
dalue uno̱-enu-ya-ga ani: agamako̱capu azi etum-
ya na ya, me ya nkpuma kwu nkiti. 5 O̱gabu
ebe igbasa agadabu-ga n'etiti orimili nnu; makana
Munwa ekwugo, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
o̱gabulu azi mba-ga ife nkwali. 6 Umu-ada-ya
ndi no̱ nime o̱fia ka ageji nmà wegbu: fa gama
azi na Munwa bu Jehofa. 7 Makana no̱nwo̱ ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu; Ne, agameme ka
Nebukadreza eze Babilon, eze ndi-eze, si n'Ugwu
bia na Taia, ya na anyinya-ga, na ugbo̱-ani-ga, na
ndi anyinya bu, na usu, na imelime madu. 8 Ogeji
nmà wegbu umu-ada-i nime o̱fia: o̱galu uno̱ agha-
ga medide i, tuba obo ife medide i, wenita o̱ta-*ya*
imedide i. 9 O̱gado̱ba ife eji akwatu aja medide
aja-i-ga, ogeji nmà-ya-ga wekwatu uno̱-enu-i-ga.
10 Sitena imelime anyinya-ya etum-fa gekpudo i:
odido-aja-i-ga gamarube n'onu ndi anyinya bu, na
nke wil-ga, na nke ugbo̱-ani-ga, mgbe ogeji bata
n'o̱nu-uzo̱-ilo-i-ga, dika abalu nime obodo nke
agbo̱walu aja-ya. 11 Ogeji ikpata-ukwu anyinya-
ya-ga wezo̱da ilo-i-ga: ogeji nmà wegbu ndi-i, ide
nke ike-i gada n'ani. 12 Fa geme ka àkù-i bulu
ife nkwali, fa gapulu i ife-itu-mgbele-i: fa ga-
kwatu aja-i-ga, tikpo̱ uno̱-i-ga nke naso̱ i uso̱: fa

gatogbo nkpuma-i-ga na osisi-i awalu awa na nta-
aja-i n'etiti mili-ga. 13 Agameme azi ka nkpotu
abu-i-ga kwusi; onu ubo-akwala-i-ga ka amananu
ozo. 14 Agameme ka ibulu nkpuma kwu nkiti:
igabu ebe igbasa agadabu-ga: amalunwozi i ozo:
makana Munwa Jehofa ekwugo, ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu.

15 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa gwalu Taia,
si: Agwe-etiti amamarube n'onu odida-i, mgbe
ndi emelulu aru nasu ude, mgbe egbulu egbu
n'etiti i? 16 Ndi-isi nine nke orimili nnu gesi azi
n'ukpo-fa-ga zidata, ciruka otogbo-fa, yipu afe-
fa eji ǹkà wekpa: fa gewelu ima-aru-nni yili;
fa gano n'ani, nama aru nni mgbe nca obuna, neti
nkpu maka i. 17 Fa gabu-azi-li i abù ákwá, si i,
Nekene ka esi me ka ina n'iyi, ngi nke ndi nakpa
n'orimili nnu bili, obodo anetoli eto, dili ike
n'orimili nnu, yanwa na ndi bi nime ya, ndi melu
ka egwu-fa tuba ndi nine bili nime ya! 18 Kita
ka oba-n'ani orimili nnu gamarube n'ubosi odida-i;
eye, obi oba-n'ani di-ga n'orimili nnu gemebi na
nniri-i. 19 Makana nonwo ka Dinwenu-ayi Je-
hofa kwulu: Mgbe Mgeji me i obodo togbolu
nkiti, dika obodo afu-ga nke madu nebiro; mgbe
Mgeme ka ogbu mili rogokuta i, nuku mili-ga
ekpudo i; 20 mgbe afu agameme ka izida ngi na
ndi nezida n'onunu, ijeku ndi gbo, agameme ka ibi
n'omu-ani uwa, n'ebe togbo-ga-lu nkiti sitena oge
gbo, ngi na ndi nezida n'onunu, ka aghalu ibi
nime i; agametinye otuto n'ani ndi di ndu:
21 agameme ka ibulu akpajiji, imadinwozi ozo:
obulugodu na anaco i, ma amafunatazi i ozo ebe-
ebe, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.

27 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nginwa,
nwa nke madu, bualu Taia abù ákwà; 3 si
Taia, Ngi onye bi na nbata orimili nnu, onye nazu-
lu ndi *nine n'uwa* afia n'imelime ọba-n'ani orimili
nnu, nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, si: Ngi-
nwa, Taia, ekwugo, si, Munwa mazulu nma. 4 Okè-
ani-i di-ga n'ọmu-ani orimili nnu, ndi luli i unọ eme-
go ka nmá-i zue oke. 5 Fa si na Sina welu osisi
fia iwa ibe-mgbo-i: fa esigo na Lebanon wewelu sida
wemelu i akpu ugbọ. 6 Fa ji oak nke Beṣan
wepi amala-i-ga; fa ewelugo ọdú na osisi bọks weme
ọce-i-ga, sitena agwe-etiti-ga nke Kitim. 7 Eji
ọmalica akwa ọca na akwa eji ǹkà wekpa si
n'Ijipt puta wemebe ákwà-ifufe-i, ka ọwebulu i
ọkọlọtọ; anunu na ododo nke si n'ọba-ǹ'ani ori-
mili nnu nke Elaiṣa buli akwa-ndò-i. 8 Ndi bi
na Zaidon na Afad bu ndi-amala-i: ndi-amamife-i,
ngi Taia, di nime i, fanwa bu ndi negosi ugbọ-i-
ga uzọ. 9 Ndi-ikenye Gibal na ndi-amamife-ya
nọ nime i bulu ndi nakwuci ọghele ugbọ-i: ugbọ
nine nke orimili nnu na ndi-ọlu-fa nine nọ
nime i ine ife-afia-i anya. 10 Pasia na Lud na
Put nọ n'usu ndi agha i, ndi-agha-i: fa kobelu ọta
na okpu agha nime i; fa negosi nmá-i. 11 Ndi
Afad na usu ndi agha i nọ n'enu odido-aja-i-
ga okilikili, Gamadim nọ n'unọ-enu-i-ga: fa
kobesili ọta-fa n'enu aja-i-ga okilikili; fanwa
emego ka nmá-i zue oke. 12 Taṣiṣ buli onye
nazulu i afia maka ifi imelime àkù di n'ịce n'ice;
fa ji ọna-ọca, na ígwè, na gbamgbam, na ọze, wena-
zulu ife-afia-i: 13 Jefan, na Tubal, na Miṣek,
fanwa bu ndi-afia-i-ga: fa ji madu na ife ọna-ọku
zulu ife-afia-i. 14 Ndi unọ Togama citalu anyi-
ya na anyinya agha na miul iji zulu ife-afia-i.

15 Ndi Dedan buli ndi-afia-i: imelime ọba-n'ani
orimili nnu bu afia aka-i: fa butalu i ọdú na eboni
dika ife utu. 16 Siria buli onye nazulu i afia
maka imelime ife imelu *ile ele*: fa ji nkpuma
emerald, na ododo, na ife eji ǹkà wekpa, na ọma-
lica ákwà ọca, na erulu, na rubi, wezulu ife-afia-i.
17 Juda, na ani Israel, fanwa bu ndi-afia-i: fa ji
okili nke Minit, na panag, na manụ-anwu, na
manu, na *ọgwu* bam, wenazulu ife-afia-i. 18 Da-
maskọs buli onye nazulu i afia maka imelime ife
imelu *ile ele*, maka ifi imelime akù di n'ice n'ice;
nazu manya Helbon, na aji anu di ọca. 19 Fedan
na Jefan ji owulu azulu ife-i: ígwè ọca, na kasia,
na kalamọs, di n'etiti ife-afia-i. 20 Dedan buli
onye nazulu i ákwà di-ga oke ọnu igbakwasi n'enu
anyinya. 21 Arebia, na ndi-isi nine nke Kida,
fanwa bu ndi-afia aka-i; n'umu atulu, na ebunu-
ga, na ewu-ga, n'ife ndia ka fa bu ndi-afia-i.
22 Ndi-afia Ṣiba na Reama, fanwa bu ndi-afia-i:
fa nazulu ife-afia-i n'uda nine kasi nma, na nkpuma
nine di oke ọnu, na ọna-edo. 23 Heran na Kane
na Iden, ndi-afia nke Ṣiba, Aṣua *na* Kilmad, bu
ndi-afia-i. 24 Ndia bu ndi-afia-i n'ife di-ga oke
ọnu, n'unọ ákwà anunu na ákwà eji ǹkà wekpa,
na akpati-ga nke ọmalica afe, eji udọ fiedo welu
azi sida wepia fa, *di* n'etiti ife-afia-i. 25 Ugbọ-ga
nke Taṣiṣ akwalugo ife-afia-i: ijulu eju, ewenye i
otuto agadaga n'ọmu-ani orimili nnu-ga. 26 Ndi
nanya i ewetago i na nuku mili-ga: ifufe nke
iru-anya-anwu etiwago i n'etiti orimili nnu-ga.
27 Àkù-i, na ife inazuta, na ife-afia-i, na ndi-ọlu-
ugbọ-i, na ndi negosi ugbọ-i-ga uzọ, na ndi na-
kwuci ọghele ugbọ i, na ndi nene ife-afia-i anya,
na ndi-agha-i nine di nime i, na usu-i nine nke di

n'etiti i, gadaba n'o̱mu-ani orimili nnu-ga n'ubo̱si
nbibi-i. 28 N'onu nkpu nke ndi negosi ugbo̱-i-ga
uzo̱ ebili gama. 29 Ndi nine nanya amala, na
ndi-o̱lu-ugbo̱, na ndi nine negosi ugbo̱ uzo̱ nke
orimili nnu, gesi n'ugbo̱-fa zidata, fa gakwu n'enu
ani afu, 30 me ka anu onu-fa n'isi i, kwa ajo̱
ákwá, kpokwasi etum n'isi-fa, tulu onwefa na
ntu: 31 ko̱lu i isi nkpukpuya, fielu akwa uju,
kwalu i ákwá na nkpulu-obi inu n'iru-uru nke di
inu. 32 N'ikwa-ákwá-fa ka fa gabulu i abù ákwá,
nabulu i abù ákwá, *si*, Onye di ka Taia, dika onye
emelu ka o̱delu du n'etiti orimili nnu? 33 Mgbe
ife-afia-i putalu n'etiti orimili nnu-ga, imelu ka
afo̱ ju imelime ndi *o̱zo̱-ga*; imelu ka eze di-ga
n'uwa bue o̱galanya n'imelime àkù-i na ife-afia-i.
34 N'o̱ge eji tikpo̱ i sitena orimili nnu n'ogbu
mili-ga, ife-afia-i na usu-i nine dalu n'etiti i.
35 Itulu ndi nine bi n'o̱ba-n'ani orimili nnu
n'anya, agadaga ujo̱ gho̱lu ndi-eze-fa, iru-fa gba-
lusia. 36 Ndi afia no̱ n'etiti ndi *o̱zo̱-ga* gama i o̱so̱;
ibulugo akpajiji, imadinutazi o̱zo̱ ebe-ebe.

28 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa nke
madu, gwa onye-isi Taia, No̱nwo̱ ka Dinwenu-
ayi Jehofa kwulu: Makana ebunigo obi-i enu, ikwu-
go azi, si, Munwa bu cuku, ano̱m n'o̱no̱du Cuku,
n'etiti orimili nnu-ga; ma nginwa bu madu, iburo̱
Cuku, o̱bu ezie na imelu obi-i ka o̱di ka obi Cuku:
3 ne, nginwa nwekalili Daniel n'amamife; o̱nwero̱
ife nzuzo nke fa gezobelu i: 4 sitena amamife-i
site azi na ngho̱ta-i ilutagolu onwei àkù, nata azi
o̱na-edo na o̱na-o̱ca n'uno̱-aku-i-ga: 5 sitena nuku
amamife-i site azi n'izu-afia-i ka iji weme ka àkù-i
bawanye, ebunili obi-i enu maka ifi àkù-i: 6 nya
ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue no̱nwo̱, si: Makana

imelu obi-i dika obi Cuku; 7 nyabu ne, agameme
ka ndi-obia dakwasi i, ndi di egwu n'etiti mba-ga:
fa gamiputa nmà-fa-ga imedide nmá nke ama-
mife-i, fa gemeto òmùmù-i. 8 Fa gewedata i
n'onunu; iganwu onwu ndi egbulu egbu, n'omu-
ani orimili nnu-ga. 9 Iganekwulili n'iru onye
gbulu i, si, Munwa bu Cuku? ma nginwa bu
madu, iburo Cuku, n'aka onye nemeto i. 10 Iga-
nwu onwu ndi nebero ugwu n'aka ndi-obia:
makana Munwa ekwugo, ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu.

11 Okwu Jehofa webiakutem, si, 12 Nwa nke
madu, bualu eze Taia abù ákwá, si ya, Nonwo ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Nginwa uamacita onu-
ogu, ijulu n'amamife, mazue azi nmá. 13 Inoli
n'Iden *bú* ugbo Cuku; nkpuma obuna di oke onu
bu ife-ngbodo-i, sadios, na topaz, na daiamond, na
beril, na oniks, na jaspa, na safaia, na emerald,
na Kabonkel, na ona-edo: olu alulu nke *egwú*
timbrel-i na oja-i di nime i; n'ubosi ekelu i ka
akwadebesili fa. 14 Nginwa bu cerub afu etelú
ude nke negbodo egbodo: Mwedoba i, iwenodu
n'ugwu nso nke Cuku; ikpagbaligo n'etiti nkpuma
oku. 15 Nginwa zulu oke n'uzo-i-ga sitena ubosi
ekelu i, genye n'*ubosi* afulu ajo omume nime i.
16 Sitena imelime izu-afia-i fa julu n'etiti i n'ife-
ike, imego azi njo: nya ka Mji wesi n'ugwu Cuku
tuputa i dika ife metolu emeto; emegom i ka ina
n'iyi, ngi cerub nke negbodo egbodo, pua n'etiti
nkpuma oku. 17 Obi-i ka ebunili enu maka ifi
nmá-i, imego ka amamife-i le ule maka ifi òmùmù-
i: aturagom i n'ani, atogbogom i n'iru ndi-eze, ka
fa wefu i. 18 Sitena imelime ajo omume-i, n'ife
neloro elo nke izu-afia-i, imetogo ebe nso nke

i-ga; Mweme ka oku si n'etiti i puta, nke afu
alacapugo i, emegom ka ibulu ntu di n'ani n'anya
ndi nine fulu i. 19 Igatu ndi nine malu i n'etiti
ndi *ozo-ga* n'anya: ibulugo akpajiji, imadinutazi
ozo ebe-ebe.
20 Okwu Jehofa webiakutem, si, 21 Nwa nke
madu, do iru-i na Zaidon, ma amuma medide ya,
22 si, Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ne,
anamemedide i, ngi Zaidon; agenyem otuto n'etiti
i: fa gama azi na Munwa bu Jehofa, mgbe Mkpe-
sili ikpe nime ya, edosiam nso nime ya. 23 Makana
agamezita ajo oya na obala nime ya n'ilo-ya-ga;
ndi emelulu aru gada n'etiti ya, ebe nmà di n'isi
ya n'akuku nine; fa gama azi na Munwa bu
Jehofa. 24 Okilika nadu adu obuna amadizili
uno Israel ozo, nke ogwu newuta ewuta nadi na
ndi nine birubelu fa, nke nenili fa; fa gama azi
na Munwa bu Dinwenu-fa Jehofa.
25 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ka
Mkpoputasia uno Israel n'etiti ndi afu bu ndi
acusalu fa n'etiti fa, edosiam nso nime fa n'anya
mba-ga, fa gebi azi n'ani-fa nke Mnyelu odibom
Jekob. 26 Fa gebi n'aru-ofufo nime ya; eye, fa
galu uno-ga, gbue ugbo fain-ga, bi n'aru-ofufo;
mgbe Mkpesili ndi nine nenili fa ikpe okilikili; fa
gama azi na Munwa bu Jehofa Cuku-fa.
29 1 N'aro nke-ili, n'*onwa* nke-ili, n'*ubosi*
nke-ili-na-iboa n'onwa, okwu Jehofa webi-
akutem, si, 2 Nwa nke madu, do iru-i imedide
Fero eze Ijipt, ma amuma medide ya, medide azi
Ijipt nine: 3 kwue, si, Nonwo ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu: Ne, anamemedide i, Fero eze
Ijipt, nuku dragon nke dina n'etiti orimili-ya-ga,
nke kwulu, si, Orimilim bu nkem, munwa melu

ya n'onwem. 4 Agametinye ukpo-ga n'agba-i-ga,
me ka azù orimili-i-ga lakudo n'akpilikpa-i-ga;
agamewenita i enu n'etiti orimili-i-ga, ngi na azù
nine nke orimili-i-ga nke lakudolu n'akpilikpa-i-
ga. 5 Agamatogbo i n'ofia kwu nkiti rapu i,
ngi na azù nine nke orimili-i-ga: igada n'ozala;
onwero ka agewekoba i, nke anatutu i: ewelugom
i nye anu ofia di-ga n'uwa na anu-ufe nke enu-igwe
ka ibulu nni-fa. 6 Ndi nine bi n'ani Ijipt gama
azi na Munwa bu Jehofa, makana fa abulugo uno
Israel okposi *nke bu so* ami-agu. 7 Mgbe fa
jidelu i n'aka, ikpajili, dowa uku-ubu-fa nine:
mgbe fa dabebelu i, ikpajie, me ka úkwù-fa nine
kwulu. 8 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue
nonwo, si: Ne, agameweta nmà n'isi i, bepu n'ebe
ino madu na anu. 9 Ani Ijipt gabu nkponkpo
ani na ebe togbolu nkiti; fa gama azi na Munwa
bu Jehofa: makana okwulu, Orimili bu nkem,
munwa melu ya. 10 Nyabu ne, anamemedide i,
nemedide orimili-i-ga, agameme ka ani Ijipt bulu
ebe togbosili nkiti nca na nkponkpo ani, sitena
Migdol genye na Sefene welue n'oke-ani Itiopia.
11 Onwero ukwu madu obuna gagafe ya, nke
ukwu anumanu gagafe ya, nke anebi ya ogu aro
nabo. 12 Agameme ani Ijipt nkponkpo ani
n'etiti ani bu-ga nkponkpo ani, obodo-ya-ga gabu
nkponkpo obodo ogu aro nabo n'etiti obodo togbo-
ga-lu nkiti: agamacusa ndi Ijipt n'etiti mba-ga,
kpasa fa n'ani-ga. 13 Makana nonwo ka Di-
nwenu-ayi Jehofa kwulu: N'isi-njedebe ogu aro
nabo ka Mgekpokoputa ndi Ijipt n'etiti ndi afu-ga
ebe acusalu fa: 14 agameme ka ndi Ijipt adolu
n'agha cigha, me fa ka fa cigha azu n'ani Patros,
n'ani ebe amulu fa; n'ebe afu ka fa gabu ani-eze

di ani. 15 Ọgabu ani-eze dikalisili ani; omebu-
nitazi onweya enu ọzọ n'enu mba-ga: agameme
ka fa benata, fa amazọdazi mba-ga ọzọ. 16 Ọma-
buzi ife unọ Israel gatukwasi ncekwube ọzọ, neme
ka elota ajọ omume, mgbe fa rughalili ido fa iru:
fa gama azi na Munwa bu Dinwenu-fa Jehofa.

17 Oluzia n'arọ nke-oru-na-isa, n'*ọnwa* izizi,
n'*ubọsi* izizi n'ọnwa, okwu Jehofa biakutelum, si,
18 Nwa nke madu, Nebukadreza eze Babilon
melu ka usu ndi-agha-ya fe nuku nru medide
Taia: isi ọbuna ka emelu isi nkpoca, uku-ubu
ọbuna ka ecifialu ecifia: ma ọnatarọ ugwọ ọbuna,
nke usu ndi-agha-ya *nanata*, n'aka Taia, maka
nru afu ọfelu medide ya: 19 nya ka Dinwenu
Jehofa ji kwue nọnwọ, si: Ne, agamewelu ani
Ijipt nye Nebukadreza eze Babilon; ọgadọlu ìgwè
ndi-ya, kwalia ife-ya, nutasia ife-ya n'agha; ọgabu
ugwọ usu-ndi-agha-ya. 20 Enyegom ya-li ani
Ijipt ka ọbulu ine-ọlu-ya na nru ọfelu, makana fa
lulum ọlu, ka Dinwenu Jehofa kwulu.

21 N'ubọsi afu ka Mgeme ka ofu mpi puelu
unọ Israel, agamenye azi i isa-ọnu n'etiti fa; fa
gama azi na Munwa bu Jehofa.

30 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa nke
madu, ma amuma, si, Nọnwọ ka Dinwenu-
ayi Jehofa kwulu: Cibanu ákwá, Azigba ubọsi afu!
3 Makana ubọsi afu di nso, ọbunadu ubọsi Jehofa
di nso, ubọsi ulukpu-ga; ọgabu ọge mba-ga.
4 Ofu nmà gadakwasi n'isi Ijipt, ife ngbu gadi
n'Itiopia, mgbe ndi egbulu egbu gada n'Ijipt; fa
gadọlu ìgwè ndi-ya n'agha, akwatue ntọ-ani-ya-ga.
5 Itiopia na Put, na Lud, na ndi nine gwalu
ọgwa, na Kub, na umu ani nke àgbà, geso fa da
na nmà.

6 Nonwo ka Jehofa kwulu: Ndi kwadolu Ijipt
azi gada, ngala nke ike-ya gezidata: sitena Migdol
genye na Sefene ka fa gada nime ya sitena nmà,
ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu. 7 Fa gabu azi
nkponkpo n'etiti ani bu-ga nkponkpo, obodo-ya-ga
gadi n'etiti obodo togbo-ga-lu nkiti. 8 Fa gama
azi na Munwa bu Jehofa, mgbe Mji munyesia
oku n'Ijipt, tibepusia ndi nine nenyelu ya aka.
9 N'ubosi afu ka ndi ozi gesi n'irum pua je
n'ugbo-ga iyi ndi Itiopia no n'aru-ofufo egwu; ife
ngbu gadi n'aru fa, dika n'ubosi Ijipt; makana,
ne, obiana.

10 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Agameme azi ka ìgwè ndi Ijipt kwusi, n'aka
Nebukadreza eze Babilon. 11 Yanwa na ndi-ya
so ya, ndi di egwu n'etiti mba-ga, ka ageme ka
fa bata imebi ani; fa gamiputa nmà-fa-ga imedide
Ijipt, mejue ani na ndi egbulu egbu. 12 Agame-
me azi ka orimili-ga ta, le ani afu n'aka ndi ajo
madu; me ka ani afu bulu nkponkpo ani, ya
na ife julu ya, site n'aka ndi-obia: Munwa Jehofa
ekwugo.

13 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Agameme azi ka alusi na n'iyi, me ka ife neloro
elo kwusi na Nof; onwero onye-isi gesizi n'ani
Ijipt puta: agametinye egwù n'ani Ijipt. 14 Aga-
meme azi ka Patros me nkponkpo, munye oku
na Zoan, kpe ikpe na No. 15 Agameruwusa azi
onumam na Sin, *bú* iga Ijipt; bepu azi ìgwè ndi
No. 16 Agamamunye azi oku n'Ijipt; ife ngbu
gegbu Sin agadaga, No ka agetikpo: Nof *genwe*
ndi nemedide ya n'ogonogo ubosi nine. 17 Umu-
ikolobia Afen na nke Pi-beset gada na nmà:
agadolu obodo ndia n'agha. 18 Na Tehafnehes

ubọsi gagba azi ọcịci, mgbe Mgakpaji n'ebe afu
ukpako-onu-ọlu-ga nke Ijipt, ngala nke ike-ya
akwusi na ya: yanwa, ulukpu gekpudo ya, agadọlu
umu-ya umu-nwayi n'agha. 19 Nọnwọ ka Mgesi
kpe ikpe n'Ijipt: fa gama azi na Munwa bu Jehofa.
20 Oluzia n'arọ nke-ili-na-ofu, n'*ọnwa* izizi, n'-
*ubọsi* nke-isa n'ọnwa, okwu Jehofa biakutelum, si,
21 Nwa nke madu, akpajigom ọgwe-aka Fero eze
Ijipt; ne, efiedorọ ya ka ewetinye ya ọgwu *iji zọ
ya*, ka ewelu ákwà ọya wefiedo ya, ka owesie ike
ijide nmà. 22 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji
kwue nọnwọ, si: Ne, anamemedide Fero eze Ijipt,
agamakpaji ọgwe-aka-ya nabọ, ka nke sili ike, ka
nke kpajili akpaji; agameme ka nmà dapu n'aka-
ya. 23 Agamacusasi ndi Ijipt n'etiti mba-ga,
kpasa fa n'etiti ani-ga. 24 Agamagba azi ọgwe-
aka eze Babilon ume, tinye nmam n'aka-ya: ma
agamakpaji ọgwe-aka Fero, ogeji isu-ude nke
onye emelulu ajọ aru wesu n'iru ya. 25 Aga-
magba ọgwe-aka eze Babilon ume, ma ọgwe-aka
Fero gada; fa gama azi na Munwa bu Jehofa,
mgbe Mgeji tinye nmam n'aka eze Babilon, ogese-
tipu ya n'ani Ijipt. 26 Agamacusa azi ndi Ijipt
n'etiti mba-ga, kpasa fa n'ani-ga; fa gama azi na
Munwa bu Jehofa.

31 1 Oluzia n'arọ nke-ili-na-ofu, n'*ọnwa* nke-
ito, n'*ubọsi* izizi n'ọnwa, okwu Jehofa webia-
kutem, si, 2 Nwa nke madu, gwa Fero eze Ijipt,
na ìgwè ndi-ya; Onye ka iyili na nuku-i? 3 Ne,
Asiria buli sida na Lebanon nwelu ọmalica nga-
daba-ga, nwe azi ndundu, solu ajọ ogonogo;
ọnunu-ya di n'etiti ulukpu. 4 Mili bulu ya, ogbu
*mili* melu ka osonita: orimili-ya-ga nerurube ebe
akulu ife nke ya; owezipu uzọ-mili-ya-ga jelue

osisi nine nke di n'ọfia. 5 Nya ka eji me ka
ogonogo-ya ka osisi nine nke di n'ọfia; ngadaba-
ya bawanyelu, anaka-ya so-ga ogonogo maka ifi
nuku mili-ga, mgbe oji waputa *fa.* 6 Nnunu nine
nke enu-igwe naku akwu-fa n'enu ngadaba-ya-ga,
n'okpulu anaka-ya ka anu ọfia nine muputalu
umu-fa, n'okpulu ndo-ya ka nuku mba nine bili.
7 Ọwema nmá na nuku-ya, n'ogonogo nke anaka-
ya-ga; makana nkpọlọgwugwu-ya di n'ikpele nuku
mili-ga. 8 Sida di-ga n'ugbo Cuku ezoberọ ya:
osisi fia eyirọ ngadaba-ya-ga, osisi plen adirọ ka
anaka-ya-ga; nke osisi ọbuna di n'ugbo Cuku neyi
ya na nmá-ya. 9 Emelum ya ka ọma nmá sitena
imelime anaka-ya-ga: nyabu na osisi nine nke
di n'Iden, nke di n'ugbo Cuku, nekwoso ya ekwolo.
10 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nọnwọ,
si: Makana isoka ogonogo, ọwedebe ọnunu-ya
n'etiti ulukpu, ewebunie obi-ya n'ogonogo-ya;
11 agamewelu ya nye azi n'aka dike nke mba-ga;
ọgemesolili ya: acupugom ya n'ilo maka ifi ife-
ọjọ-ya. 12 Ndi-ọbia ạzi, ndi di egwu n'etiti
mba-ga, ebepugo ya, rapu ya: n'enu ugwu-ga
na mgbulugudu nine azi ka anaka-ya danyegolu,
anyakapu ngadaba-ya-ga n'uzọ mili nine nke ani;
ndi nine n'uwa esigo na ndo-ya zida, rapu ya.
13 Nnunu nine nke enu-igwe gebi na nkpọnkpọ-
*osisi*-ya, anu ọfia nine ganọ na ngadaba-ya-ga:
14 ka ofu efu n'osisi nine di n'ikpele mili-ga ghalu
iwenita onweya enu n'ogonogo-ya, nke ọnedebe
azi ọnunu-ya n'etiti ulukpu, nke ndi-dike-fa nakwu
ọtọ n'ogonogo-fa, *ọbunadu* ndi nine nala mili:
makana fa nine ka aralu nye n'ọnwu, n'akuku di
n'okpulu ani, n'etiti umu madu, fa na ndi gbadalu
n'onunu.

15 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, si:
N'ubọsi mgbe oji gbada na Ṣeol emelum ka
akwalu ya ákwá: ekpucilim ya ogbu *mili*, Mgbo-
cigha azi orimili *di-ga ya*, nuku mili di-ga ya
wekwulu ofu ebe: Mweme ka Lebanon kwalu ya
ákwá, ufu kpulu osisi nine nke di n'ọfia maka ifi
ya. 16 Emelum ka mba-ga marube na nkpọtu
ọdida-ya, mgbe Mmelu ya ka ọgbada na Ṣeol, ya
na ndi gbadalu n'onunu: ewetasie osisi nine di
n'Iden, ndi arọputalu arọputa kacasi azi nma na
Lebanon, ndi nine nala mili, obi n'akuku di-ga
n'okpulu ani. 17 Fanwa azi so ya gbada na Ṣeol
jeku ndi eji nmà gbu; eye, ndi bu ọgwe-aka-ya,
*ndi* bi n'okpulu ndo-ya n'etiti mba-ga.
18 Onye ka isi nọnwọ yi n'otuto na nuku
n'etiti osisi di-ga n'Iden? ma agewedata ngi na
osisi di-ga n'Iden n'akuku di-ga n'okpulu ani:
igedina n'etiti ndi neberọ ugwu, ngi na ndi nke
eji nmà wegbu. Nka bu Fero na ìgwè ndi-ya
nine, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
32 1 Oluzia n'arọ nke-ili-na-ibọa, n'ọnwa nke-
ili-na-ibọa, n'*ubọsi* izizi n'ọnwa, okwu Jehofa
webiakutẹm, si, 2 Nwa nke madu, bubalu Fero
eze Ijipt abù ákwá, si ya, Iyili okolọbia agaba nke
mba-ga: ma nginwa di ka dragon nke di nime
orimili nnu-ga; igbawaputagọ, ngi na orimili-i-ga,
iwewelu ukwu-i gbalu mili afu-ga, lue orimili-fa-
ga inyi. 3 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Agamagbasa agadabum n'isi i sitena nzukọ ọtutu
ndi *ọzọ-ga*, fa geji agadabum wewenita i enu.
4 Agamatọgbọ i n'ani, tufue i n'ọzala, me ka
nnunu nine nke enu-igwe bekwasi i, agameji i me
ka afọ ju anu di n'uwa nine. 5 Agamatọgbọ anu-
n'enu ugwu-ga, me ka ogonogo-i ju mgbulugudu.

6 Agameji azi obala-i wekwowusa ani nke inegwu mili nime ya, welue n'enu ugwu-ga; igejuputa n'uzo mili-ga.
7 Mgbe Mgeji menyu i, agamekpudo enu-igwe, me ka kpakpando di-ga ya gba ocici; agameji ulukpu kpudo anya-anwu, onwa amenye ìfè-ya.
8 Ife nine nenye ìfè n'enu-igwe ka Mgeme ka fa gbakpo i ocici, me ka ocici gba n'ani-i, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
9 Agamakpasu azi obi otutu ndi *ozo-ga* iwe, mgbe Mgeji weta ntikpo-i n'etiti mba-ga, n'etiti ani-ga nke inamaro.
10 Eye, agameme ka itu otutu ndi *ozo-ga* n'anya, ndi-eze-fa gajo agadaga ujo maka i, mgbe Mgeji kpaba nmam n'iru fa; aru gama fa nni mgbe obuna, ebe onye anona maka ndu-ya, n'ubosi odida-i.
11 Makana nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Nmà nke eze Babilon gabiakwasi i.
12 Nmà-ga nke ndi-dike ka Mgeji me ka ìgwè ndi-i da; fa nine bu ndi di egwu n'etiti mba-ga: fa gemebi ngala Ijipt, ìgwè ndi-ya nine ka agebibi.
13 Agameme azi ka anumanu di-ga ya na n'iyi n'ikpele nuku mili-ga; ukwu madu amagbalu fa ozo, nke ikpata-ukwu anumanu nagbalu fa.
14 Mgbe afu ka Mgeji me ka mili-fa do, me ka orimili-fa neru ka manu, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
15 Mgbe Mgeji me ka ani Ijipt me nkponkpo ani nke togbolu nkiti, ani gba aka n'ife julu ya-li, mgbe Mgeji tigbu ndi nine bi ya, fa gama azi na Munwa bu Jehofa.
16 Nka bu abù ákwá afu fa gabu; umu-ada mba-ga geji ya bu abù ákwá: fa geji ya bulu Ijipt, na ìgwè ndi-ya nine, abù ákwá, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.

17 Oluzia n'aro nke-ili-na-iboa, *n'ubosi* nke-ili-na-ise n'onwa, okwu Jehofa webiakutem, si,
18 Nwa nke madu, cibalu ìgwè ndi Ijipt ákwá, me ka fa

gbada, o̱lunadu yanwa, na umu-ada mba amalu
afa-fa, n'akuku di-ga n'okpulu ani, fa na ndi na-
gbada n'onunu. 19 Onye ka imakalili na nmá?
gbada, ka ato̱gbo̱ ngi na ndi nebero̱ ugwu.
20 Fa gada n'etiti ndi eji nmà wegbu: aralugo
ya nye na nmà: kpupu ya na ìgwè ndi-ya nine.
21 Ndi sili ike n'etiti ndi-dike gesi n'etiti Ṣeol
gwa ya okwu ya na ndi nenyelu ya aka: fa agba-
dago, fa dina du, o̱lunadu ndi nebero̱ ugwu, eji
nmà wegbu. 22 Aṣua no̱ n'ebe afu ya na usu-ya
nine; ini-ya dirube-ga-lu ya okilikili: fa nine ndi
egbulu egbu, ndi dalu na nmà: 23 ndi edebelu
ini-fa n'o̱mu-ani onunu, usu-ya no̱rubelu ini-ya
okilikili: fa nine ndi egbulu egbu, ndi dalu na
nmà, nke melu ka ajo̱ egwu tuba n'ani ndi di ndu.
24 N'ebe afu ka Ilam na ìgwè ndi-ya nine no̱ru-
belu ini-ya okilikili: fa nine ndi egbulu egbu, ndi
dalu na nmà, nbi gbadalu n'akuku di-ga n'okpulu
ani nébe ugwu, ndi melu ka ajo̱ egwu-fa tuba
n'ani ndi di ndu, bulu ifele-fa solu ndi gbadalu
n'onunu. 25 Fa edebegolu ya àkwà n'etiti ndi
egbulu egbu na ìgwè ndi-ya nine; ini-ya diru-
be-ga-lu ya okilikili: fa nine bulu ndi nebero̱
ugwu, ndi eji nmà gbu; makana emelu ka ajo̱
egwu-fa tuba n'ani ndi di ndu, fa bulu ifele-fa solu
ndi gbadalu n'onunu: etinyelu ya n'etiti ndi
egbulu egbu. 26 N'ebe afu ka Meṣek, Tubal, na
ìgwè ndi-ya nine di; ini-ya dirube-ga-lu ya okilikili:
fa nine bu ndi nebero̱ ugwu, ndi eji nmà wegbu;
makana fa melu ka ajo̱ egwu-fa tuba n'ani ndi di
ndu. 27 Fa amedinanyelu ndi-dike ndi si n'etiti ndi
nebero̱ ugwu da, ndi ci ife-agha-fa gbada na Ṣeol,
tukwasi nmà-fa n'okpulu isi-fa, ajo̱ omume-fa di
n'enu o̱kpukpu-fa-ga; makana *fa buli* ajo̱ egwu

ndi-dike n'ani ndi di ndu. 28 Ma agetili nginwa
n'etiti ndi nebero̱ ugwu, igedinanyelu ndi eji nmà
wegbu. 29 N'ebe afu ka Idom no̱, ndi-eze-ya na
ndi-isi-ya nine, o̱bu ezie na fa di ike ma ato̱gbo̱lu
fa na ndi eji nmà wegbu : fanwa gedinanyelu ndi
nebero̱ ugwu, na ndi gbadalu n'onunu. 30 N'ebe
afu ka ndi-isi Ugwu no̱, fa nine, na ndi Zaidon
nine, ndi solu ndi egbulu egbu wegbada ; ifele
neme fa n'ajo̱ egwu fa melu ka o̱tuba sitena ike-
fa ; fa d̩ina nébe ugwu, fa na ndi eji nmà wegbu,
fa bu ifele-fa fa na ndi gbadalu n'onunu. 31 Fero
gafu fa, agatasi ya obi n'ìgwè ndi-ya nine : *o̱bu-
nadu* Fero na usu ndi-agha ya nine, eji nmà
wegbu, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu. 32 Makana
etinyegom ajo̱ egwu-ya n'ani ndi di ndu : agato̱-
gbo̱ ya n'etiti ndi nebero̱ ugwu, fa na ndi eji nmà
gbu, *o̱bunadu* Fero na ìgwè ndi-ya nine, ka Di-
nwenu-ayi Jehofa kwulu.

33 1 Okwu Jehofa - webiakutem, si, 2 Nwa
nke madu, gwa umu ndi-i, si fa, Mgbe
Mwetalu nmà n'ani, o̱buluna ndi ani afu ewelu
ofu madu nime fa, debe ya ka o̱bulu onye-nce-
fa : 3 o̱buluna, mgbe o̱fulu nmà ka o̱nabiakwasi
ani afu, ogbue opi, do̱ ndi afu nti ; 4 onye o̱buna
nulu onu opi afu, ma o̱naluro̱ ido̱-nti afu, o̱buluna
nmà afu abia, wepu ya, o̱bala-ya gadi n'isi-ya.
5 O̱nulu onu opi afu, ma o̱naluro̱ ido̱-nti afu ;
o̱bala-ya gadi n'isi ya : ma asina yanwa nalu ido̱-
nti afu o̱keme ka nkpulu-obi-ya pua ya. 6 Ma
o̱buluna onye nce afu afu nmà ka o̱bialu, ma
ogburo̱ opi, nke anado̱ ndi afu nti, nmà abia, welu
onye o̱buna n'etiti fa ; ewepulu onye afu nime ajo̱
omume-ya, ma agamaju ase o̱bala-ya n'aka onye

nce afu. 7 Nyabu nginwa, nwa nke madu, ede-
begom i ka ibululu uno Israel onye nce; nyabu
nulu okwu n'onum, dolum fa nti. 8 Mgbe Mg-
walu onye ojo, Ngi onye ojo, iganwulili, ma ikwuro
okwu ido onye ojo nti ka osi n'ajo uzo-ya puta;
onye ojo afu ganwu n'ajo omume-ya, ma obala-ya
ka Mgaju ase n'aka-i. 9 Ma, obuluna nginwa ado
onye ojo nti maka uzo-ya ka osi nime ya cigha,
ma osiro n'uzo-ya cigha; onye afu ganwu n'ajo
omume-ya, ma nginwa anaputago nkpulu-obi-i.

10 Nginwa, nwa nke madu, gwa uno Israel, si:
Nonwo ka unu kwulu, si, Nmefie-ayi na njo-ayi
di-ga n'isi ayi, ayinwa nata aru nime fa; kezi ka ayi
gesi di ndu? 11 Si fa, Etu Munwa difu ndu, ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, Onwu onye ojo ada-
som; kama ka onye ojo si n'uzo-ya cigha di ndu:
cighanu, sinu n'ajo uzo-unu-ga cigha; makana
obu ginizi ka unu geji nwu, unu uno Israel?
12 Nginwa, nwa nke madu, gwa umu ndi-i,
Ezi omume onye ezi omume amanaputa ya n'ubo-
si njefie-ya; ife ojo nke onye ojo, omada nime ya
n'ubosi osi n'ife-ojo-ya cigha: nke onye ezi omume
nenwe ike idi ndu nime ya n'ubosi omelu njo.
13 Mgbe Msi onye ezi omume, na ogadilili ndu;
obuluna yanwa ecekwube ezi omume-ya, mebe ife
neloro elo, amelota ofu efu n'ezi omume-ya; ma n'ajo
omume-ya nke omelu, nime ya ka oganwu. 14 Ozo,
mgbe Msi onye ojo, Iganwulili; obuluna osi na
njo-ya cigha, kpebe ikpe *kwu oto* mebe azi ezi
omume; 15 obuluna onye ojo enyecigha ife
edolu n'ibe n'aka-ya, nyecigha ife onatalu na
npum, nakpaghali n'ukpulu-ga nke ndu, ghalu
ime ajo omume; ogadilili ndu, omanwu. 16 Ame-
lota ofu efu nime njo-ya nke omelu iji wemedide

ya: okpego ikpe *kwu oto* me ezi omume; oga-
dilili ndu. 17 Ma umu ndi-i si, Uzo Dinwenu-ayi
araro nranya: ma fanwa, uzo-fa araro nranya.
18 Mgbe onye ezi omume si n'ezi omume-ya
cigha, mebe ajo omume, oganwu azi nime fa.
19 Mgbe onye ojo si n'ife-ojo-ya cigha, kpebe
ikpe *kwu oto* mebe ezi omume, yanwa geji maka
ya di ndu. 20 Ma unu si, Uzo Dinwenu-ayi
araro nranya. Unu uno Israel, agamekpe unu n'ofu
n'ofu ka uzo onye si di.

21 Oluzia n'aro nke-ili-na-iboa nke adolu ayi
n'agha, n'*onwa* nke-ili, n'*ubosi* nke-ise n'onwa, ofu
onye nke sigolu na Jerusalem gbaputa biakutem,
si, Etikpogo obodo. 22 Ma aka Jehofa adakwasi-
gomli n'anyasi, tupu onye gbaputalu abia; Osa-
ghegoli onum, genye na mgbe obiakutelum n'u-
tutu; ewesaghe onum, mweghalu ibuzi ogbi ozo.
23 Okwu Jehofa webiakutem, si, 24 Nwa nke
madu, ndi bi n'ebe afu togbo-ga-lu nkiti n'ani Israel
nekwu, si, Abraham buli ofu, oweketa ani afu;
ma ayinwa rili nne; enyelu ayi ani ka obulu ùkwù.
25 Nya ka igeji si fa, Nonwo ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu: Unu neli *anu* na obala, wenita
anya-unu *ne* alusi-unu-ga, nagbafu obala: unu
genwelu ani afu ka? 26 Unu kwu na nmà-unu,
unu neme ife alu, unu nemelu nwunye ibe-unu
n'ofu n'ofu: unu genwelu ani afu ka? 27 Nonwo
ka igasi fa, Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Etu Munwa difu ndu, ezie ndi no n'ebe togbo-ga-
lu nkiti gada na nmà, onye no n'ozala ka Mgewelu
nye anu ofia ka fa lie ya, ndi no n'ebe sili ike
na ugbò ganwu n'ajo oya. 28 Agameme ani-*fa*
nkponkpo na ife iti-nkpu, ngala nke ike-ya ga-
kwusi: ugwu di-ga n'Israel gabu nkponkpo, ofu efu

amagafe. 29 Fa gama azi na Munwa bu Jehofa,
mgbe Mji me ani afu nkpo̱nkpo̱ na ife iti-nkpu,
maka ifi ife-alu-fa nine nke fa melu. 30 Nginwa,
nwa nke madu, umu ndi-i nekwu maka i n'ikpele
aja-odido-ga n'o̱nu-uzo̱ uno̱-ga azi, nagwalita ibe-
fa okwu, ebe onye ano̱na *o̱nagwa* nwa-nne-ya, si,
Biko, bianu, nulu ife bu okwu nke si n'o̱nu Jehofa
puta. 31 Fa webiakute i dika ndi *Israel* si abia,
fa nodu n'ani n'iru i dika ndi nkem, fa wenu okwu-
i-ga, ma fa ademe fa: makana fanwa ji o̱nu-fa egosi
imelime ifu-n'anya, ma obi-fa nejeso elele-fa. 32 Ne,
ino̱ n'etiti fa dika abù uso̱ nke onye nwelu onu naso̱
uso̱, nke nakpo̱ azi ubo̱ o̱fuma: makana fa nanu
okwu-i-ga, ma fa ademe fa. 33 Mgbe nka geme, (ne,
o̱biana,) fa gama azi na amuma ano̱go n'etiti fa.

34 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa
nke madu, ma amuma medide ndi-o̱zùzù
*atulu bú* Israel, ma amuma, si fa, o̱bunadu ndi-
o̱zùzù atulu, No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu: Afufu dili ndi-o̱zùzù *atulu bú* Israel ndi
nazu onwefa! ndi-o̱zuzu atulu amazu atulu ka?
3 Unu neli abuba, welu aji neyikpo onweunu,
negbu nke nwelu abuba; ma unu adazu atulu.
4 Unu enyero̱ ndi naya o̱ya ume, nke unu nazo̱
nke aru nwulu, nke unu nefiedo nke kpajili akpaji,
nke unu newecigha nke acufulu acufu o̱zo̱, nke unu
naco̱ nke fululi efu; ma unu ji ike na nmegbu
nazo̱li fa. 5 Acusalu fa acusa, makana o̱nwero̱ onye
nazu *fa*: fa webulu ife olili nke anu o̱fia nine,
ewecusa fa. 6 Atulum nefughali-ga n'ugwu nine, na
enu ngongo nine di enu: eye, acusalu atulum-ga
n'enu uwa nine; ma o̱nwero̱ ofu onye efu naju ase
naco̱ *fa*. 7 Nyabu, unu ndi nazu azu, nulunu okwu
Jehofa: 8 Etu Munwa difu ndu, ka Dinwenu-

ayi Jehofa kwulu, ezie ebe atulum bu-ga ife
nkwali, atulum bulu ife olili nke anu ọfia nine,
maka ifi na onye nazu *fa* adirọ, nke ndi-ọzuzu-
atulum naju ase atulum-ga, ma ndi-ọzuzu atulu
nazu onwefa, fa adazu atulum; 9 nyabu, unu
ndi nazu atulu, nulunu okwu Jehofa; 10 Nọnwọ
ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ne, anamemedide
ndi nazu atulu; agamaju ase atulum-ga n'aka-fa,
kwusi fa n'izu atulu; ndi-ọzùzù atulu amazuzi
onwefa ọzọ; agamanaputa fa atulum n'ọnu-fa, ka
fa ghalu ibụlu fa ife olili. 11 Makana nọnwọ ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ne, Mu n'onwem
gaju ase atulum, cọputa fa. 12 Dika onye nazu
atulu si acọputa ìgwè atulu ya n'ubọsi ọnọ n'etiti
atulu-ya acusalu acusa, nọfu ka Mgesi cọputa
atulum-ga; agamanaputa fa n'ebe nine acusalu fa
n'ubọsi ulukpu na oke ọcici. 13 Agameme ka fa
si n'etiti ndi ọzọ-ga puta, kpoputa fa n'ani *ọzọ*-ga,
me ka fa bia n'ani-fa; agamazu fa n'enu ugwu-ga
nke Israel, n'ikpele uzọ-mili-ga, na ebe obibi nine
nke ani afu. 14 Agamazu fa n'ezigbo ebe-ita-
nni, n'enu ugwu-ga nke ebe di enu nke Israel ka
unọ-fa gadi: ebe afu ka fa gedina ani n'ezigbo
unọ, agazu fa n'ebe-ita-nni di nma n'enu ugwu-ga
nke Israel. 15 Mu n'onwem gazu atulum, Munwa
geme ka fa dina ani, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwu-
lu. 16 Agamacọ nke fulu efu, wecigha nke acu-
fulu acufu ọzọ, fiedo nke kpajili akpaji, nye nke aru
nanwu ume: nke malu abuba na nke di ike ka
Mgebibi; agamazu fa n'ikpe. 17 Ununwa, ìgwè
atulum, nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Ne, ekpelum ikpe n'etiti anu na anu, ka ebunu
ka nkpi. 18 Ọbu ọbele ife n'anya-unu na azulu
unu n'ezigbo ebe-ita-nni, ma unu nazọda nke fọ-

dulu n'ebe-ita-nni-unu n'ukwu-unu ka? na unu
alago azi mili dolu edo, ma unu nagbalu nke fodu-
lu n'ukwu-unu? 19 Atulum, fa neli ife nke unu
zolu ukwu, fa nala ife nke gbalulu n'ukwu-unu.
20 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji gwa fa nonwo,
si: Ne, Mu n'onwem gekpe ikpe n'etiti anu malu
abuba na anu talu aru. 21 Ebe unu ji akuku na
uku-ubu nuruka, unu ji mpi-unu soruka ndi nine
naya oya, unu wecusasia fa; 22 nyabu na agama-
zoputa ìgwè-atulum, fa amabuzi ife nkwali ozo;
agamekpe azi ikpe n'etiti anu na anu. 23 Aga-
makwuba ofu onye nazu atulu n'isi fa, ogazu fa,
*bú* odibom Defid; yanwa gazu fa, yanwu gabu
onye nazu fa. 24 Munwa Jehofa gabu Cuku-fa,
odibom Defid gabu isi n'etiti fa; Munwa Jehofa
ekwugo. 25 Mu na fa geme àgbà ndokwa, aga-
meme ka ajo anu kwusi n'ani afu: fa gebi n'aru-
ofufo n'ofia kwu nkiti, nalaru n'ugboko. 26 Aga-
meme fa na ebe dirube-ga-lu ngongom okilikili ka
fa bulu ife ngozi; agameme ka nsansa mili zo
n'oge-ya; nsansa mili ngozi gadi-ga. 27 Osisi
nke di n'ofia gami nkpulu-ya, ani gamasi ife
nmasi ya, fa gano n'aru-ofufo n'ani-fa; fa gama
azi na Munwa bu Jehofa, mgbe Mtijipugolu
nga nke ukpako-onu-olu-fa, naputa fa n'aka ndi
melu fa ka fa bulu ìrù-fa. 28 Fa amabuzi
ife nkwali nke mba-ga, nke anu di n'uwa geli
fa; ma fa gebi n'aru-ofufo, onye obuna ameyi fa
egwu. 29 Agamewenitalu fa ife okuku nke amalu
afa-ya, ugani amekpocapu fa ozo n'ani, nke fa
nebu ifele nke mba-ga ozo. 30 Fa gama azi na
Munwa Jehofa Cuku-fa nonyelu fa, na fanwa, *bú*
uno Israel, bu ndi nkem, ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu. 31 Ununwa atulum, atulu nke ebe-ita-

nnim, bu madu, Munwa bu Cuku-unu, ka Dinwe-
nu-ayi Jehofa kwulu.

35 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa
nke madu, do iru i imedide ugwu Sia, ma
amuma medide ya, 3 si ya, Nọnwọ ka Dinwenu-
ayi Jehofa kwulu : Ne, anamemedide i, ngi ugwu
Sia, agamesetipu akam imedide i, me ka ibulu
nkpọnkpọ ebe na ife iti-nkpu. 4 Agameme ka
obodo-i tọgbọ-ga-lu nkiti, nginwa gabu nkpọnkpọ
ebe ; igama azi na Munwa bu Jehofa. 5 Ebe
ibugolu onye-ilo ebe-ebe, welu umu Israel nye
n'aka nmà n'ọge nuku afufu-fa, n'ọge ajọ omume
nke isi-njedebe : 6 nyabu, etu Munwa difu ndu,
ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, agameme i ka
ibulu sọ ọbala, ọbala ganacu i : ebe inakpọrọ ọbala
asi, nyabu na ọbala gacu i. 7 Nọnwọ ka Mgeme
ka ugwu Sia bulu ife iti-nkpu na nkpọnkpọ ebe ;
agamebepu nime ya onye gafelu nime na onye
cighalu ecigha. 8 Agamemeju ugwu-ya-ga na
ndi-ya egbulu egbu : n'ugwu-i-ga na mgbulugudu-
i-ga na uzọ-mili-i nine ka fa gadaba bu ndi egbulu
na nmà. 9 Agameme i ka ibulu nkpọnkpọ ani
ebe-ebe, obodo-i-ga ka madu manebizi : unu gama
azi na Munwa bu Jehofa. 10 Makana ikwugolu,
si, Mba nabọ ndia na ani nabọ ndia gabu nkem,
ayi genwe ya ; ọbu ezie na Jehofa nọ n'ebe afu :
11 nyabu, etu Munwa difu ndu, ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu, agameme ka iwe-i si di, na dika
ekwolo-i nke ikwolu n'asì ikpọlu fa ; agameme
azi ka amalu Munwa n'etiti fa, mgbe Mgeji
kpe i ikpe. 12 Igama azi na Munwa Jehofa
anusigo okwu alu i nine nke ịkwulu medide ugwu
di-ga n'Israel, si, Emelu fa nkpọnkpọ ebe, ewelu

fa nye ayi ka ayi lie fa. 13 Unu emego onwe-
unu nuku imedidem n'ọnu-uuu, me ka okwu-unu
bawanye imedidem: Munwa anugo. 14 Nọnwọ
ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Mgbe uwa nine
nañuli añuli, agameme ka ibulu nkpọnkpọ ani.
15 Dika isi ñuli n'isi ùkwù unọ Israel, makana
ọbu nkpọnkpọ ani, nọfu ka Mgeme i: igabu
nkpọnkpọ ani, ngi ugwu Sia, na Idom nine, fa
nca: fa gama azi na Munwa bu Jehofa.

36 1 Nginwa, nwa nke madu, malu ugwu-ga
nke Israel amuma, si, Unu ugwu Israel,
nulunu okwu Jehofa. 2 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu: Makana onye ilo ekwugo medide
unu, si, Éhè! na, Ebe di-ga enu nke gbo bu ife
ayi nwelu: 3 nya ka igeji ma amuma, si, Nọnwọ
ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Makana, ọbunadu
makana fa melu ka unu bulu nkpọnkpọ ebe, nosia
unu n'akuku nine, ka unu webulu ife ndi gbọpu-
talu na mba-ga genwe, unu abago n'egbugbele-ọnu
ndi ile-okwu, na ajọ ufo nke ndi afu: 4 nyabu,
unu ugwu Israel, nulunu okwu Dinwenu-ayi
Jehofa; Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa gwalu
ugwu-ga na ngongo-ga, na uzọ-mili-ga na mgbulu-
gudu-ga, na nkpọnkpọ ebe tọgbọ-ga-lu nkiti na
obodo-ga nke agbabolu agbabo, nke melu ife
nkwali na ife amu nke ndi gbọputalu na mba-ga
dirubelu okilikili: 5 nya ka Dinwenu-ayi Jehofa
ji kwue nọnwọ, si: Ezie ekwugom n'ọku nke
ekwolom medide ndi gbọputalu na mba-ga, medi-
de azi Idom nine, nke ji añuli obi-fa nine, na nneni
nke nkpulu-obi, wewelu anim n'onwefa ka ọbulu
ife fa nwelu, ka ewetufue ya ka ọbulu ife nkwali:
6 nya ka igeji ma amuma maka ani Israel, gwa

ugwu-ga na ngongo-ga, na uzo̱-mili-ga na mgbu-
lugudu-ga, No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Ne, ekwugom n'ekwolom na o̱numam, makana
unu ebulugo ifele mba-ga: 7 nya ka Dinwenu-ayi
Jehofa ji kwue no̱nwo̱, si: Munwa ewenitago
akam n'enu, *si*, Ezie mba ndi dirubelu unu
okilikili, fanwa gebu ifele-fa. 8 Ma ununwa,
ugwu Israel, unu gawaputa ngadaba-unu, mialu
ndi nkem Israel nkpulu-unu; makana fa atunyego
n'ukwu n'o̱bibia. 9 Makana, ne, adilim unu,
agamedo unu iru, agaluca unu gha unu: 10 aga-
meme ka madu bawanye n'enu unu, *lú* uno̱
Israel nine, fa nca: agebi azi n'obodo-ga, agaluzi
ebe to̱gbo̱-ga-lu nkiti: 11 agameme ka madu na
anu bawanye n'enu unu; fa gabawanye mia nkpu-
lu: agameme ka ebili nime unu ka esi bili nime
unu gbo, melu *unu* nmá kalia na nbido-unu: unu
gama azi na Munwa bu Jehofa. 12 Eye, agame-
me ka madu nagaghali n'enu unu, *bú* ndi nkem
Israel; fa genwelu i, igabu ùkwù-fa; imanapuzi fa
*umu* o̱zo̱. 13 No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Makana fa si unu, Nginwa *ani* bu ife neli madu, bulu
ife nanapu mba-i *umu;* 14 nya ka imaneji lizi madu
o̱zo̱, nke inanapu mba-i *umu* o̱zo̱, ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu; 15 nke Mneme i ka inu ifele mba-ga
o̱zo̱, nke inebu nkpali ndi afu-ga o̱zo̱, nke igeme ka
mba-i so̱ ngo̱ngo̱ o̱zo̱, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
16 Okwu Jehofa webiakutem, si, 17 Nwa nke
madu, mgbe uno̱ Israel bi n'ani-fa, fa melulu ya
sitena uzo̱-fa na omume-fa-ga: uzo̱-fa n'irum di
ka ilu-alu nke nwayi ka o̱di na nso̱. 18 Mweru-
wusa fa o̱numam maka ifi o̱bala fa rupulu n'ani,
makana fa ewelugo azi alusi-fa-ga wemelua ya:
19 Mwecusa fa n'etiti mba-ga, eweghasa fa n'ani-

ga : etu uzọ-fa si di na etu ọmume-fa si di-ga ka Mji
kpe fa ikpe. 20 Mgbe fa bialu n'etiti mba-ga,
n'ebe fa jelu, fa metọlu afa nsọm ; ebe madu kwu-
lu maka fa, Ndia bu ndi nke Jehofa, fa esigo n'ani-
Ya pua. 21 Ma emelum afa nsọm ebele, nke unọ
Israel metọluli n'etiti mba-ga, n'ebe fa jelu.
22 Nya ka igeji gwa unọ Israel, Nọnwọ ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Munwa adalu ọlu
maka ifi unu, unu unọ Israel, kama maka ifi afa
nsọm, nke unu metọlu n'etiti mba-ga, n'ebe unu
jelu. 23 Agamedo azi nuku afam nsọ, nke eme-
tọlu n'etiti mba-ga, nke unu metọlu n'etiti fa;
mba-ga gama azi na Munwa bu Jehofa, ka Dinwe-
nu-ayi Jehofa kwulu, mgbe ageji dom nsọ nime
unu n'anya fa. 24 Makana agameweputa unu
n'etiti mba-ga, kpokọputa unu n'ani nine, me ka
unu bia n'ani-unu. 25 Agamefewusa unu mili di
ọca, unu gadi ọca: n'ilu-alu-unu nine, na alusi-
unu nine, ka Mgawucapu unu. 26 Obi ọfu azi
ka Mgenye unu, tinye mọ ọfu nime unu : agame-
wepu obi nkpuma n'aru-unu, nye unu obi nke bu
ulu-aru. 27 Agametinye mọ nkem nime unu, me
ka unu nakpaghali n'ukpulum-ga, unu gedebe
ikpem-ga, neme fa. 28 Unu gebi azi n'ani Mnye-
lu nna-unu-fà ; unu gabu ndi nkem, Munwa gabu
Cuku-unu. 29 Agamazọputa azi unu n'ilu-alu nine
unu lulu : agamakpọ azi ka ọka mia, me ya ka ọbawa-
nye, Mmeme ka ugani dakpo unu. 30 Agameme
ka nkpulu osisi, na nmasi ugbo, bawanye, unu
ewcghalu inalu nkpali nke ugani n'etiti mba-ga.
31 Unu gelota azi ajọ uzọ-unu-ga, na omume-unu
nadirọ-ga nma ; izize onweunu geme unu n'anya
unu maka ifi ajọ omume-unu-ga na maka ife-alu-
unu-ga. 32 Malunu na ọburọ maka ifi unu ka

Mji lu ọlu, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: ifele
uzọ-unu-ga me unu ka emenye unu ifele n'iru, unu
unọ Israel. 33 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu: N'ubọsi nke Mwucalu unu n'ajọ omume-
unu nine, agameme ka madu bili n'obodo afu-ga,
agaluzi ebe tọgbọ-ga-lu nkiti. 34 Agaluca ani
buli nkpọnkpọ ani, ọbu ezie na ọbuli nkpọnkpọ
n'anya ndi nine nagafe ya. 35 Fa gasi, Ani nka
nke buli nkpọnkpọ adigo ka ugbo Iden; obodo
tọgbọ-ga-lu nkiti bulu azi nkpọnkpọ tikpọ azi eti-
kpọ ka egwurubelu iga madu bili azi fa. 36 Mba ndi
gbọputalu okilikili unu gama azi na Munwa Je-
hofa alugo ebe tikpọ-ga-lu etikpọ, kua ife n'ebe buli
nkpọnkpọ: Munwa Jehofa ekwugo, agameme azi ya.
37 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Maka nka azi ka unọ Israel geji jum ase, ka
Mwemelu fa ya; agameme ka madu bawanyelu fa
dika ìgwè atulu. 38 Dika ìgwè anumanu edolu
nsọ, dika ìgwè atulu nke Jerusalem na nzukọ-ya-
ga; nọfu ka obodo tọgbọ-ga-lu nkiti gejuputa
n'ìgwè madu: fa gama azi na Munwa bu Jehofa.

37 1 Aka Jehofa dikwasilim, Owebupum nime
mọ nke Jehofa, dọbam n'etiti mgbulugudu;
ojuputalu n'ọkpukpu; 2 Ọweme ka mgarube fa
okilikili: ne, fa rili nne n'enu mgbulugudu; ne,
fa kpọcasili nku. 3 Ọwesim, Nwa nke madu,
ọkpukpu ndia gadi ndu ka? Mwesi, Dinwenum
Jehofa, Nginwa malu. 4 Ọwesim, Ma amuma
n'enu ọkpukpu ndia, si fa, Unu ọkpukpu kpọsili
nku, nulunu okwu Jehofa. 5 Nọnwọ ka Dinwenu-
ayi Jehofa gwalu ọkpukpu ndia: Ne, Munwa
geme ka ume ba nime unu, unu gadi ndu.
6 Agametinye akwala aru n'enu unu, me ka ulu-
aru bia n'enu unu, welu akpukpọ aru kpudo unu,

tinye ume nime unu, unu gadi ndu; unu gama
azi na Munwa bu Jehofa. 7 Mwema amuma etu
esi tilim n'iwu: ebe mnama amuma, ofu onu di,
ne ani umarube, o̱kpukpu afu-ga wegbako̱ba o̱nu,
o̱kpukpu n'o̱kpukpu nke ya. 8 Mwefu, ne, akwala
aru di-ga n'enu fa, ulu-aru ro̱gota, akpukpo̱ aru
wekpudo fa n'enu: ma ume o̱buna adiro̱ nime fa.
9 O̱wesim, Malu ifufe amuma, ma amuma, nwa
nke madu, si ifufe, No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu: Si n'ifufe ino̱ puta, ngi ume, kukwasi ndia
egbulu egbu, ka fa wedi ndu. 10 Mwema amuma
etu Osi tilim iwu, ume webata nime fa, fa wedi
ndu, fa welu ukwu-fa kwulu o̱to̱, agadaga nuku
usu. 11 O̱wesim, Nwa nke madu, o̱kpukpu ndia
bu uno̱ Israel nine: ne, fanwa si, O̱kpukpu-ayi
kpo̱sili nku, itu-anya-ayi anago n'iyi; ebepusigo
ayi nca. 12 Nyabu ma amuma, si fa, No̱nwo̱ ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ne, Munwa gekpu-
ghepu ini-unu-ga, me ka unu si n'ini-unu ro̱gota,
unu ndi nkem; agameme ka unu bia n'ani Israel.
13 Unu gama azi na Munwa bu Jehofa, ka
Mkpughepusili ini-unu, me ka unu si n'ini-unu
ro̱gota, unu ndi nkem. 14 Agametinye mo̱ nkem
nime unu, unu gadi ndu, agamedebe unu n'ani-
unu: unu gama azi na Munwa Jehofa ekwugo,
me azi ya, ka Jehofa kwulu.

15 Okwu Jehofa webiakutem, si, 16 Nginwa,
nwa nke madu, welu ofu osisi n'onwei, de n'enu
ya, Nke Juda, na nke umu Israel ndi-otu-ya:
welu osisi o̱zo̱, de n'enu ya, Nke Josef, osisi Ifraim,
na *nke* uno̱ Israel nine *bú* ndi-otu-ya: 17 mako̱lu
onwei fa o̱nu ka fa bulu ofu osisi, ka fa webulu
ofu n'aka-i. 18 Mgbe umu ndi-i gagwa i okwu,
si, Imegosi ayi isi ife ndia bu? 19 si fa, No̱nwo̱

ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ne, Munwa ge-
welu osisi Josef, nke di n'aka Ifraim, na ndi-otu-ya
*bú* ebo Israel; agametinye fa na ya, *bú* osisi Juda,
me ka fa bulu ofu osisi, fa gabu ofu n'akam.
20 Osisi nke idelu ife n'enu-fa gadi n'aka-i n'anya
fa. 21 Si fa, Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu: Ne, Munwa gewepu umu Israel n'etiti
mba-ga, ebe fa jelu, kpokọba fa n'akuku nine,
me ka fa bia n'ani-fa: 22 agameme fa ofu mba
n'ani afu, n'enu ugwu di-ga n'Israel: ofu eze gabu
eze fa nine: fa amabunutazi mba nabọ ọzọ, nke
anekewa fa n'ani-eze nabọ ọzọ manca: 23 nke fa
newelu alusi-fa-ga, ma-ọbu ife-izize-fa-ga, ma-ọbu
njefic-fa ọbuna, emelu onwefa: ma agamazọputa
fa n'ebe-obi-fa nine, n'ebe fa megolu njọ, wuca fa:
fa gabu azi ndi nkem, Munwa abulu Cuku-fa.
24 Odibom Defid gabu eze-fa; fa nine genwe ofu
onye nazu *fa*: fa ganakpaghali azi n'ikpem-ga, debe
ukpulum-ga, me fa. 25 Fa gebi n'ani Mnyelu
odibom Jekob, n'ebe nna-unu-fà bili; fa gebi nime
ya, fanwa, na umu-fa, nạ umu umu-fa, ebe-ebe:
Defid odibom gabu isi-fa ebe-ebe. 26 Mu na fa
geme azi àgbà ndokwa: ọgabulu Mu na fa àgbà ebe-
ebe: agamatọ fa, me ka fa bawanye uba, kwuba ebe
nsọm n'etiti fa mgbe nine. 27 Ebe-obibim gadinye-
azi-li fa; agamabu Cuku-fa, fanwa gabu ndi nkem.
28 Mba-ga gama azi na Munwa bu Jehofa Nke nedo
Israel nsọ, mgbe ebe nsọm gadi n'etiti fa ebe-ebe.

38 1 Okwu Jehofa webiakutem, si, 2 Nwa
nke madu, do iru-i na Gog, nke ani Megog,
onye-isi Roṣ, Meṣek, na Tubal, ma amuma medide
ya, 3, si, Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Ne, anamemedide i, ngi Gog, onye-isi Roṣ, Meṣek,

na Tubal: 4 agamerughali i, tinye ukpo n'agba-i-
ga, kpoputa i, na usu ndi agha i nine, ka anyinya
ka ndi anyinya nebu, fa nine yilisia ife agha,
nuku usu ndi nwe akpani na ọta, fa nine jidesia
nmà n'aka: 5 Paṣia, na Kuṣ, na Put solu fa; fa
nine nwe ọta na okpu agha: 6 Goma, na usu-ya
nine; unọ Togama nke di n'akuku Ugwu tekalisili
aka, na usu-ya nine: ọbunadu imelime ndi *di
n'ice n'ice* so i. 7 Kwadebe, eye, kwadebe onwei,
nginwa, na usu-i nine ndi zukọlu n'ebe inọ, bulu
fa onye nce. 8 Imelime ubọsi gasia ageneta i:
n'arọ di-ga n'iru igabia n'ani nke emelu ka osi na
nmà cigha, nke ekpokọputalu n'imelime ndi *di
n'ice n'ice*, n'enu ugwu di-ga n'Israel, nke buli ebe
tọgbọlu nkiti ọkpu: ma eweputalu ya n'aka ndi
afu-ga, fa gebi n'aru-ofufo, fa nca. 9 Igarọgo,
igabia dika oke ifufe, igadi ka ulukpu ikpudo ani
afu, nginwa, na usu-i nine, na imelime ndi *ọzọ-ga*
so i. 10 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Ọgeme n'ubọsi afu, na ife gabata n'obi-i, igezu
ajọ izuzu: 11 igasi, Agamarọgo n'ani nwe ọgbe
anedorọ-ga aja; agameje n'ebe ndi nọ du, ndi bi
n'aru-ofufo, fa nine bi n'ebe anedorọ-ga aja, énwe
nga ma-ọbu ọnu-uzọ-ilo-ga: 12 inuta ife na ikwali
ife; irughali aka-i imedide ebe tọgbọluli nkiti
ebili ebi *kita*, na imedide ndi ekpokọputalu na
mba-ga, ndi lutalu ife enunu na ife afia, nke bi
n'etiti uwa. 13 Ṣiba, na Dedan, na ndi-afia Taṣiṣ,
na ikolọbia agaba-ya nine, gasi i, Nginwa abiago
inuta ife ka? ikpọkọbago usu-i ikwali ife ka? ka
iwekpolu ọna-ọca na ọna-edo, cili ife-enunu na ife
azutalu n'afia, inuta imelime ife ka?

14 Nyabu, nwa nke madu, ma amuma, si Gog,
Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: N'ubọsi

afu mgbe ndi nkem Israel gebi n'aru-ofufo, imama
ya ka? 15 Igesi n'ebe nke i n'akuku Ugwu teka-
lisili aka puta, nginwa, na imelime ndi *ozo-ga* so
i, fa nine likwasisia n'enu anyinya-ga, nuku nzuko
na agadaga usu ndi agha: 16 igarogota imedide
ndi nkem Israel, dika ulukpu ikpudo ani; ogeme
n'ubosi odi n'iru, na agameme ka ibia imedide
anim, ka mba-ga wemalum, mgbe agedom nso
nime i, ngi Gog, n'anya fa. 17 Nonwo ka Di-
nwenu-ayi Jehofa kwulu, si: Obu nginwa bu onye
afu nke Mkwulu maka ya mgbe gbo sitena aka
ndi-odibom *bú* ndi-amuma Israel, nke malu amu-
ma n'ubosi afu-ga *imelime* aro na agameme ka
ibia imedide fa? 18 Ogeme azi n'ubosi afu, mgbe
Gog geji bia imedide ani Israel, ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu, na onumam garogota nime imim.
19 Makana ekwugom n'ekwolom na oku nke
iwem, si, Ezie n'ubosi afu nuku nmarube gadi
n'ani Israel; 20 nyabu na azù nke orimili nnu,
na anu-ufe nke igwe, na anu ofia, na ife nakpu
akpu nine nke nakpu n'ani, na madu nine nke
bi n'enu-uwa, gamarube n'irum, agakwatu ugwu-
ga n'ani, ngongo *nine* gada n'ani, aja-odido nine
gadalu ani. 21 Agamakpo ugwum nine okù ka
eweta nmà imedide ya, ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu: nmà onye obuna gemedide nwa-nna-ya.
22 Agameji ajo oya na obala weweta ya n'ikpe;
agamezowusa ya, na usu-ya-ga, na imelime ndi
*ozo-ga* so ya, oke nsansa mili, na nuku aku mili igwe-
ga, na oku, na brimston. 23 Agameme onwem
nuku, do onwem nso, me ka amalum n'anya otutu
mba-ga; fa gama azi na Munwa bu Jehofa.

39 1 Nginwa, nwa nke madu, ma amuma
medide Gog, si, Nonwo ka Dinwenu-ayi

Jehofa kwulu: Ne, anamemedide i, ngi Gog, onye-
isi Roṣ, Meṣek, na Tubal: 2 agamerughali i, nedu
i, me ka isi n'ebe tekalisili aka nke Ugwu rọgota;
agameme ka ibia n'enu ugwu di-ga n'Israel:
3 agamapiapu uta-i n'aka-ekpe-i, me ka ufele-i
si n'aka-nni-i dapu. 4 Igada n'enu ugwu di-ga
n'Israel, nginwa, na usu-i nine, na ndi *ọzọ*-ga so
i: agamewelu i nye nnunu nine di ice ice neli
anu, na anu ọfia ka ewelie i. 5 Igada n'ọzala:
makana Munwa ekwugo, ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu. 6 Agamezigalu Megog, na ndi bi n'aru-
ofufo n'ọba-n'ani orimili nnu, ọku, fa gama azi
na Munwa bu Jehofa. 7 Agameme ka amalu afa
nsọm n'etiti ndi nkem Israel; Mmekwe ka emetọ
afa nsọm ọzọ: mba-ga gama azi na Munwa bu
Jehofa, Onye di Nsọ n'Israel. 8 Ne, ọbiana,
ọgemelili, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu; nka
bu ubọsi Mkwulu maka ya. 9 Ndi bi n'obodo
di-ga n'Israel gapu, cili ife agha wefunwue ọku
sule fa, akpani na ọta, na uta na ufele-ga, na
nkulu-ga, na ube-ga, ageji fa funwu ọku arọ isa:
10 fa amakpazi nku n'ọfia, nke fa negbutu *nku*
ọbuna n'ugboko; makana fa gaci ife agha wefunwu
ọku: fa ganuta ndi nulu fa, kwalia ndi kwalili fa,
ka Dinwẹnu-ayi Jehofa kwulu.

11 Ọgeme azi n'ubọsi afu, agamenye Gog ofu
ebe ini ozu n'Israel, mgbulugudu nke ndi nagafe
agafe n'akuku iru-anya-anwu nke orimili nnu: ọga-
kwusi ndi nagafe agafe: n'ebe afu ka fa geni Gog
na ìgwè ndi-ya nine: fa gakpọ ya Mgbulugudu
Hamon-Gog. 12 Unọ Israel ganeni fa ọnwa isa,
ka fa weme ka ani di ọca. 13 Eye, ndi ani afu
nine geni fa; ọgabulu fa afa, n'ubọsi ageji nyem
otuto, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu. 14 Fa

garoputa ndi ganalu olu afu okpu, ndi gagafe ani
afu, fa na ndi nagafe agafe, ini ndi fodulu n'iru
ani afu, ka eweme ka odi oca: onwa isa gasia fa
acoba. 15 Ndi nagafe n'ani afu gagafe; mgbe
onye obuna fulu okpukpu madu, ogedo ife arima
na nso ya, genye mgbe ndi neni ozu nili ya na
mgbulugudu nke Hamon-gog. 16 Hamona gabu
azi afa obodo. Nonwo ka fa gesi me ka ani di
oca.

17 Nginwa, nwa nke madu, nonwo ka Dinwenu-
ayi Jehofa kwulu: Gwa nnunu nine di n'ice n'ice,
na anu ofia nine, Gbakobanu, bianu; kpokobanu
onweunu n'akuku nine n'àjàm nke Munwa naculu
unu, *bú* nuku aja *nke aculu* n'enu ugwu-ga nke
Israel, ka unu welie anu la obala. 18 Unu geli
anu ndi-dike, la obala ndi-isi nke uwa, na nke
ebunu-ga, na nke umu atulu, na nke ewu-ga, na
nke oke efi-ga, fa nine abulu anu malu abuba nke
Beṣan. 19 Unu geji abuba weliju afo, ladide
obala owegbube unu, nke ajam nke Mculu unu.
20 Na tebel nkem ka afo geju unu n'anyinya-ga
na ugbo-ani-ga, na ndi-dike, na ndi agha nine, ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu. 21 Agamakwuba
otutom n'etiti mba-gà, mba nine gafu ikpem nke
Mkpe-ga-lu, na akam nke Mtukwasili fa. 22 Uno
Israel gama azi na Munwa bu Jehofa Cuku-fa,
sitena mbosi afu wegaba. 23 Mba-ga gama azi
na adolu uno Israel n'agha maka ifi ajo omume-
fa; makana fa mefielum, Mwezonari fa irum:
Mweralu fa nye n'aka ṇdi nemedide fa, fa nine
weda na nmà. 24 Etu ilu-alu-fa si di na etu
njefie-fa si di ka Mmelu fa; Mwezonari fa irum.

25 Nya ka Dinwenu-ayi Jehofa ji kwue nonwo,
si: Kita ka Mgeme ka ndi Jekob adolu n'agha

cigha, agameme ebele n'uno Israel nine; agame-
kwolu afa nsom ekwolo. 26 Fa gebu ifele-fa, na
nmefie-fa nine nke fa mefielum, mgbe fa gebi
n'aru-ofufo n'ani-fa, onye obuna ameyi fa egwu;
27 ka Mmesili ka fa si n'etiti ndi *ozo-ga* cigha,
kpokoputa fa n'ani ndi-ilo-fa, ewedom nso nime
fa n'anya imelime mba-ga. 28 Fa gama azi na
Munwa bu Jehofa Cuku-fa, makana emelum ka
adolu fa n'agha n'etiti mba-ga, Mwekpokoba fa
n'ani-fa; Mmarapuzi ofu efu nime fa ozo n'ebe
afu; 29 nke Mnezonari fa irum ozo: makana
emkwasigom mo nkem n'uno Israel, ka Dinwenu-
ayi Jehofa kwulu.

40 1 N'aro nke-oru-na-ise eji wedolu ayi
n'agha, n'isi-nbido aro afu, n'*ubosi* nke-ili
n'onwa, n'aro nke-ili-na-ino ka etikposili obodo
afu, n'ofu mbosi afu, ka aka Jehofa dakwasilim,
Oweme ka mbia n'ebe afu. 2 Nime ofù-ga nke
Cuku ka Oji me ka mbia n'ani Israel, kwubam
n'enu ugwu di agadaga enu, nke ife dika obodo
ka alukwasili n'enu ya n'akuku adagbe. 3 Oweme
ka mbia n'ebe afu, ne, ofu nwoke, onye udi-ya di
ka udi ona-oku, jide elili ade n'aka-ya, ya na ami eji
esì ife; onye afu kwulu n'onu-uzo-ilo. 4 Nwoke
afu wesim, Nwa nke madu, welu anya-i fu, welu
azi nti-i nu, cighalia ife nine nke munwa neme ka
ifu n'obi-i; makana emelu i ka ibia ebea ka mwe-
me ka ifu fa: gosi uno Israel ife nine nginwa fulu.
5 Ne, ofu aja edolu edo n'ìfè nke uno afu okili-
kili, n'aka nwoke afu ka ami-agu nke eji esì ife di
kubit isi n'ogonogo, ofu *kubit* bulu ofu kubit na
ofu obu-aka: owesìe ogwe aja uno afu, ofu ami-
agu; enu-ya, ofu ami-agu. 6 Owebia n'onu-uzo-

ilo nke dolu iru n'iru-anya-anwu, ro̱gobe ngwe *eji*
*aro̱go* ya; owesìe ngwe o̱nu-uzo̱-ilo, ofu ami n'obo-
sala: ngwe *o̱nu-uzo̱-ilo* nke o̱zo̱, ofu ami-agu
n'obosala. 7 Uno̱ ndi nce o̱buna bu ofu ami-agu
n'ogonogo, ofu ami-agu n'obosala; agbata ofu uno̱
ndi nce na uno̱ ndi nce o̱zo̱ di kubit ise; ngwe
o̱nu-uzo̱-ilo nke di nso o̱gwa o̱nu-uzo̱-ilo dolu iru
n'uno̱ bu ofu ami-agu. 8 Owesìe azi o̱gwa o̱nu-
uzo̱-ilo dolu iru n'uno̱ afu, ofu ami-agu. 9 Owesìe
o̱gwa o̱nu-uzo̱-ilo, kubit isato̱; na ide-ya-ga, kubit
nabo̱; o̱gwa o̱nu-uzo̱-ilo dolu iru n'uno̱. 10 Uno̱
ndi nce nke o̱nu-uzo̱-ilo nke di n'akuku iru-anya-
anwu di ito̱ n'akuku a, ito̱ n'akuku nke nu; fa ito̱
sìli nranya: ide-ga nwelu ofu aka nsi-ama n'akuku
a na akuku nu. 11 Owesìe obodobo o̱ghele o̱nu-
uzo̱-ilo afu, kubit ili; ogonogo o̱nu-uzo̱-ilo afu,
kubit ili na ito̱; 12 na okè di n'iru uno̱ ndi nce,
ofu kubit *n'akuku a,* na okè o̱zo̱, ofu kubit n'akuku
nu; na uno̱ ndi nce, kubit isi n'akuku a, kubit isi
n'akuku nu. 13 Owesìe o̱nu-uzo̱-ilo sitena enu-
uno̱ ofu uno̱ ndi nce genye n'enu-uno̱ uno̱ o̱zo̱,
obodobo-ya di oru kubit na ise; o̱nu-uzo̱ doli-
talu o̱nu-uzo̱ iru. 14 O̱mebe azi ide-ga, o̱gu
kubit ito̱; ogige *lulu* n'ide, o̱nu-uzo̱-ilo *dirube-*
*sili ya* okilikili. 15 *Sitena* iru o̱nu-uzo̱-ilo na
nbata genye n'iru o̱gwa di nime nke o̱nu-uzo̱-ilo di
o̱gu kubit nabo̱ na ili. 16 Windo emecili di
n'uno̱ ndi nce, n'ide-fa-ga azi nime o̱nu-uzo̱-ilo
okilikili, di azi n'o̱gwa: windo dirube-ga-lu nime
okilikili: nkwu di-ga n'enu ide *o̱buna.*

17 O̱wemem ka mbata n'ogige nke di n'ìfè, ne,
ime-uno̱-ga na pefment, emelu maka ogige okili-
kili: oru ime-uno̱ na ili di na pefment. 18 Pef-
ment afu di n'akuku o̱nu-uzo̱-ilo-ga, ya na ogonogo

onu-uzo-ilo afu ra nranya, obunadu pefment nke
di ani. 19 Owesìe obodobo-ya sitena iru onu-uzo-
ilo di ani genye n'iru ogige nke ime n'ìfè, ogu
kubit ise, *ka* nke di n'iru-anya-anwu ka nke di
n'Ugwu. 20 Onu-uzo-ilo nke ogige di n'ìfè nke
dolu iru n'Ugwu, owesìe ogonogo-ya na obodobo-
ya. 21 Uno ndi nce di ya di ito n'akuku a ito
n'akuku nu; ide di-ga ya na ogwa di-ga ya di ka
nsi-ama onu-uzo-ilo izizi: ogonogo-ya di ogu kubit
nabo na ili, obodobo-ya oru kubit na ise. 22 Windo-
ya-ga, na ogwa-ya-ga, na nkwu-ya-ga, di ka nsi-
ama onu-uzo-ilo nke dolu iru n'iru-anya-anwu;
fa ji ngwe isa arogo ya; ogwa-ya di-ga n'iru fa.
23 Ofu onu-uzo-ilo di n'ogige nke ime na nkelita
iru onu-uzo-ilo *ozo*, *ka* nke di n'Ugwu na nke di
n'iru-anya-anwu; owesìe sitena onu-uzo-ilo genye
n'onu-uzo-ilo ogu kubit ise. 24 Owedulum je
n'uzo adagbe, ne ofu onu-uzo-ilo n'uzo adagbe:
owesìe ide-ya-ga na ogwa-ya-ga dika nsi-ama ndia
si di. 25 Windo di-ga nime ya na ime ogwa-ya-ga
okilikili, dika windo afu-ga: ogonogo-ya di ogu
kubit nabo na ili, obodobo-ya oru kubit na ise.
26 Eji ngwe isa arogo ya, ogwa-ya di-ga n'iru fa:
onwelu nkwu-ga, ofu n'akuku a, nke ozo n'akuku
nu, n'enu ide-ya-ga. 27 Ofu onu-uzo-ilo di n'ogige
nke ime n'uzo adagbe: owesìe sitena onu-uzo-ilo
genye n'onu-uzo-ilo n'akuku adagbe ogu kubit
ise.

28 Oweme ka msi n'onu-uzo-ilo nke adagbe ba
n'ogige nke ime: owesìe onu-uzo-ilo nke adagbe
etu nsi-ama ndia si di; 29 na uno ndi nce di-ga ya,
na ide di-ga ya, na ogwa di-ga ya, etu nsi-ama ndia
si di: windo di-ga nime ya na ime ogwa di-ga ya
okilikili: odi ogu kubit nabo na ili n'ogonogo, na

oru kubit na ise n'obodobo. 30 Ọgwa di-ga ya
okilikili, oru kubit na ise n'ogonogo, kubit ise
n'obodobo. 31 Ọgwa-ya-ga dolu iru n'ogige nke di
n'ìfè; nkwu di-ga n'enu ide-ya-ga: nrọgo-ya nwelu
ngwe isatọ. 32 Ọweme ka mbia n'ogige nke ime
n'uzọ iru-anya-anwu: owesìe ọnu-uzọ-ilo afu dika
nsi-ama ndia si di; 33 na unọ ndi nce di-ga ya,
na ide di-ga ya, na ọgwa di-ga ya, etu nsi-ama ndia
si di: windo di-ga nime ya na ime ọgwa di-ga ya
okilikili: ọgu kubit nabọ na ili n'ogonogo, na oru
kubit na ise n'obodobo. 34 Ọgwa-ya-ga dolu iru
n'ogige nke di n'ìfè; nkwu di-ga n'enu ide-ya-ga,
n'akuku a, na akuku nu: nrọgo-ya *nwelu* ngwe
isatọ. 35 Ọweme ka mbia n'ọnu-uzọ-ilo nke Ugwu:
owesìe ya etu nsi-ama ndia si di; unọ ndi nce ya-
ga, na ide-ya-ga, na ọgwa-ya-ga; 36 windo di-ga
nime ya okilikili: ogonogo-ya di ọgu kubit nabọ
na ili, obodobo-ya oru kubit na ise. 37 Ide-ya-ga
dolu iru n'ogige nke di n'ìfè; nkwu di-ga n'enu
ide-ya-ga, n'akuku a, na akuku nu: nrọgo-ya
*nwelu* ngwe isatọ.

38 Ofu ime-unọ ya na ọnu-uzọ-ya di na nso
ide-ga n'ọnu-uzọ-ilo-ga; ebe afu ka fa cacalu
ife àjà nsule. 39 N'ọgwa ọnu-uzọ-ilo ka tebel
nabọ di n'akuku a, tebel nabọ n'akuku nu, ka
ewegbue n'enu fa ife àjà nsule na nke àjà njọ
na nke àjà ikpe-ọmuma. 40 N'*ofu* akuku n'ìfè,
ma arọgokọ na nbata ọnu-uzọ-ilo n'akuku Ugwu,
ka tebel nabọ di; n'akuku nke ọzọ, nke dinyelu
ọgwa ọnu-uzọ-ilo, ka tebel nabọ di. 41 Tebel
inọ di n'akuku a, tebel inọ n'akuku nu, na
nso ọnu-uzọ-ilo; tebel isatọ, nke fa gbulu *ife icu
aja* n'enu fa. 42 Tebel inọ dili àjà nsule, nke
nkpuma akwacalu akwaca, ofu kubit na ọkala

n'ogonogo, na ofu kubit na o̱kala n'obodobo, na ofu
kubit n'enu : n'enu fa ka akwawusalu ife fa ji egbu
ife àjà nsule na àjà. 43 Ife nko-ga, di ofu o̱bu-
aka n'ogonogo, ka akpo̱dolu nime okilikili : n'enu
tebel-ga ka anu icu àjà di. 44 N'ìfè nke o̱nu-
uzo̱-ime ka ime-uno̱ ndi ukwe di-ga n'ogige ime,
nke di n'akuku o̱nu-uzo̱-ilo nke Ugwu ; fa dolu iru
n'uzo̱ adagbe : ofu di n'akuku o̱nu-uzo̱-ilo nke iru-
anya-anwu nke dolu iru n'uzo̱ Ugwu. 45 O̱wesim,
Ime-uno̱ a, nke dolu iru n'uzo̱ adagbe, dili ndi
ncu-aja, ndi enyelu uno̱ n'aka idebenu. 46 Ime-
uno̱ nke dolu iru n'uzo̱ Ugwu dili ndi ncu-aja, ndi
enyelu ebe icu aja idebenu : ndia bu umu Zedok,
nke si n'etiti umu Lifai kpudebe nso Jehofa ijelu
Ya ozi. 47 Owesìe ogige, o̱gu kubit ise n'ogonogo,
na o̱gu kubit ise n'obodobo, nwelu akuku ino̱
nranya ; ebe icu aja afu di n'iru uno̱ afu.

48 O̱weme ka mbia n'o̱gwa uno̱ afu, owesìe ide
o̱buna di n'o̱gwa afu, kubit ise n'akuku a, kubit
ise n'akuku nu ; obodobo o̱nu-uzo̱ ilò di kubit ito̱
n'akuku a, kubit ito̱ n'akuku nu. 49 Ogonogo
o̱gwa afu di oru kubit, obodobo-ya *di* kubit ili na
ofu ; o̱bunadu sitena ngwe fa ji aro̱go ya : ide
nkpuma di-ga nso ide-ga, ofu n'akuku a, nke o̱zo̱
n'akuku nu.

41 1 O̱weme ka mbia n'uno̱ nso̱, wesìe ide-ga,
kubit isi n'obodobo n'ofu akuku, na kubit isi
n'obodobo n'akuku nke o̱zo̱, nke bu obodobo ikwu
afu. 2 Obodobo nbata-*ya* di kubit ili ; akuku nbata
afu di-ga kubit ise n'ofu akuku, kubit ise n'akuku
nke o̱zo̱ : owesìe ogonogo-ya, o̱gu kubit nabo̱, obodo-
bo-ya azi, oru kubit. 3 O̱weba nime, sìe ide nine di
na nbata, kubit nabo̱ *kubit nabo̱ :* na nbata, kubit
isi ; obodobo nbata, kubit isa. 4 Owesìe ogonogo-

ya, oru kubit, obodobo-ya azi, oru kubit, n'iru unọ
nsọ: ọwesim, Nka bu ebe kacasi nsọ. 5 Owesìe
aja unọ afu, kubit isi; obodobo ọbele unọ nine,
kubit inọ *kubit inọ*, dirubelu unọ okilikili n'akuku
nine. 6 Ọbele unọ afu-ga di ọkpukpu itọ, ofu
n'enu ibe-ya, oru na ili so n'usolo; fa weba n'aja
edonyelu unọ maka ọbele unọ afu-ga okilikili, ka
fa wenyado *nime ya*, ghalu inyado n'aja unọ afu.
7 Ọbele unọ afu-ga nebosawanye ka fa nadirube
*unọ* nana enu enu; makana ilurube unọ afu nana
enu enu okilikili unọ afu: nyabu na obodobo unọ
afu *neriwanye nne* n'enu; madu ewesi *n'ime-unọ* di
ani rọgo *ime-unọ* di n'etiti ilu na nke di enu.
8 Afu-azi-lim na unọ afu nwelu ntọ-ani atọnili enu
okilikili: ntọ-ani nke ọbele unọ afu-ga lulu nsi-
ama ami-agu afu nke nuku kubit isi. 9 Ọgwe
aja afu, nke bu maka ọbele unọ-ga, nke di n'ìfè,
di kubit ise: nke fọdulunu bu ọnọdu ọbele unọ-
ga nke dinyelu unọ afu. 10 N'agbata ime-unọ-
ga di oru kubit n'obodobo okilikili unọ n'akuku
nine. 11 Ọnu-uzọ ọbele unọ-ga dolu iru *n'ebe*
arapulu arapu, ofu ọnu-uzọ n'uzọ Ugwu, ọnu-uzọ
ọzọ n'uzọ adagbe: obodobo ebe afu nke arapulu
arapu di kubit ise okilikili ya. 12 Unọ nke di n'iru
ebe kwu ice n'akuku n'uzọ ọdida-anya-anwu di
ọgu kubit itọ na ili n'obodobo; aja edolu n'unọ
afu di kubit ise n'alọ okilikili ya, ogonogo-ya di
ọgu kubit inọ na ili. 13 Owesìe unọ afu, ọgu
kubit ise n'ogonogo; ya na ebe kwu ice, na unọ
afu, na aja-ya-ga, ọgu kubit ise n'ogonogo; 14 obo-
dobo iru unọ afu azi, na nke ebe kwu ice n'akuku
iru-anya-anwu, ọgu kubit ise.

15 Owesìe ogonogo unọ afu n'iru ebe kwu ice
nke di n'azu-ya, na galeri di-ga ya *di* n'ofu akuku

na akuku nke ọzọ, ọgu kubit ise ; na ime unọ nsọ
na ọgwa-ga nke ogige ; 16 na ngwe-ọnu-uzọ-ga
na windo-ga nke emecili emeci, na galeri dirube-
ga-lu okilikili n'okpukpu itọ fa, nke di na nkelita
iru ngwe-ọnu-uzọ, nke eji osisi marube okilikili,
na *sitena* ani genye na windo-ga; ekpudo-azi-li
windo-ga ; 17 welue na *nke di* n'enu ọnu-uzọ,
welue n'unọ nke ime, na n'ìfè, na nso aja-odido
nine okilikili ka ime ka ìfè, na nsi-ama. 18 Atulu
cerubim na nkwu-ga n'enu ya ; ofu nkwu di n'etiti
cerub na cerub, cerub ọbuna nwelu iru nabọ *iru
nabọ ;* 19 nyabu na iru madu dolu iru na nkwu
n'ofu akuku, iru okolọbia agaba dolu iru na nkwu
n'akuku ọzọ : *nọnwọ ka esi* wetu ya garube unọ
okilikili. 20 Sitena ani welue n'enu ọnu-uzọ
atulu cerubim na nkwu-ga : nọnwọ ka aja-odido
nke unọ nsọ si wedi. 21 Unọ nsọ, ide ọnu-uzọ
di-ga nranya inọ ; iru ebe nsọ, udi-*ya* di ka udi
*unọ nsọ*. 22 Ebe icu aja bu nke osisi, kubit itọ
n'enu, ogonogo-ya *di* kubit nabọ ; nkuku-ya-ga, na
ogonogo-ya, na akuku-ya, bu-ga nke osisi : ọwesim,
Nka bu tebel nke di n'iru Jehofa. 23 Unọ nsọ na
ebe nsọ nwelu ọnu-uzọ nabọ. 24 Ọnu-uzọ afu-
ga nwelu àkú nabọ *n'ofu n'ofu*, àkú nabọ ne-
rughali erughali ; *àkú* nabọ n'ofu uzọ, àkú nabọ
na nke ọzọ. 25 Atulu n'enu fa, n'enu ọnu-uzọ
unọ nsọ, cerubim na nkwu-ga, dika esi tu n'aja-
odido-ga ; nuku ufiege nke osisi di-ga n'iru ọgwa
n'ìfè. 26 Windo emeci-ga-lu emeci na nkwu di-
ga n'ofu akuku na akuku ọzọ, n'akuku *nabọ* nke
ọgwa : nọnwọ ka ọbele unọ-ga na nuku ufiege si
di-ga.

42 1 Ọwekpọputam kpọlum ba n'ogige di
n'ìfè, n'uzọ di n'uzọ Ugwu : ọwemem ka

mbata n'ime-uno nke di na nkelita-iru ebe kwu ice,
na nke di na nkelita-iru uno afu n'akuku Ugwu.
2 Onu-uzo nke Ugwu di n'iru ogonogo nke di ogu
kubit ise, obodobo-ya di ogu kubit nabo na ili.
3 Na nkelita-iru oru *kubit* nke dinyelu ogige nke
ime, na nkelita-iru pefment nke dinyelu ogige nke
di n'ìfè, ka galeri dolu galeri iru n'okpukpu nke-
ito. 4 N'iru ime-uno-ga ka ebe njeghali di kubit
ili n'obodobo nime, uzo afu di ofu kubit; onu-uzo-
fa dolu iru n'Ugwu. 5 Ime-uno di-ga enu dika-
lili nkenke: makana galeri me-ga-lu ka ndia
benata, kalia nke di ani na nke etiti, n'uno afu.
6 Makana fa di okpukpu ito, fa enwero ide
nkpuma dika ide nkpuma nke ogige-ga: nya ka
eji benata *ime-uno kasi enu* kalia nke di ani na nke
etiti nabo n'ani. 7 Aja nke di n'ìfè na nso ime-
uno-ga, n'uzo ogige di n'ìfè n'iru ime-uno-ga, ogo-
nogo-ya di ogu kubit nabo na ili. 8 Makana
ogonogo ime-uno nke di-ga n'ogige di n'ìfè di ogu
kubit nabo na ili: ne, n'iru uno nso di ogu kubit
nabo na ili. 9 Sitena okpulu ime-uno ndia ka
nbata di n'akuku iru-anya-anwu, ma esi n'ogige
di n'ìfè weba nime fa. 10 N'ogwe aja-odido nke
ogige di n'uzo iru-anya-anwu, n'iru ebe kwu ice,
na iru uno afu, ka ime-uno di-ga. 11 Uzo nke di
n'iru fa di ka udi *uzo* ime-uno-ga nke di n'uzo
Ugwu; ka ogonogo-fa si di nofu ka obodobo-fa si
di: ipu-ilo-fa nine bu ka esi lu fa, na etu onu-uzo-
fa si di-ga. 12 Etu onu-uzo ime-uno di-ga n'uzo
adagbe si di nofu ka ofu onu-uzo nke di n'isi uzo
si di, *bú* uzo nke gawagalu n'iru aja-odido n'uzo
iru-anya-anwu, ma madu naba nime fa. 13 Owe-
sim, Ime-uno Ugwu na ime-uno adagbe, nke di-ga
n'iru ebe kwu ice, *uno* afu-ga bu ime-uno di-ga

nso̱, ebe ndi ncu-aja ndi no̱ nso Jehofa geli ife
kacasi nso̱. n'ebe afu ka fa gato̱gbo̱ ife kacasi nso̱
na àjà nni, na àjà njo̱, na àjà ikpe-o̱mumа; ma-
kana ebe afu di nso̱. 14 Mgbe ndi ncu-aja balu
nime, fa amesi n'ebe di nso̱ wepua n'ogige di n'ife,
ma ebe afu ka fa gawusa afe fa ji eje ozi; ma-
kana *afe* afu-ga di nso̱: fa geyi afe o̱zo̱-ga, wekpu-
debe ife dili ndi-fa.

15 Mgbe osìsili uno̱ nke ime, osi n'uzo̱ o̱nu-uzo̱-
ilo nke dolu iru n'uzo̱ iru-anya-anwu kpo̱putam,
wesìe ya okilikili. 16 O̱welu ami-agu oji esì sìe
n'akuku iru-anya-anwu, nnu ami-agu na o̱gu ise,
o̱welu ami-agu oji esì sìe okilikili. 17 O̱welu
ami-agu oji esì sìe n'akuku Ugwu, nnu ami-agu
na o̱gu ise okilikili. 18 O̱welu ami-agu oji esì
sìe n'akuku adagbe, nnu ami-agu na o̱gu ise.
19 Orughalia n'akuku o̱dida-anya-anwu, welu
ami-agu oji esì sìe nnu ami-agu na o̱gu ise.
20 Osìe ya n'akuku ino̱ ya: edorubelu ya aja
okilikili, ogonogo-ya *di* nnu na o̱gu ise, obodobo-
ya nnu na o̱gu ise, ka ewekewa ife di nso̱ na ife
nkiti.

43 1 O̱weme ka mbia n'o̱nu-uzo̱-ilo, bú o̱nu-
uzo̱-ilo dolu iru n'uzo̱ iru-anya-anwu:
2 ne, otuto Cuku nke Israel si n'uzo̱ iru-anya-
anwu bia: onu-Ya di ka onu imelime mili: ani
nenwu n'otuto-Ya. 3 O̱di ka udi o̱fù nke mfulu,
*o̱bunadu* dika o̱fù nke mfulu mgbe mji bia imebi
obodo afu; o̱fù afu-ga di ka o̱fù nke mfulu n'ikpele
orimili Kiba: mwedakpudo irum n'ani. 4 Otuto
Jehofa wesi n'uzo̱ o̱nu-uzo̱-ilo nke dolu uzo̱ iru-
anya-anwu iru. 5 Mo̱ *nke Cuku* webuniem enu,
kpo̱tam n'ogige nke ime; ne, otuto Jehofa julu uno̱
afu. 6 Mwenu ka ofu onye nagwam okwu n'uno̱

afu; ofu onye kwunyelum. 7 Owesim, Nwa nke
madu, *nka bu* ebe nke ukpom, na ebe nke obu-
ukwum, n'ebe Mgebi n'etiti umu Israel ebe-ebe:
uno Israel amemeluzi afa nsom ozo, ka fanwa, ka
ndi-eze-fa, sitena iyi-oyi-fa, na ozu ndi-eze-fa n'ebe-
fa di-ga enu; *8 n'imanye ngwe-onu-uzo-fa-ga na
ngwe-onu-uzom, na ide onu-uzo fa n'ide onu-uzom,
*so* aja di n'etiti Mu na fa; fa emelugo afa nso
nkem sitena ife alu fa melu: nya ka Mji welu
iwem welicapu fa. 9 Kita ka fa wete iyi-oyi-fa na
ozu-ga nke ndi-eze-fa aka n'ebe Mno, agamebi azi
n'etiti fa ebe-ebe.

10 Nginwa, nwa nke madu, welu uno afu gosi
uno Israel, ka ifele weme fa n'ajo omume-fa-ga:
ka fa sìe onu-ogu *uno afu.* 11 Obuluna ifele
eme fa n'ife nine fa melu, me ka fa malu òmùmò
uno afu, na nsi-ama-ya, na opupu-ya-ga, na nbata-
ya-ga, na òmùmò-ya nine, na ukpulu-ya nine, na
òmùmò-ya nine, na iwu-ya nine, de ya n'anya fa:
ka fa wedebe òmùmò-ya nine, na ukpulu-ya nine,
mebe fa. 12 Nka bu iwu uno afu: n'enu ugwu
afu oke-ani-ya nine di okilikili gadikalisi nso.
Ne, nka bu iwu uno afu.

13 Ndia bu nsi-ama ebe icu aja na kubit:
(kubit bu ofu kubit na ofu obu-aka:) okpulu-ya
*gadi* ofu kubit, obodobo-ya ofu kubit, mpempe-ya
si n'ikpele-ya okilikili ofu ama-aka: nka *gadi* azu
ebe icu aja. 14 Sitena okpulu-ya n'ani genyena
ndobe di ani *gadi* kubit nabo, obodobo-ya ofu
kubit; sitena ndobe pekalilinu genyena ndobe ka
nuku *gadi* kubit ino, obodobo-ya ofu kubit. 15 Ebe
icu aja nke di enu *gadi* kubit ino; mpi ino gadi
sitena ebe anafunwu oku nke ebe icu aja werogo.

16 Ebe auafuuwu ọku nke ebe icu aja *gadi kubit*
ili na ibọa n'ọgonogo na ili na ibọa n'obodobo,
nranya inọ n'akuku inọ ya. 17 Ndobe *gadi*
*kubit* ili na inọ n'ogonogo na ili na inọ n'obodobo
n'akuku inọ ya; mpempe okilikili ya *gabu* nranya
ọkala kubit; okpulu-ya *gadi* ofu kubit okilikili;
ngwe-ya-ga eji rọgo gedo iru n'iru-anya-anwu.
18 Ọwesim, Nwa nke madu, nọuwọ ka Dinwe-
nu-ayi Jehofa kwulu: Ndia bu ukpulu ebe icu
aja n'ubọsi fa gemebe ya, ka ewesule àjà nsule
n'enu ya, ka ewefewusa azi ọbala n'enu ya.
19 Igewelu nwa oke efi nye ndi ncu-aja *bú* ndi
Lifai ndi si na nkpulu Zedok puta, ndi dim nso,
ijelum ozi, ka ọbulu àjà njọ, ka Dinwenu-ayi Jeho-
fa kwulu. 20 Igewelu ọbala-ya ọnwọ tinye ya na
mpi inọ ya, na enu nkuku inọ nke ndobe, na
mpempe okilikili: nyabu na igeme ka ọdi ọca
kpucie njọ-ya. 21 Igewelu azi oke efi nke àjà
njọ, ogesule ya n'ebe akalu n'unọ afu, n'azu ebe
nsọ. 22 N'ubọsi nke-ibọa igece ofu nkpi nenwe-
rọ ntupọ n'iru *Cuku* ka ọbulu àjà njọ; fa geme
ka ebe icu aja di ọca, etu fa si welu oke efi me ka
ọdi ọca. 23 Imesia ka ọdi ọca, igece ofu nwa oke
efi nenwerọ ntupọ, na ofu ebunu nenwerọ ntupọ
nke si n'ìgwè atulu puta. 24 Igece fa n'iru
Jehofa, ndi ncu-aja gefufe fa nnu, welu fa sulelu
Jehofa ka fa bulu àjà nsule. 25 Ubọsi isa ka
iganakwadebe kwada ofu ewu ka ọbulu àjà njọ:
fa gakwadebe azi ofu nwa oke efi, na ofu ebunu
si n'ìgwè atulu puta, nenwerọ ntupọ. 26 Ubọsi
isa ka fa ganekpucili ebe icu aja njọ me ka ọdi
ọca; fa ewesi nọfu nyejue ya aka. 27 Mgbe fa
debezulu ubọsi afu-ga, ọgeme azi n'ubọsi nke-isatọ.

wegabazia, ndi ncu-aja gacu aja-nsule-unu n'enu
ebe icu aja, na aja-ndokwa-unu-ga; ife-unu gasọ-
azim, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
44 1 Ọweme ka msi n'uzọ ọnu-uzọ-ilo nke ebe
nsọ, nke dolu iru n'iru-anya-anwu, cigha;
akpacie nke afu akpacie. 2 Jehofa wesim, Aga-
kpaci ọnu-uzọ-ilo nka, amakpaghepuzi ya ọzọ, nke
onye ọbuna nesi ya aba, makana Jehofa, Cuku
nke Israel, esigo na ya webata: nyabu na agakpa-
ci ya. 3 Onye-isi, yanwa ganọ ya dika onye-isi
ili nni n'iru Jehofa; ogesi n'uzọ ọgwa ọnu-uzọ-ilo
webata, ogesi azi n'uzọ afu wepua. 4 Ọweme ka
mbia n'uzọ ọnu-uzọ-ilo nke Ugwu n'iru unọ afu;
enelum anya, ne, otuto Jehofa julu unọ Jehofa:
mwedakpudo irum n'ani. 5 Jehofa wesim, Nwa
nke madu, cigha obi-i, welu anya-i wefu, welu nti-
i wenu ife nine Munwa nagwa i maka ukpulu nine
nke unọ Jehofa, na iwu-ya nine; cigha obi-i na
nbanye unọ afu, na nputa ọbuna nke ebe nsọ.
6 Igagwa onye nanupu isi, *bú* unọ Israel, si, Nọnwọ
ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Unu unọ Israel,
ka ife alu nine unu megolu rielu unu nne, 7 ebe
unu kpọbatalu ndi ani madu, ndi aneberọ ugwu
n'obi nke anebe fa n'aru, inọ n'ebe nsọm, imetọ ya,
*bú* unọm, mgbe unu ji ce nnim, *bú* abuba na ọbala,
n'irum, fa emebigo azi agbam, nyelukwue ife-alu-
unu nine. 8 Unu edeberọ ife nkem di-ga nsọ nke
enyelu unu n'aka idebenu: ma unu akwubagolu
onweunu ndi ganedebe ife nkem agedebe edebe
n'ebe nsọm. 9 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa
kwulu, Ọnwerọ onye ani madu, neberọ ugwu n'obi
nke ọnebe ugwu n'aru, gaba n'ebe nsọm, nime onye
ani madu ọbuna nọ n'etiti umu Israel. 10 Ma ndi
Lifai ndi rapulum jete aka, mgbe Israel ji kpafue,

ndi rapulum kpafue sobe alusi-fa-ga; fa gebu ajo̱
omume-fa. 11 Ma fa gabu ndi ganeje ozi n'ebe
nso̱m, ndi naci n'o̱nu-uzo̱-ilo-ga uno̱ afu, neje ozi
n'uno̱ afu: fa gegbu ife àjà nsule na àjà *iculu* ndi
*Israel*, fanwa gakwu n'iru fa ijelu fa ozi. 12 Maka-
na fa nejelu fa ozi n'iru alusi-fa-ga, bulu uno̱ Israel
ife iso̱-ngo̱ngo̱ nke ajo̱ omume; nya ka Mji wenita
akam enu imedide fa, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwu-
lu, fa gebu azi ajo̱ omume-fa. 13 Fa amakpudebem
nso, ibulum ndi ncu-aja, ma-o̱bu ikpudebe ife o̱buna
nkem di nso̱, bu ife kacasi nso̱: ma fa gebu ifele-
fa, na ife-alu-fa-ga nke fa melu. 14 Ma agameme
ka fa bulu ndi ndebe ife agedebe n'uno̱ afu, n'ife-
nru-ya nine, na ife nine aganeme nime ya.
15 Ma ndi ncu-aja *bú* ndi Lifai, umu Zedok,
ndi debelu ebe nso̱m enyelu fa n'aka idebenu mgbe
umu Israel ji rapum kpafue, fanwa gakpudebem
nso ijelum ozi; fa gakwu n'irum ice abuba na
o̱bala n'irum, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
16 fanwa gaba n'ebe nso̱m, fanwa gakpudebe te-
bel nkem, ijelum ozi, fa gedebe ife Mnyelu fa
n'aka idebenu. 17 O̱gabu na mgbe fa balu n'o̱nu-
uzo̱-ilo-ga nke ogige nke ime, fa geyi afe nke
ákwà o̱ca; fa ameyi afe aji anu, n'o̱ge fa neje ozi
n'o̱nu-uzo̱-ilo-ga nke ogige nke ime, na ime ya.
18 Fa gekedo ákwà isi nke ákwà o̱ca n'isi-fa, yie
afe úkwú nke akwa o̱ca n'úkwù-fa; fa ameji *ife
o̱buna nakpata* o̱suso̱ wefiedo onwefa. 19 Mgbe
fa pulu n'ogige nke di n'ìfè, *bú* ogige nke di' n'ìfè,
ijeku ndi *Israel*, fa geyipu afe-fa nke fanwa ji eje
ozi, wusa fa n'ime-uno̱ di-ga nso̱, fa geyili afe o̱zo̱-
ga, ka fa ghalu iji afe-fa wedo ndi *Israel* nso̱.
20 Fa amako̱ isi-fa, nke fa nekwe ka ntutu isi-fa
so ogonogo; so̱so̱ nghecà ka fa ganeghecà isi-fa

21 Onye ncu-aja o̱buna amala manya, mgbe fa
bako̱ nime ogige nke ime. 22 Nke fa gewelu
ajadu ka o̱bulu nwunye-fa, ma-o̱bu onye acupulu
acupu: ma fa ganulu umu-agbo̱ na nkpulu nke
uno̱ Israel, ma-o̱bu ajadu nke bu ajadu onye ncu-
aja. 23 Fa gakuzili ndi nkem ife di ice n'etiti ife
di nso̱ na ife nkiti, me fa ka fa malu ife di ice
n'etiti ife lulu alu na ife di o̱ca. 24 N'okwu ikpe
fanwa gakwulu ikpe ikpe; etu ikpem si di-ga
no̱fu ka fa gekpe ya: fa gedebe iwum-ga na
ukpulum-ga na nzuko̱m nine; fa gedo sabat nkem-
ga nso̱. 25 Fa amejedebe ozu o̱buna imelu onwefa:
ma fa gemelu onwefa maka nna, ma-o̱bu nne, ma-
o̱bu nwa-nwoke, ma-o̱bu nwa-nwayi, ma-o̱bu nwa-
nne nwoke, ma-o̱bu nwa-nne nwayi nke nenwero̱
di. 26 Awucasia ya, fa gagukolu ya ubo̱si isa.
27 N'ubo̱si nke o̱jelu n'ebe nso̱, n'ogige nke ime,
íje ozi n'ebe nso̱, o̱gece àjà njo̱ ya, ka Dinwenu-ayi
Jehofa kwulu. 28 Fa genwe ùkwù *nke fa;*
Munwa bu ùkwù-fa: unu amenye fa ife fa ge-
nwe n'Israel; Munwa bu ife fa nwe. 29 Fanwa geli
àjà nni, na àjà njo̱, na àjà ikpe-o̱muma; ife nine
eweputalu n'uso̱ n'Israel gabu nke fa. 30 Ife izizi
nke nkpulu izizi nine nke ife o̱buna, na àjà nbuni
o̱buna nke ife o̱buna, nke àjà-nbuni-unu nine, gadili
ndi ncu-aja: unu ganenye azi onye ncu-aja utu-o̱ka
izizi nke unu, ime ka ngo̱zi dakwasi n'uno̱-i.
31 Ndi ncu-aja ameli ife o̱buna nwulu n'onweya,
nke fa geli nke ado̱walu ado̱wa, ma-o̱bu anu-ufe
ma-o̱bu anumanu.

45 1 O̱zo̱, mgbe unu geji nza weke ani ka
o̱bulu ùkwù, unu gebunili Jehofa àjà nbuni,
ofu okè di nso̱ n'ani: ogonogo-ya *gabu* ogonogo
ula-nnu *ami-agu* ito̱ na nnu nabo̱ na irulu, obodo-

bo-ya *gadi* ula-nnu na nnu ise: ọgadi nsọ n'okè-
ani-ya nine okilikili. 2 Nime nka ka nnu na
ọgu ise *n'ogonogo* na nnu na ọgu ise *n'obodobo*
gadili ebe di nsọ ralu nranya n'akuku inọ okilikili;
ọgu kubit nabọ na ili gadili ebe kwu nkiti ya
okilikili. 3 Na nsi-ama nka ka igeji wesì, ofu
ogonogo *nke gadi* ulannu itọ na nnu nabọ na iru-
li, na obodobo *nke gadi* ulannu na nnu ise: nime
ya ka ebe nsọ gadi, nke kasi nsọ. 4 Ọbu okè di
nsọ n'ani; nke afu gadili ndi ncu-aja, ndi neje ozi
n'ebe nsọ, ndi nakpudebe ijelu Jehofa ozi; ọgabu
ebe unọ-fa gadi, na ebe di nsọ maka ebe nsọ afu.
5 Ulannu itọ na nnu nabọ na iruli n'ogonogo, na
ulannu na nnu ise n'obodobo, gabu nke ndi Lifai,
ndi neje ozi n'unọ afu, ka ọbulu ife fa nwe, ọru
ime-unọ. 6 Unu garọputa ani obodo genwe nnu
ili-na-ibọa na iruli n'obodobo, na ulannu itọ na nnu
nabọ na iruli n'ogonogo, dinyelu àjà nbuni afu bu
okè di nsọ: ọgadili unọ Israel nine. 7 *Ife ọbuna*
dili onye-isi *gadi* n'ofu akuku na akuku ọzọ nke
àjà nbuni di nsọ na nke bu ani obodo nwe, n'iru
àjà nbuni di nsọ na iru ani obodo nwe, n'akuku dolu
iru n'ọdida-anya-anwu, na akuku dolu iru n'iru-
anya-anwu: ọra ka ofu okè-ani n'ogonogo, sitena
okè-ani ọdida-anya-anwu welue n' okè-ani iru-
anya-anwu. 8 N'ani afu ọgabu ife ọnwelu n'Israel:
ndi-isim amakpagbuzi ndi nkem ọzọ; ma fa gewelu
ani afu nye unọ Israel etu ebo-fa si di-ga.

9 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Ka
orielu unu nne nọfu, unu ndi-isi Israel: werukanu
ife-ike na npum, nekpenu ikpe kwu ọtọ nemenu
ezi omume; wepunu icupu ndi nkem *n'ani-fa*, ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu. 10 Unu genwe ezi-
gbo ife ǹmà, na ezigbo efa, na ezigbo bat. 11 Efa

na bat gara nranya na nsi-ama, ka bat weluta ofu
uzo n'uzo ili nke homa, efa azi ofu uzo n'uzo ili
nke homa: nsi-ama-ya gadi ka homa si di: 12 Se-
kel gabu oru gira: oru sekel, oru sekel na ise, sekel
ili na ise, 'gabu mane-unu. 13 Nka bu àjà nbuni
unu gebuni; ofu uzo n'uzo isi nke efa nime homa
nke okili, unu genye azi ofu uzo n'uzo isi nke efa
nime homa nke oka: 14 okè nke manu akalu,
nke bat nke manu, gabu ofu uzo n'uzo ili nke ofu
bat si na ko puta, *nke bu* bat ili, *obunadu* ofu
homa; makana bat ili bu ofu homa: 15 na ofu
nwa atulu nime ìgwè atulu, nime ogu *atulu* ili,
nke si n'ebe ita nni mili rili nne nke Israel puta,
ka obulu àjà nni, na àjà nsule, na àjà ndokwa-ga,
iji kpucili fa njo, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
16 Ndi ani afu nine gadi n'àjà nbuni a maka onye-
isi n'Israel. 17 Onye-isi genwe inye ife àjà
nsule-ga, na àjà nni-ga, na àjà ife olila-ga, nime
olili-ga, na onwa ofu-ga, na sabat-ga, na nzuko
nine nke uno Israel: yanwa gakwadebe àjà njo,
na àjà nni, na àjà nsule, na àjà ndokwa-ga, ikpu-
cili uno Israel njo.

18 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
N'*onwa* izizi, n'*ubosi* izizi n'onwa, igewelu ofu nwa
oke efi nenwero ntupo; me ka ebe nso di oca.
19 Onye ncu-aja gewelu obala onwo n'àjà njo,
fewusa ya n'ide onu-uzo-ga nke uno, na enu nku-
ku ino nke ndobe ebe icu aja, na ide-ga nke onu-
uzo-ilo nke ogige ime. 20 Nofu ka igesi me
n'*ubosi* nke-isa n'onwa afu maka onye obuna nke
nejefie, na onye nenwero uce: unu gesi nonwo
kpuci njo nke uno afu. 21 N'*onwa* izizi, n'ubosi
nke-ili-na-ino n'onwa, unu genwe olili ngafe, olili
nke ubosi isa; acica ari-ari ka ageli. 22 N'ubosi

afu ka onye-isi gakwadolu onweya na ndi ani afu
nine ofu oke efi iji cu aja njo. 23 Ubosi isa nke
olili afu ogakwadebe azi ife àjà nsule iji cunyelu
Jehofa, oke efi isa na ebunu isa nenwero ntupo
kwada ubosi isa afu; ofu nkpi kwada azi ka obulu
àjà njo. 24 Ogakwadebe azi àjà nni, ofu efa ofu
oke efi, na ofu efa ofu ebunu, na ofu hin nke manu
ofu efa. 25 N'*onwa* nke-isa, n'ubosi nke-ili-na-ise
n'onwa, n'olili, ka ogeme etu afu n'ubosi isa afu;
dika àjà njo, dika àjà nsule, na dika àjà nni, na
dika manu.

46 1 Nonwo ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
Onu-uzo-ilo ogige nke ime nke dolu iru
n'iru-anya-anwu gakpacita n'ubosi isi afu agalu
olu; ma agemeghepu ya n'ubosi sabat, agemeghe-
pu azi ya n'ubosi onwa ofu. 2 Onye-isi gesi
n'uzo ogwa nke onu-uzo-ilo n'ìfè webata, kwulu
n'uso ide onu-uzo-ilo, ndi ncu-aja gakwadebe àjà-
nsule-ya na àjà-ndokwa-ya-ga, ogesekpulu na ngwe
onu-uzo-ilo; wepuba: ma amakpaci onu-uzo-ilo afu
genye n'anyasi. 3 Ndi ani afu gesekpulu n'onu-
uzo nke onu-uzo-ilo afu n'iru Jehofa n'*ubosi* sabat-
ga na onwa ofu-ga. 4 Ife àjà nsule nke onye-isi
gece n'iru Jehofa *gadi* umu atulu isi nenwero ntupo
na ofu ebunu nenwero ntupo n'ubosi sabat; 5 àjà
nni *gadi* ofu efa maka ebunu afu, àjà nni maka
umu atulu afu *gadi* etu onwelu ike inyenu, ofu
hin nke manu azi n'ofu efa. 6 N'ubosi onwa ofu
*ogabu* ofu nwa oke efi nenwero ntupo; na umu
atulu isi, na ofu ebunu; fa amenwe ntupo: 7 oga-
kwadebe azi àjà nni, ofu efa maka oke efi afu, na
ofu efa maka ebunu afu, na maka umu atulu etu
aka-ya gelu, na ofu hin nke manu n'ofu efa.
8 Mgbe onye-isi gaba, ogesi n'uzo ogwa onu-uzo-

ilo webata, ogesi azi n'uzo̱ afu wepua. 9 Ma mgbe
ndi ani afu gabia n'iru Jehofa na nzuko̱-ga, onye
si n'uzo̱ o̱nu-uzo̱-ilo nke Ugwu weba isekpulu
gesi n'uzo̱ o̱nu-uzo̱-ilo nke adagbe wepua; onye
si n'uzo̱ o̱nu-uzo̱-ilo nke adagbe ba gesi n'uzo̱
o̱nu-uzo̱-ilo nke Ugwu wepua: omesi n'uzo̱ o̱nu-
uzo̱-ilo osi webata wepua, ma o̱gapuwaga. 10 Onye-
isi, mgbe fa batalu, ogeso n'etiti fa weba; fa puko̱,
fa gapu *n'ofu*. 11 N'olili-ga na nzuko̱-ga àjà nni
gabu ofu efa maka ofu oke efi, ofu efa ofu ebunu,
maka umu atulu etu o̱nwelu ike inyenu, ofu hin
nke manu azi n'ofu efa. 12 Mgbe onye-isi gakwa-
debe àjà afo̱-ofufo, *ma-o̱bu* àjà nsule ma-o̱bu àjà
ndokwa-ga ka o̱bulu Jehofa àjà afo̱-ofufo, ageme-
ghelu ya o̱nu-uzo̱-ilo dolu iru n'iru-anya-anwu,
o̱gakwadebe àjà-nsule-ya na àjà ndokwa-ya-ga, etu
osi me n'ubo̱si sabat: emesia o̱gapu; o̱pusia aga-
kpaci o̱nu-uzo̱-ilo. 13 Igakwadebe ofu nwa atulu
nke gbalu ofu aro̱ nenwero̱ ntupo̱ ka o̱bulu Jehofa
àjà nsule kwada: kwa ututu ka iganakwadebe ya.
14 Igakwadebe azi àjà nni nyelu ya kwa ututu,
ofu uzo̱ n'uzo̱ isi nke efa, na ofu uzo̱ n'uzo̱ ito̱ nke
hin nke manu, iji wegwo̱ utu o̱ka; icunye Jehofa
aja nni mgbe nca sitena ukpulu ebe-ebe. 15 No̱-
nwo̱ ka fa gesi kwadebe nwa atulu afu, na àjà nni,
na manu, kwa ututu, ka o̱bulu àjà nsule mgbe nca.

16 No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu:
O̱buluna onye-isi enye ofu n'umu-ya onyinye, o̱ga-
bu ùkwù-ya, ife afu gadili umu-ya; ife afu bu ife
fa ketalu n'ùkwù. 17 Ma o̱buluna o̱nye ofu nime
ndi-odibo-ya onyinye nime ùkwù-ya, o̱gabu nke ya
genye n'aro̱ ipu na nru; mgbe afu ogecighalu onye-
isi afu; ma ùkwù-ya, o̱gadili umu-ya. 18 O̱zo̱
onye-isi amanalu ife o̱buna n'ùkwù ndi-ya, ipulu

fa ife fa nwelu ; ogewelu onwo n'ife onwelu nye
umu-ya ka obulu ùkwù-fa : ka ndi nkem ghalu
igbasasi ebe onye anona n'ife onwelu.
19 Oweme ka msi na nbata, nke di n'uso onu-
uzo-ilo, webata n'ime-uno di-ga nso nke dili ndi
ncu-aja, nke dolu iru n'Ugwu : ne, ofu ebe di n'ebe
afu n'azu n'akuku odida-anya-anwu. 20 Owesim,
Nka bu ebe ndi ncu-aja ganesi àjà ikpe-omuma
na àjà njo, ebe fa ganesi àjà nni ; ka fa ghalu
iweputa fa n'ogige nke di n'ìfè, ido ndi *Israel* nso.
21 Owekpoputam ba n'ogige nke di n'ìfè, ome ka
mga na nkuku ino nke ogige afu ; ne, ofu ogige di
na nkuku obuna nke ogige afu. 22 Na nkuku
ino nke ogige afu ogige agbarubelu agbarube di,
ogu *kubit* nabo n'ogonogo na oru na ili n'obodobo :
ndia ino nime nkuku-ga bu ofu nsi-ama. 23 Ofu
*uno aluluna* ndili dirubelu nime fa okilikili, n'oki-
likili ino afu, alulu ya ka onwe ebe isi ife n'okpulu
ndili afu okilikili. 24 Owesim, Ndia bu uno ebe
anesi ife, ebe ndi neje ozi n'uno a gesi ife àjà nke
ndi *Israel*.

47 1 Oweme ka mcigha n'onu-uzo uno ; ne,
mili waputa-ga-lu n'okpulu ngwe-onu-uzo-
ilo uno n'akuku iru-anya-anwu, makana iru uno
afu dolu iru n'iru-anya-anwu : mili si n'okpulu ya
neruda, n'akuku aka-nni nke uno afu, n'akuku ada-
gbe nke ebe icu aja. 2 Oweme ka msi n'uzo onu-
uzo-ilo di n'akuku Ugwu pua, owedurubem n'uzo di
n'ìfè okilikili lue n'onu-uzo-ilo nke di n'ìfè, sitena
uzo nke *onu-uzo-ilo* dolu iru n'iru-anya-anwu ; ne,
mili si n'akuku aka-nni ruputa. 3 Mgbe nwoke
afu ji jide elili n'aka-ya napu n'akuku iru-anya-
anwu, osìe nnu kubit nabo na ogu ili, weme ka
mgafe mili afu-ga, mili nke ji-ga na nkwonkwo

ukwù. 4 Òsìkwasi nnu nabo̱ na o̱gu ili o̱zo̱, me
ka mgafe mili afu-ga, mili nke ji-ga na nkpili-
ukwu. Osìkwasi nnu nabo̱ na o̱gu ili o̱zo̱, o̱me
ka mgafe *mili afu-ga,* mili nkè ji-ga n'úkwù.
5 Osìkwasi nnu nabo̱ na o̱gu ili; *o̱bulu azi* orimili
nke mnapuro̱ igafe: makana mili afu-ga lulu elu,
mili igwu egwu nime fa, orimili nke amanelufe
elufe. 6 O̱wesim, Nwa nke madu, ifugo? O̱we-
kpo̱tam, mem ka mcigha n'ikpele orimili. 7 Ka
mcighasili, ne, o̱tutu imelime osisi di n'ikpele
orimili afu n'ofu akuku na akuku o̱zo̱. 8 O̱wesim,
Mili ndia nawaputa n'ebe akuku iru-anya-anwu
di, geruda azi nime Araba: fa ganeruku azi ori-
mili nnu; nime orimili nnu *ka mili afu-ga gerunye*
*bú* nke emegolu ka fa waputa; agazo̱ azi mili
orimili nnu afu-ga. 9 O̱geme azi, na ife o̱buna
di ndu nenuputa enuputa, n'ebe o̱buna orimili
nabo̱ afu-ga si bia, gadi ndu; nuku imelime ìgwè
azù gadi azi: makana mili ndia elugo ebe afu,
agazo̱ azi *mili nke orimili nnu,* ife o̱buna gadi azi
ndu n'ebe o̱buna orimili rululu. 10 O̱geme azi,
na ndi o̱kù gakwulu n'ikpele ya: sitena Engedi
o̱bunadu genye na En-eglaim gabu ebe igbasa
agadabu-ga; azù-fa gadi n'ice n'ice, dika azù
nuku orimili nnu, fa gaba agadaga uba. 11 Ma
amazo̱ ebe bu so̱ ulu di-ga ya, na ani apiti di-ga
ya; agaralu fa nye na nnú. 12 N'uso̱ orimili
n'ikpele-ya, n'akuku a na akuku nu, ka osisi o̱buna
di olili geso, nke akwukwo̱-ya manajanwu, nke
nkpulu-ya nagha omimi: o̱ganami nkpulu izizi
kwa o̱nwa, makana mili-ya si n'ebe nso̱ waputa:
nkpulu-ya azi gabu maka ife olili, akwukwo̱-ya
azi maka o̱zuzo̱.

13 No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Nka

gabu okè-ani, nke unu gesi weke ani ka obulu ùkwù
etu ebo ili na iboa Israel si di: Josef *genwe* okè
*nabo*. 14 Unu gelita ya n'ùkwù, ebe onye anona
onwe nke ya; nke Mbunili akam inye ya nna-unu-
fà: àni nka azi gadanye n'aka-unu ka obulu ùkwù.
15 Nka gabu okè-ani nke ani afu: n'akuku Ugwu,
sitena nuku orimili nnu, sitena uzo Hetlon, genye
na nbata Zedad; 16 Hemat, Berota, Sibraim, nke
di n'etiti okè-ani Damaskos na okè-ani Hemat,
Heza-hatikon, nke di nso okè-ani Hauran. 17 Okè-
ani sitena orimili nnu gabu Heza-enon n'okè-ani
Damaskos, n'Ugwu azi n'akuku Ugwu ka okè-ani
Hemat di. Nka bu akuku Ugwu. 18 Akuku
iru-anya-anwa, n'etiti Hauran na Damaskos na
Gilead, na ani Israel, gabu Jodan; sitena okè-ani
*nke Ugwu* genye n'orimili nnu nke iru-anya-anwu
ka unu gesì. Nka bu akuku iru-anya-anwu.
19 Akuku adagbe n'akuku aka nni gesite na Tema
welue na mili Meribot-kedeș, welue na mili-iyi
*Ijipt*, genye na nuku orimili nnu. Nka bu akuku
adagbe n'akuku aka-nni. 20 Akuku odida-anya-
anwu gabu nuku orimili nnu, sitena okè-ani *adagbe*
welue na nkelita-iru nbata Hemat. Nka bu
akuku odida-anya-anwu. 21 Nyabu na unu ge-
kelu onweunu ani a ka ebo Israel si di-ga.
22 Ogeme azi, na unu geke ya n'ife nza ka obulu
ùkwù-unu na nke ndi-obia no n'etiti unu, ndi
gamu umu n'etiti unu; fa gadi azi unu dika ndi
amulu n'ani n'etiti umu Israel; fa geso unu li
ùkwù n'etiti ebo Israel-ga. 23 Ogeme azi, na
nime ebo obuna obia no, n'ebe afu ka unu genye
ya ùkwù-ya, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.

48 1 Ndia bu afa ebo afu-ga: sitena isi
Ugwu, na nso uzo Hetlon genye na nbata

Hemat, Heza-enan n'okè-ani Damaskọs, n'akuku
Ugwu na nso Hemat; fa genwe azi akuku-fa
n'iru-anya-anwu *na* ọdida-anya-anwu; Dan, ofu
*okè*. 2 Na nso okè-ani Dan, sitena akuku iru-
anya-anwu genye n'akuku ọdida-anya-anwu ; Aṣa,
ofu *okè*. 3 Na nso okè-ani Aṣa, sitena akuku
iru-anya-anwu genye n'akuku ọdida-anya-anwu;
Naftali ofu *okè*. 4 Na nso okè-ani Naftali, sitena
akuku iru-anya-anwu genye n'akuku ọdida-anya-
anwu; Manase, ofu *okè*. 5 Na nso okè-ani Mana-
se, sitena akuku iru-anya-anwu genye n'akuku
ọdida-anya-anwu ; Ifraim, ofu *okè*. 6 Na nso
okè-ani Ifraim, sitena akuku iru-anya-anwu genye
n'akuku ọdida-anya-anwu; Ruben, ofu *okè*. 7 Na
nso okè-ani Ruben, sitena akuku iru-anya-anwu
genye n'akuku ọdida-anya-anwu; Juda, ofu *okè*.
8 Na nso okè-ani Juda, sitena akuku iru-anya-
anwu genye n'akuku ọdida-anya-anwu, gabu ife
àjà nbuni nke unu gebuni, ula-nnu *ami-agu* itọ na
nnu nabọ na iruli n'obodobo, n'ogonogo azi dika
ofu nime okè afu-ga, sitena akuku iru-anya-anwu
genye n'akuku ọdida-anya-anwu: ebe nsọ gadi
azi n'etiti ya. 9 Ife àjà nbuni unu gebunili
Jehofa gadi ula-nnu itọ na nnu nabọ na iruli *ami-
agu* n'ogonogo, na ula-nnu na nnu ise n'obodobo.
10 Àjà nbuni afu di nsọ gadili ndia, *bú* ndi ncu-
aja; n'akuku Ugwu ula-nnu itọ na nnu nabọ na
iruli *n'ogonogo*, n'akuku ọdida-anya-anwu ula-nnu
na nnu ise n'obodobo, n'akuku iru-anya-anwu ula-
nnu na nnu ise n'obodobo, n'akuku adagbe ula-nnu
itọ na nnu nabọ na iruli n'ogonogo: ebe nsọ nke
Jehofa gadi azi n'etiti ya. 11 *Ọgadili* ndi ncu-
aja ndi edolu nsọ n'etiti umu Zedok, ndi debegolu
ife Mnyelu fa n'aka idebenu; ndi nakpafurọ mgbe

umu Israel ji kpafu, etu ndi Lifai si kpafuli.
12 Ogabulu fa àjà nbuni sitena àjà nbuni afu *bú*
ani, ife dikalisili nso̱, na nso okè-ani nke ndi
Lifai. 13 Na ndidebe okè-ani ndi ncu-aja, ka ndi
Lifai genwe ula-nnu ito̱ na nnu nabo̱ na iruli
n'ogonogo, na ula-nnu na nnu ise n'obodobo: ogo-
nogo nine gabu ula-nnu ito̱ na nnu nabo̱ na iruli,
obodobo azi ula-nnu na nnu ise. 14 Fa amele nime
ya, nke fa nagha ya agha, nke fa newepu nkpulu
izizi nke ani: makana o̱dili Jehofa nso̱. 15 Nnu
ili-na-ibo̱a na iruli azi nke fo̱dulu n'obodobo,
n'iru ula-nnu ito̱ na nnu nabo̱ na iruli, gadili obodo
n'o̱gbo̱, ka o̱bulu ebe obibi na ebe ita nni: obodo
gadi azi n'etiti ya. 16 Ndia gabu azi nsi-ama-ya;
akuku Ugwu nnu ili-na-ofu na o̱gu ise, na akuku
adagbe nnu ili-na-ofu na o̱gu ise, n'akuku iru-anya-
anwu nnu ili-na-ofu na o̱gu ise, n'akuku o̱dida-
anya-anwu nnu ili-na-ofu na o̱gu ise. 17 Obodo
genwe ebe-ita-nni-ga; n'akuku Ugwu o̱gu ili-na-
ibo̱a na ili, n'akuku adagbe o̱gu ili-na-ibo̱a na ili,
n'akuku iru-anya-anwu o̱gu ili-na-ibo̱a na ili,
n'akuku o̱dida-anya-anwu o̱gu ili-na-ibo̱a na ili.
18 Nke fo̱dulu n'ogonogo, ra dika ogonogo àjà
nbuni si di, gadi ula-nnu na nnu ise n'akuku iru-
anya-anwu, ula-nnu na nnu ise n'akuku o̱dida-
anya-anwu: o̱gara ka àjà nbuni di nso̱ n'ogonogo;
ife masili nime ya gabu ife olili nke ndi nefe nru
nime obodo. 19 Ndi nefe azi nru nime obodo, si
n'ebo Israel nine puta, galu ya ugbo. 20 Ife àjà
nbuni nine gadi ula-nnu ito̱ na nnu nabo̱ na iruli
*n'ogonogo*, ula-nnu ito̱ na nnu nabo̱ na iruli *n'obo-
dobo:* unu gebuni àjà nbuni di nso̱ akuku nranya
ino̱, ife obodo nwelu di nime ya.

21 Nke fo̱dulu gadili onye-isi, n'ofu akuku na

akuku ọzọ nke àjà nbuni di nsọ na ife obodo nwelu,
n'iru ula-nnu itọ na nnu nabọ na iruli nke àjà
nbuni n'okè-ani iru-anya-anwu, na akuku ọdida-
anya-anwu n'iru ula-nnu itọ na nnu nabọ na iruli
n'okè-ani ọdida-anya-anwu, ra dika okè afu-ga
n'ogonogo, ọgadili onye-isi: àjà nbuni di nsọ na
ebe nsọ nke unọ afu gadi n'etiti ya. 22 Site azi
n'ife ndi Lifai nwe, na sitena ife obodo nwe, nke
di n'etiti nke bu nke onye-isi, n'etiti okè-ani Juda
na okè-ani Benjamin, gadili onye-isi.

23 Ebo fọdu-ga-azi-linu: sitena akuku iru-anya-
anwu genye n'akuku ọdida-anya-anwu; Benjamin,
ofu *okè*. 24 Na nso ókè-ani Benjamin, sitena
akuku iru-anya-anwu genye n'akuku ọdida-anya-
anwu; Simeon, ofu *okè*. 25 Na nso okè-ani Si-
meon, sitena akuku iru-anya-anwu genye n'akuku
ọdida-anya-anwu; Isaka, ofu *okè*. 26 Na nso
okè-ani Isaka, sitena akuku iru-anya-anwu genye
n'akuku ọdida-anya-anwu; Zebulun, ofu *okè*.
27 Na nso okè-ani Zebulun, sitena akuku iru-
anya-anwu genye n'akuku ọdida-anya-anwu; Gad,
ofu *okè*. 28 Na nso okè-ani Gad, n'akuku adagbe
n'akuku aka-nni, okè-ani gabu ọbunadu sitena
Tema genye na mili Meribat-kedeṣ, ije na mili-iyi
*Ijipt*, welue na nuku orimili nnu. 29 Nka bu
ani nke unu geke ebo-ga nke Israel n'ife nza ka
ọbulu ùkwù, ndia bu azi okè-fa n'ofu n'ofu, ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.

30 Ndia bu azi ebe ọpupu obodo; n'akuku
Ugwu nnu *ami-agu* ili-na-ofu na ọgu ise na nsi-
ama: 31 ọnu-uzọ-ilo obodo gabu-ga etu afa ebo
Israel si di; ọnu-uzọ-ilo itọ n'akuku Ugwu: ọnu-
uzọ-ilo Ruben, ofu; ọnu-uzọ-ilo Juda, ofu; ọnu-
uzọ-ilo Lifai, ofu: 32 n'akuku iru-anya-anwu azi

nnu *ami-agu* ili-na-ofu na ọgu ise ; ọnu-uzọ-ilo itọ
azi : bú ọnu-uzọ-ilo Josef, ofu ; ọnu-uzọ Benjamin,
ofu ; ọnu-uzọ-ilo Dan, ofu : 33 n'akuku adagbe azi
nnu *ami-agu* ili-na-ofu na ọgu ise sitena nsi-ama:
ọnu-uzọ-ilo itọ azi : ọnu-uzọ-ilo Simeon, ofu ; ọnu-
uzọ-ilo Isaka, ofu; ọnu-uzọ-ilo Zebulun, ofu:
34 n'akuku ọdida-anya-anwu nnu *ami-agu* ili-na-
ofu na ọgu ise, na ọnu-uzọ-ilo itọ fa : ọnu-uzọ-ilo
Gad, ofu ; ọnu-uzọ-ilo Aṣa, ofu ; ọnu-uzọ-ilo Nafta-
li, ofu. 35 Ọgabu ula-nnu *ami-agu* nabọ na nnu
ise okilikili: afa obodo afu azi sitena ubọsi afu
gabu, Jehofa nọ ebe afu.

AKWUKWỌ

# DANIEL.

1 1 N'arọ nke-itọ nke ocici Jehoiakim eze Juda
Nebukadneza eze Babilon bia na Jerusalem,
nọcibido ya. 2 Dinwenu-ayi welu Jehoiakim eze
Juda nye n'aka-ya, na ife ọnwọ nke unọ Cuku;
owebulu fa je n'ani Ṣaina n'unọ cuku-ya : owe-
buta ife afu-ga n'unọ àkù nke unọ cuku-ya.
3 Eze wegwa Aṣpenaz onye naci ndi-onozi-ya, ka
ọkpọbata *ọnwọ* n'umu Israel, ọbunadu n'umu eze
na ndi amalu afa-fa ; 4 umu-ikolọbia nenwerọ
ntupọ, ma fa ama nmá nkili, bulu ndi akuzili
n'amamife nine, ndi malu ife ọmuma, ndi naghọta
ife anama ama, ndi nwe-azi-li ike ikwu n'unọ
eze ; ka ọkuzie-azi-li fa ka akwukwọ ka asusu ndi
Kaldea. 5 Eze wekeputalu fa okè fa ganenwe

n'ubọsi nime nni eze, na manya ọnala, si ka
azua fa arọ itọ; ka fa wekwulu n'iru eze n'isi-
njedebe *arọ itọ* afu. 6 Nime ndia bu Daniel, na
Hananaia, na Misael, na Azaraia, ndi si n'umu
Juda puta. 7 Onye-isi ndi-onozi wegua fa afa:
Daniel ka ọgulu Belteṣaza; Hananaia, Ṣedrak;
Miṣael, Miṣak; Azaraia, Abednego. 8 Ma Da-
niel zubelu n'obi-ya na ya amemelu onweya na
nni eze, na manya ọnala: ọweyọ isi ndi-onozi
ka ọghalu imelu onweya. 9 Cuku weme ka
Daniel nata afọ-ọma na ebele n'aka isi ndi-
onozi. 10 Isi ndi-onozi wesi Daniel, Munwa natu
egwu dinwenum bu eze, onye keputagolu ife-olili-
unu na ife-ọlila-unu: makana kedu ka ogesi fu
iru-unu ka fa gbalukalili *iru* ọgbọ-unu? unu
eweme ka isim funarim n'aka eze. 11 Daniel
wegwa isi-odibo, nke isi ndi-onozi melu ka ọbu-
lu isi Daniel, Hananaia, Miṣael na Azaraia, si:
12 Biko, nwà ndi-odibo-i ubọsi ili; ka fa nye ayi
ife akuku ka ayi lie, na mili ka ayi la. 13 Eme-
sia ka enene udi-ayi n'iru i, na udi umu-ịkolọbia
neli na nni eze; etu isi fu, *si nọfu* nemeso ndi-
odibo-i. 14 Ọwenu onu-fa n'okwu a, wenwa fa
ubọsi ili. 15 Ka ubọsi ili galu afu na udi-fa di
nma, fa nwe abuba n'aru, kalisia umu-ikolọbia ndi
neli nni eze. 16 Isi-odibo afu webupu nni-
fa, na manya fa akala, wenye fa ife akuku.
17 Umu-ikolọbia inọ a, Cuku nyelu fa ọmuma-ife
na nmuta n'akwukwọ na amamife nine: Daniel
naghọta ọfù na nlọ nine. 18 Ka ubọsi eze kwulu
ka akpọbata fa lulu, isi ndi-onozi wekpọta fa n'iru
eze Nebukadneza. 19 Eze wekpanyebelu fa nka-
ta; nime fa nine ọnwerọ onye afulu dika Daniel,
Hananaia, Miṣael, na Azaraia: fa wekwulu n'iru

eze. 20 Nime okwu amamife na nghọta ọbuna
nke eze julu fa, ọfulu na fa ka ndi-ọde-akwukwọ
na ndi-dibia-afa nine nọ n'ani-eze-ya nine nmā
ugbolo ili. 21 Daniel wenọdide genye n'arọ izizi
nke eze Sairọs.

2 1 N'arọ nke-ibọa nke ocici Nebukadneza
Nebukadneza lọ nlọ-ga; ewesogbue mọ-ya, ula
wefepu n'anya-ya. 2 Eze wekwue ka akpọ ndi-
ọde-akwukwọ, na ndi-dibia-afa, na ndi-anwansi,
na ndi Kaldea, ka fa gwa eze nlọ-ya-ga. Fa we-
bata kwulu n'iru eze. 3 Eze wesi fa, Alọlum nlọ,
mọm natu uce ima isi nlọ afu. 4 Ndi Kaldea
wesi eze n'asusu Siria, Ngi eze di ndu ebe-ebe:
gwa ndi-odibo-i nlọ afu, na ayi gakọlu i isi-ya.
5 Eze weza si ndi Kaldea, Elofugom nlọ afu:
ọbulu na unu emerọ ka mmalu nlọ afu na isi-ya,
agegbulisi unu, unọ-unu gabu ikpo-afifia. 6 Ma
ọbuluna unu akọ nlọ afu na isi-ya, unu ganata
n'akam ife onyinye-ga na ife ine-ọlu na nuku nsọ-
pulu: nyabu kọlunum nlọ afu na isi-ya. 7 Fa
zakwasi *ya* nke ugbolo nabọ, si, Ka eze gwa ndi-
odibo-ya nlọ afu, ayi gakọ isi-ya. 8 Eze weza, si,
Amasigom na unu nacọkwu ọge, maka unu fulu
na elofugom ife afu. 9 Ma ọbulu na unu emerọ
ka mmalu nlọ afu, sọ ofu iwu dili unu: makana
unu kwadebesili okwu así na nke lelu ule ikwu
n'irum, genye mgbe ubọsi geji rughali: nyabu
gwanum nlọ afu, agamama azi na unu genwe ike
ikọlum isi-ya. 10 Ndi Kaldea weza n'iru eze, si,
Ọnwerọ ofu onye efu n'enu uwa nke gakọ okwu
eze: ebe eze ọbuna, *ma-ọbu* onye-isi, ma-ọbu onye
naci ani, najunurọ ọde-akwukwọ ọbuna, ma-ọbu
dibia-afa, ma-ọbu onye Kaldea, ife di nọfu.
11 Ọbu ife afunene ka eze naju, ọnwerọ onye

ọbuna pulu ikọ ya n'iru eze, belu sọ cuku-ga, ndi
ebe-obibi-fa naburọ n'etiti madu. 12 Maka ifi
nka eze wewebe iwe ajọ ọlu, wekwue ka egbusisia
ndi amamife nine nke Babilon. 13 Iwu afu we-
jesa, ewejekọ igbu ndi amamife; fa wecọputa
Daniel na ndi-otu-ya igbu fa. 14 Daniel wewelu
uce na nghọta za Ariok ọci-agha ndi nce eze, ndi
jekọ gegbu ndi amamife Babilon; 15 ọweza si
Ariok ọci-agha eze, Maka gini ka iwu eze ji dika
ngbu? Mgbe afu Ariok me ka Daniel malu ife a.
16 Daniel weba, *yọ* eze ka ọnye ya ọge, na ya ga-
kọlu eze isi *nlọ* afu.

17 Mgbe afu Daniel jebelu na be-ya, me ka
Hananaia, Miṣael, na Azaraia, ndi-otu-ya, malu
ife a: 18 ka fa weyọba ebele n'aka Cuku nke enu-
igwe maka ife nzuzo nunwa; ka Daniel na ndi-
otu-ya ghalu isolu ndi amamife Babilon fọdulunu
na n'iyi. 19 Ewekpughelu Daniel ife nzuzo afu
n'ọfù ucici. Daniel wegọzie Cuku nke enu-igwe.
20 Daniel weza, si, Ngọzi dili afa Cuku ebe-ebe
ebe-ebe: makana amamife na ike bu nke Ya:
21 Yanwa nerughali ọge na ọge aka-ga-lu aka;
Ọnewepu eze, tinyecie eze: Ọnewelu amamife nye
ndi amamife, newelu ife ọmuma nye ndi malu
nghọta: 22 Yanwa nekpughe ife di-ga omimi na
ife di-ga nzuzo: Ọmalu ife di nime ọcici, ìfè
binye-azi-li Ya. 23 Ekenem I, to azi I, Ngi
Cuku nke nnam-fà, Onye nyelum amamife na ike,
Nke me-azi-li ka mmalu ife ayi yọlu n'aka-I: ma-
kana Imego ka ayi malu okwu eze. 24 Daniel
webaku Ariok, onye eze rọputalu igbusisi ndi
amamife Babilon: ọje wegwa ya nọnwọ; Egbusi-
ṣikwana ndi amamife Babilon: kpọlum je n'iru
eze, na agamakọlu eze isi-*ya*.

25 Mgbe afu Ariok kpọtalu Daniel ọsisọ n'iru
eze, wegwa ya nọnwọ, Afugom ofu nwoke nime
umu ndi Juda adọlu n'agha, nke geme ka eze
malu isi nlọ-ya. 26 Eze afu weza si Daniel, onye
afa-ya bu Beltesaza, Igenwe ike ime ka mmalu
nlọ mfulu, na isi-ya ka? 27 Daniel weza n'iru
eze, si, Ife nzuzo nke eze julunu ka ndi amamife,
na ndi-dibia-afa, na ndi-ọde-akwukwọ, na ndi-
anwansi, enwerọ ike ikọlu eze; 28 ma Cuku di
n'enu-igwe Nke nekpughe ife nzuzo, Ọmego ka
eze Nebukadneza malu ife geme ọdi-n'iru. Nlọ-i,
na ọfù nke isi-i n'enu àkwà-i, di-ga nwọ: 29 Ngi-
nwa, eze, ilolo-i bialu *n'uce-i* n'enu àkwà-i, ife
geme ọdi-n'iru: Onye nekpughe ife nzuzo-ga
emego i ka imalu ife gemenu. 30 Ma munwa,
ekpugherọlum ife nzuzo a maka ifi na enwelum
amamife kalia ife ọbuna di ndu, ma ka eweme ka
eze malu isi-ya, na ka iwemalu ilolo-ga nke obi-i.
31 Nginwa, eze, fulu, ne ofu nuku ife yili madu.
Ife a, nke di ike, na nke ngbupu-ya magbulu
onweya, kwulu n'iru i; udi-ya di egwu. 32 Ife a,
isi-ya bu nke ọmalica ọna-edo, obi-ya na ọgwe-
aka-ya *bu* nke ọna-ọca, afọ-ya na úkwù-ya *bu* nke
ọna-ọku, 33 ọgwe-ukwu-ya *bu* nke ígwè, úkwú-ya
ọnwọ *bu* ígwè, ọnwọ *bulu* ulọ. 34 Iwenedide
ewewaputa ofu nkpuma anejirọ aka *wa*, nke tili
ife afu n'úkwú-ya nke bu ígwè na ulọ, tilisia fa.
35 Mgbe afu ka etilisili ígwè, na ulọ, na ọna-ọku,
na ọna-ọca, na ọna-edo, n'ofu, fa di ka igbogbo
nke ebe izọca ọka n'ọkọci; ifufe wefecapu fa,
ọnọdu ọbuna adirọlu fa: nkpuma afu nke tikpọlu
ife afu webulu ofu nuku ugwu, weju uwa nine.
36 Nka bu nlọ afu; ayi gakọ isi-ya n'iru eze.
37 Nginwa, eze, bu eze ndi-eze, onye Cuku nke

enu-igwe nyelu ani-eze, na àkù, na ike, na otuto;
38 ebe umu madu ebina, ka O̱nyelu n'aka-i ka
anu o̱fia ka anu-ufe nke igwe, me i ka inaci fa
nine: nginwa bu isi o̱na-edo afu. 39 Nke i gasia
ani-eze o̱zo̱ gebini nke gadikalili i ani; ani-eze
nke-ito̱ *nke gabu* nke o̱na-o̱ca *gebini* azi, nke gaci
uwa nine. 40 Ani-eze nke-ino̱ gadi ike ka ígwè:
ebe ígwè tilisili pialisia ife nine: na dika ígwè
nke gwelisili ife nine a, *no̱fu* ka ogesi tilisi gwe-
lisia. 41 Ebe ifulu úkwú-ya na nkpisi-ukwu-ya,
o̱nwo̱ ulo̱ o̱kpu-ite, o̱nwo̱ nke ígwè, o̱gabu ani-eze
ekewalu ekewa; ma ike ígwè o̱nwo̱ gadi ya, ebe
ifulu na agwako̱lu ígwè na ulo̱. 42 Na etu nkpi-
si-ukwu o̱nwo̱ bu ígwè, o̱nwo̱ *bulu* ulo̱, no̱fu ka
ani-eze afu gesi di ike nbubo̱, nbubo̱ adiro̱
ntulu ntiwa. 43 Ebe ifulu na agwako̱lu ígwè na
ulo̱, fa na nkpulu nke madu gagwako̱ o̱nu; ma fa
amanyakudo ibe-fa, etu amanesi gwako̱ ígwè na
ulo̱. 44 N'ubo̱si ndi-eze afu ka Cuku nke enu-
igwe gakwuba ofu ani-eze, nke amanemebinata
ebe-ebe, nke anarapulu ndi o̱zo̱ ani-eze-ya; ma
ogetilisi kpocapu ani-eze afu nine, *ani-eze* afu ga-
kwulu ebe-ebe. 45 Ebe ifulu na awaputalu ofu
nkpuma n'ugwu anejiro̱ aka *wa*, na otilisili ígwè,
na o̱na-o̱ku, na ulo̱, na o̱na-o̱ca, na o̱na-edo; nuku
Cuku emego ka eze malu ife geme o̱di-n'iru:
nlo̱ afu bu ezie, iko̱-isi-ya kwesili ncek̇wube.
46 Mgbe afu ka eze Nebukadneza ji dakpudo iru
n'ani, sekpubelu Daniel, gwa fa ka fa ce ife onyi-
nye na ife isi-uso̱ n'iru ya. 47 Eze weza Daniel,
si, N'ezi-okwu Cuku-unu bu Cuku nwe cuku
*nine*, na Dinwenu ndi-eze, na Onye nekpughe ife
di-ga nzuzo, ebe inwelu ike ikpughe ife nzuzo a.
48 Mgbe afu ka eze ji me Daniel nuku, nye ya

imelime nuku onyinye, me ya ka ọciba ani Babi-
lon nine, ka ọbulu isi ndi naci ndi amamife nine
nke Babilon. 49 Daniel weyọ eze, ọweka Ṣedrak,
Miṣak, na Abed-nego, ibu isi ani Babilon: ma
Daniel nọ n'ọnu-uzọ-ilo eze.
3 1 Eze Nebukadneza kpulu alusi ọna-edo, nke
enu-ya di ọgu kubit itọ, obodobo-ya di kubit
isi: ọkwuba ya ọtọ n'ani ntela nke Dura, n'ani
Babilon. 2 Eze Nebukadneza wezie ka agakpọ-
kọba ndi nọ anya eze, na ndi naci aci, na ndi-isi,
na ndi-isi anwansi, na ndi nedozi àkù, na ndi nara
alo, na ndi ikpe, na ndi nine naci ani, ka fa bia
n'ido alusi nke eze Nebukadneza kwubaluli nsọ.
3 Mgbe afu ka ndi nọ anya eze, na ndi naci aci,
na ndi-isi, na ndi-isi anwansi, na ndi nedozi àkù,
na ndi nara alo, na ndi ikpe, na ndi nine naci ani,
gbakọbalu n'ofu n'ido alusi nke eze Nebukadneza
kwubaluli nsọ; fa wekwulu n'iru alusi afu nke eze
Nebukadneza kwubaluli. 4 Onye nkwusa we-
kpọsie nkpu ike, Unu ndi *di n'ice n'ice*, na mba-ga,
na asusu-ga, ka agwalu, 5 na mgbe unu nulu
onu ogbo, na nke ọja, na nke ubọ akwala, na nke
*ubọ* sakbọt, na nke une, na nke dọlsima, na nke
ubọ nine di ice ice, unu da n'ani ka unu sekpube-
lu alusi ọna-edo nke eze Nebukadneza kwubagọ-
lu: 6 onye ọbuna nadarọ sekpuelu ka agatu-
nye n'ofu amani afu nime obo ọku nenwu ajọ ọlu.
7 Nyabu mgbe afu, mgbe ndi afu nine nulu onu
ogbo, na nke ọja, na nke ubọ akwala, na nke *ubọ* sa-
kbọt, na nke une, na nke ubọ nine di ice ice, ka ndi
afu nine, mba-ga, na asusu-ga, da n'ani sekpubelu
alusi ọna-edo nke eze Nebukadneza kwubaluli.
8 Nyabu n'ọge afu ndi Kaldea ọnwọ kpudebe
nso, bo ndi Ju ebubo. 9 Fa zalu eze Nebukad-

neza, si, Ngi eze, di ndu ebe-ebe. 10 Nginwa,
eze, delu iwu, na onye ọbuna ganu onu ogbo, na
nke ọja, na nke ubọ akwala, na nke *ubọ* sakbọt,
na nke une, na nke dọlsima, na nke ubọ nine di ice
ice, na ọgada n'ani sekpuelu alusi ọna-edo : 11 na
onye nadarọ sekpuelu ya, ka agatunye nime obo
ọku nenwu ajọ ọlu. 12 Ndi Ju ọnwọ di ndi ikalu
ibu isi ani Babilon, Ṣedrak, Miṣak, na Abed-nego ;
ndikom ndia anurọ onu-i, ngi eze : fa adefe cuku-i-
ga, nke fa nesekpulu alusi ọna-edo nke ikwubagolu.
13 Mgbe afu Nebukadneza welu ọnuma-ya na iwe
di ọku kwue ka akpọta Ṣedrak, Miṣak, na Abed-
nego. Mgbe afu fa kpọtalu ndikom ndia n'iru
eze. 14 Nebukadneza za si fa, Unu kpacalu anya,
unu Ṣedrak, Miṣak na Abed-nego, na unu adefe
cukum, nke unu nesekpulu alusi ọna-edo mkwu-
bagolu ka ? 15 Nyabu ọbuluna unu akwadebego
na mgbe unu nulu onu ogbo, na nke ọja, na ubọ
akwala, na *ubọ* sakbọt, na une, na dọlsima, na
nke ubọ nine di ice ice, na unu gada n'ani sekpue-
lu alusi afu nke mmebelu, *ọdi nma* : ma ọbuluna
unu esekpurọ, agatunye unu n'ofu amani afu n'obo
ọku nenwu ajọ ọlu ; onye bu cuku afu nke gana-
puta unu n'akam ? 16 Ṣedrak, Miṣak, na Abed-
nego, weza, si eze, Ngi Nebukadneza, ọdirọ ayinwa
nkpa iza i ife n'okwu a. 17 Ọbuluna ọdi *nọfu*,
Cuku-ayi Onye ayinwa nefe nwelu ike inaputa
ayi nime obo ọku nenwu ajọ ọlu ; Ọganaputa ayi
n'aka-i, ngi eze. 18 Ma ọmezi, malu nka, ngi eze,
na ayi amefe cuku-i-ga, nke ayi nesekpulu alusi
ọna-edo nke ikwubalu. 19 Mgbe afu ka eze
Nebukadneza ji juputa n'ọnuma, udi iru-ya
werughalia n'aru Ṣedrak, Miṣak, na Abed-nego :
ọweza, si ka fa kpọnwue obo ọku afu ugbolo isa

kalia etu anakpọnwu ya-li. 20 Ọwegwa dinkpa
ufọdu di n'usu ndi agha ya ifiedo Ṣedrak, Miṣak,
na Abed-nego, na itunye fa nime obo ọku nenwu
ajọ ọlu. 21 Mgbe afu ka efielu ndikom ndia fa
na afe-úkwú-fa, na ákwà isi fa, na otogbo-fa, na
afe *ọzọ* fa-ga, ewetunye fa nime obo ọku nenwu
ajọ ọlu. 22 Nyabu maka ifi na okwu eze adika
ike, obo ọku azi di ajọ ọku, ilele ọku afu wegbue
ndikom ndi bulu Ṣedrak, Miṣak, na Abed-nego.
23 Ndikom itọ ndia, Ṣedrak, Miṣak, na Abed-nego,
da n'ani fa na agbu nime obo ọku nenwu ajọ ọlu.
24 Mgbe afu ka oji tu eze Nebukadneza n'anya,
ọwelu ọsisọ binie: ọweza, si ndi nra-alo, Ọburọ
nwa madu itọ efielu agbu ka ayi tunyelu nime
ọku? Fa weza, si eze, *Ọbu* ezie, eze. 25 Ọweza,
si, Ne, munwa fulu madu inọ atọpulu atọpu,
nejeghali n'etiti ọku, ma emelurọ fa aru; udi
onye nke-inọ di ka nwa nke cuku-ga. 26 Mgbe
afu Nebukadneza kpudebe n'ọnu obo ọku nke
nenwu ajọ ọlu: ọweza, si, Ṣedrak, Miṣak, na
Abed-nego, unu ndi-odibo Cuku Kasi Enu, putanu,
bianu. Mgbe afu Ṣedrak, Miṣak, na Abed-nego,
si nime obo ọku puta. 27 Ndi nọ anya eze, na
ndi naci aci, na ndi-isi, na ndi nra-alo eze, ebe fa
gbakọbalu ọnu, fa fu ndikom ndia, na ọku enweịọ
ike n'aru-fa, nke ọku nanaca ntutu isi-fa, nke afe-
úkwú-fa nerughali, nke ísì ọku nelu fa aru.
28 Nebukadneza zalu, si Ngọzi dili Cuku nke
Ṣedrak, Miṣak, na Abed-nego, Ọnye zitalu mọ-ozi-
Ya, wenaputa ndi-odibo-Ya ndi cekwubelu Ya,
rughalia okwu eze, ralu aru-fa nye, ka fa ghalu
ifè ma-ọbu isekpulu cuku ọbuna, belu sọ Cuku-fa.
29 Nya ka mji ti iwu, na ndi ọbuna, ma-ọbu mba,
ma-ọbu asusu, nke kwufielu ife ọbuna medide

Cuku nke Ṣedrak, Miṣak na Abed-nego̱, na
agebelisi fa, welu uno̱-fa me ikpo-afifia: makana
o̱diro̱ cuku o̱zo̱ nwelu ike inaputạ etu a. 30 Mgbe
afu ka eze melu ka ife nagalu Ṣedrak, Miṣak, na
Abed-nego, n'ani Babilon.
4 1 Eze Nebukadneza degalu ndi nine, na
mba nine, na asusu nine ndi bi n'uwa nine;
ndokwa bawanyelu unu. 2 O̱dim kạ o̱bu ife di
nma igosi ife ama na o̱lu ebube nke Cuku Kasị
Enu lugolum. 3 Nekene ka ife-arima-Ya-ga si
buka! nekene ka o̱lu-ebube-Ya-ga si di ike! ani-
eze-Ya bu ani-eze ebe-ebe, ebe O̱naci *nadidide* na
ndudugandu nine.
4 Munwa Nebukadneza nezululi ike na bem, ife
nagalum o̱fuma n'uno̱m. 5 Afulum nlo̱ tulum
egwu; ilolo *mlolu* n'enu àkwàm na o̱fù-ga nke
isim nesogbum. 6 Nya ka mji tie iwu ka akpo̱ta
ndi amamife nine nke Babilon n'irum, ka fạ me
ka mmalu isi nlo̱ afu. 7 Mgbe afu ka ndi-o̱de-
akwukwo̱, na ndi-dibia-afa, na ndi Kaldea, na ndi-
anwansi batalu: munwa weko̱lu fa nlo̱ afu; ma fa
emero̱m ka mmalu isi-ya. 8 Ma n'ikpe-azu Daniel
bata n'irum, onye afa-ya bu Belteṣaza, dika afa
cukum *si di*, onye mo̱ nke cuku di-ga nso̱ di azi
nime ya: mweko̱lu ya nlo̱ afu, *si*, 9 Ngi Belteṣaza,
onye naci ndi-o̱de-akwukwo̱, makana munwa malu
na mo̱ nke cuku di-ga nso̱ di nime i, na o̱nwero̱
ife nzuzo o̱buna nesogbu i, ko̱lum o̱fù-ga nke nlo̱m
nke mfugolu, na isi-ya. 10 No̱nwo̱ ka o̱lù nke
isim si di-ga n'enu àkwàm: afulum, ne, ofu osisi
di n'etiti uwa, enu-ya rili nne. 11 Osisi afu so,
di ike, enu-ya lulu n'enu-igwe, anesi n'ebe uwa
nine jedebelu afu ya. 12 Akwukwo̱-ya-ga malu
nma, nkpulu-ya rili nne, nni di azi ya nke zulu

ife nine: anu ọfia neze ndo n'okpulu ya, anu-ufe
nke ígwé bi na ngadaba-ya-ga, eji ya azu ife nine.
13 Mwefu n'ọfù-ga nke isim n'enu àkwàm, ne, ofu
onye nce onye di nsọ si n'enu-igwe zidata.
14 Ọkpọsie ike, kwue nọnwọ, si, Gbutuenu osisi
afu, gbukapusia ngadaba-ya-ga, zizipu akwukwọ-
ya-ga, kpasasia nkpulu-ya: ka anu ọfia si n'okpulu
ya pua, ka anu-ufe si na ngadaba-ya pua azi. 15 Ma
rapu ọgwe nkpọlọgwugwu-ya n'ani, ọbunadu n'ife
nfiedo nke ígwè na ọna-ọku, n'afifia ndu nke ọzala;
ka igiligi nke ígwé de ya, ka okè-ya dinyelu anu
n'afifia nke ani: 16 ka erughalia obi-ya ka ọghalu
ibuzi *obi* madu, ka ewelu obi anu wenye ya; ka arọ
isa gafe ya. 17 Ikpe a sitelu n'iwu ndi nce, ife a
sitelu n'okwu ndi di nsọ: ka onye di ndu wemalu
na Onye Kasi Enu naci n'ani-eze madu, welu ya
nye onye sọlu Ya, newelu onye dikalisili ani eme
isi-ya. 18 Ọbu nlọ nka ka munwa eze Nebukad-
neza fulu: nginwa, Belteṣaza, kọlu isi-ya, ebe ndi
amamife nine di n'ani-ezem nenwerọ ike ime ka
mmalu isi-ya; ma nginwa nwelu ike, makana mọ
nke cuku di-ga nsọ di nime i.

19 Mgbe afu ọtulu Daniel, onye afa-ya bu
Belteṣaza, n'anya nwa ọge, ilolo uce cebe ya. Eze
weza, si, Belteṣaza, ka nlọ, ma-ọbu isi-*ya*, ghalu ice
i uce. Beltcṣaza weza, si, Dinwenum, nlọ afu dili
ndi kpọlu i asi, isi-ya dili ndi nemedide i. 20 Osisi
afu nke ifulu, nke solu, di ike, nke enu-ya lulu
n'ígwé, uwa nine fu ya; 21 nke akwukwọ-ya ma-
ga-lu nmá, nkpulu-ya rie nne, nni di azi ya nke
zulu ife nine; nke anu ọfia nebi n'okpulu ya, na nke
anu-ufe nke igwe bi na ngadaba-ya-ga: 22 *osisi*
afu bu nginwa, eze, isoputalu di ike: makana idi-
nuku-i solu, lue n'enu-igwe, ebe inacu *lulu* n'ebe

uwa jedebelu. 23 Ebe eze fulu ofu onye nce di
nsọ ka osi n'enu-igwe nezidata, nasi, Gbutuenu
osisi afu, bibie ya; ma rapu ọgwe nkpọlọgwugwu-
ya-ga n'ani, ọbunadu n'ife nfiedo nke ígwè na ọna-
ọku, n'afifia ndu nke ọfia; ka igiligi nke ígwé de
ya, ka okè-ya dinyelu anu ọfia, arọ isa ewegafe ya;
24 nka bu isi-ya, ngi eze, nke afu bu iwu Onye
Kasi Enu, nke dakwasili dinwenum eze: 25 na
agesi n'ebe madu bi cupu i, na ebe-obi-i gadinyelu
anu ọfia, na ageme i ka inata afifia ka efi, igiligi
nke ígwé ganede i, arọ isa gagafe i; iwemalu na
Onye Kasi Enu naci n'ani-eze madu, welu azi ya
nye onye sọlu Ya. 26 Ebe fa si ka arapu ọgwe
nkpọlogwugwu-ga nke osisi afu; ani-eze-i gakwu-
sili i ike, ma imasia na enu-igwe naci. 27 Nyabu,
ngi eze, ka alom bulu ife gasọ i, welu ezi omume
bepu njọ-i-ga, welu imelu ndi ebudalu ebuda ebele
bepu ajọ omume-i; ike na ndokwa gadililikwu i.
28 Ife nine a dakwasili eze Nebukadneza. 29 Ka
ọnwa mabọa gasili ọnejeghali n'enu unọ eze nke di
na Babilon. 30 Eze weza, si, Nka aburọ nuku
Babilon, nke munwa lulu ka ọbulu unọ-be eze, si-
tena ike nke umem na maka ifi otuto nke ebubem?
31 Ka okwu difu eze n'ọnu, ofu onu si n'enu-igwe
da, *si*, Ngi eze Nebukadneza, ọbu ngi ka agwalu:
ani-eze apugo n'aka-i. 32 Agesi n'etiti madu
cupu i, ebe-obi-i gadinyelu anu ọfia; ageme i ka
ita afifia dika efi, arọ isa gagafe i; iwemalu na
Onye Kasi Enu naci n'ani-eze madu, welu ya nye
onye sọlu Ya. 33 N'ofu amani afu ka ife afu lelu
n'aru Nebukadneza: ewesi n'etiti madu cupu ya,
ọweta afifia dika efi, igiligi nke ígwé wedè aru-ya,
genye na ntutu isi ya solu dika *ugbene* ugo, mbọ-
ya-ga dika *mbọ* nnunu. 34 N'isi-njedebe ubọsi

afu-ga munwa Nebukadneza wenie anyam n'enu-
igwe, ucem wenatakutam, mwegọzie Onye Kasi
Enu, mweto sọpulu azi Onye di ebe-ebe ; makana
ọcici-Ya bu ọcici ebe-ebe, ani-eze-ya *nadidide* na
ndudugandu nine : 35 ndi nine bi n'uwa ka agu-
nyelu n'ife nkiti : Ọneme ka osi sọ Ya n'usu enu-
igwe, na etiti ndi bi n'uwa : ọnwerọ nke ganarapu
n'aka-Ya, ma-ọbu si Ya, Gini ka Ineme ? 36 N'ofu
ọge afu ka ucem cighakutelum ; maka otuto ani-
ezem, ebubem na ọmumum cighakutem ; ndi nra-
alom na ndi bu diňwenu n'ọkpulum nacọm ; mwe-
kwusie ike n'ani-ezem, ewetiwanyelum idi-nuku
nke kacasinu. 37 Kita munwa Nebukadneza
neto, nebuni, nasọpulu Eze nke enu-igwe ; makana
ọlu-Ya nine bu ezi-okwu, uzọ-Ya bu-ga ikpe : ndi
ji ngala ejeghali Ọnwelu ike ibuda fa.

5 1 Eze Belṣaza sili nnu ndicie-ya nabọ na
iruli nuku olili, la azi manya-*fain* n'iru nnu
nabọ na iruli afu. 2 Belṣaza, ka ọnenene manya
afu, ọsi ka acita aya ọna-edo na ọna-ọca nke
Nebukadneza nna-ya kpotalu n'unọ nsọ di na
Jerusalem ; ka eze afu na ndicie-ya, na inyeme-ya
na ndi ọnayi, wela nime fa. 3 Mgbe afu fa cita
aya ọna-edo ekpotalu n'unọ nsọ nke unọ Cuku di
na Jerusalem ; eze afu na ndicie-ya, na inyeme-ya
na ndi ọnayi, wela nime fa. 4 Fa la manya, tobe
cuku-ga nke ọna-edo, na nke ọna-ọca, na nke ọna-
ọku, na nke ígwè, na nke osisi, na nke nkpuma.
5 N'ofu amani afu nkpisi-aka madu puta, wede na
nkelita-iru ọku-ukpe n'enu ife etelu n'aja-odido
unọ ezẹ : eze wefu akuku aka afu nedenu.
6 Mgbe afu iru usọ eze rughalia nime ya, uce cebe
ya ; nkwonkwo úkwù-ya tọpusia, nkpili-ukwu-ya
nakukọlita onwefa ọnu. 7 Eze kpọsie nkpu ike

ka akpọbata ndi-dibia-afa, na ndi Kaldea, na ndi-
anwansi. Eze weza, si ndi amamife nke Babilon,
Onye ọbuna gagu ife a edelu, kọlum isi-ya, ka age-
yibe afe ododo, ogeyi iyagba ọna-edo n'onu-ya, bulu
onye nke-itọ n'ici ani-eze.
8 Mgbe afu ndi amamife
nine nke eze bata: ma fa apurọ igu ife edelu, nke
fa neme ka eze malu isi-ya.
9 Mgbe afu owuta
eze Belṣaza agadaga, iru usọ ya rughalia n'aru ya,
ọgba ndicie-ya ghali.
10 Eze nwayi ji maka okwu
eze na ndicie-ya weba n'unọ ọlila-manya: eze
nwayi weza, si, Ngi eze, di ndu ebe-ebe; ecena uce,
nke iru usọ i nerughali:
11 ofu nwoke di n'ani-
eze-i, nke mọ nke cuku di-ga nsọ di nime ya;
n'ubọsi nke nna-i ka afulu ìfè na nghọta na
amamife n'aru ya, dika amamife cuku-ga: eze
Nebukadneza nna-i, eze afu, *ka mkwulu*, nna-i, melu
ya ka ọciba ndi-ọde-akwukwọ, na ndi-dibia-afa,
na ndi Kaldea, na ndi-anwansi;
12 ebe mọ ọma,
na ọmuma-ife, na nghọta, na ikọ isi nlọ-ga, na
igosi okwu di-ga omimi, na itọpu ife gbalu ghali,
ka afulu n'aru Daniel afu, onye eze gulu afa-ya
Belteṣaza. Nyabu ka akpọ Daniel, na ọgakọ isi-
ya.

13 Mgbe afu akpọbatalu Daniel n'iru eze. Eze
weza, si Daniel, Ọbu nginwa bu Daniel afu, nke
bu ofu nime umu Juda adọlu n'agha, ndi nnam bu
eze si na Juda kpọta ka?
14 Anugom maka i,
na mọ nke cuku-ga di nime i, na afulu ìfè na
nghọta na amamife kacasi nma nime i.
15 Nya-
bu na akpọbatạgo ndi amamife, ndi-dibia-afa,
n'irum, ka fa gua ife edelu nwọ, me ka mmalu isi-
ya: ma fa apurọ ikọ isi ife a.
16 Ma munwa
nulu maka i, na inwelu ike ikọ isi ife, na itọpu ife
gbalu ghali: nyabu ọbuluna ipulu igu ife edelu

nwo, me-azim ka mmalu isi-ya, ageyibe i afe
ododo, igeyili iyagba ona-edo n'onu-i, bulu onye
nke-ito n'ici ani-eze. 17 Mgbe afu Daniel zalu,
kwue n'iru eze, si, Ngi n'onwei nalu ife-onyinye-i-
ga, nye onye ozo ife-ine-olu-i-ga; ma agamagulu
eze ife edelu, me ka omalu isi-ya. 18 Nginwa
eze, Cuku nke Kasi Enu nyelu Nebukadneza nna-
i ani-eze a, na idi-nuku, na otuto, na ebube:
19 maka ifi idi-nuku Onyelu ya, ndi nine, na mba
nine, na asusu nine nama aru nni natu egwu n'iru
ya: onye ocolu *iglu* ogbue, onye ocolu *idebe ndu*
odebe; onye ocolu *ibunita* obunita, onye ocolu *ibuda*
obuda. 20 Ma ka ebunitalu obi-ya, me ka mo-
ya sie ike ime ife ngala, esi n'ukpo eze ya buda ya,
fa wenapu ya ututo-ya: 21 ewesi n'etiti umu
madu cupu ya; me ka obi-ya di ka nke anumanu,
ebe-obi-ya dinyelu anyinya ofia-ga; ewewelu afi-
fia nazu ya ka efi, igiligi nke ígwé de aru-ya:
genye na mgbe oji wemalu na Cuku nke Kasi Enu
naci n'ani-eze madu, na Oneme onye solu Ya isi-
ya. 22 Nginwa, Belsaza, nwa-ya, ebudataro obi-i,
obu ezie na imalu ife nine a; 23 ma ibunitago
onwei medide Dinwenu nke enu-igwe; fa acitago
azi aya nke uno-Ya n'iru i, nginwa na ndicie-i, na
inyeme-i na ndi inayi, lalu manya nime fa; itogo
azi cuku-ga nke ona-oca, na ona-edo, na ona-oku,
na ígwè, na osisi, na nkpuma, nke nadafu uzo, nke
fa nanu ife, nke fa nama ife: ma Cuku afu ume-i
di n'aka-Ya, na Onye uzo-i nine bu nke Ya, ka
inenyero otuto: 24 mgbe afu ka ezipulu akuku
aka afu n'iru ya, edelu ife a. 25 Nka bu ife edelu,
MENE, MENE, TEKEL, UFASIN. 26 Nka bu
isi ife afu: MENE; Cuku agusigo ani-eze-i onu, me
ka ogwusia. 27 TEKEL; esìgo i n'ife nsi-ama, afu-

lu na ilurọ elu. 28 PERES; ekego ani-eze-i,
nye ndi Midia na ndi Pasia. 29 Mgbe afu ka eze
Belṣaza kwulu, fa weyibe Daniel afe ododo, yibe
ya iyagba ọna-edo n'onu-ya, wekwusa maka ya, na
ọgabu onye nke-itọ n'ici ani-eze. 30 N'ucici afu
ka egbulu Belṣaza eze Kaldea. 31 Daraiọs onye
Midia wenata ani-eze, ka ọgbalu ọgu arọ itọ na
ibọa.

6 1 Ọsọlu Daraios ime ọgu madu isi ndi nọ
anya eze isi n'ani-eze, ndi ganọ n'akuku ani-eze
nine; 2 na ime ndi-isi itọ isi-fa, nke Daniel bu
ofu nime fa; ka ndia nọ anya eze netinye okwu
n'iru fa, ka ọghalu inwe ife gemebinari eze.
3 Mgbe afu ka amalu afa Daniel nunwa n'etiti
ndi-isi afu na ndi nọ anya eze afu, makana mọ
ọma ka afulu nime ya; eze wezube ime ya isi ani-
eze nine. 4 Mgbe afu ndi-isi na ndi nọ anya eze
cọlu ka fa fu ife iji medide Daniel maka ani-eze;
ma fa apurọ icọta ife ọbuna ma-ọbu ife ita-uta;
makana yanwa di ncekwube, ọnwerọ njefie ma-ọbu
ife ita-uta afulu n'aru ya. 5 Mgbe afu ka ndikom
afu ji si, Ayi amafu ife iji medide Daniel nunwa,
belu sọ ma ayi fulu *ife iji* medide ya n'okwu iwu
Cuku-ya. 6 Mgbe afu ka ndi-isi na ndi nọ anya eze
ndia gbakọbalu n'ebe eze nọ, wegwa ya nọnwọ, si,
Eze Daraios, di ndu ebe-ebe. 7 Ndi-isi nine nke
ani-eze, ndi naci aci na ndi nọ anya eze, na ndi
nara alo na ndi-isi, ralu alo n'ofu ka eze tọ ofu ukpu-
lu, tie iwu sili ike, na onye ọbuna nke gayọ ayiyọ
n'aka cuku ọbuna ma-ọbu madu oru ubọsi na ili,
belu sọ n'aka i, ngi eze, na agatunye ya n'onunu
agaba. 8 Nyabu, ngi eze, me ka iwu afu sie ike,
denye afa-i n'akwukwọ a, ka ọghalu igha agha, etu
iwu ndi Midia na ndi Pasia si di, nke nadagafe

agafe. 9 Nya ka eze Daraiọs ji denye afa n'akwu-
kwọ afu na iwu afu. 10 Ka Daniel malu na
edenyego afa n'akwukwọ afu, ọnaba be-ya ; (windo-
ya ghe-ga-lu ọghe n'ime-unọ-ya dolu iru na
Jerusalem ;) ọnesekpulu ani na nkpili-ukwu-ya
ugbolo itọ ofu mbọsi, nekpe ekpelu, nenye ekene
n'iru Cuku-ya, dika osi emeli gbo. 11 Mgbe afu
ndikom ndia gbakọba ọnu, fu Daniel ka ọnayọ
ayiyọ naziza n'iru Çuku-ya. 12 Mgbe afu fa
kpudebelu nso, kwue n'iru eze maka iwu eze;
Idenyerọ afa nime iwu, ka atunye onye ọbuna
gayọ cuku ọbuna ma-ọbu madu ayiyọ n'oru ubọsi
na ili, belu sọ i, ngi eze, n'onunu agaba ka ? Eze
weza, si, Ife afu bu ezie, etu iwu ndi Midia na ndi
Pasia si di, nke nadagafe agafe. 13 Mgbe afu fa
zalu n'iru eze, si, Daniel nu, nke bu ofu nime umu
Juda adọlu n'agha, agbanyerọ i, ngi eze, nke
*ọnagbanye* iwu idenyegolu afa, ma ọnayọ ayiyọ
ugbolo itọ ofu mbọsi. 14 Mgbe afu eze, ka ọnu-
lu okwu ndia, ọsọrọ ya nca, ọfiekwa obi-ya inaputa
Daniel : ọwegbadide mbọ idọputa ya genye n'ọdi-
da anya-anwu. 15 Mgbe afu ka ndikom ndia
gbakọbalu ọnu n'ebe eze nọ, wesi eze, Malu, ngi
eze, na ọbu iwu ndi Midia na ndi Paṣia, na aderu-
ghali iwu ọbuna ma-ọbu ukpulu ọbuna nke eze
tọlu. 16 Eze wekwue, fa wekpọta Daniel, tunye
ya n'onunu agaba. Eze weza, si Daniel, Cuku-i
Nke nginwa nefe mgbe nca, Yanwa ganaputa i.
17 Ewebuta ofu nkpuma, tukwasi ya n'ọnu onunu
afu ; eze wewelu ife iri-ama nke ya, na nke ndicie-
ya, weria ya ama ; ka aghalu irughali ife ọbuna
maka Daniel. 18 Mgbe afu eze nabalu n'unọ-ya,
webue ọnu ogonogo ucici : ebutarọ ubọ egwú
n'iru ya : ula wefepu ya n'anya. 19 Mgbe afu eze

binili n'uzọ ututu, wegbaga ọsisọ n'onunu agaba.
20 Ka ọkpudebelu nso onunu n'ebe Daniel nọ,
ọkpọ oku n'onu ákwá: eze za, si Daniel, Ngi
Daniel, odibo Cuku di ndu, Cuku-i, Nke nginwa
nefe mgbe nca, nwekwọlu ike inaputa i n'aka
agaba? 21 Mgbe afu Daniel sili eze, Ngi eze, di
ndu ebe-ebe. 22 Cukum ezitago mọ-ozi-Ya,
kpucie ọnu agaba-ga, fa emelurọm aru: makana
afulu émẹ́-njọ n'arum n'iru Ya; n'iru i azi, ngi eze,
emefierọ̇m ife ọbuna. 23 Mgbe afu ka eze ṅulili
agadaga aṅuli, gwa fa ka fa si n'onunu kpugota
Daniel. Ewekpugọta Daniel n'onunu, afurọ ofu
ilu-aru ọbuna n'aru ya, makana ocekwubeluli
Cuku-ya. 24 Eze wekwue, fa wekpọta ndikom
ndi bolu Daniel ebubo, tunye fa, ka fa n'onwefa,
ka umu-fa, ka inyeme-fa, n'onunu agaba; agaba
wenwe ike n'aru fa, talisia ọkpukpu-fa nine, tupu
fa elu n'ani onunu.

25 Mgbe afu eze Daraiọs degalu ndi *nine*, na
mba nine, na asusu *nine*, ndi bi n'uwa nine,
akwukwọ; Ndokwa bawanyelu unu. 26 Etiem
iwu, na ebe nine anaci n'ani-ezem ka aru nama
madu nni ka fa natu egwu n'iru Cuku nke Daniel:
makana Yanwa bu Cuku di ndu, nakwudide ebe-
ebe, ani-eze-Ya bu nke amanemebi emebi, ọcici-
Ya *gadidide* genye n'isi-njedebe: 27 Ọnanaputa
nadọputa, Ọneme ife arima na ife ebube n'enu-
igwe na uwa; Onye naputagolu Daniel n'aka
agaba-ga. 28 Ọwenagalu Daniel nunwa n'ọcici
Daraioṣ, na ọcici Sairọs onye Paṣia.

7 1 N'arọ izizi nke Belṣaza eze Babilon Daniel
lọlu nlọ fu azi ọfù-ga nke isi-ya n'enu àkwà-
ya: mgbe afu ka oji de nlọ afu wekọ akukọ okwu
afu-ga. 2 Daniel weza, si, Afulum n'ọfùm

n'ucici ne, ifufe ino nke enu-igwe fekwasili n'enu
nuku orimili nnu. 3 Nuku anu ino wesi nime
orimili nnu afu rogota, di ice ofu n'aka ibe-ya.
4 Nke izizi di ka agaba, nwe nku ugo : mwenene
genye na mgbe eji kwopu nku-ya, ewesi n'ani
bunie ya, me ya ka okwulu oto n'ukwu nabo dika
madu, ewenye ya obi madu. 5 Ne anu ozo, nke-
iboa, yili bea, ebunitalu ya n'ofu akuku, ogiliga
ito di n'onu-ya n'etiti ézé-ya-ga: fa wesi ya
nonwo, Binie, libe imelime anu. 6 Ka nka gasili
mfu, ne, anu ozo, dika awolo, nke nwelu nku ino
nke nnunu n'azu-ya; anu afu nwe-azi-li isi ino;
eme ka onaci aci. 7 Ka. nka gasili mfukwasi
n'ofù-ga nke ucici, ne anu nke-ino, di egwu di azi
ike, nwe ajo ume; onwelu nuku ézé-ga nke ígwè:
onatali nadoli; nazotu ife fodulunu n'ukwu-ya:
odi ice n'anu nine bu ya uzo; onwelu mpi ili.
8 Mcigha uce na mpi afu-ga; ne, mpi ozo wapu-
ta n'etiti fa, nke afu bu obele, nke eroputalu mpi
ito na mpi nke izizi-ga n'iru-ya : ne, anya-ga nke
di ka anya madu di nime mpi nka, na ofu onu
nekwu nuku ife-ga. 9 Mwenene ewedoba ukpo-
ga, ofu onye toluli ototo nokwasi ya: afe-ya nenwu
dika sno, ntutu di ya n'isi di ka aji anu oca; ukpo-
ya bu ilele oku, wil-ya bu-ga oku nenwu enwu.
10 Oku dika mili iyi waputalu rulu bia n'iru ya:
nnu kwulu nnu nefe ya, ula-nnu kwulu ula-nnu
kwulu n'iru ya : ebido ikpe, asaghe akwukwo-ga.
11 Mnene n'oge afu maka ifi onu nuku okwu-ga
nke mpi afu kwulu; mnenelili ewegbue anu afu,
emebili aru-ya, welu ya nye ka esule ya oku.
12 Anu ozo-ga fodulunu, anapulu nke fa naci : ma
ewetekwulu ndu-fa aka oge onwo. 13 Mfu n'ofù-
ga nke ucici, ne, ofu onye dika nwa nke madu ji

ulukpu nke ígwé bia, ọbialulu onye afu nke tọlu
ọtutọ aru, fa kpọdebe ya n'iru ya. 14 Ewenye ya
ọcici, na otuto, na ani-eze, ka ndi nine, na mba
*nine*, na asusu *nine* febe ya: ọcici-ya bu ọcici ebe-
ebe, nke managafe agafe, ani-eze-ya bu nke mane-
mebi emebi.
15 Munwa Daniel, mọ nkem newe iwe n'etiti
arum, ọfù-ga nke isim wutalum. 16 Mwekpudebe
ọfu nime ndi kwunu n'usọ, juba ya nke bu ezi-
okwu nime ife nine a. Ọwegwam, me ka mmalu isi
ife afu-ga. 17 Nuku anu afu-ga, nke dị inọ, bu
ẹze inọ, nke gesi n'ani puta. 18 Ma ndi di nsọ
nke Onye Kasi Enu ganalu ani-eze afu, nwelu
ani-eze afu ebe-ebe, ọbunadu ebe-ebe ebe-ebe.
19 Mgbe afu ka mji cọ ima ezi-okwu nke anu nke-
inọ afu, nke pulu ice nime fa nine, di ajọ egwu,
nke ézé-ya bu-ga ígwè, mbọ-ya *bulu* ọna-ọku; nke
natali, nadọli, nazọtu ife fọdulunu n'ukwu; 20 na
nke mpi ili nkẹ di n'isi-ya, na *mpi* ọzọ afu nke
waputalu, nke *mpi* itọ dalu n'iru ya; ọbunadu
mpi nke nwelu anya, na ọnu nke kwulu nuku ife-
ga, nke nwelu anya-ike kalia ibe-ya. 21 Mwene-
ne, ofu mpi afu busolu ndi nsọ agha, kalia fa;
22 wenye ka onye afu tọlu ọtutọ bialu, ewekpelu
ndi nsọ nke Onye Kasi Enu ikpe; ọge webia
mgbe ndi di nsọ ji nwelu ani-eze afu. 23 Nọnwọ
ka okwulu, Anu nke-inọ gabu ani-eze nke-inọ
n'uwa, nke gadi ice n'ani-eze nine, ọgatali uwa
nine, zọtue ya, dọlisie ya. 24 Mpi ili afu-ga, ézè
ili gesi nime ani-eze nunwa bini: *eze* ọzọ gebini
so fa; onye afu gadi ice na ndi bu *ya* uzọ, ogebuda
eze itọ. 25 Ogekwu okwu medide Onye Kasi
Enu, ogesogbu ndi di nsọ nke Onye Kasi Enu:
ogelo na ya gerughali ọge-ga na iwu; agewelu fa

nye n'aka-ya genye n'ofu aro̱ na aro̱-ga na o̱kala
aro̱. 26 Ma agekpe ikpe, aganapu ebe o̱naci,
ikpocapu ya na imebi ya genye n'isi-njedebe.
27 Agewelu ani-eze afu na o̱cici, na idi-nuku nke
ani-eze-ga n'okpulu enu-igwe nine, nye ndi bu ndi
nso̱ nke Onye Kasi Enu: ani-eze-Ya bu ani-eze
ebe-ebe, ebe nine anaci gefe nru nanu okwu-Ya.
28 Nka bu isi-njedebe okwu afu. Munwa Daniel,
uce necem agadaga, iru uso̱m rughalili n'imem: ma
edebelum okwu afu nime obim.

8 1 N'aro̱ nke ito̱ nke ocici eze Belṣaza afulum
o̱fù, munwa Daniel, ka nke mbu uzo̱ fu gafesili.
2 Mwefu n'o̱fù afu; oluzia ka mfulu, munwa no̱li
na Ṣuṣan uno̱ eze, nke di n'ani Ilam; mwefu n'o̱fù
afu, munwa weno̱du n'ikpele orimili Ulai. 3 Mwe-
wenie anyam, fu, ne, ofu ebunu kwu n'iru orimili
afu nke nwelu mpi nabo̱: mpi nabo̱ afu solu ogo-
nogo; ma ofu sokalili ibe-ya, nke sokalilinu kpe
azu puta. 4 Mfu ebunu afu ka o̱naso̱ mpi n'o̱di-
da-anya-anwu, na Ugwu, na adagbe: o̱nwero̱
anu o̱buna kwulu n'iru ya, nke o̱nenwe onye o̱bu-
na nke ganaputa *ife* n'aka-ya; ma o̱neme etu so̱lu
ya, me onweya nuku. 5 Ka munwa nacighali
obim, ne, ofu nkpi si n'o̱dida-anya-anwu puta
n'enu uwa nine, ma o̱meturo̱ ani nca: nkpi afu
nwelu mpi anekili ekili n'etiti anya-ya nabo̱.
6 O̱webiakute ebunu nke nwelu mpi nabo̱, nke
mfululi ka o̱kwu n'iru orimili, o̱gbakwasi ya n'o̱nu-
ma nke ike-ya. 7 Mwefu ya ka o̱nakpudebe nso
ebunu afu, owewusa ya iwe, tie ebunu afu, tijie
mpi-ya nabo̱; ike o̱buna adi azi ebunu afu ikwu
n'iru ya: ma o̱turalu ya n'ani, zo̱kwasi ya ukwu;
onye o̱buna apuro̱ inaputa ebunu afu n'aka-ya.
8 Nkpi afu weme onweya nuku agadaga: ka osili

ike, nuku mpi afu kpajie; *mpi* ino anekili ekili wa-
puta n'onodu-ya dolu iru n'ifufe ino nke enu-igwe.
9 N'ofu nime fa ka ofu obele mpi waputalu, nke
melu nuku agadaga, do iru n'adagbe, na iru-anya-
anwu, na *ani* uso afu. 10 Oweme nuku, *obunadu*
genye n'usu nke ígwé; owetura usu afu onwo na
kpakpando onwo n'ani, zokwasi fa ukwu. 11 Eye,
oneme onweya nuku, obunadu genye n'isi usu afu;
owenapu ya *àjà nsule anesule* da, ewetikpodalue
onodu ebe nso ya ani. 12 Eweralu usu afu *nye ya*
nye *àjà nsule anesule* da sitena njefie; owekwatue
ezi-okwu n'ani, oweme *ka osi so ya* ogalu ya.
13 Mwenu ka ofu onye di nso nekwu okwu; ofu
onye di nso ozo wesi onye afu nke nekwu okwu,
One ingbe ka ofù *nke àjà nsule anesule* da, na nje-
fie nke neme nkponkpo, gejedebe, iralu ebe nso na
usu afu nye ka azotu n'ukwu? 14 Owesim, Nnu
anyasi *na* ututu ise na ogu ili-na-ise; ewegunye
ebe nso afu n'ebe ezi omume.

15 Oluzia, ka mfusili ofù afu, munwa Daniel,
mweco nghota; ne, ife dika udi madu kwulu
n'irum. 16 Mwenu onu madu n'etiti *ikpele* Ulai,
nke kpolu, wesi, Gebriel, me ka onye a ghota ofù a.
17 Owekpudebe nso ebe mkwu; ka obialu, egwu
tubam, mwedakpudo irum n'ani: owesim, Ghota,
ngi nwa nke madu; makana ofù afu dili oge ikpe-
azu. 18 Ka onagwam okwu, mdafu n'agadaga
ula kpudo irum n'ani: owemetum aka, me ka
mkwulu oto. 19 Owesi, Ne, agameme ka imalu
ife geme n'odi-n'iru nke onuma: makana odili oge
akalu aka nke ikpe-azu. 20 Ebunu afu nke ifulu
nke nwelu mpi nabo, fa bu ézè ndi Midia na
Pasia. 21 Nkpi afu nwelu aji ri nne bu eze nke
Jafan: nuku mpi afu di n'etiti anya-ya nabo bu

eze izizi. 22 Nke kpajili akpaji, nke mpi ino
kwulu n'onodu-ya, ani-eze ino gesi na mba afu
kwuputa, ma oburo n'ike-ya. 23 N'odi-n'iru nke
ani-eze-fa, mgbe ndi njefie julu *na njefie-fa*, ofu
eze iru-ya gadi egwu, nke naghota okwu di-ga
omimi, gakwulu oto. 24 Ike-ya gadi nuku, ma
oburo sitena ike aka ya; ogemebi ife n'uzo itu-
n'anya, ogagalu ya, ogeme *ka osi aso ya*: ogemebi
ndi di ike na ndi bu ndi di nso. 25 Sitena uce
nghota ya ogeme ka aghugho ga n'aka-ya; ogeme
onweya nuku n'obi-ya; mebie imelime n'aru-ofu-
fo-*fa*: ogakwulu azi imedide isi nwe ndi-isi; ma
agetikpo ya ma ameji aka. 26 Ofù nke anyasi-
ga na ututu-ga nke ekwululi bu ezie: ma nginwa
macita ofù afu; makana odili imelime ubosi *galia
odi-n'iru*. 27 Ufu wekpue munwa Daniel, mya
oya ubosi onwo; mwebinie, lua olu eze: ofù afu
wetum n'anya, ma onwero onye obuna melum ka
mghota.

9 1 N'aro izizi nke Daraios nwa Ahasuiros,
ofu nime nkpulu ndi Midia, nke eciluli eze ani-
eze ndi Kaldea; 2 n'aro izizi nke ocici-ya munwa
Daniel ghota sitena akwukwo-ga onu-ogu aro afu-
ga, nke okwu Jehofa biakutelu amuma Jeremaia
maka fa, imezu itogbolu-nkiti nke Jerusalem,
bu ogu aro ito na ili. 3 Mwedo Dinwenu-ayi
Cuku iru, iji ekpelu na ayiyo-ga, na ibu-onu,
na ákwà uju, na ntu oku, wenaco. 4 Mwekpelu
Jehofa Cukum, wekwuputa, si, Ngi Dinwenum,
Cuku nke di nuku di itulu egwu, nke debelu ndi
fulu Ya n'anya ndi nedebe ife Oti-ga-lu n'iwu
àgbà na ebele; 5 ayi emego njo, ga n'uzo ngiligo,
me ife ojo, nupu isi, obunadu isifie uzo n'ife Iti-
ga-lu n'iwu na ikpe-I-ga; 6 ayi anuro onu ndi-

odibo-i *bú* nḍi-amuma, ndi gwalu ndi-eze-ayi, na
ndi-isi-ayi, na nna-ayi-fà, na ndi ani afu nine,
okwu n'afa-I. 7 Ngi Dinwenum, ezi omume dili
I, ma ifele neme ayi n'iru, etu osi di tata; ndi
Juda, na ndi bi na Jerusalem, na Israel nine, ka
ndi nọ nso, ka ndi nọ n'ọte-aka, n'ani nine ebe
Icusagolu fa, maka ifi nmefie fa mefielu I. 8 Ngi
Dinwenu-ayi, emenyego ayi, na ndi-eze-ayi na ndi-
isi-ayi, na nna-ayi-fà, ifele n'iru, makana ayi emego
njọ medide I. 9 Ebele na ngbaghalu ka Dinwenu-
ayi Cuku nwe; ọbu ezie na ayi nupulu isi n'okpu-
lu Ya; 10 ayi anurọ onu Jehofa Cuku-ayi, ikpa-
ghali n'iwu-Ya-ga, nke Ọdebẹlu n'iru-ayi sitena
aka ndi-odibo-Ya bu ndi-amuma. 11 Eye, Israel
nine ejefiego n'iwu-I, ọbunadu iriruka, ka fa ghalu
inu onu-I: nya ka eji ruwusa ayi nkọca, na iyi
nke edelu n'iwu Moses odibo Cuku; makana ayi
emego njọ medide Ya. 12 Ọmego azi ka okwu-
Ya-ga, nke Okwulu medide ayi, na imedide ndi-
ikpe-ayi ndi kpelu ayi, kwusie ike, sitena ime ka
nuku ajọ ife kwudo ayi: makana emenurọ n'okpu-
lu enu-igwe nine ka esi me na Jerusalem. 13 Etu
esi dẹ n'iwu Moses, ajọ ife nine a kwudogolu ayi:
ma ayi ayọrọ iru-ọma Jehofa Cuku-ayi, ka ayi wesi
n'ajọ omume-ayi cighata, mebe dika ndi mutalu ife
n'ezi-okwu-I. 14 Nya ka Jehofa ji ece ajọ ife
nce, weme ka okwudo ayi: makana Jehofa Cuku-
ayi bu Onye ezi omume n'ọlu-Ya nine nke Ọnalu,
ma ayi anurọ onu-Ya. 15 Kita, Ngi Dinwenu-
ayi Cuku-ayi, Onye si n'ani Ijipt kpọputa ndi-I
n'aka di ike, Iwemelu Onwei afa, dika osi di tata;
ayi emego njọ, ayi emego ife ọjọ. 16 Ngi Dinwe-
nu-ayi, dika ezi omume-I nine si di, biko, ka iwe-
I na ọnuma-I si n'obodo-I Jerusalem, ugwu-I di

nso̱, cigha: makana o̱bu maka ifi njo̱-ayi-ga, na
maka ifi ajo̱ omume nke nna-ayi-fà, ka Jerusalem
na ndi-I ji bulu ife nkpali nke ndi nine no̱rubelu
ayi okilikili. 17 Kita nyabu, Ngi Cuku-ayi, nulu
ekpelu odibo-I, na ayiyo̱-ya-ga, me ka iru-I na-
mukwasi n'ebe nso̱ I nke melu nkpo̱nkpo̱, maka
ifi Dinwenu-ayi. 18 Ngi Cukum, ge nti, ka
Inu; sa anya-I, ka Ifu nkpo̱nkpo̱-ayi, na obodo
akpo̱kwasili afa-I: makana ayi adece ayiyo̱-
ayi n'iru I maka ezi omume-ayi-ga, ma maka
nuku ebele-I-ga. 19 Ngi Dinwenu-ayi, nulu;
Ngi Dinwenu-ayi, gbaghalu; Ngi Dinwenu-ayi,
nulu ka Ime; akwacikwana; maka ifi I, Ngi
Cuku nkem, makana obodo-I na ndi-I ka akpo̱-
kwasili afa-I.

20 Ka munwa nekwu okwu, nekpe ekpelu, ne-
kwuputa njo̱m na njo̱ ndi nkem Israel, nece ayi-
yo̱m n'iru Jehofa Cukum maka ugwu di nso̱ nke
Cukum; 21 eye, ka munwa nekwu okwu n'ekpelu,
nwoke afu bu Gebriel, onye mfululi n'o̱fù n'isi-
nbido, ebe emelu ka o̱nefe o̱siso̱, metum aka n'o̱ge
icu àjà anyasi. 22 O̱weme ka mgho̱ta, wegwam
okwu, si, Ngi Daniel, aputam kita ime i ka ibulu
onye mutalu igho̱ta ife. 23 N'isi-nbido ayiyo̱-i-
ga okwu afu putalu, munwa abiago ka mgwa i;
makana nginwa di ajo̱ oke o̱nu: nyabu cigha
okwu afu, gho̱ta o̱fù afu. 24 O̱gu izu ito̱ na ili
ka akalu ndi-i na obodo-i di nso̱, ime ka akwusi
njefie, na ime ka njo̱ wegwu, na ikpuci ajo̱ omume,
na iwebata ezi omume ebe-ebe, na imacita o̱fù na
amuma, na ite Onye Kasi Nso̱ ude. 25 Nya-
bu malu muta azi, na sitena ikwuputa okwu idozi
na iluzi Jerusalem wenye n'onye eruwusalu ude,
onyc-isi, gabu izu isa: na o̱gu izu ito̱ na ibo̱a,

agaluzi ya ozo, ilo na ekpe, obunadu n'oge nkpa.
26 Ka ogu izu ito na iboa gasili agebepu onye-
etelu, ude, omenwe ife obuna: ndi onye-isi
nke gabia gemebi obodo afu na ebe nso; isi-nje-
debe-ya gabu n'iji ukwu, agha gadidide genye
n'isi-njedebe; ezubelu *ime* ife nkponkpo-ga. 27 Ya
na imelime geme àgbà sili ike n'ofu izu: n'etiti
izu afu ogeme ka àjà na àjà nni kwusi; n'enu nku
nke ife alu-ga *ka* ofu onye *gabia* nke neme ife
nkponkpo; obunadu n'ogwugwu-ya, bu nke ezu-
belu ya, ageruwusa ife neme ife nkponkpo *iwe*.

10 1 N'aro nke-ito nke Sairos eze Pasia ekpu-
ghelu Daniel, onye agulu afa-ya Belteṣaza,
okwu; okwu afu bu ezie, obunadu nuku ibu-agha:
oweghota okwu afu, ghota azi ofù afu. 2 N'ubosi
afu-ga munwa Daniel nali eru uru ogonogo izu
ito. 3 Elirom nni uso, nke anu ma-obu manya
nabam n'onu, nke mnete onwem ude nca nca,
genyena mgbe izu ito afu ji zu. 4 N'ubosi nke-
oru-na-ino n'onwa izizi, ka munwa no n'ikpele
nuku orimili afu, nke bu Hidekel, 5 mwenie
anyam, fu, ne ofu onye yi afe oca, onye efiedolu
ezigbo ona-edo nke Ufaz n'úkwù-ya: 6 aru-ya azi
di ka beril, iru-ya dika udi àmùmà, anya-ya dika
oku-ukpe nenwu enwu, ogwe-aka-ya na úkwú-ya
dika ngbupu ona ericalu erica, onu okwu-ya dika
onu ìgwè madu. 7 Soso munwa Daniel fulu ofù
afu: makana ndikom nonyelum afuro ofù afu;
ma nuku aru-ima-nni mabalu fa, fa wegbanaba
izobe onwefa. 8 Ewerapu so munwa ofu, mwefu
nuku ofù a, ike obuna afoduro nimem: makana
nmam rughalili lebe ule nimem, anadorom ike
obuna. 9 Ma anulum onu okwu-ya-ga: ka mnu-
lu onu okwu-ya-ga, munwa adakpudogoli irum

n'ani n'oke ula, kpudo irum n'ani. 10 Ne, ofu
aka metulum, nke melu ka mgbudo nkpili-ukwum
na obu-akam n'ani. 11 Owesim, Ngi Daniel, ngi
onye di ajo oke onu, ghota okwu munwa gwalu i,
ka ikwulu ekelesu; makana ezilim jeku i kita:
ka ogwasilim okwu a, mkwulu ekelesu aru namam
nni. 12 Owesim, Atuna egwu, Daniel; makana
sitena mbosi izizi itukwasili obi-i ighota, na ibuda
onwei n'iru Cuku-i, anugo okwu-i-ga: maka ifi
okwu-i-ga ka munwa ji bia. 13 Ma onye-isi ani-
eze Pasia kwulu imedidem oru ubosi na ofu; ma,
ne, Maikael, ofu nime ndi-isi, bialu genyelum aka:
munwa wenonyelu ndi-eze Pasia n'ebe afu. 14 Ki-
ta abialum ime i ka ighota ife gadakwasi ndi-i
n'odi-n'iru: makana ofù afu dilikwu *imelime* ubo-
si. 15 Ka ogwasilim etu okwu ndia, mkpudo
irum n'ani, me ogbi. 16 Ne, ofu onye yili umu
madu metulu egbugbele-onum aka: mwesa onum,
kwue okwu gwa onye kwu n'irum, si, Ngi dinwe-
num, maka ifi ofù urum cighakutelum, anadorom
ike obuna. 17 Makana kedu ka odibo dinwenum
nka gesi nwe ike igwa dinwenum nka okwu?
munwa, ozigbofu ike obuna afoduro n'arum, nke
ume obuna nafodu nimem. 18 Ofu onye dika
udi madu metukwasim aka ozo, wegbam ume.
19 Owesi, Ngi onye di ajo oke onu, atuna egwu:
ndokwa dili i, di ike, eye, di ike. Ka ogwasilim
okwu, agbam ume, mwesi, Ka dinwenum kwue;
makana igbagom ume. 20 Owesi, Imalu ife mji
biakute i? kita agamecigha ka mgebuso onye-isi
Pasia agha: munwa pua, ne, onye-isi Jafan gabia.
21 Ma agamegosi i ife edelu n'akwukwo nke ezi-
okwu: onwero onye obuna som me onweya ka ya
sie ike imedide ndia, belu so Maikael bu isi-unu.

11 1 Munwa, n'arọ izizi nke Daraiọs onye
Midia, akwunilim igba ya ume na ime ka
osie ike.
2 Kita ka mgegosi i ezi-okwu. Ne, ọgadi eze
itọ gakwukwu na Paṣia; nke-inọ gebukali fa nine
ọgalanya agadaga: mgbe osili ike sitena àkù-ya,
ọgakpaṅi ọra imedide ani-eze Jafaṅ. 3 Ofu eze
di ike gakwuni, nke gaci nuku ọcici, neme ka osi
sọ ya. 4 Mgbe ageji kwuni, agetikpọ ani-eze-ya,
ke ya n'ikuku inọ nke ígwé; ma ọburọ ikelu
umu-ya, nke ọnadi ka ọcici nke ọnaci si di; ma-
kaṅa ageropu ani-eze-ya, ọbunadu iropulu ndi ọzọ
tinyelu ndia. 5 Eze adagbe gesi ike, ya na *ofu*
nime ndi-isi-ya; ogesikali ya n'ike, ciba; ọcici-ya
gabu nuku ọcici. 6 N'isi-njedebe arọ-ga fa gama-
kọ ọnu; ada eze adagbe gabiakute eze Ugwu
idozi okwu: ma *nwayi* afu amanado ike ọgwe-aka-
ya; nke *nwoke* afu nakwulu, ma-ọbu ọgwe-aka-ya;
ma agaralu *nwayi* afu nye, ya na ndi kpọtalu ya,
na onye mutalu ya, na onye gbalu ya ume n'ọge
afu-ga. 7 Ma sitena ngadaba nke si na nkpọlọ-
gwugwu-ya puta ka ofu onye gakwulu n'ọnọdu-ya,
nke gabia imedide usu ndi agha, ba n'ebe sili ike
nke eze Ugwu, medide fa, kalia *fa*: 8 cuku-fa-ga
azi, na alusi-fa akpu-ga-lu akpu, *na* ife oke ọnu fa-
ga nke ọna-oca na nke ọna-edo, ka ọgakwalu n'-
agha na n'Ijipt; yanwa gakwudide arọ ọnwọ kalia
eze Ugwu. 9 Ọgabia n'ani-eze eze adagbe, ma
ogecigha n'ani-ya. 10 Umu-ya gebu agha, kpọkọ-
ba ìgwè nuku usu ndi agha, nke gabia, gbasa, gafe:
fa gecigha gebu agha, ọbunadụ genye n'ebe sili ike
ya. 11 Eze adagbe gewe iwe, puta buso ya agha,
*bú* eze Ugwu: ọgakwuba nuku ìgwè madu, agara-
lu ìgwè afu nye ya n'aka. 12 Agacipu ìgwè afu,

bunie obi onyenu: ogebuda ula-nnu kwulu ula-
nnu, ma omakali *ya.* 13 Eze Ugwu gecigha, kwu-
ba nuku ìgwè madu kalili nke izizi; oganabialili
n'isi-njedebe oge, *bú* aro afu-ga, ya na nuku usu
ndi agha na imelime àkù. 14 N'oge afu-ga ime-
lime gakwuni imedide eze adagbe: umu ndi
npum n'etiti ndi-i gebuni azi onwefa ime ka ofù
afu kwusie ike: ma fa gada. 15 Nyabu na eze
Ugwu gabia, tuba obo ife, welu obodo egwurubelu
iga: ogwe-aka adagbe amakwulu *imedide ya,* nke
ndi orotalu gakwulu, nke ike obuna nadi iji we-
kwulu. 16 Ma onye biana imedide ya geme ka
osi so ya, onye obuna amakwulu n'iru-ya: ogakwu
azi n'ani uso afu, nbibi gadi n'aka-ya. 17 Ogedo
iru ibia ya na ike ani-eze-ya nine, ndi kwu ekele-
su geso ya; ogeme *ka osi so ya:* ogenye ya ada
nke umu-nwayi, ka omebie ya; ma *ada* afu
amakwu, nke onadili ya. 18 Nka gasia ogedo iru
n'oba-n'ani orimili nnu, welu imelime nime fa:
ma ofu oci-agha geme ka nkpali okpalili kwu-
si; eye, ogeme azi ka nkpali-ya cighakute ya.
19 Ogedo azi iru-ya n'ebe si-ga-lu ike nke ani-ya:
ma ogaso ngongo da, amafuzi ya. 20 Onye ozo
gakwuni n'onodu-ya onye geme ka onye nana utu
gafe n'otuto ani-eze afu: ma n'ubosi onenone age-
tili ya, oburo n'iwe, nke onabu n'agha. 21 N'o-
nodu-ya ka ofu onye ageneni eneni gakwuni, onye
fa nenyeroli nsopulu ani-eze afu: ma ogabia n'oge
aru-ofufo, welu ile uso nalu ani-eze afu. 22 Ogwe-
aka nuku mili olulu ka ageji rucapu fa n'iru
ya, tilie fa; eye, onye-isi nke àgbà azi. 23 Ka
eso ya mesi agba ogalu olu aghugho: makana
ogarogota, sie ike, ya na ofu obele ndi. 24 N'oge
aru-ofufo ogabia obunadu n'ebe namasikali nni nke

ani afu; o̱geme ife nna-ya-fà nemenuro̱, nke nna
nna-ya-fà *neme;* o̱gekesa n'etiti fa ife nkwali, na
ife anutalu n'agha, na àkù: eye, ogezu izuzu-ya-
ga imedide ebe egwurube-ga-lu iga, o̱bunadu na
nwa o̱ge. 25 O̱gakpani ike-ya na obi-ya medide
eze adagbe ya na nuku usu ndi agha; eze adagbe
gacili agadaga nuku usu ndi agha sili ike ibu
agha: ma o̱makwu, makana fa gezulu ya izuzu.
26 Eye, ndi neli oke olili-ya getili ya, usu ndi
agha ya gagbasa: imelime gada n'ani bulu ndi
egbulu egbu. 27 Ndi-eze nabo̱ a, obi-fa gadi
n'ime ajo̱ ife, fa ganekwu okwu asi n'ofu tebel:
ma o̱maga o̱fuma; makana ka osina di isi-njede-
be-ya gadi n'o̱ge akalu aka. 28 Ogebu nuku àkù
cigha n'ani-ya; obi-ya *gabu* imedide àgbà nso̱ afu;
o̱geme azi *ka osi so̱ ya,* cigha n'ani-ya. 29 N'o̱ge
akalu ogecigha, bia n'adagbe; ma o̱mabu n'o̱ge
ikpe-azu etu o̱dili n'izizi. 30 Makana ugbo̱-ga
nke Kitim gabia imedide ya; nyabu na ogewuta
ya, ogecigha, wewusa àgbà di nso̱ iwe di o̱ku, me
*ka osi so̱ ya:* ogecighalili, gbanye ndi rapulu àgbà
di nso̱. 31 *O̱genwe* o̱gwe-aka gakwunyelu ya, fa
gemeto̱ ebe nso̱, o̱bunadu ebe sili ike, wepu *àjà*
*nsule ancsule* da, kwuba ife alu afu nke neme ife
nkpo̱nkpo̱. 32 Ndi neme ife o̱jo̱ medide àgbà afu
ka ogeji ile uso̱ meto̱: ma ndi malu Cuku-fa gadi
ike, neme *ife.* 33 Ndi mutalu ife n'etiti ndi afu
geme ka imelime gho̱ta: ma fa gada na nmà na
ilele o̱ku, na ido̱lu n'agha na nkwali, *imelime* ubo̱-
si. 34 Mgbe fa gada, agenyelu fa nwantinti aka:
ma imelime geji ile uso̱ wedinyelu fa. 35 Ufo̱du
nime ndi mutalu ife gada azi, ka ewenuca fa, rica
*fa,* me azi *ka fa di* o̱ca, wenye n'o̱ge isi-njedebe:
makana o̱dikwulu o̱ge akalu. 36 Eze afu geme

ka osi so ya; ogebuni onweya, me onweya nuku
kalia cuku nine, nekwu azi ife ebube medide
Cuku nke cuku-ga: ogagalu ya genye na mgbe
iwe afu geji gwusi; makana ageme ife ezubelu.
37 Omagbanye cuku-ga nke nna-ya-fà, nke *ona-
gbanye* ocico umu-nwayi, nke onagbanye cuku
obuna: makana ogeme onweya nuku kalia ife nine.
38 Ma n'onodu-ya ka ogasopulu cuku nke ebe si-
ga-lu ike: ofu cuku nke nna-ya-fà namaro ka ogeji
ona-edo, na ona-oca, na nkpuma di-ga oke onu, na
ife uso-ga, wesopulu. 39 Ogeji inye-aka nke cu-
ku ani madu wemeso ebe sikalisili n'ike; onye
obuna kwenyelu *ya* ka ogenyewanye otuto: oge-
me ka fa naci imelime, ogaru ani afu onu weke
ya. 40 N'oge isi-njedebe eze adagbe gaso ya mpi:
eze Ugwu gabia imedide ya dika oke ifufe, ya na
ugbo-ani-ga, na ndi anyinya bu, na imelime ugbo;
ogaba n'ani-ga, lusa gafe azi. 41 Ogaba azi n'ani
uso afu, imelime *ani* ka agetikpo: ma ndia ka
aganaputa n'aka-ya, Idom, na Moab, na isi nke
umu Amon. 42 Ogesetipu aka-ya azi kwasi ani
*di-ga n'ice n'ice:* ani Ijipt amagbapusi. 43 Ma oge-
nwe ike n'ebe àkù nke ona-edo na nke ona-oca na
ife nine di oke onu nke Ijipt di: ndi Libia na ndi
Itiopia gano n'ukwu-ya. 44 Ma akuko nke si
n'iru-anya-anwu na Ugwu puta gece ya uce: oge-
welu nuku onuma pua imebi na iweputa imelime
n'uso *imebi fa.* 45 Ogenye ikwu-ga nke nuku
uno-ya n'etiti orimili nnu na ugwu nso afu di uso;
ma ogenwe isi-njedebe-ya, onye obuna amenyelu
ya aka.

12 1 N'oge afu ka Maikael gakwulu
oto, nuku onye-isi nke kwulu umu ndi-i:
oge nkpa gadi, nke nadinuro ogudu mba ji diba
welue n'oge afu: ageme ka ndi-i gbapusia n'oge

afu, onye o̱buna agafu na edenyelu ya n'akwukwo̱
afu. 2 Imelime nime ndi larulu ula n'etum nke ani
geteta, ufo̱du *ka fa ba* na ndu ebe-ebe, ufo̱du *ka fa*
*ba* n'ifele na nneni ebe-ebe. 3 Ndi mutalu ife
ganamu dika onwunwu nke mbala enu-igwe; ndi
rughalili o̱tutu madu n'ezi omume *ganamu* ka
kpakpando-ga mgbe nine ebe-ebe. 4 Ma nginwa,
Daniel, macita okwu afu-ga, ka iria akwukwo̱ afu
ama, wenye n'o̱ge isi-njedebe: imelime ganaghaga
n'iru na azu, o̱muma-ife ganabawanye.
5 Munwa Daniel wefu, ne, ka ibo̱a o̱zo̱ kwu, ofu
*kwu* n'ikpele orimili n'akuku a, nke o̱zo̱ *kwulu*
n'ikpele orimili n'akuku o̱zo̱. 6 Ofu wesi nwoke
nke yi afe o̱ca, nke no̱ n'enu mili orimili afu, One
mgbe ka ife ebube ndia gadidebe? 7 Mwenu ka
nwoke afu yi afe o̱ca, nke no̱ n'enu mili orimili afu,
ka o̱wenitalu aka-nni-ya na aka-ekpe-ya n'enu-
igwe, welu Onye di ndu ebe-ebe weňua iyi na
o̱gadi aro̱, aro̱-ga, na o̱kala; mgbe fa tilisili ike nke
ndi di nso̱, ife ndia gagwusi. 8 Munwa wenu, ma
agho̱taro̱m: mwesi, Ngi dinwenum, gini gabu isi-
njedebe ife ndia? 9 O̱wesi, Jebe nke i, Daniel:
makana amacitalu ria okwu afu-ga ama genye
n'o̱ge isi-njedebe. 10 Imelime gawuca onwefa,
me onwefa ka fa di o̱ca, anuca azi fa; ma ndi o̱jo̱
ganemé ife o̱jo̱; ndi o̱jo̱ nine amagho̱ta: ma ndi
mutalu ife gagho̱ta. 11 Sitena o̱ge ageji wepu
*aja nsule anesule* da, na ikwuba ife alu afu nke
neme ife nkpo̱nkpo̱, *o̱gadi* nnu ubo̱si ito̱ na o̱gu
ino̱ na ili. 12 Ngo̱zi dili onye nege, welue na nnu
ubo̱si ito̱ na o̱gu isi na ili na ise. 13 Ma nginwa
jebe nke i genye n'isi-njedebe afu: makana igezu
ike, kwulu n'ebe akalu i, n'isi-njedebe ubo̱si afu-ga.

# HOSEA.

1 1 Okwu Jehofa nke biakutelu Hosea nwa
Beeri, n'ubọsi Ọzaia, na Jotam, na Ehaz, na
Hezekaia, ndi-eze Juda, n'ubọsi Jeroboam azi nwa
Joaṣ, eze Israel.
2 Ka Jehofa kwulu okwu n'izizi sitena ọnu Hosea,
Jehofa si Hosea, Je, ganulu nwunye onye nayi ọyi,
*nalu* azi umu amutalu n'ọyi : makana ani nayi ajọ
ọyi, nagbanari Jehofa. 3 Ọweje nulu Goma nwa
Diblaim: ọtulu ime, mutalu ya ofu nwa nwoke.
4 Jehofa wesi ya, Kpọ afa-ya Jezril ; makana nwa
ọge-fu, agamabọ ọ́bọ̀ ọbala Jezril n'unọ Jehu, me
ka ani-eze unọ Israel kwusi. 5 Ọgeme n'ubọsi
afu, na agamakpaji uta Israel na mgbulugudu
Jezril. 6 Ọtulukwasi ime ọzọ, mua nwa nwayi.
*Jehofa* wesi ya, Kpọ afa-ya Lo-ruhama: makana
Mmemenwozili unọ Israel ebele, nke Mgagbaghalu
fa manca. 7 Ma agamemelu unọ Juda ebele, si
n'aka Jehofa Cuku-fa zọputa fa, Mmeji uta, ma-
ọbu nmà, ma-ọbu agha, ma-ọbu anyinya, ma-ọbu
ndi anyinya bu, wezọputa fa. 8 Ka ọmelu ka Lo-
ruhama ra ala, ọtulu ime, mua nwa nwoke.
9 *Jehofa* wesi, Kpọ afa-ya Lọ-ami : makana unu-
nwa aburọ ndi nkem, Munwa amabu *Cuku*-unu.
10 Ma ọnu-ọgu umu Israel gadi ka uzuzu ori-
mili nnu, nke amanesì esì nke anaguta ya ọnu;
ọgeme azi na, ebe afu agwalu fa, Ununwa aburọ
ndi nkem, na agagwa fa, *Unu bu* umu Cuku di ndu.
11 Agekpokọba umu Juda na umu Israel ọnu, fa
gecili onwefa ofu onye-isi, si n'ani afu rọgọpua :

2 makana ubo̱si Jezril di nuku. 1 Si umu-nna-
unu ndikom, Ami; si umu-nna-unu umu-nwa-
yi, Ruhama.
2 Unu na nne-unu kpe ikpe, kpenu; makana
yanwa aburo̱ nwunyem, nke munwa nabu di-
ya: ka o̱weruka iyi-o̱yi-ya n'iru-ya, na iji-onwe-
ya-tu-mgbele n'etiti ala-ya; 3 maka Mu agbaba
ya o̱to̱, kwuba ya dika n'ubo̱si amulu ya, me ya
dika o̱fia kwu nkiti, kwuba ya dika ani o̱kpo̱-nku,
me ka agu mili gugbue ya; 4 eye, umu-ya ka
Mmanemelu ebele; makana fanwa bu umu o̱yi.
5 Makana nne-fa ayigo o̱yi: onye tulu ime fa
emego ife ifele: makana o̱si, Agameso ndi fulum
n'anya, ndi nenyem nnim na milim, na aji-anum
na adem, na manum na ife-o̱lilam. 6 Nyabu, ne,
agameji ogwu gbaci o̱kpu-uzo̱-i, agamagbacibido ya
ogige, ka o̱ghalu ico̱ta uzo̱-ya-ga. 7 O̱ganagbaso
ndi fulu ya n'anya, ma omekwudo fa; o̱gaco̱ fa, ma
o̱maco̱ta fa: o̱gasi azi, Agamecighakute di izizim;
makana mgbe afu ka o̱dilim nma kalia kita.
8 Makana yanwa amaro̱li na Munwa nyelu ya o̱ka,
na manya *fain*, na manu, me ezi ka o̱na-o̱ca na o̱na-
edo bawanyelu ya, nke fa melu ka o̱dili Beal. 9 Nya
ka Mgeji wecigha o̱kam n'o̱ge-ya, na manyam
n'o̱ge akalu ya, napu aji-anum na adem nke ake-
gboci o̱to̱-ya. 10 Kita ka Mgekpughe ifele-ya
n'anya ndi fulu ya n'anya, onye o̱buna amanaputa
ya n'akam. 11 Agameme azi ka ngoli-ya nine
kwusi, olili-ya-ga, o̱nwa o̱fu ya-ga, na sabat-ya-ga,
na nzuko̱-ya nine. 12 Agameme ka fain-ya-ga na
osisi-fig-ya-ga bulu nkpo̱nkpo̱, nke okwugolu si,
Ndia bu ife-ugwo̱m nke ndi fulum n'anya nyelum:
agameme fa ugboko, anu o̱fia geli fa. 13 Agameji
ubo̱si Bealim neta ya, ndi onesulelu ife ìsì uso

mgbe oji ngbaka-imi-ya na ife-ekike-ya-ga edo-
kwa onweya, neso ndi fulu ya n'anya, cezo-azim, ka
Jehofa kwulu. 14 Nyabu, ne, Munwa galalu ya,
me ka oje n'ofia kwu nkiti, gwa ya okwu n'obi-ya.
15 Agamesite n'ebe afu nye ya ugbo-fain-ya-ga,
na mgbulugudu Akoa maka onu-uzo nke atuma-
nya: ogaza aziza n'ebe afu, dika mgbe oji di na
nwata, na dika ubosi osi n'ani Ijipt rogoputa.
16 Ogeme azi n'ubosi afu, ka Jehofa kwulu, na
igakpom Isi; imakponwozim Beali. 17 Makana
agameweruka afa Bealim n'onu-ya, amecetanwozi
fa n'afa-fa. 18 N'ubosi afu Mu na anu ofia, na
anu-ufe nke ígwé, na ife nakpu-ga akpu di n'ani,
gemelu fa àgbà: agamakpajipu uta na nmà na
agha n'ani, me ka fa dina ani n'aru-ofufo.
19 Agamanulu i n'onwem ebe-ebe; eye, agama-
nulu i n'onwem n'ezi omume, na ikpe, na afo-oma,
na ebele-ga. 20 Agamanulu azi i n'onwem n'ikwesi-
ncekwube: igama azi Jehofa. 21 Ogeme azi n'ubosi
afu, agamaza, ka Jehofa kwulu, agamaza enu-igwe-
ga, fanwa gaza ani; 22 ani gaza oka, na manya *fain*,
na manu; fanwa gaza azi Jezril. 23 Agamakulu
ya onwem n'ani; agamemelu onye nke nanataro
ebele ebele; agamagwa ndi naburoli ndi nkem,
Nginwa bu ndi nkem; fanwa gasi, Cuku nkem.
3 1 Jehofa wesim, Jekwasi, fu ofu nwayi n'anya
nke oyi-*ya* fulu n'anya nke nayi oyi, obunadu
ka Jehofa si fu umu Israel n'anya, obu ezie na
fanwa dolu cuku ozo-ga iru, fu abadaba nkpulu
fain amili ami n'anya. 2 Mwewelu *ibe* ona-oca
ili na ise, na ofu homa oka, na okala homa oka,
wegolu ya n'onwem: 3 mwesi ya, Iganodulum
imelime ubosi; imayi oyi, nke inabu nwunye onye
obuna: obu nofu ka munwa azi gesi di n'ebe ino.

4 Makana umu Israel gano̱ imelime ubo̱si nénwe
eze, nénwe onye-isi, nénwe àjà, nénwe ide, nénwe
efod ma-o̱bu terafim : 5 emesia umu Israel gecigha,
co̱ba Jehofa Cuku-fa, na Defid eze-fa ; fa gewelu
egwù do Jehofa na idi-nma-Ya iru n'ubo̱si o̱di-n'iru.

4 1 Nulu okwu Jehofa, unu umu Israel : ma-
kana Jehofa nwelu okwu medide ndi bi n'ani
a, makana ezi-okwu, na afo̱-o̱ma, na o̱muma Cuku
adiro̱ n'ani. 2 O̱bu so̱ iṅu iyi, na igho̱ aghụgho̱,
na igbu madu, na izu ori, na iyi o̱yi ; fa nawa-
puta, o̱bala nemetu o̱bala. 3 Nya ka ani geji ru
uru, onye o̱buna bi nime ya gata aru, ya na anu
o̱fia-ga na umu nnunu nke ígwé ; eye, azu nke ori-
mili nnu azi ka agekpocapu. 4 Ma ka onye o̱bụ-
na ghalu ilu uka, nke onye o̱buna naba nba ; ma-
kana ndi-i di ka ndi naluso onye ncu-aja uka.
5 Igaso̱ azi ngo̱ngo̱ n'efifie, amuma geso azi i so̱
ngo̱ngo̱ n'ucici ; agamebepu azi nne-i. 6 Ebepusili
ndi nkem maka ifi ama ife o̱muma ; makana ngi-
nwa julu ife o̱muma, Munwa azi gaju i, ka igha-
lu ibulum onye ncu-aja : ebe icezo̱golu iwu Cuku-
i, Munwa azi gecezo̱ umu-i. 7 Etu esi me ka fa
bawanye, no̱fu ka fa si me njo̱ medidem : agame-
rughali otuto-fa ka o̱bulu ifele. 8 Fa neli njo̱
ndi nkem, fa bulu nkpulu-obi-fa tukwasi n'ajo̱
omume-fa. 9 O̱gabu azi, ka ndi nkiti si di,
no̱fu ka onye ncu-aja si di : agameji uzo̱-fa-ga
weneta fa, nyecigha fa omume-fa-ga. 10 Fa geli,
ma afo̱ ameju fa ; fa gayi o̱yi, ma fa amabawanye :
makana fa arapugo igbanye Jehofa. 11 Iyi-o̱yi
na manya na manya o̱fu newepu obi *amamife.*
12 Ndi nkem naju ase n'aka osisi-fa, o̱kpo̱si-fa
negosi fa *ani ife :* makana mo̱ nke iyi-o̱yi emego

ka fa fue uzo, fa apugo n'aka Cuku-fa gayiba oyi.
13 Fa nacu aja n'enu ugwu-ga, nesule ife ísì uso
n'enu ngongo-ga, n'okpulu *osisi* oak-ga na popla-
ga na terebint-ga, makana ndo-fa di nmá : nya ka
umu-unu umu-nwayi ji ayi oyi, ndi anulu ofu nke
unu nayi oyi. 14 Mmenye umu-unu umu-nwayi
afufu ma fa yia oyi, nke Mnenye umu-nwayi-unu
anulu ofu afufu ma fa yia; makana fa n'onwefa
rirukalu so umu-nwayi nayi oyi, fa solu umu-
nwayi edolu nso *nye Aṣtoret* nacu aja : ndi nagho-
taronu ka agakwatu. 15 Obu ezie na nginwa,
Israel, nayi oyi, ma ka ikpe ghalu ima Juda;
abiakwananu na Gilgal, nke unu narogo na Bet-
efen, nke unu nańu iyi, si, Etu Jehofa difu ndu.
16 Makana Israel anugo ùnù, dika nwa-agbo efi
nanu ùnù : kita ka Jehofa gazu fa ka nwa atulu
n'ebe folu iru. 17 Ifraim adinyegolu alusi-ga;
rapu ya n'onweya. 18 Ilaka-manya-fa efego:
fa nayici oyi anya; *ndi bu* ota-ya fulu ifele n'a-
nya agadaga. 19 Ifufe afukoba ya na nku-ya;
ifele geme fa maka àjà-fa-ga.

5 1 Nulunu nka, unu ndi ncu-aja, genu nti,
unu uno Israel, ńa nti, uno eze, makana unu
ka ikpe dili; makana unu abugoli onyà na Mizpa,
na ife ntufi agbasalu na Teboa. 2 Ndi ripulu
ń'uzo abamigo n'igbu madu; ma Munwa bu onye
ńabalu fa nine nba. 3 Munwa malu Ifraim,
Israel ezonarirom : makana kita, ngi Ifraim, iyigo
oyi, emelugo Israel. 4 Ife fa neme amekwe fa
cighakute Cuku-fa : makana mo nke iyi-oyi di
n'etiti fa, fa amaro Jehofa. 5 Ngala Israel naza
okwu n'iru ya: nyabu na Israel na Ifraim gaso
ngongo n'ajo omume-fa; Juda geso azi fa so ngo-
ngo. 6 Fa gaci ìgwè atulu fa na ìgwè efi fa weje

ico̱ Jehofa; ma fa amaco̱ta Ya: O̱seputago Onwe-
ya n'ebe fa no̱. 7 Fa nagho̱so Jehofa aghugho̱;
makana fa amugo umu naburo̱ nke Ya: kita ka
o̱nwa o̱fu gelicapu fa, fa na okè-fa-ga.
8 Gbuenu opi na Gibea, na ogbo na Rema:
nakpo̱ nkpu agha na Bet-efen; n'azu i, ngi
Benjamin. 9 Ifraim gabu nkpo̱nkpo̱ ebe n'ubo̱si
iba-nba: n'etiti ebo Israel-ga ka Mmẹlu ka amalu
ife gemelilinu. 10 Ndi-isi Juda di ka ndi newe-
ruka okè-ani: agamerukwasi fa iwem dika mili.
11 Anemegbu Ifraim, egweligo ya n'ikpe; ma-
kana o̱kwenyelu ijeso ife etili n'iwu. 12 Munwa
wedi ka nla n'ebe Ifraim no̱, di azi ka ife ule n'ebe
uno̱ Juda no̱. 13 Ifraim wefu o̱ya-ya, Juda *fu*
azi o̱nya emetalu ya, Ifraim weje n'Asiria, zigalu
eze Jareb ozi: ma yanwa enwero̱ ike izo̱ unu, nke
o̱nacagbu o̱nya-unu. 14 Makana Munwa gadili
Ifraim ka agaba, di-azi-li uno̱ Juda ka okolo̱bia
agaba: Munwa n'onwem gado̱li pua; agamebupu,
onye nnaputa o̱buna amadi. 15 Agamecigha n'o̱no̱-
dum, fa ewekwenye ikpe-o̱muma-fa, co̱ba irum:
na nkpagbu-fa fa gaco̱sim ike.

6 1 Bianu, ka ayi cighakute Jehofa: makana
Yanwa ado̱ligo, O̱gazo̱ azi ayi; Otigo ayi ife,
O̱gekebe azi ayi ya. 2 Ubo̱si nabo̱ ga O̱gatute
ayi: n'ubo̱si nke-ito̱ O̱geme ka ayi binie, ayi gadi
ndu n'iru Ya. 3 Ka ayi malu, ka ayi nesodide
imatalili Jehofa; o̱pupu-Ya bu ife eji aka dika ci
ofufo: O̱gabiakute ayi ka mili ozuzo, dika mili
nke ikpe-azu nke nezowusa ani.
4 Ngi Ifraim, kedu ife Mgeme i? Ngi Juda,
kedu ife Mgeme i? makana afo̱-o̱ma-unu di ka
alulu ututu, di azi ka igiligi nke kpafu adabe.
5 Nya ka Mji welu ndi-amuma gbutue fa; ewe-

lugom okwu onum-ga gbue fa: ikpe-i di-ga ka ife
nawaputa awaputa. 6 Makana anamaco afo-oma,
oburo àjà; na omuma Cuku kalia àjà nsule-ga.
7 Ma fanwa emebigo àgbà afu dika Adam: n'ebe
afu ka fa gholum aghugho. 8 Gilead bu obodo
ndi neme ife neloro elo, ewelugo obala zotosia ya.
9 Dika usu ndi npum si ece anwu madu, nofu ka
otu ndi ncu-nja si gbu ocu n'uzo esi eje Sekem:
eye, fa emego ife lulu inyi. 10 Afugom ife jo-
gbulu onweya n'uno Israel: n'ebe afu *ka afulu*
iyi-oyi n'Ifraim, emelugo Israel. 11 Ngi Juda,
aroputago-azi-li i owuwe-nni, mgbe Mji me ka ndi
nkem adolu n'agha cigha.

7 1 Mgbe Munwa akazo Israel, mgbe afu ka
ekpughelu ajo omume Ifraim, na ajo ife Sa-
meria; makana fa nagho aghugho: onye ori naba
nime, usu ndi npum nakwali ife n'ilo. 2 Fa ade-
kwu n'obi-fa na anamelota ajo ife-fa nine: kita
ife fa neme anorubego fa okilikili; fa di n'irum.
3 Fa ji ajo ife-fa eme ka eze nanuli, *me* azi *ka*
ndi-isi *nulia* sitena okwu-asi-fa. 4 Fa nine bu
ndi nayi oyi; fa di ka ife eji esi nni nke osi-ite
melu ka odi oku; onafunwudebe *oku*, sitena
mgbe oji egbe utu oka genye na mgbe eji ria ya.
5 N'ubosi eze-ayi ndi-isi ji okpomoku manya nye
onwefa aru-onwunwu; osolu ndi akaje setia aka-
ya. 6 Makana fa budebelu obi-fa dika ife eji
esi nni, ebe fa nece anwu: osi-ite-fa nala ula
ucici nine; n'ututu *ife* afu nenwu ka oku onwu-
nwu. 7 Fa nine di oku ka ife eji esi nni, neli-
capu ndi-ikpe-fa; ndi-eze-fa nine adacasigo:
onwero onye obuna n'etiti fa nakpokum. 8 Ifra-
im, yanwa ewelugo onweya digwanyelu ndi *ozo-ga*;
Ifraim bu acica anaghaliro aghali. 9 Ndi-obia

igo ike-ya, ma yanwa amaro̱: eye, opubego awo̱,
a yanwa amaro̱. 10 Ngala Israel naza okwu
iru ya: ma fa ecighakutero̱ Jehofa Cuku-fa, nke
naco̱ Ya, maka ifi ife nine a. 11 Ifraim di ka
duli nenwero̱ uce, nenwero̱ obi *amamife*: fa kpo̱-
ue Ijipt, fa je n'Asiria. 12 Mgbe fa geji je,
gamekpudo fa ife-ntufim; agamado̱data fa ka
imu-nnunu nke igwe: agamado̱ fa nti, etu nzuko̱-
a si nu. 13 Afufu gadili fa! makana fa awafuna-
rigom; nbibi gadili fa! makana fa emefiegom:
o̱bu ezie na Munwa akagbaputa fa, ma fanwa asi-
kpogom asi. 14 Fa ejiro̱ obi-fa kpo̱kum, ma fa
no̱ naci ákwá n'àkwà-edina-fa-ga: fa gbako̱ba
inwe o̱ka na manya, fa rirukalu n'okwum. 15 O̱bu
ezie na Munwa ado̱go fa nti gba azi o̱gwe-aka-fa
ume, ma fa zubelum ajo̱ ife. 16 Fa necigha, ma
fa ecighakutero̱ *Onye no̱* n'enu; fa di ka uta neli
mpeli: ndi-isi-fa gada na nmà maka ifi ajo̱ iwe
nke ile-fa: nka gabu akaje-fa n'ani Ijipt.

8 1 *Tinye* opi n'o̱nu-i. Dika ugo *o̱bialu* imedide
uno̱ Jehofa: makana fa ejefiego n'àgbàm,
mefie azi n'iwum. 2 Fa gakpo̱kum, Cuku nkem,
ayi Israel malu I. 3 Israel ekpofugo ife di nma:
onye ilo gacuba ya. 4 *Fanwa* ecigo ndi-eze, fa
esitero̱ n'akam; fa ecigo ndi-isi, ma amaro̱m ya:
fa ewelugo o̱na-o̱ca-fa na o̱na-edo-fa wekpualu
onwefa alusi-ga, ka ewebepu fa. 5 Okpofugo
nwa-efi-i, ngi Sameria; iwem enwulugo o̱ku n'aru
fa: one mgbe ka fa manabu ndi nemero̱ ajo̱ ife?
6 Makana o̱bunadu nka si n'Israel puta; onye ǹkà
melu ya, ife afu aburo̱zi Cuku: eye, agetilisi nwa
efi Sameria. 7 Makana fa naku ifufe, fa gagho̱ta
azi oke ifufe: o̱nwero̱ okili o̱buna kwu akwu;
okpolo-ya ameme nni o̱buna; o̱buluna o̱me, ndi

ani madu geno ya. 8 Enogo Israel: kita fa no̱
n'etiti mba-ga dika ife ife uso̱ nadiro̱ nime ya.
9 Makana fanwa aro̱gogo n'Asiria, *dika* anyinya
o̱fia so̱so̱ ya no̱: Ifraim egogo ndi gafu ya n'anya.
10 Eye, o̱buluna fa ego n'etiti mba-ga, kita ka
Mgekpoko̱ba fa; fa webido ibenataba maka ifi ibu
eze ndi-isi. 11 Makana Ifraim emego ka ebe icu
aja ba uba iji me njo̱, ebe icu aja abulugo ya ife
ime njo̱. 12 Edelum ya ula-nnu kwulu ula-nnu
ife iwum, ma agulu fa dika ife ani madu. 13 Ife
àjà-ga nke di n'ife fa nenyem, fa nacu anu neli ya;
ma fa aso̱ro̱ Jehofa: kita ka O̱geceta ajo̱ omume-fa,
neta njo̱-fa-ga; fanwa gecigha azu n'Ijipt. 14 Ma-
kana Israel ecezo̱go Onye kelu ya, lua uno̱ nso̱-ga;
Juda azi emego ka obodo egwurubelu iga bawanye:
ma agamezita o̱ku n'obodo-ya-ga, o̱galacapu nuku
uno̱-ya-ga.

9 1 Añulikwana, ngi Israel, na ngoli, dika ndi
*o̱zo̱-ga;* makana irapugo Cuku-i gayiba o̱yi,
ifugo ife eji go ego n'anya n'enu ebe isuca o̱ka
nine. 2 Ebe isuca o̱ka na ebe izo̱ca manya *fain*
amazu fa, manya o̱fu gako̱nari ya. 3 Fa amebi
n'ani Jehofa; ma Ifraim gecigha n'Ijipt, fa geli
nni lulu alu n'Asiria. 4 Fa amerusalu Jehofa
*àjà* manya *fain,* nke ife-fa naso̱ Ya: àjà-fa gadi
fa dika nni ndi neru uru; ndi nine lili-ya galu
alu: makana nni-fa gabu igbo agu-fa; o̱mabata
n'uno̱ Jehofa. 5 Gini ka unu geme n'ubo̱si
nzuko̱, na ubo̱si olili Jehofa? 6 Makana, ne, fa esigo
na nbibi pua, *ma* Ijipt gekpoko̱lu fa, Memfis geni
fa: ife-uso̱-fa nke o̱na-o̱ca, agbala genwelu fa: ogwu
gadi n'ikwu-fa-ga. 7 Ubo̱si-ga nke nneta abiago,
ubo̱si nnyecigha abiago; Israel gama ya: onye
amuma bu onye nkafie, onye nwelu mo̱ bu o̱nye

ala, maka imelime ajọ omume-i, na maka ifi na ilo
di nuku. 8 Ifraim nece nce n'aka Cukum : onye
amuma, ọnyà onye nanwude nnunu di n'uzọ-ya
nine, ilo *di azi* n'unọ Cuku-ya. 9 Fa emetọnigo
onwefa, dika n'ubọsi-ga nke Gibea : Ọgeceta ajọ
omume-fa, Ọgeneta njọ-fa-ga. 10 Afulum Israel
dika nkpulu fain n'ọfia kwu nkiti ; afulum nna-
unu-fà dika nkpulu bu uzọ ca n'osisi fig n'ọge
nkpulu izizi ya : ma fanwa bialu na Beal-peo,
wekewalu onwefa dili ife ifele afu, bulu ife alu
dika nke afu fa fulu n'anya. 11 Ifraim, ototo-fa
gefepu dika nnunu : imu nwa amadi, nke idi-ime
nadi, nke itu-ime nadi. 12 Ọbulugodu na fa azunita
umu-fa, ma agamanapu fa n'aka fa, ka ọghalu inwe
ofu nwoke gafọdu : eye, afufu azi gadili fa mgbe
Mnanarili fa ! 13 Akulu Ifraim n'ebe malu nmá, di-
ka Msi fu Taia : ma Ifraim gaciputalu onye ogbugbu
umu-ya. 14 Nye fa, Ngi Jehofa : gini ka Igenye ?
nye fa afọ imebi ime na ala kpọlu nku. 15 Ajọ
ife-fa nine di na Gilgal ; makana ebe afu ka
Mkpọlu fa asi : maka ifi ajọ ife nke omume-fa-
ga agamacupu fa n'unọm : Mmafunwozi fa ọzọ
n'anya ; ndi-isi-fa nine bu ndi rirukalu *n'ebe Mnọ.*
16 Etigbugo Ifraim, nkpọlọgwugwu-fa akpọgo
nku, fa amamizi nkpulu : eye, ọbulugodu na fa
amu nwa, ma agamegbu nkpulu nke afọ-fa di
fa ajọ ngbu. 17 Cukum gaju fa, makana fa
anurọ onu-Ya : fa gabu ndi ganefughali n'etiti
mba-ga.

10 1 Israel bu fain namasi ri nne, nke nami
nkpulu-ya : ka nkpulu-ya si rita nne be
ọmego ka ebe icu aja ya rie nne ; ka ezi ife ani-ya
si di fa edogo ọmalica ide. 2 Obi-fa kewalu
ekewa ; kita ka agama fa ikpe : Yanwa getikpọ

ebe icu aja fa-ga, Ogėmebi ide-fa-ga. 3 N'ezi-okwu
kita fa gasi, Ayi enwero eze: makana ayi aturolu
Jehofa egwu; eze afu azi, gini ka ogemelu ayi?
4 Fa nekwu okwu *nkiti*, nańu iyi asi n'ime àgbà-
ga: nyabu na ikpe gepunita dika hemlok n'ani
abonili aboni nke ani-ugbo. 5 Ndi bi na Sameria
gajo ujo maka umu efi Bet-efen: makana ndi-ya
gerulu ya uru, ndi ncu-aja ya ji ya egoli *geru uru*,
maka otuto di ya, makana onanarigo ya. 6 Age-
welu ya je n'Asiria ka obulu ife-utu atulu eze
Jareb: Ifraim ganata ifele, Israel azi geme ifele
alo aka ya. 7 Sameria, ebepugo eze-ya, dika
ufufu n'enu mili. 8 Ebe di-ga enu azi nke Efen,
njo Israel, ka agemebi: ogwu na okilika gepu
n'ebe-icu-aja-fa-ga; fa gagwa ugwu-ga, Kpudonu
ayi; na ngongo-ga, Dakwasinu ayi. 9 Ngi Israel,
imego njo kalia n'ubosi Gibea: ebe afu ka fa
kwu; ka agha ebusolu umu ajo omume weghalu
ikwudo fa na Gibea. 10 Mgbe Mcolu, agamado
fa nti; ndi *ozo-ga* gagbakoba imedide fa, mgbe
anyakudolu fa n'ajo-omume-fa nabo. 11 Ifraim
bu nwa-agbo efi akuzili akuzi, nke fulu izoca *oka*
n'anya; ma Munwa agafego n'onu-ya malu nmá:
agamadokwasi Ifraim onye ogebu; Juda gaboni
ani, Jekob gakpobo ani-ya. 12 Kualunu onweunu
n'ezi omume, gholunu dika afo-oma si di; lubanu
ogbo-unu: makana obu oge ico Jehofa, genye
mgbe Ogeji bia zowusa unu ezi omume. 13 Unu
abonigo ife ojo, unu aghotago ajo omume; unu
atago nkpulu así: makana icekwubelu uzo-i,
n'imelime ndi-dike-i. 14 Nya ka nkpotu geji
bini imedide ndi-i, agakwali iga-i nine, dika
Ṣalman si kwali Bet-abel n'ubosi agha: nne na
umu-ya ka apialisili. 15 Nofu ka Betel gesi me

unu maka ifi agadaga nuku ajo ife-unu : na ci-ofufo
ka agebepusi eze Israel nca nca.

11 1 Ka Israel di na nwata, afulum ya n'anya,
si n'Ijipt kpoputa nwam. 2 Ka fa si kpo fa,
nofu ka fa si pualu fa: fa cunyelu Bealim aja,
sulelu alusi apili api ife ísì uso. 3 Ma Munwa
kuzili Ifraim ije ije; Okulu fa n'aka-Ya; ma fa
amaro na azolum fa. 4 Mwelu udo madu, bú
agbu ifu-n'anya, wedodebe fa; Mdi fa dika ndi
kopulu ukpako-onu n'agba-fa-ga, Mwedoba nni
n'iru fa. 5 Omecigha n'ani Ijipt; ma onye Asi-
ria gabu eze-ya, makana fa julu icigha ecigha.
6 Nmà gadakwasi obodo-ya-ga, gbukposia nga-ya-
ga, gbulisie *fa*, maka ifi alo aka fa. 7 Ndi nkem
danagalu n'idacigha azu n'ebe Mno: obulugodu na
fa nakpo fa *ibiakute Onye no* n'enu, onwero onye
obuna gebuni *ya*. 8 Kedu ka Mgesi ralu i nye,
Ifraim? *kedu ka* Mgesi rili i nye, Israel? kedu ka
Mgesi me i dika Adma? *kedu ka* Mgesi doba i
dika Zeboim? obim rughalili n'imem, obi ebelem
nwukolu oku onu. 9 Mmeme ka iwem di oku si
di, Mmecigha igbusisi Ifraim: makana Munwa bu
Cuku, aburom madu; Onye di Nso n'etiti i:
Mmabazi nime obodo. 10 Fa ganejeso Jehofa,
Onye ganagbo uja dika agaba: makana Yanwa
gagbo uja, umu gesi n'odida-anya-anwu bia nama
aru nni. 11 Fa gesi n'Ijipt puta nama aru nni
dika nnunu, si azi n'ani Asiria puta dika nduli:
agameme fa ka fa bili n'uno-fa-ga, ka Jehofa kwulu.
12 Ifraim ji okwu asi wenorubem, uno Israel
welu okwu aghugho: Juda azi nolili nakwudo a-
kwudo n'ebe Cuku no, bú Onye di Nso kwesili nce-

12 kwube. 1 Ifraim ji ifufe azu onweya, neso
ifufe iru-anya-anwu: oneme ka así na

nbibi nabalili uba ubosi nine; fa na Asiria
me-azi-li àgbà, ebulu manu si n'Ijipt. 2 Jehofa
na Juda azi nese okwu, Ogapia Jekob itali ka uzo-
ya si di-ga; Ogenyecigha ya ka omume-ya si di-ga.
3 N'afo ojidelu nwa-nne-ya n'ikili-ukwu; n'ike-ya
ogbasolu Cuku ngba: 4 eye, ogbasolu mo-ozi
ngba, kalia azi: okwalu ákwá, yo Ya ayiyo: ofulu
Ya na Betel, ebe afu ka Ogwalu ayi okwu;
5 bú Jehofa, Cuku nke usu ndi agha; Jehofa bu
ife-nceta-Ya. 6 Nyabu nginwa cighakute Cuku-
i: debe afo-oma na ikpe, nege Cuku-i mgbe nca.
7 *Obu onye* Kenan, ife isi ife nke aghugho di
n'aka-ya: ofulu nzugbu n'anya. 8 Ifraim wesi,
N'ezi-okwu ebugom ogalanya, acotagolum onwem
àkù: n'àkànyàm nine fa amafu ajo omume obuna
nke di njo nimem. 9 Ma Munwa bu Jehofa
Cuku-i sitena ani Ijipt; agamemekwasi i ka ibili
n'ikwu-ga, dika n'ubosi nzuko. 10 Agwago-azim
ndi-amuma okwu, Munwa emego ka ofù ba uba;
esitagom n'aka ndi-amuma wetua inu. 11 Gilead
bu ife neloro elo ka? fa bu so ife nkiti; na Gilgal
fa nacu oke efi-ga: eye, ebe icu aja fa gadi ka
obo ife n'ogba di n'ani-ugbo. 12 Jekob wegbasi
n'ozala Eram, Israel wefe nru nwunye, maka
nwunye ka oji debe *atulu*. 13 Aka amuma ka
Jehofa ji si n'Ijipt kpogota Israel, n'aka amuma
ka esi debe azi ya. 14 Ifraim akpasugo iwe ajo
olu: nyabu na agarapu obala-ya *ogbafulu* n'aru-
ya, nkpali-ya ka Dinwenu-ya gewecighalu ya.

13 1 Ka Ifraim kwulu okwu, aru maba nni;
yanwa bunili onweya n'Israel: ma ka ikpe
malu ya na Beal, onwuru. 2 Kita fa nemewanye-
lili njo, fa welu ona-oca-fa kpua alusi-ga, *bú* ndi-
mo ka nghota nke fa si di, fa nine bu olu ndi ǹkà:

fanwa nekwu maka fa, si, Ka ndi nacu aja susue
umu efi afu onu. 3 Nya ka fa geji di ka ulu-
kpu ututu, di azi ka igiligi ji uzó agafe, dika
igbogbo nke oke ikuku nekupu n'ebe isuca oka,
na dika anwulu si n'uzo anwulu akwupu. 4 Ma
Munwa bu Jehofa Cuku-i sitena ani Ijipt; imama
cuku ozo belu som, onwero onye nzoputa ozo dinu
belu som. 5 Munwa malu i n'ofia kwu nkiti,
n'ani nuku okponku. 6 Ka ebe-ita-nni-fa si di,
nofu ka afo si ju fa; afo julu fa, ewebunie obi-fa:
nya ka fa ji cezom. 7 Nyabu na adim fa ka
agaba: dika awolo agamece anwu n'ikpele uzo:
8 agamekwudo fa dika bea anapulu umu-ya,
agamadowa obi-fa: ebe afu ka Mgeli fa dika agaba;
anu ofia gadoli fa. 9 Obu nbibi-i, ngi Israel, na
inemedidem, bú inye-aka-i. 10 Kezi eze-i, ka
owezoputa i n'obodo-i nine? na ndi-ikpe-i, ndi
inasi, Nyem eze na ndi-isi? 11 Ewelugom iwem
nye i eze, wepu azi ya n'onumam. 12 Ekebelu
ajo omume Ifraim ekebe; akpakobalu njo-ya.
13 Ife nwuta nke nwayi ime neme gadakwasi ya:
yanwa bu nwa-nwoke nenwero amamife; mgbe
oge lulu, odakwu n'ebe igbowaputa umu.
14 Agamagbalu fa n'aka ini; agamagbaputa fa
n'aka onwu: ngi onwu, kedu ife-ogbugbu-i-ga?
ngi Seol, kedu nkpocapu-i? agezonarili anyam
nlogha. 15 Obu ezie na yanwa mulu òmùmù
n'etiti umu-nna-ya, ifufe iru-anya-anwu gabia,
ifufe Jehofa nke si n'ofia kwu nkiti rogona, omi-ya
gamiko, isi-iyi-ya gata azi: yanwa gakwali àkù
bú ife uso nine. 16 Sameria gabu nkponkpo
obodo; makana onupugo isi n'okpulu Cuku-ya:
fa gada na nmà; agapiali umu ofu fa, agagbowa
umu-nwayi-fa di ime afo.

14 1 Ngi Israel, cighakute Jehofa Cuku-i;
makana idago sitena ajo omume-i. 2 Welu-
nu okwu, wecighakute Jehofa: sinu Ya, Wepu
ajo omume nine, nalu ife di nma: nyabu na ayi
genyecigha I egbugbele-onu-ayi *dika* oke-efi-ga.
3 Asua amazoputa ayi; ayi amalikwasi n'enu
anyinya-ga: nke ayi nagwanwozi olu aka-ayi,
*Ununwa bu* cuku-ayi: makana obu n'aru I ka
ndi nenwero nna nanata ebele. 4 Agamazo
idacigha-azu-fa, agameji afo-ofufo fu fa n'anya:
makana iwem esigo n'aru ya cigha. 5 Agamadi
Israel dika igiligi: ogama ifulu dika lili, wa
nkpologwugwu-ya dika Lebanyn. 6 Ngadaba-ya
gawasa, nmá-ya gadi ka osisi olif, ísì-ya dika
Lebanon. 7 Ndi bi n'okpulu ndo-ya gecigha;
fa gadinwo ndu dika oka, ma ifulu dika fain:
nceta-ya gadi ka manya Lebanon. 8 Ifraim *gasi*,
Gini ka mu na ndi-mo jinwozi ozo? Munwa
azago, agamagbanye ya: munwa di ka osisi fia
di ndu; esi nam wekwudo nkpulu-i. 9 Onye
nwelu amamife, na ogaghota ife ndia? *nwe-azi-li*
nghota, na ogama fa? makana uzo Jehofa kwu-ga
oto, ndi ezi omume ganakpaghali nime fa; ma
ndi njefie gada nime fa.

# JOEL.

---

1 1 Okwu Jehofa nke biakutelu Joel nwa
Petuel.
2 Nulunu nka, unu ndi-ikenye, genu nti, unu
ndi nine bi n'ani. Nka adigo n'ubosi-unu, ka-obu

n'ubo̱si nna-unu-fà ? 3 Ko̱lunu ya umu-unu, *ka*
umu-unu *ko̱-azi-li* umu-fa, ka umu-fa *ko̱lu* ndudu-
gandu o̱zo̱. 4 Ife pama-wom rapulu ka igwulube
lacapulu; ife igwulube rapulu ka okwokwolo laca-
pulu; ife okwokwolo rapulu ka o̱bubu lacapulu.
5 Tetanu, unu ndi-o̱laka-manya, bebenu akwa;
cibanu ákwá, unu ndi nine nala manya, maka ifi
manya uso̱; makana ebepugo ya n'o̱nu-unu. 6 Ma-
kana mba sili ike, di azi aguta o̱nu, aro̱go̱tago anim;
ézé-ya bu ézé agaba, o̱nwe-azi-li ézé agbulugada nke
nuku agaba. 7 O̱mego ka fain nkem to̱gbo̱lu
nkiti, ogbulisigo osisi fig nkem; gbabasia ya o̱to̱
kpofusia ya; ngadaba di-ga ya ka emẹlu ka fa
di o̱ca. 8 Rube uru ka nwa-agbo̱ nke je ákwà
uju maka di o̱nwelu na nwata. 9 Ebepugo àjà
nni na nke ife o̱lila n'uno̱ Jehofa; ndi ncu-aja, *bú*
ndi nejelu Jehofa ozi, neru uru. 10 Ani-ugbo
emebisigo, ani neru uru; makana o̱ka emebisigo,
manya o̱fu akpo̱ko̱lo̱sigo, manu nana ndene.
11 Ka ifele me unu, unu ndi o̱lu ugbo, cibanu
ákwá, unu ndi negbu ugbo fain, maka okili na
maka o̱ka; makana owuwe-nni nke ugbo anago
n'iyi. 12 Fain najanwu ajanwu, osisi fig nakpo̱-
nwu akpo̱nwu; osisi pomegranet, na nkwu, na
osisi apel, osisi nine di n'o̱fia ajanwusia: maka-
na ngoli ananarigo umu nke madu n'ifele.
13 Jebenu onweunu *ákwà uju*, tibenu aka n'obi,
unu ndi ncu-aja; cibanu ákwá, unu ndi nejelu
ebe icu aja ozi; bianu, nwuanu ula n'ákwà uju,
unu ndi nejelu Cukum ozi: makana azo̱dogo àjà
nni na nke ife o̱lila n'uno̱ Cuku-unu. 14 Donu
ibu-o̱nu nso̱, kpo̱nu nzuko̱, kpo̱ko̱banu ndi-ikenye
*na* ndi nine bi n'ani n'uno̱ Jehofa Cuku-unu, ka
unu kwakube Jehofa. 15 Azigba ubo̱si afu!

makana ubọsi Jehofa atunyego n'ukwu, ọgabia
dika nbibi si n'aka Onye pulu ime ife nine.
16 Ebepurọ nni n'anya-ayi, añuli na ngoli n'unọ
Cuku-ayi? 17 Nkpulu finwusia n'okpulu ukpo-
lo-fa; emelu agu ka fa bulu nkpọnkpọ, etikpọsigo
anuru-ga; makana ọka janwulu ajanwu. 18 Ne-
kene ka anumanu si asu ude! ọgbalu ìgwè efi
ghali, makana fa enwerọ ebe ita nni; eye, apiago
ìgwè atulu ife. 19 Jehofa, Ngi ka mnakpọku:
makana ọku alacapugo ebe ita nni di-ga n'ọfia
kwu nkiti, ilele ọku elesigo osisi nine di n'ọfia.
20 Eye, anu ọfia neghekpọ maka I: makana
mili-iyi-ga atasigo, ọku alacapugo ebe ita nni di-
ga n'ọfia kwu nkiti.

2 1 Gbubenu opi na Zaion, kpọbanu nkpu
agha n'ugwum di nsọ; ka ndi nine bi n'ani a
marubebe: makana ubọsi Jehofa abiana, makana
ọtunyegofu n'ukwu; 2 ubọsi ọcici na mgbaci,
ubọsi ulukpu na oke ọcici, dika ufoci efosasi n'enu
ugwu-ga; ofu nuku ndi nke di azi ike, nke di ka
ya adinurọ sitena ọge gbo, nke ọnadinwozi ọzọ ma
fa gasia, wenye n'arọ nke imelime ndudugandu.
3 Ọku nalacapu n'iru fa; n'azu fa ka ilele ọku
nele: ani di ka ugbo Iden n'iru fa, n'azu fa *ọbu*
ọfia kwu nkiti bu nkpọnkpọ ebe; eye, ọnwerọ ife
ọbuna pugolu n'aka fa. 4 Udi-fa di ka udi anyi-
nya; dika ndi anyinya bu azi, nọfu ka fa si agba
ọsọ. 5 Fa namani dika onu ugbọ-ani n'enu ugwu-
ga, dika onu ilele ọku nke nalacapu okpolo ọka,
dika ndi di ike nke edolu n'usolo n'usolo ibu agha.
6 Ife ngbu negbu ndi nine n'uwa n'iru fa : iru
nine caghacasia. 7 Fa nagba ọsọ dika ndi-dike;
fa naligo enu aja-odido dika ndi agha; fa naga
ebe onye anọna n'uzọ nke ya, fa emebirọ usu-fa.

8 Nke ọnenwe onye nenupu ibe-ya; fa naga ebe
onye anọna n'uzọ-ya: fa nadaba n'etiti ife agha,
ma fa adakwusi *n'ije-fa*. 9 Fa makwasi obodo;
fa nagba ọsọ n'enu aja-odido; fa naligo enu unọ-
ga; fa si windo ba nime dika onye ori. 10 Ani
namarube n'iru fa; enu-igwe narurube: eme ka
ọcici gbacita anya-anwu na ọnwa, kpakpando
tidebe: 11 Jehofa weme ka onu-Ya ra n'iru
usu ndi-agha-Ya; makana ebe Ọnyelu ikwu
ebuka; makana onye mezulu okwu-Ya di ike:
makana ubọsi Jehofa di nuku di azi agadaga
egwu; onye ganado ya? 12 Ma ọburaba kita,
ka Jehofa kwulu, welunu obi-unu nine, na ibu-
ọnu, na ákwá, na uru, cighakutem: 13 dọwanu
obi-unu, ọburọ akwa-unu, cighakutenu Jehofa
Cuku-unu: makana Yanwa di amala juputa azi
n'ebele, Ọdewe iwe ọsisọ, Ọnwe-azi-li imelime afọ-
ọma, Onelogha uce-Ya n'ajọ ife *Ọkeme*. 14 Onye
malu ike Ogecigha, logha, rapu ngọzi n'azu Ya, *bú*
àjà nni na nke ife ọlila agacunye Jehofa Cuku-
unu?

15 Gbubenu opi na Zaion, donu ibu-ọnu nsọ,
kpọnu nzukọ: 16 kpọkọbanu ndi *Israel*, donu
nzukọ nsọ, kpọkọbanu ndi-ikenye, cikọbanu
umu-aka, na ndi nala ala: ka onye 'nulu nwu-
nye ọfu si n'ime-unọ-ya puta, ka nwunye ọfu
si n'unọ-edina-ya puta. 17 Ka ndi ncu-aja, ndi
nejelu Jehofa ozi, bebe ákwá n'etiti ọgwa na ebe
icu aja, ka fa nasi, Jehofa, rapu ndi-I, aralukwana
ùkwù-I nye na nkpali, ka mba *ọzọ*-ga ciba fa: ma-
ka gini ka fa geji nekwu n'etiti ndi *ọzọ-ga*, Ebẹ ka
Cuku-fa nọ?

18 Jehofa wekwobe ekwolo maka ani-Ya, Ọwe-
melụ ndi-Ya ebelẹ. 19 Jehofa wezi si ndi-Ya

Ne, agamezitalu unu ọka, na manya, na manu,
unu geji ya liju afọ: Mmemenwozi unu ife nkpali
ọzọ n'etiti mba-ga: 20 ma agamenutelu unu *usu
ndi agha* nke si n'Ugwu puta aka, culu ya je n'ani
ọkpọ-nku bu nkpọnkpọ ani, isi-ya n'akuku orimili
nnu nke iru-anya-anwu, ọdu-ya n'akuku orimili
nnu nke ọdida-anya-anwu; ísì-ya garọgota, ajọ ísì-
ya garọgota, makana ọmego nuku ife-ga. 21 Atuna
egwu, ngi ani ugbo, negoli nañuli azi; makana Je-
hofa emego nuku ife-ga. 22 Atunanu egwu, unu
anu ọfia; makana ebe ita nni di-ga n'ọfia kwu nkiti
nepu afifia ndu, makana osisi nami nkpulu-ya, osisi
fig na fain namasi nni. 23 Nyabu golibenu, unu
umu Zaion, ñulibanu na Jehofa Cuku-unu: ma-
kana Ọnenye unu mili ozizo izizi ka ezi omume-
*Ya* si di, Ọneme ka mili ozizo zolu unu, mili izizi
na mili ikpe-azu n'*ọnwa* izizi. 24 Ebe isuca ife
gejuputa n'okili, ebe izọca *manya na manu* geju-
puta na manya na manu. 25 Agamenyecigha
unu arọ igwulube, na okwokwolo, na ọbubu, na
pama-wom lacapulu, bu nuku usu ndi agha nkem
Mzitalu n'etiti unu. 26 Unu geliju afọ afọ ejusie
unu, unu getoazi afa Jehofa Cuku-unu, Nke menyelu
unu ife ebube: ifele amemenuta ndi nkem ebe-
ebe. 27 ·Unu gama azi na Munwa nọ n'etiti
Israel, na Munwa bu Jehofa Cuku-unu, ọnwerọ
onye ọzọ: ifele amemenuta ndi nkem ebe-ebe.

28 Emesia ọgeme azi, na agameruwusa mọ
nkem n'aru madu nine; umu-unu ndikom na
umu-unu umu-nwayi gama amuma, ndi-ikenye-
unu galọ nlọ, umu-ikolọbia-unu gafu ọfù: 29 n'aru
ìrù ndikom azi na ìrù umu-nwayi ka Mgeruwusa
mọ nkem n'ubọsi afu-ga. 30 Agamegosi azi ife
ebube-ga n'enu-igwe na uwa, ọbala, na ọku, na ide

anwulu. 31 Ageughali anya-anwu ka ọgba ọcici,
na ọnwa ka ọbulu ọbala, tupu nuku ubọsi di
egwu nke Jehofa abia. 32 Ọgeme azi, na onye
ọbuna gakpọku afa Jehofa ageme ka ọpua ya:
makana n'ugwu Zaion na Jerusalem azi ka
ndi gbapulu agbapu ganọ, etu Jehofa kwugolu,
na etiti ndi gba ọsọ ka ndi Jehofa nakpọ *gadi azi.*
3 1 Makana ne, n'ubọsi afu-ga, na ọge afu,
mgbe Mgeji me ka ndi Juda na ndi Jerusalem
adọlu n'agha cigha, 2 agamakpọkọba mba nine,
kpọdata fa na mgbulugudu Jehoṣafat; agamacili
fa je n'ikpe n'ebe afu maka ndi nkem na maka
ùkwùm *bú* Israel, ndi fa cusasili n'etiti mba-ga, ke
anim. 3 Fa efegolu ndi nkem nza: nye nwata
nwoke weghalu nwayi nayi ọyi, le nwata nwayi
maka manya, ka fa welagọ. 4 Eye, kedu nke
ununwa n'ebe Mnọ, unu Taia, na Zaidon, na akuku
nine nke Filistia? ununwa genyecigham ife ine-ọlu
ka? ọbuluna ununwa enem ọlu, agameji ngwa na
ọsọ wecigha ife-ine-ọlu-unu n'isi-unu. 5 Ebe unu
welugolu ọna-ọcam na ọna-edom, kwanye ezigbo
ifem di-ga usọ n'unọ nsọ unu-ga; 6 umu Juda azi
na umu Jerusalem ka unu lebelu umu ndi Jafan,
ka unu wenute fa aka n'okè-ani-fa: 7 ne, agama-
kpani fa weputa fa n'ebe unu legolu fa, wecigha
ife-ine-ọlu-unu n'isi-unu; 8 agamele azi umu-unu
ndikom na umu-unu umu-nwayi n'aka umu Juda,
fa gelebe fa ndi Ṣiba, *bú* mba ditelu aka: makana
Jehofa ekwugo.

9 Kwusanu nka n'etiti mba-ga; donu agha
nsọ: kpanienu ndi-dike; ka ndi agha nine kpude-
be nso, ka fa rọgota. 10 Kpughalianu ọgu-unu
ka fa bulu nma-agha, na nmà ikwaca osisi unu ka
fa bulu obo: ka onye nadirọ ike nasi, Munwa di

ike. 11 Menu ngwa, ka unu bia, unu mba nine
dirubelu okilikili, gbakọbanu: Jehofa, me ka ndi-
dike-I gbadata n'ebe afu. 12 Ka mba kpanie
onwefa, rọgota na mgbulugudu Jehoṣafat: makana
n'ebe afu ka Mganọ wekpe mba nine dirubelu
okilikili ikpe. 13 Welunu nmà ibe ọka be,
makana nni eghego: bianu, gbadanu; makana
ebe izọca manya *fain* ejugo, ebe manya nerunye
ejugo n'ọnu; makana ajọ ife-fa ebuka. 14 Ìgwè
madu, ìgwè madu na mgbulugudu ike okwu!
makana ubọsi Jehofa akpudebego nso na mgbulu-
gudu ike okwu. 15 Emego ka ọcici gbacita anya-
anwu na ọnwa, kpakpando netidebe. 16 Jehofa
gesi na Zaion bigbọ, si na Jerusalem me ka onu-
Ya ra; enu-igwe na ani gamarube: ma Jehofa
gabulu ndi-Ya ebe ngbaba, bulu umu Israel iga.
17 Unu gama azi na Munwa bu Jehofa Cuku-unu,
bili na Zaion ugwum di nsọ: Jerusalem gadi azi
nsọ, ndi ani madu amesinwozi nime ya wegafega.
18 Ọgeme azi n'ubọsi afu, ugwu-ga ganatupu
manya usọ, mili alạ ganeru n'enu ngongo-ga, mili
ganeru n'uzọ mili nine nke Juda; isi-iyi gesi
n'unọ Jehofa waputa, ogerusa na mgbulugudu
Ṣitim. 19 Ijipt gabu nkpọnkpọ ani, Idom gabu
azi ọfia kwu nkiti bu nkpọnkpọ ani, maka ifi ife-
ike emelu umu Juda, makana fa agbafugo ọbala
nemerọ ajọ ife n'ani-fa. 20 Ma Juda genwe ndi
obi ebe-ebe, Jerusalem azi sitena ndudugandu
genye na ndudugandu. 21 Agamagupu ọbala-fa
nke Mnagupurọ n'ajọ omume: makana Jehofa bi
na Zaion.

# EMOS.

1 1 Okwu Emos-ga, onye ṇoli n'etiti ndi nce
ife enunu nke Tekoa, nke ọfulu maka Israel
n'ubọsi Ọzaia eze Juda, na ubọsi Jeroboam nwa
Joaṣ eze Israel, arọ nabọ tupu ani-nmarube.
2 Ọwesi, Jehofa gesi na Zaion bigbọ, si na Jeru-
salem me ka onu-Ya ra; ebe ita nni nke ndi nazu
atulu geıu-ga uru, enu Kāmel gakpọnwu.
3 Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Maka ifi ṇjefie itọ
nke Damaskọs, eye, maka ifi inọ, Mmacucigha
afufu-ya; makana fa ewelugo ígwè eji esuca ife
wesulie Gilead: 4 ma Munwa gezita ọku n'unọ
Hazael, ọgalacapu nuku unọ-ga nke Ben-hedad.
5 Agametiwa nga nke Damaskọs, si na mgbulu-
gudu Efen bepu onye bi ya, site azi n'unọ Iden
*bepu* onye neji ọgbanci: agadọlu ndi Siria weje na
Ka, ka Jehofa kwulu.
6 Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Maka ifi ṇjefie itọ
nke Geza, eye, maka ifi inọ, Mmacucigha afufu-
ya; makana fa dọlusili madu nine n'agha, iralu
fa nye Idom: 7 ma agamezita ọku n'enu aja-
odido Geza, ọgalacapu nuku unọ-ya-ga: 8 aga-
mesi azi n'Aṣdod bepu onye bi ya, si n'Aṣkelon
bepu onye ji ọgbanci; agamerughali akam medide
Ekron, ndi Filistia gbọputalunu gana n'iyi, ka
Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
9 Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Maka ifi ṇjefie itọ
nke Taia, eye, maka ifi inọ, Mmacucigha afufu-ya;
makana fa ralu ndi nine adọlu n'agha nye Idom,
fa ecetarọ agba nwa-nne na nwa-nne: 10 ma

agamezita ọku n'enu aja-odido Taia, ọgalacapu
nuku unọ-ya-ga.
11 Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Maka ifi njefie
itọ nke Idom, eye, maka ifi inọ, Mmacucigha
afufu-ya; makana oji nmà wecu nwa-nne-ya,
mebie obi ebele ya nine, iwe-ya nali adọli mgbe
nca, ọdebedidelu ọnuma-ya ebe-ebe: 12 ma
agamezita ọku na Timan, ọgalacapu nuku unọ-ga
nke Bozra.
13 Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Maka ifi njefie itọ
nke umu Amon, eye, maka ifi inọ, Mmacucigha
afufu-ya; makana fa agbọwago umu-nwayi Gilead
di ime afọ, ka fa weme ka okè-ani-fa bawanye:
14 ma agamamunye ọku n'aja-odido Raba, ogeji
nkpọtu n'ubọsi agha, na ifufe n'ubọsi oke ifufe,
welacapu nuku unọ-ya-ga: 15 agadọlu eze-fa
n'agha, yanwa na ndi-isi-ya n'ofu, ka Jehofa
kwulu.
2 1 Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Maka ifi njefie
itọ nke Moab, eye, maka ifi inọ, Mmacucigha
afufu-ya; makana osulelu ọkpukpu eze Idom me
ya ka ọghọru nzu: 2 ma agamezita ọku na Moab,
ọgalacapu nuku unọ-ga nke Keriot; Moab ganwu
n'ùzù, na nkpọtu, na onu opi: 3 agamebepu onye
ikpe n'etiti fa, gbusisie ya na ndi-isi-ya nine,
ka Jehofa kwulu.
4 Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Maka ifi njefie itọ
nke Juda, eye, maka ifi inọ, Mmacucigha afufu-
ya; makana fa ajugo iwu Jehofa, fa edeberọ
ukpulu-Ya-ga, okwu-asi-fa emego fa ka fa fue uzọ,
nke nna-fa nejesoli: 5 ma agamezita ọku na
Juda, ọgalacapu nuku unọ-ga nke Jerusalem.
6 Nọnwọ ka Jehofa kwulu: Maka ifi njefie itọ
nke Israel, eye maka ifi inọ, Mmacucigha afufu-ya;

makana fa elego onye ezi omume n'o̱na-o̱ca, le
o̱gbenye n'akpukpo̱-ukwu nabo̱; 7 ndi neghekpo̱
maka uzuzu ani n'isi ndi nenwero̱ ike, fa weru-
ka uzo̱ ndi ume-ani: nwoke na nna-ya ganaba-
kulu *ofu* nwa-agbo̱ afu, ka fa meto̱ afa nso̱m.
8 Fa dina ani n'uso̱ ebe icu aja o̱buna n'enu ákwà
ewelu n'ife mbe, n'uno̱ Cuku-fa ka fa lalu manya
ndi elili nra. 9 Ma Munwa bibisili onye-Amorait
n'iru fa, onye ogonogo-ya di ka ogonogo *osisi* sida-
ga, yanwa si-azi-li ike dika *osisi* oak-ga; ma esim
n'enu bibisia nkpulu-ya, si n'okpulu bibisia nkpo̱-
lo̱gwugwu-ya-ga. 10 Munwa kpo̱puta-azi-li unu
n'ani Ijipt, due unu o̱gu aro̱ nabo̱ nime o̱fia kwu
nkiti, ka unu wenwelu ani onye-Amorait.
11 Mwewenite o̱nwo̱ n'umu-unu ndikom ka fa bulu
ndi-amuma, na o̱nwo̱ n'umu-ikolo̱bia-unu ka fa
bulu ndi-Nazirait. Unu, umu Israel, o̱buro̱nufu
no̱fu ka? ka Jehofa kwulu. 12 Ma unu nyelu
ndi-Nazirait manya ka fa la; tielu ndi-amuma
iwu, si, Amazinanu amuma. 13 Ne, Munwa
gakpa *unu* nkpa n'o̱no̱du-unu, dika ugbo̱-ani si
akpa nkpa nke juputalu n'agho o̱ka. 14 Ebe
ngbaba gananari onye ukwu o̱so̱ n'iyi, onye di ike
amagba onweya ume, nke dike geme ka nkpulu-
obi-ya gbapu: 15 nke onye nagba uta nakwudo;
onye ukwu o̱so̱ amagbapu: nke onye anyinya nebu
neme ka nkpulu-obi-ya gbapu: 16 onye nwelu
obi ike n'etiti ndi-dike gagba o̱to̱ gbanaba n'ubo̱-
si afu, ka Jehofa kwulu.

# 3

1 Nulunu okwu nka nke Jehofa kwulu
medide unu, unu umu Israel, medide ezi-na-
uno̱ nine nke Msi n'ani Ijipt kpo̱goputa, si.
2 So̱so̱ unu ka Mmalu n'etiti ezi-na-uno̱ nine

uwa : nya ka Mgeji welu ajọ omume-unu nine
neta unu. 3 Madu nabọ gakpakọ ukpa, belu sọ
ma fa kwekọlu ọnu ka? 4 Agaba gagbọ uja
n'ugboko, mgbe ọnenwerọ anu olili ka? okolọbia
agaba gesi n'ọte-ya me ka onu-ya ra, ma ọbuluna
ọnwuderọ ife ọbuna ka? 5 Nnunu gama n'ọnyà
di n'ani, ebe ife ọbuna galata ya nadirọ ka? ọnyà
gakpọfiepu, ma ọnwuderọ ife ọbuna ka? 6 Agegbu
opi n'obodo, aru aghalu imaba ndi afu nni ka? ajọ
ife gadakwasi obodo, nke Jehofa nemerọ ka?
7 Ezie Dinwenu-ayi Jehofa ameme ife ọbuna,
belu sọ ma Okpughelu ndi-odibo-Ya bu ndi-amuma
alo nzuzo Ya. 8 Agaba agbọgo uja, onye manatu
egwu? Dinwenu-ayi Jehofa ekwugo, onye manama
amuma?

9 Menu ka anu ya n'enu nuku unọ di-ga
n'Aṣdod, na enu nuku unọ di-ga n'ani Ijipt, nasi,
Gbakọbanu n'enu ugwu-ga nke Sameria, funu
nuku ikpọ-aghala di-ga nime ya, na nmegbu di-ga
n'etiti ya. 10 Makana fa amarọ eme ife kwu ọtọ,
bu ndi kpakọbalu ife-ike na ife-npum na nuku
unọ-fa-ga, ka Jehofa kwulu. 11 Nya ka Dinwenu-
ayi Jehofa ji kwue nọnwọ, si : Onye nmanye *gadi*,
ọbunadu n'ani okilikili : ọgeme ka ike-í gbanari i,
agakwali nuku unọ-i-ga. 12 Nọnwọ ka Jehofa
kwulu : Etu onye nazu atulu si anaputa ọlu-ukwu
anu nabọ, ma-ọbu ofu ibelibe ńtì, n'ọnu agaba;
nọfu ka agesi naputa umu Israel ndi nọ ani na
Sameria na nkuku àkwà, na enu alozi eji asili kpa
di n'àkwà-edina. 13 Nulunu, gbalunu unọ Jekob
ama, ka Dinwenu-ayi Jehofa, Cuku nke usu ndi
agha, kwulu. 14 Makana n'ubọsi Mgeji welu
njefie Israel neta ya, agameneta azi ebe-icu-aja-ga
nke Betel, agebepu mpi-ga nke ebe icu aja, fa gada

n'ani. 15 Agameti unọ ọge ntumoyi na unọ
ọkọci ife n'ofu; unọ ọdu gana-ga n'iyi, nuku unọ
genwe-g̱a isi-njedebe, ka Jehofa kwulu.

4 1 Nulunu okwu nka, unu nwunye efi Beṣan,
ndi di n'ugwu Sameria, ndi nemegbu ndi ne-
nwerọ ike, ndi nazọgbu umu-ọgbenye, ndi nasi di-
fa, Wetanu, ka ayi la. 2 Dinwenu-ayi Jehofa
ewelugo idi-nsọ-Ya weṅua iyi, na, ne, ubọsi gabia-
kwasi-ga unu, mgbe fa geji cili ukpò wewepu unu,
cili ukpo azù *wepu* ndi-unu fọdulunu. 3 Unu
gejepua n'ebe gbọwa-ga-lu agbọwa, ebe onye anọna
ọgawaga n'iru ya; unu gatunye *onweunu* na
Hamon, ka Jehofa kwulu.

4 Bianu na Betel, gejefiebe; *bianu* na Gilgal,
menu ka njefie bawanye; nebutanu ife-àjà-unu-ga
kwa ututu, *na* ofu uzọ n'uzọ ili unu kwa ututu
itọ; 5 welunu nke rili ari sule ka ọbulu àjà inye
ekene, kwusanu àjà afọ-ofufo-g̱a menu ka anu
maka fa: makana ife di nọnwọ ka unu fulu n'anya,
unu umu Israel, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.
6 Munwa azi enyego unu ézé nwulu enwu n'obodo-
unu nine, na nkpa nni n'ọnọdu-unu nine: ma unu
ecighakuterọm, ka Jehofa kwulu. 7 Munwa azi
azọdogolu unu mili ozizo, mgbe oji fọdu ọnwa itọ
ka olue ọge owuwe nni: Mweme ka ozo n'ofu
obodo, me ya ka ọghalu izo n'obodo ọzọ: ofu ibe-
libe ka ozokwasili, ibelibe nke onezokwasirọ ja-
nwulu ajanwu. 8 Nyabuna obodo nabọ ma-ọbu
itọ sọlu ngọngọ je n'ofu obodo ila mili, ma fa
alajurọ afọ: ma unu ecighakuterọm, ka Jehofa
kwulu. 9 Ewelugom ncica na ima-ebu wetie unu:
imelime ugbo-unu na ugbo-fain-unu na osisi-fig-
unu na osisi-ọlif-unu ka pama-wom lacapugolu:
ma unu ecighakuterọm, ka Jehofa kwulu.

10 Ezitagom ajọ ọya n'etiti unu etu osi me n'Ijipt:
umu-ikolọbia-unu ka Mji nmà wegbu, nyelu
anyinya-unu-ga anulu n'agha; emegom ka ajọ ísì
di n'ebe unu nyelu ikwu rọgota nime imi-unu:
ma unu ecighakuterọm, ka Jehofa kwulu. 11 A-
kwatugom *ọnwọ* n'etiti unu, dika mgbe Cuku
kwatulu Sọdom na Gọmora, unu di ka ọnọkọ
anọtalu n'ọku nele ele: ma unu ecighakuterọm,
ka Jehofa kwulu.. 12 Nya ka Mgeji me i nọnwọ,
ngi Israel: ebe Mgeme i nka, kwadebe izuta
Cuku-i, ngi Israel. 13 Makana, ne, Onye nakpu
ugwu-ga, neke ifufe, negosi madu ife di ya n'uce,
neme ututu ka ọgba ọcici, Nke nazọkwasi ebe di-
ga enu nke uwa ukwu; Jehofa, Cuku nke usu *ndi
agha* bu afa-Ya.

5 1 Nulunu okwu nka nke Munwa bubalu ka
ọbulu unu abù ákwá, unu unọ Israel. 2 Nwa-
agbọ bú Israel adạgo; omekunizi ọzọ: aturago ya
n'ani-ya; ọnwerọ onye gekunita ya. 3 Makana
nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: Obodo nke
cili nnu madu nabọ na iruli apu *agha* genwe ọgu
ise gbọputalunu, nke cili ọgu madu ise apu genwe
madu ili gbọputalu unọ Israel. 4 Makana nọnwọ
ka Jehofa gwalu unọ Israel, Cọbanum, na unu
gadi: 5 ma acọnanu Betel, unu abana na Gilgal,
unu agafena ije na Bia-ṣiba: makana agadọlili
Gilgal n'agha, Betel gabulu ife nelorọ elo. 6 Cọ-
banu Jehofa, na unu gadi; maka Ozinwulu ka ọku
n'unọ Josef, ọwelacapu ọmenwezi onye gemenyu
ya na Betel: 7 unu ndi rughalili ikpe ka ọbulu
womwud, tura ezi omume n'ani; 8 *cọbanu Onye*
neme *kpakpando* Pleiadis na Orion, nerughali onyi-
nyo ọnwu ka ọbulu ututu, neme ka efifie gba
ọcici ka ucici; Onye nakpọ mili orimili nnu, rusa

fa n'ani; Jehofa bu afa-Ya; 9 Onye neme ka
nbibi ntumade dakwasi onye di ike, nbibi weda-
kwasi iga. 10 Fa kpo̱lu onye naba nba n'o̱nu-
uzo̱-ilo asì, natulu onye nekwu ife zulu oke izè.
11 Nyabuna ebe unu nazo̱gbu onye nenwero̱ ike,
nalu ya okili n'utu: unu ewelugo nkpuma awalu awa
welua uno̱-ga, ma unu amebi nime fa; unu egbu-
sigo ugbo fain di-ga uso̱, ma unu amalanata manya
di fa. 12 Makana amagom ka njefie-unu-ga si
baka uba na ka njo̱-unu-ga si sika ike; unu ndi
nakpagbu onye ezi omume, nanalu ego iji gbaputa
ndu, ndi neweruka ndi-o̱gbenye *n'ikpe-fa* n'o̱nu-uzo̱-
ilo. 13 Nya ka onye mutalu ife geji debe o̱nu-ya
du n'o̱ge di no̱fu; makana nke afu bu o̱ge jo̱gbulu
onweya. 14 Co̱banu ezi ife, o̱buro̱ ajo̱ ife, ka unu
wedi ndu: Jehofa, Cuku nke usu *ndi agha,* ewe-
no̱nyelu unu, ka unu si kwu. 15 Kpo̱nu ajo̱ ife asì,
funu ezi ife n'anya, menu ka ikpe kwusie ike n'o̱nu-
uzo̱-ilo: ike na Jehofa, Cuku nke usu *ndi agha,*
gamulu ndi gbo̱putalu na Josef amala. 16 Nya
ka Jehofa, Cuku nke usu *ndi agha, bú* Dinwenu-
ayi, ji kwue no̱nwo̱, si: Ikwa-ákwá *gadi* n'o̱nu-ilo
nine; fa ganasi n'ilo nine, Éwò! éwò! fa gakpo̱
azi onye o̱lu ugbo ka orube uru, na ndi malu ego
ákwá ka fa kwaba ákwá. 17 Ikwa-ákwá gadi
n'ugbo fain nine: makana agamesi n'etiti i wega-
fega, ka Jehofa kwulu. 18 Afufu dili unu ndi
naco̱ ubo̱si Jehofa! maka gini ka unu ji aco̱ ubo̱si
Jehofa? *ubo̱si* afu bu o̱cici, o̱buro̱ ìfè. 19 Dika
agasi na madu gbanabalu agaba, bea kwudo ya;
ma-obu na o̱balu nime uno̱ tubebe aka-ya n'aja,
agwo̱ weta ya. 20 Ubo̱si Jehofa amabu o̱cici,
kama ìfè ka? *o̱magba* ajo̱ o̱cici, ifolo aghalu idi ya
ka? 21 Akpo̱lum olili-unu-ga asì, ajulum fa,

nzukọ-unu-ga amasọm usọ. 22 Eye, ọbu ezie na
unu nesulelum àjà-nsule-unu-ga na àjà-nni-unu-
ga, fa amasọm usọ: nke Mneneta àjà ndokwa-ga
nke anu malu abuba unu anya. 23 Werukalum
nkpọtu abù-i-ga; makana Mmanu onu une-i-ga.
24 Ma me ka ikpe neruda ka mili-ga, *ka* ezi
omume *neruda* ka mili iyi nerucili anya. 25 Unu
unọ Israel, unu butalum àjà na àjà nni n'ọfia kwu
nkiti ọgu arọ nabọ ka? 26 Eye, unu ebulugo
Ikwu eze-unu na Kiun *lú* alusi-unu-ga, kpakpando
cuku-unu, nke unu melu onweunu. 27 Agameme
azi ka adọlu unu fega Damaskọs, ka Jehofa kwulu,
Onye afa-Ya bu Cuku nke usu *ndi agha*.

6 1 Afufu dili ndi nọ nwa bu na Zaion, ndi nọ
azi n'aru-ofufo n'ugwu Sameria, ndi amalu afa-
fa n'etiti ndi bu isi na mba-ga, ndi unọ Israel
nabiakute! 2 Gafenu na Kalne, ka unu fu; sinu
n'ebe afu jelue Hemat nke balu uba: emesia gba-
danu na Gat nke ndi Filistia: fa ka ani-eze ndia
uma ka? ka-ọbu na okè-ani-fa ka okè-ani-unu
nuku ka? 3 Unu ndi wetelu ajọ ubọsi afu aka,
me ka ọnọdu ife-ike kpudebe uso; 4 ndi nedina
n'àkwà ọdú-ga, setia onwefa n'àkwà-edina-fa-ga,
neli umu atulu n'etiti ìgwè atulu, si n'etiti unọ
anumanu neli umu efi: 5 ndi nabuso onu une
abù-ga nke nelorọ elo; ndi zuputalu onwefa
ubọ, dika Defid; 6 ndi nala manya n'ọkwa, welu
ude kacasi nmá nete onwefa; ma ntikpọ Josef
ewutarọ fa. 7 Nya ka ageji dọlu fa n'agha kita
n'etiti ndi ebu uzọ dọlu, nkpọtu manya nke ndi
setili onwefa gagafega. 8 Dinwenu-ayi Jehofa
ewelugo Onweya ṅua iyi, ka Jehofa, Cuku nke
usu *ndi agha*, kwulu: ngala Jekob neme Munwa
izize, akpọlum nuku unọ-ya-ga asì: agamaralu azi

obodo na ife nine di nime ya nye. 9 Ọgeme azi,
ọbuluna madu ili afọdu n'ofu unọ, fa ganwu.
10 Mgbe nwa-nne nna madu, bu onye gakpọle ya
ọku, gebulu ya iciputa ọkpukpu-ga n'unọ, gwa
onye nọ n'imelìmè unọ, si, Ọnwelu onye ọzọ nọ-
nyelu i ka? mgbe onye afu gasi, Mba; ọgasi azi,
Kpucie ọnu-i: makana ayi amefota afa Jehofa.
11 Makana, ne, Jehofa neti iwu, agetili nuku unọ,
tiwa ọbele unọ. 12 Anyinya gagba ọsọ n'enu
nkpuma ka? madu gewelu efi kpọbo *ebe afu* ka?
na unu erughaligo ikpe ka ọbulu ònùnù, na nkpulu
nke ezi omume ka ọbulu wom-wud: 13 unu ndi
nańuli n'ife nkiti, ndi si, Ayi ẹwetarọlu onweayi
mpi-ga sitena ike aka ayi? 14 Makana, ne,
agamewenita mba gemedide unu, unu unọ Israel,
ka Jehofa Cuku nke usu *ndi agha*, kwulu; fa gesi
na nbanye Hemat wekpagbue unu genye na mili-
iyi Araba.

7 1 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa melu ka
mfu: ne, Ọnakpu igwulube-ga mgbe ife so-ga-
lu n'ikpe-azu ji bido pube; ne, ọbu ife so-ga-lu
n'ikpe-azu ka ebesili afifia eze. 2 Oluzia ka fa
lacapusili afifia di n'ani, mwesi, Ngi Dinwenu-ayi
Jehofa, biko, gbaghalu: kedu ka Jekob gesi kwulu?
makana yanwa pelu npe. 3 Jehofa loghalu na
nka: Ọmadi, ka Jehofa kwulu.

4 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa melu ka mfu:
ne, Dinwenu-ayi Jehofa kpọlu ka ewelu ọku lua
uka; ọwelacapu nuku ogbu mili, ọkalacapu azi
okè *Jekob*. 5 Mwesi, Ngi Dinwenu-ayi Jehofa,
biko, kwusi: kedu ka Jekob gesi kwulu? makana
yanwa pelu npe. 6 Jehofa loghalu na nka: Nka
amadizi, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu.

7 Nọnwọ ka Ọmelu ka mfu: ne, Dinwenu-ayi
wekwudebe aja-odido nke eji ife òsìsì do, jide ife
òsìsì n'aka-Ya. 8 Jehofa wesim, Emos, gini ka
nginwa fulu? Mwesi, Ofu ife òsìsì. Dinwenu-ayi
wesi, Ne, agamakwuba ife òsìsì n'etiti ndi nkem
Israel; Mmagafenata fa ọzọ: 9 ebe di-ga enu nke
Aisak gabu nkpọnkpọ ebe, ebe nsọ-ga nke Israel ka
agatọgbọ nkiti; agameji azi nmà bini imedide unọ
Jeroboam.

10 Amazaia onye ncu-aja Betel, wezigalu Jero-
boam eze Israel, si, Emos ezugo ajọ izuzu imedide
i n'etiti unọ Israel: ani apurọ inado okwu-ya nine.
11 Makana nọnwọ ka Emos kwulu, Jeroboam
ganwu na nmà, agadọpulili Israel azi n'ani-ya.
12 Amazaia wesi Emos, Ngi onye nafu ọfù, jebe,
gbanaba n'ani Juda, ka ilie nni n'ebe afu, ma azi
amuma n'ebe afu: 13 ma amanwozikwana amuma
ọzọ na Betel: makana nke afu bu ebe nsọ nke
eze, nke afu bu azi unọ eze. 14 Emos weza, si
Amazaia, Munwa aburọ amuma, nke munwa nabu
nwa amuma; ma munwa bu onye nce efi, na onye
nedokwa nkpulu sikamọ: 15 Jehofa wewepum
n'iso ìgwè atulu, Jehofa wesim, Jebe, gamabalu
ndi nkem Israel amuma. 16 Nyabu kita nulu
okwu Jehofa: Nginwa nasi, Amazina amuma
nemedide Israel, aturapuzina *okwu* imedide unọ
Aisak; 17 nya ka Jehofa ji kwue nọnwọ, si:
Nwunye-i gabu onye nayi ọyi n'obodo, umu-i
ndikom na umu-i umu-nwayi gada na nmà, ageke
ani-i na ndili; ngi n'onwei ganwu n'ani lulu alu,
agadọpulili Israel n'ani-ya.

8 1 Nọnwọ ka Dinwenu-ayi Jehofa melu ka
mfu: ne, ofu nkata nkpulu osisi ọkọci.
2 Ọwesi, Emos, gini ka nginwa fulu? Mwesi,

Ofu nkata nkpulu osisi ọkọci. Jehofa wesim, Isi-
njedebe abiakwasigo ndi nkem Israel; Mmagafe-
nata fa ọzọ. 3 Abù unọ nsọ n'ubọsi afu gabu-ga
ici-ákwá, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu: ozu geri
nne; etufugo fa n'ebe nine: kpucie ọnu! 4 Nu-
lunu nka, unu ndi geno ọgbenye, me ka ndi ebu-
dalu ebuda di n'ani gwusia, 5 nasi, Kedu mgbe
ọnwa ọfu geji wena, ka ayi wele ọka? na ubọsi
sabat, ka ayi cobe okili? ndi neme ka *nsi-ama* efa
pe npe, me ka *ego* ṣekel webue ibu, ndi welu ife
òsìsì aghughọ naghọgbu madu; 6 ka ayi gbalu ndi
nenwerọ ike n'ọna-ọca, gbalu azi ọgbenye n'akpu-
kpọ-ukwu nabọ, le azi okili afucapulu afucapu.
7 Jehofa ewelugo ngala Jekob weñua iyi, si, Ezie
Mmecezọnata ọlu ọbuna nke fa. 8 Ani amama-
rube maka ifi nka, onye ọbuna bi nime ya ameru
uru ka? eye, ogelucasi nca nca dika Orimili;
aganatughali ya ọweta, dika Orimili Ijipt. 9 Ọgeme
azi n'ubọsi afu, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, na
agameme ka anya-anwu daba n'oke efifie nabọ,
agamagbaci uwa n'ubọsi focalu efoca. 10 Aga-
merughali olili-unu-ga ka fa bulu uru, na abù-unu
nine ka fa bulu abù ákwá; agamejebe ákwà uju
n'úkwù nine, me ka isi nkpoca di n'isi abuna isi;
agameme ya ka ọdi ka irulu sọ ofu nwa-nwoke
uru, isi-njedebe-ya dika ubọsi nenu inu. 11 Ne,
ubọsi abiana, ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu, na
Munwa gezita ugani n'ani, ọburọ ugani nni, nke
ọnabu agu mili, ma ọbu inu okwu Jehofa. 12 Fa
gasọlu ngọngọ si n'orimili felu orimili, si azi
n'Ugwu welue n'iru-anya-anwu; fa ganagbaghali
iru na azu icọ okwu Jehofa, ma fa amacọta ya.
13 N'ubọsi afu ka ufu gekpu ọmalica umu-agbọ
na umu-ikolọbia maka ifi akpili ikpọ nku. 14 Ndi

ji ikpe-o̱muma Sameria anu iyi, si, Ngi Dan, etu
Cuku-i difu ndu ; na, Etu uzo̱ Bia-ṣiba difu ;
o̱buraba fanwa gada, fa amekunita o̱zo̱.
9 1 Afulum Dinwenu-ayi ka O̱kwudebe ebe icu
aja : O̱wesi, Tie isi ide-ga, ka ngwe o̱nu-uzo̱
wekwerube-ga : tilisia fa n'isi fa nine ; agameji
nmà wegbu ndi ikpe-azu nime fa : onye o̱so̱ ama-
gbanaba, nke onye ngbapu napu ya. 2 O̱bulugodu
na fa gwululu na Ṣeol, sitena ebe afu ka akam
gewelu fa ; o̱bulugodu na fa aligolue n'enu-igwe,
sitena ebe afu ka Mgewedata fa. 3 O̱bulugodu
na fa zobelu onwefa n'enu Kāmel, agamenyoca
weputa fa n'ebe afu ; o̱bulugodu na ezonarili fa
anyam n'o̱mu-ani orimili nnu, sitena ebe afu ka
Mgetili agwo̱ iwu, o̱gata fa. 4 O̱bulugodu na
ado̱lu fa n'agha iga n'iru ndi-ilo-fa, sitena ebe afu
ka Mgetili nmà-agha iwu, ogegbusisi fa : agama-
tukwasi fa anyam ime fa ajo̱ ife, o̱buro̱ ime fa ezi
ife. 5 Makana Dinwenu-ayi, Jehofa nke usu *ndi
agha, bu* Onye nemetu ani aka o̱gbaze, ndi nine bi
nime ya neru uru ; ogelucasi nca nca dika Ori-
mili ; weta, dika Orimili Ijipt ; 6 *o̱bu* Ya nalu
uno̱-enu-Ya-ga n'enu-igwe, to̱sie igwe-Ya ike
n'ani ; Ya nakpo̱ mili orimili nnu rusa fa n'ani ;
Jehofa bu afa-Ya. 7 Unu umu Israel, ununwa
adiro̱ ka umu ndi Itiopia n'ebu Mno̱ ka ? ka Je-
hofa kwulu. Esiro̱m n'ani Ijipt kpo̱goputa uno̱
Israel, si na Kaftoa kpo̱goputa ndi Filistia, si na
Kia kpo̱goputa ndi Siria ? 8 Ne, anya Dinwenu-
ayi Jehofa nenekwasi ani-eze jo̱lu njo̱, agamebibipu
ya n'enu-uwa ; belu so̱ na Mmebibisi uno̱ Jekob
nca, ka Jehofa kwulu. 9 Makana, ne, Munwa
geti iwu, fuca uno̱ Israel n'etiti mba nine, dika
afucalu o̱ka n'ife ifuca o̱ka, ma ofu nkpulu pekali-

sili na npe amada n'ani. 10 Ndi njo̱ nine nime ndi
nkem ganwu na nmà-agha, ndi nasi, Ajo̱ ife afu
amakpudebe ayi nso nke onekwudo ayi.
11 N'ubo̱si afu ka Mgebunita ikwu Defid dalu
ada, docie ngbo̱wa di-ga ya ; agamedoni azi uno̱-
ya tikpo̱lu etikpo̱, agamalu ya dika n'ubo̱si gbo-
ga ; 12 ka fa wenwelu ndi Idom gbo̱putalunu, na
mba nine, ndi akpo̱kwasili afam, ka Jehofa Onye
neme nka kwulu. 13 Ne, ubo̱si abiana, ka Jeho-
fa kwulu, mgbe onye nakpo̱bo ani gekwudo onye
nebe o̱ka, onye nazo̱ca nkpulu fain *gekwudo* azi
onye nagha nkpulu ; ugwu ganatupu-ga manya uso̱,
ngongo nine gagbaze. 14 Agameme ka ndi nkem
Israel ado̱lu n'agha cigha, fa galuzi nkpo̱nkpo̱
obodo-ga, bili nime fa ; fa gegbu ugbo fain-ga, la
manya di fa ; fa gegbu azi ugbo-ga, neli nkpulu-
fa-ga. 15 Agamaku fa n'ani-fa, ameropunwozi fa
n'ani-fa nke Mnyegolu fa, ka Jehofa Cuku-i
kwulu.

# OBADAIA.

---

1 O̱fù nke Obadaia fulu.
No̱nwo̱ ka Dinwenu-ayi Jehofa kwulu maka
Idom : Ayi anugo akuko̱ n'o̱nu Jehofa, aragago
uko̱ n'etiti mba-ga, *nasi*, Binienu, ka ayi binienu
imedide ya n'agha. 2 Ne, emegom i ka ipe
npe n'etiti mba-ga : enenili nginwa no̱ agadaga.
3 Ngala obi-i alafugo i, ngi onye bi na ngbo̱wa-
ga nke nkpumo, onye ebe-obi-ya di enu ; nke
nekwu nime obi-ya, Onye gebudam n'ani ?

4 Ọbulugodu na inefego enu dika ugo, ọbulu-
godu na etinyelu akwu-i n'etiti kpakpando-ga,
agamesi n'ebe afu webudata i, ka Jehofa kwulu.
5 Ọbuluna ndi ori biakutelu i, ọbuluna ndi npum
*bialu* n'ucici, (nekene ka esi me ka igwusia nca!)
fa amezudide ewegbo fa ka? ọbuluna ndi naghọ
nkpulu fain biakutelu i, fa amaghọfọ nkpulu
fain ọnwọ ka? 6 Nekene ka esi gwuputa *ife*
Isọ-*ga!* Nekene ka esi cọputa unọ-àkù-ya-ga
zolu ezolu! 7 Ndi nine ngi na fa melu àgbà acu-
lugo i, wenye n'okè-ani: ndi ngi na fa di na ndo-
kwa alafugo i, fa akaligo i; *ndi neli* nni-i gbalu
ọnya n'okpulu i: nghọta adirọ ya. 8 Mmeme ka
ndi amamife na n'iyi pua n'Idom n'ubọsi afu, *me* azi
*ka* nghọta *na n'iyi* pua n'ugwu Isọ ka? ka Jehofa
kwulu. 9 Ngi Timan, agemebi azi obi ndi-dike-i,
ka ewewelu ogbugbu bepu onye ọbuna n'ugwu
Isọ. 10 Maka ifi ife-ike emelu nwa-nne-i *bú* Jekob
ifele gekpudo i, agebepu i ebe-ebe. 11 N'ubọsi
ikwupulu n'usọ, n'ubọsi ndi-ọbia nutalu ife ọnwe-
lu n'agha, ndi ani madu ba n'ọnu-uzọ-ilo-ya-ga,
fekwasi Jerusalem ṇza, nginwa azi di ka ofu nime
fa. 12 Ma enekwasina ubọsi nwa-nne-i anya
n'ubọsi emelu ka ọbulu onye ani madu, aṅukwana
umu Juda n'ubọsi ina-n'iyi-fa; nke inekwu oke
okwu n'ubọsi nkpa-*fa*. 13 Abakwana n'ọnu-uzọ-
ilo ndi nkem n'ubọsi nuku afufu-fa; eye, nginwa
enekwana anya n'ajọ ọkwa-fa n'ubọsi nuku afufu-
fa; nke unu natukwasi *aka* n'ife fa nwelu n'ubọsi
nuku afufu-fa. 14 Akwuna n'abu-uzọ, ka iwebepu
ndi-ya gbapalu agbapu; aralukwana ndi-ya fọdulu
n'ubọsi nkpa nye. 15 Makana ubọsi Jehofa adi-
golu mba nine nso: etu isi weme, ageme i ya;
ịfe-ịne-ọlu-i gecigha ṇ'ịsi-i. 16 Makana ebe unu

lagolu ife n'enu ugwum di nsọ, nọfu azi ka mba
nine gala mgbe nca, eye, fa gala, nomina, fa adi ka
fa adirọli ndu. 17 Ma n'ugwu Zaion ka ndi gba-
pulu agbapu gadi, ọgadi azi nsọ; unọ Jekob genwe
ife fa nweluli. 18 Unọ Jekob gabu ọku, unọ
Josef *gabu* ilele ọku, unọ Isọ *gadi* ka okpolo ọka,
fa gele ọku n'etiti fa, lacapu fa: ọmenwe onye
ọbuna fọdulu n'unọ Isọ; makana Jehofa ekwugo.
19 Ndi Adagbe genwe ugwu Isọ; ndi bi n'ani
ntela *genwe* ndi Filistia: fa genwe azi ani-ugbo
Ifraim na ani-ugbo Sameria: Benjamin *genwe*
Gilead. 20 Usu umu Israel adọlu n'agha, ndi nọ
*n'etiti* ndi Kenan, *genwe* genye na Zarefat; ndi
Jerusalem adọlu n'agha, ndi nọ na Sefarad, genwe
obodo-ga nke Adagbe. 21 Ndi nzọputa garọgota
n'enu Zaion ka fa kpe ugwu Isọ ikpe; ani-eze gabu
nke Jehofa.

# JONA.

---

1 1 Okwu Jehofa webiakute Jona nwa Amitai,
si, 2 Binie, jebe na Ninefe, nuku obodo nu,
ka ikpọ nkpu medide ya; makana ajọ ife-fa arọ-
gotago n'irum. 3 Jona webinie isi n'iru Jehofa
gbasi na Taṣiṣ; ọwegbada na Jọpa, wefu ofu ugbọ
jekọ na Taṣiṣ; ọwetua utu-ya, ba nime ya, ka ọpua
n'iru Jehofa solu fa je na Taṣiṣ. 4 Ma Jehofa
zipulu ofu nuku ifufe n'orimili nnu, oke ebili weda
n'orimili nnu, ewelo n'ugbọ etiwago. 5 Ndi ugbọ
wetuba egwu, ebe onye anọna ọnebeku cuku-ya;

fa wetufube ife di-ga n'ugbọ n'orimili nnu, ka
ọwedili fa nfe. Ma Jona gbadaluli n'imelìmè ani
ugbọ; owedina ani, laruli ula. 6 Onye-isi ugbọ
webiakute ya, wesi ya, Gini neme i, ngi onye ula?
binie, kpọkue Cuku-i, ike Cuku elota ayi, ka ayi
ghalu ina n'iyi. 7 Fa wegwalita ibe-fa n'ofu
n'ofu, si, Bianu, ka ayi fe nza, ka ayi wemalu
maka ifi onye ka ajọ ife nka ji dakwasi ayi. Fa
wefe nza, nza wenwude Jona. 8 Fa wesi ya,
Biko, gosi ayi maka ifi onye ajọ ife a ji dakwasi
ayi; kedu ọlu inalu? ebe ka isi puta? kedu
ani-i? kedu ndi nginwa si puta? 9 Ọwesi fa,
Munwa bu onye-Hibru; munwa natu egwu Je-
hofa, Cuku nke enu-igwe, Nke kelu orimili nnu
na ani. 10 Ndikom afu wetuba agadaga egwu,
fa wesi ya, Ọbu gini ka imelu nwọ? Makana
ndikom afu malu na yanwa nagbapu n'iru Jehofa,
makana ogosigo fa. 11 Fa wesi ya, Gini ka ayi
geme i, ka orimili nnu wejululu ayi? makana
orimili nnu namawanyelili akpoli. 12 Ọwesi fa,
Bunienum, ka unu tunyem n'orimili nnu; na
orimili nnu gajululu unu: makana munwa amago
na ọbu maka ifim ka nuku ebili a ji dakwasi unu.
13 Ma ndikom afu nyasibelu ike ka fa cigha azu
n'ani; ma fa apurọ: makana orimili nnu nama-
wanyelili akpoli namawusa fa. 14 Fa wekpọkue
Jehofa, si, Ayi ayọ I, Ngi Jehofa, biko, ka ayi
ghalu ina n'iyi maka ifi ndu nwoke a, amana ayi
ikpe ọbala nemerọ ajọ ife: makana Nginwa, Je-
hofa, emegoli ka osi sọ I. 15 Fa webunie Jona,
tunye ya nime orimili nnu: orimili nnu afu we-
kwusi iwe-ya. 16 Ndikom afu wetuba egwu
Jehofa agadaga; fa wecunye Jehofa aja, wekwe
nkwa di-ga nsọ. 17 Jehofa wekwadebe ofu nuku

azù ino Jona; Jona wenọdu n'afọ azù afu ubọsi
2 itọ efifie na ucici. 1 Jona wesi nime afọ azù
kpebelu Jehofa Cuku-ya. 2 Ọwesi,
Esim na nkpam wekpọkue Jehofa,
Ọwezam;
Esim n'afọ Ṣeol webe ákwá,
Iwenulu onum.
3 Makana Itunyelum n'ogbu mili, n'etiti ori-
mili nnu,
Orimili wedirubem okilikili;
Akpoli-i na ebili-i nine gafegalum.
4 Munwa wesi, Acupulum n'anya-i;
Ma agamenekwasi anya ọzọ n'ebe unọ nsọ I
di.
5 Mili gwọrubelum ọda, welue na nkpulu-
ọbim;
Ogbu mili dirubelum okilikili;
Afifia mili kekusilim n'isi.
6 Agbadalum n'ọmu-ani ugwu-ga;
Ani na nga-ya-ga kpacitalum ebe-ebe:
Ma Ngi, Jehofa Cuku nkem, ewenitago ndum
n'onunu.
7 Mgbe ufu kpulu nkpulu-obim nimem, eceta-
lum Jehofa:
Ekpelum webakute I, nime unọ nsọ I.
8 Ndi nariba ife nkiti nelorọ elo ama
Rapulu afọ-ọma-fa.
9 Ma munwa geji onu ekene wecunye I aja;
Agamenyecigha ife mkwelu na nkwa di
nsọ.
Nzọputa bu nke Jehofa.
10 Jehofa wegwa azù afu okwu, ọwegbọputa
Jona n'ani.

3 1 Okwu Jehofa webiakute Jona nke ugbolo
nabọ, si, 2 Binie, jebe na Ninefe, nuku obodo
nu, kpọlu ya nkpu nke Munwa nagwa i kpọ.
3 Jona webinie, wejebe na Ninefe, dika okwu
Jehofa si di. Ninefe bu ezigbo nuku obodo, ije
nke ubọsi itọ. 4 Jona webido baba nime obodo
ije ofu mbọsi, ọwekpọ nkpu, si, Ọfọdulu ọgu ubọsi
nabọ, ewekwatue Ninefe. 5 Ndi Ninefe wekwelu
Cuku; fa wekwusa ibu-ọnu, jelu ákwà uju, sitena
ndi bu nuku n'etiti fa genye na ndi pelu npe
n'etiti fa. 6 Okwu afu welue eze Ninefe aru,
oweniri n'ukpo-ya, yipu otogbo-ya, gbolu ákwà
uju, nọkwasi na ntu. 7 Owekwusa kwue na
Ninefe sitena iwu eze na ndi-ya amalu afa-fa, si,
Ka madu ma-ọbu anumanu, *ma-ọbu* igwè efi ma-
ọbu igwè atulu, ghalu imetu ife ọbuna n'ọnu: ka
fa ghalu izu onwefa, ma-ọbu ila mili: 8 ma ka
egbobe fa ákwà uju, ka madu ka anumanu, ka
fa kpọkusie Cuku ike: eye, ka fa ebe onye
anọna ka osi n'ajọ uzọ-ya, na ife-ike nke di fa
n'aka, cigha. 9 Onye malu ma Cuku amecigha
logha uce-Ya, si n'iwe-Ya di ọku cigha, ka ayi
ghalu ina n'iyi? 10 Cuku wefu ọlu-fa-ga, na fa
esigo n'ajọ uzọ-fa cigha; Cuku welogha uce-Ya
n'ajọ ife nke Ọsi na Ya geme fa; Ọmerọzi ya.
4 1 Ma ọdi Jona ajọ njọ, ọwebe iwe. 2 Ọwe-
kpelu Jehofa, si, Ayọm I, Jehofa, nka aburọ
okwum, mgbe mji nọduli n'anim? Nya ka mji
gbabulu na Taṣiṣ: makana amalum na Nginwa bu
Cuku amala, juputa n'ebele, Idewe iwe ọsisọ, afọ-
ọma-I rili nne, Inelogha uce-I azi n'ajọ ife *Ikeme.*
3 Nyabu, Jehofa, biko, wepulum ndum; makana
ọkam nma inwu ọnwu kama idi ndu. 4 Jehofa
wesi, Imelu ọfuma n'iwe iwe ka? 5 Jona wepua

n'obodo, no̱du ani n'akuku iru-anya-anwu nke
obodo, n'ebe afu ka o̱mebelu onweya ofu ikwu,
o̱weno̱du n'okpulu ya na ndo-ya, ka o̱wefu ife geme
obodo afu. 6 Jehofa Cuku wekwadebe ofu nuku
ogili-ugba, me ya ka osonita n'enu Jona, ka o̱bulu
ndo n'isi-ya, ka o̱wenaputa ya n'ajo̱ o̱no̱du-ya.
Jona weṅulia agadaga makạ ifi ogili-ugba afu.
7 Ma Cuku kwadebelu ofu idide ka ci-ya folu,
owelibẹsia ogili-ugba afu, o̱wekpo̱nwua. 8 Oluzia,
ka anya-anwu walu, Cuku kwadebe ifufe okpo-
mo̱ku nke iru-anya-anwu; anwu wemakwasi Jona
n'isi, ufu wekpue ya, o̱weyo̱lu onweya ka ya nwu-
ru, o̱wesi, O̱kam nma inwu o̱nwu, kama idi ndu.
9 Cuku wesi Jona, Imelu o̱fuma n'iwe iwe ogili-
ugba afu ka? O̱wesi, Emelum o̱fuma n'iwe iwe
o̱buraba genye n'o̱nwu. 10 Jehofa wesi, Nginwa
melu ebele ogili-ugba, nke inadoro̱ àkànyà ya, nke
ineme ya ka oso; nke sonitalu n'ofu ucici, na n'iyi
n'ofu ucici: 11 o̱kwesiro̱ ka Munwa melu Ninefe,
nuku obodo nu, ebele; ebe kalili ula-nnu madu
ili-na-ise bi, ndi namaro̱ nke bu aka-nni na aka-
ekpe-fa; na imelime anumanu.

# MAIKA.

---

1 1 Okwu Jehofa nke biakutelu Maika onye-
Moraṣtait n'ubo̱si Jotam, na Ehaz, na Heze-
kaia, ndi-eze Juda, nke o̱fulu maka Sameria na
Jerusalem.

2 Nulunu, unu ndi *nine n'uwa*, unu nca; ṅa

nti, ngi uwa, na ife julu ya: ka Dinwenu-ayi
Jehofa bulu onye ama n'etiti unu, *bú* Dinwenu-
ayi sitena uno̱ nso̱ Ya. 3 Makana, ne, Jehofa si
n'o̱no̱du-Ya biana, O̱gagbadata, zo̱ ukwu n'ebe
di-ga enu nke uwa. 4 Agagbaze ugwu-ga n'okpulu
Ya, ageme azi ka mgbulugudu gbo̱wasia, dika
mgba n'iru o̱ku, dika mili esi n'ebe di mkpogo-
mkpo ruda. 5 Maka ifi njefie Jekob ka ife nine
ndia ji me, na maka ifi njo̱-ga nke uno̱ Israel.
Gini bu njefie Jekob? o̱buro̱ Sameria ka? gini
bu ebe di-ga enu nke Juda? fa aburo̱ Jerusalem
ka? 6 Nyabuna agameme Sameria dika obo
ife nke di n'ani-ugbo, dika ebe igbu ugbo fain:
agamerunye azi nkpuma-ya-ga na mgbulugudu,
kpughe nto̱-ani-ya-ga. 7 Alusi-ya nine apili api
ka agetilisi, na ife nine oji go ego ka ageji o̱ku
sule, alusi-ya nine ka Mgeme nkpo̱nkpo̱ ife: ma-
kana osi n'ife eji go nwayi nayi o̱yi kpako̱ba fa, fa
gecigha ibu ife eji go nwayi nayi o̱yi o̱zo̱. 8 Maka
ifi nka ka mgeji ti aka n'obi ci ákwá, agameyipu
afe gbalu o̱to̱ naga: agamebe uya dika nkita o̱fia,
kwa ákwá dika o̱stric-ga. 9 Makana ebe emetalu
ya o̱nya adiro̱ nzo̱ta: makana o̱bialugo Juda aru;
olugo n'o̱nu-uzo̱ ndi nkem, *o̱bunadu* na Jerusalem.
10 Egosikwana ya na Gat, akwana ákwá manca:
na Bet-le-Afra ka mtululu onwem n'etum. 11 Ga-
fenu, ngi nwayi nke bi na Ṣafia, n'o̱to̱ na ifele:
nwayi bi na Zeanan aputaro̱; ikwa-ákwá nke
Bet-izel ganalu unu ebe o̱kwukwu di ya. 12 Ma-
kana nwayi bi na Marot no̱ n'ife ngbu ice ezi ife:
makana ajo̱ ife esigo n'aka Jehofa gbadata n'o̱nu-
uzo̱-ilo Jerusalem. 13 Kedo ugbo̱-ani n'anyinya
nwelu ukwu o̱so̱, ngi nwayi bi na Lekiṣ: yanwa
bu nbido njo̱ n'ebe ada Zaion no̱; makana nje-

fie-ga nke Israel ka afulu nime i. 14 Nya ka
igeji nye Moreṣet-gat onyinye una: uno̱ Akzib-
ga gabulu ndi-eze Israel *mili iyi* nalafu alafu.
15 Agamewetakwulu i, ngi nwayi bi na Mareṣa,
onye genwe i: otuto Israel gabialu n'Ado̱lam.
16 Kpoca isi-i, ko̱pu isi-i maka umu nke ife-fa
so̱lu i: kpocawanye isi-i dika nke udene; makana
esigo n'ebe ino̱ do̱lu fa n'agha.

2 1 Afufu dili ndi nezuputa ajo̱ ife nalu ajo̱
ife n'enu àkwà-fa! mgbe ci focalu, fa eme ya,
makana o̱di n'ike aka-fa. 2 Fa tukwasi anya-
ukwu n'ani-ugbo, zo̱lu fa; n'uno̱-ga azi, fa analu
fa: fa emegbue madu na uno̱-ya, o̱bunadu madu
na ùkwù-ya. 3 Nya ka Jehofa ji kwue no̱nwo̱,
si: Ne, anamezulu ezi-na-uno̱ a ajo̱ ife, nke unu
manekopu onu-unu, nke unu neji ngala ejeghali;
makana nka bu ajo̱ o̱ge. 4 N'ubo̱si afu fa gatu
inu medide unu, busibe abù ákwà ike, si, Emebi-
sigo ayi nca: onerughali okè ndi nkem: nekene
ka osi anâlum *ya!* o̱nekelu onye rirukalu eriruka
ani-ugbo-ayi. 5 Nyabuna imenwezi onye geji
nza weseti udo̱ na nzuko̱ Jehofa. 6 Unu atura-
puzina *okwu, no̱nwo̱ ka* fa naturapu *okwu.* Fa
amaturapu *okwu* ndia: okwu-*fa* nemenye ifele n'iru
adakwusi. 7 Gbo̱, ngi uno̱ Jekob, agekwu, si, Mo̱
nke Jehofa nebenata ebenata ka? ndia bu-ga o̱lu-
Ya ka? Okwum ademe onye neje ekelesu ezi
ife ka? 8 Ma ndi nkem binili nyafu dika onye
ilo: unu kopu ákwà okuko n'enu afe n'aru ndi
naga n'aru-ofufo *dika ndi* nezelu agha. 9 Umu-
nwayi ndi nkem ka unu cupulu n'o̱malica uno̱-fa-
ga; unu nanapu umu o̱fu fa ototom ebe-ebe.
10 Binienu, ka unu pua; makana nka aburo̱
izulu-ike-unu: maka ifi ilu-alu nke nemebi, o̱bu-

nadu na nmebi nke sili ajo̱ ike. 11 O̱buluna
madu nke nakpaghali n'ifufe na aghugho̱ anasi asi,
*si*, Agamaturapulu i *okwu* manya na ife o̱lila sili
ike; ya gabu-azi-li ndi nka onye naturapu *okwu.*
12 Ngi Jekob, agamekpoko̱balili ndi-i nine;
agamaciko̱balili ndi Israel gbo̱putalunu; agame-
debeko̱ fa o̱nu dika atulu nke Bo̱zra: dika ìgwè
atulu n'etiti ebe ita nni fa, fa ganakpo̱ ùzù maka
*uba* madu. 13 Onye ntiwa agabulugo n'iru fa:
fa etiwago gafe welue n'o̱nu-uzo̱-ilo, si n'ebe afu
pua: eze-fa agago n'iru fa, Jehofa *agago* n'isi-fa.
3 1 Mwekwue si, Biko, nulunu, unu ndi-isi
Jekob, na ndi naci uno̱ Israel: o̱diro̱lu unu
imata ikpe ka? 2 unu ndi nakpo̱ ezi ife asì, nafu
ajo̱ ife n'anya; ndi nado̱wapu akpukpo̱-aru-fa, na
ulu-aru-fa n'o̱kpukpu-fa; 3 ndi neli azi anu ndi
nkem; gba fa akpukpo̱, tiwasia o̱kpukpu-fa-ga:
eye, fa egbulisie fa, dika ife *isi* n'ite, di azi ka anu
nke di n'ite o̱na. 4 Mgbe afù ka fa gebeku Jehofa,
ma O̱maza fa: eye, Ogezonari fa iru-Ya n'o̱ge afu,
dika fa si eme ajo̱ ife n'omume-fa-ga. 5 No̱nwo̱
ka Jehofa kwulu maka ndi-amuma neme ka ndi
nkem fue uzo̱; ndi ji ézé-fa ata alu nakpo̱, Ndo-
kwa; onye netinyero̱ ife n'o̱nu-fa, fa edo agha nso̱
medide onye afu: 6 Nya ka ucici geji dili unu,
ka unu ghalu ifu o̱fù; o̱gagbalu unu o̱cici, ka unu
ghalu ifu ndi-mo̱; anya-anwu gadakpu ndi-amuma,
efifie gagbakpu fa o̱cici. 7 Ifele geme ndi nafu
o̱fù, agemenye ndi nafu ndi-mo̱ ifele n'iru; eye,
fa nine gekpuci egbugbele-o̱nu-fa: makana aziza
o̱buna nke Cuku adiro̱. 8 Ma munwa juputalu
n'ume ezie, na ikpe, na ike, sitena mo̱ nke Jehofa,
igosi Jekob njefie-ya, na *igosi* Israel njo̱-ya. 9 Biko,
nulunu nka, unu ndi-isi uno̱ Jekob, na ndi naci

uno̱ Israel, ndi ikpe *kwu o̱to̱* neme izize, ndi na-
gbago̱ ife nine kwu o̱to̱.* 10 Fa welu o̱bala we-
donie Zaion, welu ajo̱ omume *donie* Jerusalem.
11 Ndi-isi-ya nekpe maka ifi ife ine o̱lu, ndi
ncu-aja ya nakuzi maka ifi ugwo̱, ndi-amuma-ya
nafu ndi-mo̱ maka ifi ego: ma fa adabebe Jehofa,
nasi, Jehofa ano̱ro̱fu n'etiti ayi ka? o̱nwero̱ ajo̱
ife o̱buna gadakwasi ayi. 12 Nya ka ageji bo̱
Zaion ka esi abo̱ ani-ugbo maka ifi unu, Jerusalem
gatulu n'obo, ugwu uno̱ afu *gadi* ka ebe di-ga enu
nke ugboko.

4 1 O̱geme azi n'ubo̱si o̱di-n'iru, na ugwu uno̱
Jehofa gakwusi ike n'enu ugwu-ga, agebugo
azi ya kalia ngongo nine; ndi *di-ga n'ice n'ice*
genuba na ya. 2 Imelime mba geje si azi, Bianu,
ka ayi ro̱golu n'ugwu Jehofa, n'uno̱ Cuku nke
Jekob; O̱gakuzili ayi *o̱nwo̱* n'uzo̱-Ya-ga, ayi ga-
kpaghali n'o̱kpu-uzo̱-Ya-ga: makana iwu gesi na
Zaion puta, okwu Jehofa esite azi na Jerusalem.
3 O̱gekpe azi ikpe n'etiti imelime ndi, balu mba
si-ga-lu ike no̱ n'o̱te-aka nba; fa gakpughali nmà-
agha-fa ka fa bulu o̱gu, na ube-fa azi ka fa bulu
nmà ikwaca osisi: mba amebunita nmà-agha
medide mba, fa amamuzi agha o̱zo̱. 4 Ma fa
gano̱du ebe onye ano̱na n'okpulu fain-ya na okpulu
osisi fig-ya; o̱nwero̱ onye geyi fa egwu: makana
o̱nu Jehofa nke usu *ndi agha* ekwugo. 5 Ma-
kana ndi nine *n'uwa* ganejeghali ebe onye ano̱na
n'afa cuku-ya, ayinwa azi ganejeghali n'afa Jehofa
Cuku-ayi mgbe nine ebe-ebe.

6 N'ubo̱si afu, ka Jehofa kwulu, ka Mgekpo-
ko̱ba nwayi nalu ukwu, agaciko̱ba nwayi acupulu
acupu, na nwayi nke Mmegolu ajo̱ ife; 7 agame-
me nwayi nalu ukwu ka o̱bulu onye gbo̱putalunu,

na nwayi acutelu aka ka ọbulu mba sili ike:
Jehofa gecili fa eze n'ügwu Zaion site kọdinwọ
wegabazia ebe-ebe. 8 Nginwa, unọ-enụ nke ìgwè
atulu, Ofẹl nke ada Zaion, ngi ka ọgabiakute; eye,
ọcici anaci mbu gabia, ani-eze ada Jerusalem.
9 Kita gini kpatalu iji akpọsi nkpu ike? Eze
adirọ nime i ka, ọtu-alo-i anago n'iyi, ife ngbu ji
welu i aru dika nwayi namu nwa? 10 Ka ife
ngbu negbu i, ka ime mebe i, ngi ada Zaion, dika
nwayi namu nwa: makana kita ka igesi n'obodo
pua, gebili n'ọfia, bialue na Babilon; n'ebe afu ka
aganaputa i; n'ebe afu ka Jehofa gagbaputa i
n'aka ndi-ilo-i. 11 Kita imelime mba agbakọgo
medide i, ndi si, Ka emelua ya, ka anya-ayi kilie
Zaion. 12 Ma fanwa amarọ izuzu Jehofa, nke fa
naghọta alo-Ya: makana Okpokọbago fa dika
agho n'ebe isuca ọka. 13 Binie ka isucaba, ngi
ada Zaion: makana agameme mpi-i ka ọbulu ígwè,
me azi ikpata-ukwu-i ka fa bulu ọna-ọku: igesule
imelime ndi *ọzọ-ga*: agameweputalu Jehofa elele-
fa n'uzọ, *weputalu* Dinwenu uwa nine ife fa nwelu.
5 1 Kita ka igekpokọba onwei n'usu-ga, ngi ada
nke usu-ga: ọnọcibidogo ayi: fa geji ọkpọsi
wetiẹ onye ikpe Israel ife na nti.
2 Ma nginwa, Bet-lehem Efrata, nke pelu npe
idi n'etiti umu-nna Juda, nime i ka ofu onye gesi
putakutem nke gabu onye nacinu n'Israel; onye
ọpupu-ya siteluli na gbo, sitena ubọsi ebe-ebe.
3 Nya ka ogeji ranye fa, genye n'ọge nwayi namu
nwa muputalu: umu-nna-ya fọdulunu ewecigha-
kute umu Israel. 4 Ọgakwulu azi, zua *ìgwè*
*atulu ya* n'ike Jehofa, n'ọkaka nke afa Jehofa
Cuku-ya: fa gebili; makana kita ka ọgabu nuku
wenye n'ebe uwa jedebelu. 5 *Nwoke* nunwa gabu

ndokwa-*ayi:* mgbe onye Asiria gabata n'ani-ayi,
mgbe ọgazọ ukwu na nuku unọ-ayi-ga, mgbe afu
ka ayi gewenita madu isa nazu atulu, na *ndikom*
isatọ *ndi bu* ndi-isi n'etiti madụ, imedide ya. 6 Fa
geji nmà wezu ani Asiria, na ani Nimrod n'ọnu-uzọ-
ilo-ya-ga: ọganaputa ayi n'aka onye Asiria, mgbe
ọbialu n'ani-ayi, mgbe ọzọlu ukwu n'okè-ani-ayi.
7 Ndi Jekob gbọputalunu gadi n'etiti imelime
ndi dika igiligi si n'aka Jehofa da, dika nṣanṣa mili
n'enu afifia; nke negerọ madu, nke ọnece umu
nke madu. 8 Ndi Jekob gbọputalunu gadi n'etiti
mba-ga, n'etiti imelime ndi, dika agaba n'etiti anu
di-ga n'ugboko, dika okolọbia agaba n'etiti ìgwè
atulu: nke gabu, ọbuluna osi n'etiti ga, ọgazọtu
dolisie, ọnwerọ onye ganaputa. 9 Ka ewenita
aka-i ka ọkalia ndi nemedide i, ka ebepu ndi-ilo-i
nine.
10 Ọgeme azi n'ubọsi afu, ka Jehofa kwulu, na
agamekpocapu anyinya-i-ga n'etiti i, me azi ka
ugbọ-ani-i-ga na n'iyi: 11 agamekpocapu obodo
di-ga n'ani-i, kwatusie iga-i nine: 12 agamekpo-
capu ime-anwansi n'aka-i; imenwezi ndi nenene
ani: 13 agamekpocapu azi alusi-i api-ga-lu api
na ide-i-ga n'etiti i; imesekpunwozili ọlu aka-i
ọzọ. 14 Agameropu azi Aṣerim nke i n'etiti i:
agamebibi azi ndi-ilo-i. 15 Agamabọ ọ́bọ̀ n'iwe
na ọnuma n'aru mba ndi nanurọ *onum.*

6 1 Biko nulunu ife Jehofa kwulu: Binie,
nalu uka n'iru ugwu-ga, ka ngongo nulu onu-i.
2 Nulunu, unu ugwu-ga, na unu ntọ-ani ọkpu-ga
nke uwa, ilu-uka nke Jehofa: makana Jehofa ga-
luso ndi-Ya uka, Ya na Israel gekpe ikpe.
3 Ngi ndi nkem, gini ka Mmelu i? kedu ife

Mmelu gwulu i ike? zam. 4 Makana esim n'ani
Ijipt wekpogoputa i, gbaputa i n'uno ibu orù;
mzie Moses, na Eron, na Miriam, ka fa ga n'iru i.
5 Unu ndi nkem, biko cetanu ife Belak eze Moab
tulu alo-ya, na ife Belam nwa Beo zalu ya; *cetanu*
sitena Sitim genye na Gilgal, ka unu wemata ezi
omume-ga nke Jehofa. 6 Gini ka mgeji webia
n'iru Jehofa, runata onwem n'iru Cuku di enu?
agameji àjà nsule webia n'iru-Ya, *bú* umu efi
gbalu ofu aro ka? 7 Nnu kwulu nnu ebunu gaso
Jehofa, *ka-obu* ula-nnu kwulu ula-nnu orimili
neru so manu manu ka? agamewelu di-okpalam
nye maka njefiem, nkpulu afom maka njo nkpulu-
obim? 8 Ngi madu, Ogosigo i ife di nma; kedu
ife Jehofa naco n'aka-i, belu so ka ikpe ikpe kwu
oto, fu afo-oma n'anya, welu obi ume-ani solu
Cuku-i naga?

9 Onu Jehofa nakpo obodo okù, *onye* amamife
gafu afa-I: nulunu onu itali, na Onye kalu ya.
10 Àkù ife ojo dililifu na be onye ojo, na *nsi-ama*
efa ebenata-ga-lu ebenata nke bu alu ka? 11 Aga-
madi oca *n'obi* ma mnwe nsi-ama ojo, na akpa
nkpuma òsìsì nke nligbu ka? 12 Makana ndi-
ogalanya di ya juputalu n'ife-ike, ndi bi nime ya
ekwugo okwu asi-ga, ile-fa nalafu nlafu n'onu-fa.
13 Nyabu na Munwa azi emego i ka ajo aru
nwua i sitena iti i ife; emegom i ka ibulu nkpo-
nkpo obodo maka ifi njo-i-ga. 14 Nginwa geli
ife, ma afo ameju i; afo-awolo-i gadilili nime i:
igakwapu *ife,* ma imeme ka fa pua n'aka ndi-ilo;
ife imelu ka opua nke afu ka Mgaranye n'aka
nmà. 15 Nginwa gagha, ma imagho: nginwa
gazoca olif, ma imete onwei ude; *igazoca* nkpulu
fain, ma imala manya. 16 Makana edebelu

ukpulu-ga nke Ọmrai, na ọlu nine nke unọ Ehab,
unu nakpaghali azi n'alo-fa-ga: ka Mweme i
nkpọnkpọ ọbodo, me ndi bi nime ya ife ima-ọsọ;
unu gebulu nkpali ndi nkem.

7 1 Afufu nadilim! makana adim ka mgbe fa
kpokọbasili nkpulu ọkọci, dika nghọfọ ọghughọ
fain: akpa fain adirọ nke ageli eli; nke fig bu
uzọ ca nadi bu nke nasọ nkpulu-obim. 2 Onye
afọ-ọma anago n'iyi pua n'uwa, ọnwerọ onye kwu
ọtọ n'etiti madu: fa nca nece anwu ọbala; fa
welu ife ntufi ebe onye anọna ọnacu nta nwa-nna-
ya. 3 Aka-fa nabọ di n'ajọ ife ime ya ọfuma;
onye-isi naju ase, onye ikpe *kwadebe* inalu ife ine
ọlu; onye di nuku, yanwa nekwu ajọ ọcicọ nke
nkpulu-obi-ya: nọnwọ ka fa si akpakọ ya ọnu.
4 Onye kasi fa nine na nmá di ka ọkilika: onye
kwukalili ọtọ jọkalili ogige ogwu: ubọsi ndi-nce-i,
*lú* nneta-i, abiago; kita gabu ọge igba fa ghali.
5 Unu atukwasina ncekwube n'ọyi, unu adabe-
bena onye ukpa: debelu nwayi dina n'obi-i
egbugbele-ọnu-i du. 6 Makana nwa-nwoke na-
kpali nna-*ya*, nwa-nwayi nebini imedide nne-ya,
nwunye nwa nemedide nne di-ya; ndi-ilọ madu
bu ndi be-ya.

7 Ma munwa, na Jehofa ka mganece nce; aga-
mnege Cuku nke nzọputam: Cuku nkem ganu
onum. 8 Añulikpokwanam añuli, ngi onye-ilom:
mgbe mdalu, agamebini; mgbe mnọ n'ọcici, Je-
hofa gabulum ìfè. 9 Agamebu ọnuma Jehofa,
makana emegom njọ medide Ya; genye mgbe
Ọgekpe ọnum, kpelum ikpe: Ọgeme ka mputa
n'ìfè, agamafu ezi omume Ya. 10 Onye-ilom gafu
azi ya, ifele gekpudo ya; nke sim, Kedu Jehofa
Cuku-i? Anyam gafu ya; kita ka agazọda ya

dika apiti nke di n'ilo-ga. 11 Ubo̱si ido aja-i
*gadi!* n'ubo̱si afu ka agakpawanye okè-ani.
12 N'ubo̱si afu ka fa gabiakute i, sitenạ Asiria na
obodo di-ga na Mazoa, site azi na Mazoa genye
n'Orimili, sitena orimili nnu genye n'orimili nnu,
*sitena* ugwu genye n'ugwu. 13 Ma ani gabu
nkpo̱nkpo̱ ani maka ifi ndi bi nime ya, maka
nkpulu nke omume-fa-ga.
14 Welu o̱kpo̱si-I zuba ndi-I, *bú* ìgwè atulu
nke ùkwù-I, ndi nke bi ice, n'ugboko n'etiti Kā-
mel: ka fa kpaba nnị na Beṣan na Gilead, dika
n'ubo̱si nke gbo. 15 Dika ubo̱si nke nputa-i
n'ani Ijipt ka Mgegosi ya ife ebube-ga. 16 Mba
*o̱zo̱*-ga gafu *ya* ifele eme fa n'ike fa nine: fa ge-
kpuci aka-fa n'o̱nu-fa, nti-fa geci. 17 Fa gana-
laca etum dika agwo̱; dika ife nakpu akpu nke
ani ka fa gesi n'ebe fa gwulu iga welu aru ima
nni webia: fa geji egwu biakute Jehofa Cuku-ayi,
egwu ganatu fa maka I. 18 Onye bu Cuku dika
I, Nke nebupụ ajo̱ omume, naghalu njefie nke
ndi gbo̱putalunu n'ùkwù-Ya? O̱dedebe iwe-Ya
o̱kpu, makana afo̱-o̱ma naso̱ Yanwa uso̱. 19 Oge-
cigha o̱zo̱ melu ayi ebele; O̱gazo̱da ajo̱ omume-
ayi: Igekponye njo̱-fa nine n'ogbu orimili nnu.
20 Igenye Jekob ezi-okwu, melu Abraham afo̱-
o̱ma, nke Iṅulu nna-ayi-fà n'iyi sitena ubo̱si gbo.

# NEHUM.

---

1 1 Ibu ebolu Ninefe. Akwukwo̱ o̱fù nke Ne-
hum onye-Elkoṣait.

2 Jehofa bu Cuku ekwolo nabo azi óbò; Je-
hofa nabo óbò juputa n'onuma; Jehofa nabo
óbò n'aru ndi nemedide Ya, Yanwa nedebe-
azi-li ndi-ilo-Ya *iwe*. 3 Jehofa adewe iwe osiso,
Odi nuku n'ike, onwero ka Ogagupunata *ndi
ikpe malu*: Jehofa nwelu uzo-Ya n'oke ikuku na
oke ifufe, ulukpu bu uzuzu ukwu-Ya. 4 Onabalu
orimili nnu nba, me ka ota, takolosia orimili nine:
Beṣan najanwu, na Kāmel, ototo Lebanon naja-
nwu azi. 5 Ugwu namarube-ga n'iru-Ya, ngongo-
ga gbaze; ebunita ani n'iru Ya, eye, ani nine, na
ife nine bi nime fa. 6 Onye gakwu n'iru ajo iwe-
Ya? onye gakwudo n'idi-oku nke iwe-Ya? erupu-
lu onuma-Ya dika oku, etilisili nkpuma n'aka-Ya.
7 Jehofa di nma, ebe sili ike n'ubosi nkpa; Oma-
azi-li ndi gbabalu na Ya. 8 Ma Ogeji iji welukpo
weme ka ebe-ya gwusia nca, culu ndi-ilo-Ya nye
n'ocici. 9 Gini ka unu zulu medide Jehofa?
Yanwa geme ka ogwusia nca: nkpagbu amebini
nke ugbolo nabo. 10 Makana obulugodu na fa
di ka ogwu tufi-ga-lu atufi, de azi n'ife-olila-fa,
agelecapu fa dika okpolo oka kposili nku nca.
11 Ofu onye esigo nime i puta, nke nezu ajo ife
medide Jehofa, natu alo ife neloro elo. 12 Nonwo
ka Jehofa kwulu: Obulugodu na fa no n'ike zulu
oke, ri azi nne, obunadu nofu ka agesi gbutu fa,
ogagafega azi. Obu ezie na ebudagom i-li, ma
Mmebudazi i ozo. 13 Kita ka Mgetikwopu
ukpako-onu-ya n'onu-i, tibesia agbu-i. 14 Jehofa
etigo iwu maka i, ka aghalu igha ife obuna ozo
nwelu afa-i: sitena uno cuku-i-ga ka Mgesi bepu
alusi apili api na alusi akpulu akpu; agamegwu ini-
i; makana iloro elo. 15 Ne, ukwu onye ozi oma
n'enu ugwu-ga, *bú* onye neme ka anulu ndokwa!

Libe olili-i-ga, ngi Juda, mezue nkwa-i di-ga nso̱:
makana onye neloro̱ elo amesinwozi nime i wega
o̱zo̱; ebepusili ya nca.
2 1 Onye netilisi aro̱gota n'iru i: cebe iga, nece
uzo̱, fiesie ákwà-ume-i ike, me ka ume-i sie
ezigbo ike. 2 Makana Jehofa ewecighana o̱kaka
Jekob o̱zo̱, dika o̱kaka Israel: makana ndi nrupu
erupugo fa, mebie ngadaba-fain-fa. 3 Emelu o̱ta
ndi-dike-ya ka o̱di nme-nme, ndi-odogwu yili afe
ododo: ugbo̱-ani nwelu ígwè negbupu egbupu
n'ubo̱si nkwadebe-ya, anemerubesi osisi fia ike.
4 Ugbo̱-ani nekwoghali n'ilo-ga, fa nakwakulu
onwefa n'o̱nu-ilo-ga: udi-fa di ka o̱ku o̱wa, fa
nagba o̱so̱ dika àmùmà. 5 O̱neceta ndi-ya amalu
afa-fa: fa naso̱ ngo̱ngo̱ n'ije-fa; fa welu ngwa
gbakute aja-odido-ya, akwadebe ife ngbobido.
6 Emeghepulu o̱nu-uzo̱ orimili-ga, nuku uno̱ nede.
7 Agbabalu Ho̱zab o̱to̱, ebupu ya, ndi-odibo-
nwayi-ya nasu ude dika agasi na o̱bu onu nduli-ga,
neti aka n'obi-fa. 8 Ma Ninefe yili o̱do̱ mili
sitena o̱ge gbo: ma fanwa nagbapu agbapu;
Kwulunu, kwulunu, *ka fa nakpo̱;* ma o̱nwero̱
onye nagha anya n'azu. 9 Kwalianu o̱na-o̱ca,
kwalianu o̱na-edo: makana ife akpadolu enwero̱
ngwusi, àkù nke ife uso̱ nine. 10 O̱to̱gbo̱lu nkiti,
to̱gbo̱lu kponcala, bulu nkpo̱nkpo̱ ebe: obi
nagbaze, nkpili-ukwu netiko̱li o̱nu, ife ngbu di
n'úkwù nine, iru-fa nine gbalusia. 11 Kedu ebe
o̱te agaba di, na ebe anazu umu-ikolo̱bia agaba,
ebe oke agaba *na* ñwunye agaba nakpaghali, *na*
nwa agaba, o̱nwero̱ onye neme ka egwu tua fa?
12 Agaba nado̱li anu gezulu umu-ya, to̱gbutalu
inyeme-ya anu, welu anu oneli wekpojue ugbò-ya-
ga, welu ife o̱do̱lili kpojue o̱te-ya. 13 Ne, aname-

medide i, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu,
agamesule ugbo̱-ani-ya-ga nime anwulu, nmà
gelicapu umu-ikolo̱bia agaba: agamebepu anu
ado̱lili n'uwa, amanunwozi onu ndi-ozi-i.
3 1 Afufu nadili obodo o̱bala! ojuputasili n'así
na npum; ife nkwali apuro̱. 2 Onu itali, na
onu ncighali wil-ga; na anyinya nawu ikpo̱to̱, na
ugbo̱-ani nawuni enu; 3 onye anyinya-bu naligo,
na nmà negbupu egbupu, na ube negbu malama-
la; na ìgwè ndi egbulu egbu, na nuku obo ozu-ga:
ozu enwero̱ ngwusi; fa naso̱kwasi ozu-fa ngo̱ngo̱:
4 maka ifi imelime iyi-o̱yi nke o̱malica nwayi
nayi o̱yi; bu nwayi nwe ife anwansi-ga, nke nele-
ga mba sitena iyi-o̱yi-ya, na umu-nna-ga sitena
anwansi-ya. 5 Ne, anamemedide i, ka Jehofa
nke usu *ndi agha* kwulu, agamekonita azi otogbo-
i n'iru-i; agamegosi mba-ga o̱to̱-i, *gosi* ani-eze-ga
ifele-i. 6 Agamatukwasi i ife alu, me i ka ibulu
ife nkpali, kwuba i ka ibulu ife nkili. 7 O̱geme
azi, na ndi nine nekili i gagbanari i, nasi, Ebibi-
sia Ninefe: onye gerulu ya uru? ebe ka Mgaco̱-
galu i ndi ntasi-obi? 8 Ika No-amon nma, nke
kwuli n'etiti orimili-ga, mili dirubelu ya okilikili;
nke orimili nnu bu iga-ya, aja-odido-ya si n'orimi-
li nnu puta? 9 Itiopia na Ijipt buli ike-ya,
o̱nwero̱zi njedebe; Put na Lubim buli ndi-inye-
aka-i. 10 Ma ewepulu yanwa, ado̱lu ya n'agha:
umu o̱fu ya azi ka apialisili n'o̱nu ilo nine: fa
wefe nza maka ndi-ya di ebube, ndi-nuku-ya ka
akpo̱dosili n'o̱gbiligba. 11 Nginwa azi gatu
manya, agekpudo i; nginwa azi gaco̱ ebe sili ike
maka ifi onye ilo. 12 Iga-i nine gadi *ka* osisi fig-
ga nke nwelu nkpulu fig izizi calu aca: o̱buluna
amarube fa, fa adanye n'o̱nu onye neli fa. 13 Ne,

ndi-i nọ nime i bu *sọ* umu-nwayi; ọnu-uzọ-ilo di-
ga n'ani-i ka emeghepusili ndi-ilo-i: ọku alacapu-
go nga-i-ga. 14 Cuelu onwei iyi maka nnọcibido,
me ka iga-i sie ike: je n'ulu, ka izọta aja,
jide ife ikpu aja. 15 N'ebe afu ka ọku galacapu
i: nmà gebepu i, ọgalacapu i dika okwokwolo:
me onwei ka irie nne dika okwokwolo, me onwei
ka irie nne dika igwulube. 16 Imego ndi-afia-i
ka fa ba uba kalia kpakpando igwe: okwokwolo
nagbasa onweya, felu. 17 Ndi-i ekpubegolu okpu
eze di ka igwulube, ndi-ọde-akwukwọ-i di ka ìgwè
igwulube, ndi belu n'aja edo-ga-lu edo n'ubọsi
julu oyi, ma ka anya-anwu walu fa fenaba, amarọ-
zi ọnọdu-fa ebe fa nọ. 18 Ndi nazu atulu i nala
ula, ngi eze Asiria: ndi-i amalu afa-fa nezu ike:
akpasalu ndi-i n'enu ugwu-ga, ọnwerọ onye gekpo-
kọba fa. 19 Ntili-i adirọ nbenata; ọnyá-i jọgbu-
lu onweya: ndi nine nanu akukọ-i nakukpo i
aka-fa; makana onye ka ajọ ife-i nagarọ n'isi ya
mgbe nine?

# HABAKUK.

---

1 1 Ibu Habakuk amuma fulu.
2 Ngi Jehofa, kedu ka mgakwata ákwá be
ma Imanu? Anamakpọku I, *si* Ife-ike, ma Ima-
zọputa. 3 Maka gini ka Iji me ka mfu ife nelorọ
elo, me ka mnekwasi ife ilu aru anya? makana
nkwali na ife-ike di n'irum: esemokwu di azi,
ọgu weputa. 4 Nya ka iwu ji julumuli, ikpe

adapunatazi ìfè: makana onye ọjọ nọrubelu onye
ezi omume; nya ka ikpe ji pua ìfè gbagọ agbagọ.
5 Funu n'etiti mba-ga, ka unu nene, ka unu tisie
nkpu ike: makana anamalu ọlu n'ubọsi-unu, nke
unu manekwe ọburaba na akọlu unu ya. 6 Ma-
kana, ne, anamebunita ndi Kaldea, mba afu di
inu nwe obi ọku; nke nagafe uwa n'obodobo-ya
*nine*, ka fa nwelu ebe obi nke naburọ nke fa.
7 *Mba* afu nwelu ibobo di azi egwu: ikpe-ya na
nbuni-ya nesite n'aka onweya. 8 Anyinya-ya-ga
azi nwekalili awọlọ n'ukwu ọsọ, dikalia ufu anyasi
na nkọ; ndi-ya anyinya nebu nagbasa onwefa:
eye, ndi-ya anyinya nebu si n'ọte-aka bia; fa nefe
ka ugo nke nefe ngwa ili ife. 9 Fa nine bialu
maka ife-ike; fa dosili iru-fa ike *dika* ifufe nke
iru-anya-anwu; fa kpokọba ndi adọlu n'agha dika
uzuzu. 10 Eye, yanwa nakpọ ndi-eze iyi, ndi-isi
bulu ya ife amu: yanwa namu iga ọbuna amu;
makana onekpokọba etum, wewelu ya. 11 Mgbe
afu ifufe gefesa, ọgagafe, ikpe ama ya: *nya bu* onye
ike-ya bu cuku-ya. 12 Nginwa adirọli sitena ebe-
ebe, Ngi Jehofa Cuku nkem, Onye di Nsọ nkem?
ayi amanwu. Ngi, Jehofa, akago ya ikpe ikpe;
Ngi, Nkpuma, emego ka ọnọsie ike idọ nti.
13 Ngi onye anya-I di ọca kalia nke ifu ajọ ife,
Nke napurọ inekwasi ife-ilu-aru anya, gini kpatalu
Iji ene ndi naghọgbu nghọgbu anya, Idelu azi du
mgbe onye ọjọ neno onye ka ya n'ezi omume;
14 Ineme madu ka fa di ka azù orimili nnu, dika
ife nakpu-ga akpu, nke nenwerọ onye naci fa?
15 Ọwelu ukpo dọkpulu fa nine, ọnwude fa n'e-
lili-ya, kpokọba fa n'agadabu-ya: nya ka oji nańuli
negoli azi. 16 Nya ka oji acunyelu elili-ya aja,
nesulelu agadabu-ya ife ìsì usọ; makana sitena

ife afu-ga ka okè-ya ji ma abuba, ife-olili-ya rie
nne. 17 Nyabu na o̱ganerusisi elili-ya, ghalu
irapu igbusisi mba o̱kpu ka?

2 1 Agamakwulu na ncem, kwukwasi n'enu iga,
nenepu anya ka mfu ife O̱gagwam, na ife
mg̃aza n'iba-nbam. 2 Jehofa wezam, si, De o̱fù
afu, ka ya o̱fuma n'ibe ife, ka onye nagu agu
weguwaga ya. 3 Makana o̱fù afu dilifu o̱ge akalu
aka, o̱neme ngwa ilu n'isi-njedebe, o̱masi asi:
o̱bulugodu na o̱no̱te aka, gelu ya; makana o̱ga-
bialili, o̱mano̱ghaga oke. 4 Ne, nkpulu-obi-ya
funili enu, o̱kwuro̱ o̱to̱ nime ya: ma onye ezi
omume gadi ndu na ncekwube-ya. 5 Eye, o̱zo̱-
kwasi, makana manya-ya bu ife ngho̱gbu, o̱bu
onye npako, nke manano̱ n'uno̱; onye melu ka
o̱cico̱-ya buwanye dika Ṣeol, yanwa di azi ka o̱nwu,
afo̱ adeju ya, ma onekpoko̱ba mba nine n'onweya,
nacikobalu onweya ndi nine *n'uwa.* 6 Gbo̱, ndia
nine amatulu ya inu, kua akuku nkwuto̱ medide
ya, si, Afufu nadili onye neme ka ife naburo̱ nke
ya bawanye! o̱ge one? onye ji ife mbe nebogbu
onweya! 7 Fa amebini na ntumade bu ndi gata
i alu, fa ameteta bu ndi garurube i, igabulu fa ife
nkwali? 8 Ebe nginwa akwaligo imelime mba,
ndi nine gbo̱fo̱lunu n'etiti ndi afu-ga gakwali i;
maka ifi o̱bala madu-ga, na ife-ike nke emelu ani,
na obodo na ndi nine bi nime ya.

9 Afufu nadili onye litalu uno̱-ya ajo̱ elele, ka
owekugo akwu-ya n'enu, ka ewenaputa ya n'aka
ajo̱ ife! 10 Itugolu uno̱-i alo ifele, sitena ikpocapu
imelime ndi, imego njo̱ medide nkpulu-obi-i.
11 Makana nkpuma gesi n'odido-ya kpo̱ nkpu,
ufiege gesi n'osisi *di n'uno̱* weza ya.

12 Afufu nadili onye ji o̱bala alu obodo, nke

welu ajọ omume neme ka obodo kwusie ike!
13 Ne, ositarọfu n'aka Jehofa nke usu *ndi agha* na
ndi *nine n'uwa* nadọlu ọku àkànyà, na mba neme
ka ike gwu fa na nkiti? 14 Makana ọmuma
otuto Jehofa gejuputa uwa, dika mili si kpudo
orimili nnu.

15 Afufu nadili onye nenye madu-ibe-ya ife
ọlila, nke welu ọnuma-i tinye *nime ya*, me azi ya
ka ọtua azi manya, ka iwekilie ọtọ-fa! 16 Afọ
julu i n'ifele kama otuto: nginwa la azi, ka igbalu
ọtọ: iko nke aka-nni Jehofa gerughali lue i aru,
ajọ ifele *gadakwasi* otuto-i. 17 Makana ife-ike
emelu Lebanon gekpucita i, na nbibi nke anu-
manu-ga nke yili fa egwu; maka ifi ọbala madu,
na ifi ife-ike ani afu, na obodo na ndi nine bi
nime ya.

18 Kedu elele ka alusi apili api naba, nke onye
melu ya ji pi ya; *gini ka* alusi akpulu akpu, na
onye nkuzi asi-ga, *balu*, onye nakpu ife-ya ji ece-
kwube ya, imebe alusi ogbi? 19 Afufu nadili
onye si osisi, Teta; si nkpuma ogbi, Binie! Nka
gakuzi nkuzi ka? Ne, ẹji ọna-edo na ọna-ọca
werue ife afu, ume adirọ nime ya manca. 20 Ma
Jehofa nọ n'unọ nsọ Ya: delu du n'iru Ya, ngi
uwa nine.

3 1 Ekpelu Habakuk amuma n'enu Ṣigionot.

2 Jehofa, anugom akukọ-I, egwu wetubam:
Jehofa, tute ọlu-I n'etiti arọ-ga,
N'etiti arọ-ga me ka amalu ya;
N'ọnuma ceta ebele.
3 Cuku sili na Timan bia,
Onye di Nsọ site na ugwu Peran. [Sila.

Ebube-Ya kpudolu ígwé-ga,
Uwa juputa n'otuto-Ya.
4 Ọmumu-*Ya* di ka ìfè;
Ọnwelu aziza *nke si* n'aka-Ya *awaputa dika nke anya-anwu:*
Ebe afu buli ebe izobe ike-Ya.
5 N'iru Ya ka ajọ ọya naga,
Ọrututu si n'ukwu-Ya napu.
6 Ọkwulu, wesìe uwa;
Ọfulu, me ka mba-ga fepusia:
Ákpasasia ugwu di-ga ọkpu,
Ngongo di-ga ebe-ebe runatalu;
Uzọ-Ya di-ga ebe-ebe.
7 Afulum ikwu Kuṣan *ka fa di* n'okpulu ife nelorọ elo:
Ákwà ngbodo-ga nke ani Midian malu aru ǹni.
8 Ife orimili-ga asọrọ Jehofa ka?
Iwe-I dikwasi orimili-ga,
Ka-ọbu ọnuma-I dikwasi orimili nnu,
Iji weligolu n'enu anyinya-I-ga,
N'enu ugbọ-ani nzọputa I-ga?
9 Atọpulu ife eji ke uta-I atọpu;
Iyi añulu ebo-ga bu okwu *kwesili ncekwube* [Sila.
Ijili orimili-ga wekewasi ani.
10 Ugwu fu-ga-lu I, aru maba fa nni;
Ebili mili nagafega:
Onu ogbu mili wera,
Ọcinita aka-ya enu.
11 Anya-anwu na ọnwa kwulu du n'ebe-obi-fa;
N'ìfè nke ufele-I-ga ka fa naga,
N'ọmumu nke ube-I negbupu egbupu.
12 Iji ọnuma wenazọfega ani afu,

Iji iwe wesuli mba-ga.
13 Ipulu ìfè izoputa ndi-I,
Izoputa onye nke I eruwusalu ude;
Imabepulu isi n'uno onye ojo,
Gbaba nto-ani oto welue n'onu. [Sila.
14 Iji ube aka ya-ga wemapu ndi-agha-ya isi:
Fa walu ka oke ifufe ka fa wecusam:
Ngoli-fa bu ka fa licapu onye ebudalu ebuda na nzuzo.
15 Ici anyinya-I wezo orimili nnu ukwu,
Bu obo imelime mili-ga.

16 Anulum, afom merubelu,
Egbugbele-onum narurube n'onu afu;
Ule banyelu n'okpukpum, mmaba aru nni n'ebe mkwu:
Ka mwezulu ike n'ubosi nkpa,
Mgbe orogotakwasili ndi afu iwakpo fa.
17 Obulugodu na osisi fig amara ifulu,
Nke nkpulu nadi na fain-ga;
Olu alulu n'olif ada n'ani,
Ani ugbo amamasi nni obuna;
Ekpocapu ìgwè atulu n'uno atulu,
Ìgwè efi amadizi n'uno efi:
18 Ma munwa gañuli na Jehofa,
Agamegoli na Cuku nke nzoputam.
19 Jehofa, Dinwenum, bu ikem,
Oneme ukwum ka nke ene,
Ogeme-azim ka mnejeghali n'ebe di enu nkem.

Odili onye Isi abù, n'enu ubo-akwalam.

# ZEFANAIA.

1 1 Okwu Jehofa nke biakutelu Zefanaia nwa
Kuṣi, nwa Gedalaia, nwa Amaraia, nwa
Hezekaia, n'ubosi Josaia nwa Emon, eze Juda.
2 Agamekpocapusi ife nine di n'iru ani nca nca,
ka Jehofa kwulu. 3 Agamekpocapu madu na
anumanu; agamekpocapu anu-ufe nke ígwé, na
azù nke orimili nnu, na ife nakpata-ga iso-ngongo
fa na ndi ojo; agamebepu azi madu n'iru ani, ka
Jehofa kwulu. 4 Agameseti azi akam tukwasi
Juda, na ndi nine bi na Jerusalem; agamebepu
n'ebe a ndi Beal gboputalunu, *na* afa Kemarim ya
na ndi ncu-aja; 5 na ndi nesekpulu usu ife di-ga
n'enu-igwe n'enu uno-ga; na ndi nesekpulu, ndi
nañulu Jehofa iyi welu eze-fa azi nañu; 6 na ndi
ricighalu azu n'isozi Jehofa; na ndi nacoroli
Jehofa, nke fa naju ase Ya.
7 Delu du n'iru Dinwenu-ayi Jehofa: makana
ubosi Jehofa atunyego n'ukwu: makana Jehofa
akwadebego àjà, Odogo ndi Okpolu olili nso.
8 Ogeme azi n'ubosi àjà Jehofa, na agamenye ndi-
isi, na umu eze, na etu ndi nine neyi afe ani madu,
afufu. 9 N'ubosi afu ka Mgenye ndi nine ma-
fegalu ngwe onu-uzo afufu, ndi ji ife-ike na
aghugho wemeju uno dinwenu-fa. 10 N'ubosi
afu ka onu nkpu gesi n'onu-uzo-ilo azù wera, ákwá
gesi azi na Miṣne *wera,* nuku ndakpo gesi na
ngongo-ga *wera,* ka Jehofa kwulu. 11 Cibanu
ákwá, unu ndi bi na Makteṣ, makana ndi Kenan

nine agwusia: ebepugo ndi nine eji o̱na-o̱ca
ebogbu. 12 O̱geme azi n'o̱ge afụ, na agameji
o̱ku-ukpe wenyoca Jerusalem; agamenye azi ndi
dolu edo *dika manya fain* afufu, ndi nasi n'obi-fa,
Jehofa ameme ezi ife nke O̱neme ajo̱ ife.
13 Akù-fa gabulu ife nkwali, uno̱-fa-ga gabu
nkpo̱nkpo̱ uno̱: eye, fa galu uno̱, ma fa amebi
nime fa; fa gegbu ugbo fain, ma fa amala manya
di fa. 14 Nuku ubo̱si Jehofa adigo nso, o̱digo
nso neme azi ngwa agadaga, *o̱bunadu* onu ubo̱si
Jehofa; dike nakpo̱ ajo̱ nkpu n'ebe afu.
15 Ubo̱si afu bu ubo̱si o̱numa, ubo̱si nkpa na
nkpagbu, ubo̱si nmebi na nke ito̱gbo̱lu-nkiti, ubo̱si
o̱cici na mgbaci, ubo̱si ulukpu na oke o̱cici,
16 ubo̱si opi na nkpu agha, medide obodo egwu-
rube-ga-lu iga, medide azi uno̱ nkuku di-ga enu.
17 Agameme ka nkpa kpaba madu, fa ganeje ka
ndi kpulu ìsì, makana fa emego njo̱ medide Jehofa:
agerufu o̱bala-fa ka ʳetum, rufue azi aru-fa ka nsi
anumanu. 18 O̱na-o̱ca-fa ma-o̱bu o̱na-edo-fa
amenwe ike inaputa fa n'ubo̱si o̱numa Jehofa;
ma o̱ku ekwolo-Ya galacapu ani nine: makana
O̱geme ka ndi nine bi n'ani gwusia, eye, *O̱geme* ka
fa gwusia, na ntumade.

2 1 Kpo̱ko̱banu onweunu o̱nu, eye, gbako̱banu
o̱nu, ngi mba nenwero̱ ifele; 2 tupu ukpu-
lu amuputa *nwa, tupu* ubo̱si agafe dika igbogbo,
tupu iwe di o̱ku nke Jehofa adakwasi unu, tupu
ubo̱si iwe Jehofa adakwasi unu. 3 Co̱banu Jehofa,
unu ndi ume-ani nine di n'uwa, ndi lugolu ife
O̱kpelu; co̱banu ezi omume, co̱banu ume-ani: ike
na agezobe unu n'ubo̱si iwe Jehofa. 4 Makana
agagbabo Geza, Aṣkelon gabu nkpo̱nkpo̱ obodo:
fa gacupu Aṣdod n'efifie nabo̱, ageroputa azi Ekron.

5 Afufu nadili ndi bi n'ọba-n'ani orimili nnu, mba
ndi-Keretait! Okwu Jehofa nemedide unu, ngi
Kenan, ani ndi Filistia; agameme ka ina n'iyi
nénwe onye obi. 6 Ọba-n'ani orimili nnu gabu
ebe ita nni, na ọbele unọ-ga nke ndi nazu atulu
na unọ ìgwè atulu. 7 Ọba-n'ani afu gadili ndi
gbọputalu n'unọ Juda; fa gazu *ìgwè atulu fa* n'ebe
afu: n'unọ Aṣkelon-ga ka fa gedina ani n'anyasi;
makana Jehofa Cuku-fa geneta fa, me ka ndi-fa
adọlu n'agha cigha. 8 Anugom nkpali Moab, na
ikpọ-iyi umu Amon, nke fa ji kpali ndi nkem, me
onwefa nuku medide okè-ani-fa. 9 Nyabuna etu
Munwa difu ndu, ka Jehofa nke usu *ndi agha,*
Cuku nke Israel, kwulu, Ezie Moab gadi ka Sọdom,
umu Amon gadi ka Gọmora, bulu ebe agbala nwe,
na ónùnù-nnu-ga, na nkpọnkpọ ani ebe-ebe: ndi
nkem gbọputalunu gakwali fa, mbam fọdulunu
gekelu fa n'ùkwù. 10 Nka ka fa genwe maka ifi
ngala-fa, makana fa akpaligo me onwefa nuku
medide ndi Jehofa nke usu *ndi agha.* 11 Jehofa
gadi egwu n'ebe fa nọ: makana Ọgeme ka cuku
nine nke uwa tasia aru; madu nine gesi, ebe onye
anọna osi n'ọnọdu-ya wesekpuelu Ya, *ọburaba* ọba-
n'ani orimili nnu nine nke mba-ga. 12 Ununwa
ndi Itiopia azi, ageji nmam wegbu unu. 13 Ọge-
setipu aka-Ya medide Ugwu, me ka Asiria na
n'iyi; me azi ka Ninefe bulu nkpọnkpọ obodo,
kpọ azi nku ka ọfia kwu nkiti. 14 Ìgwè efi
gedina ani n'etiti ya, ānu nine nke mba-ga: ka
pelikan ka ebinta ganwu ula n'isi ide-ya-ga: onu-
*fa* ganekwe ukwe na windo-ga; ngwe ọnu-uzọ
gakpọ nku: makana Ọgbabalu ebe eji sida lu ọtọ.
15 Nka bu obodo ngoli nke bi n'aru-ofufo, nekwu-
li n'obi-ya, si, Munwa di, ọdirọ onye ọzọ belu sọm:

nekene ka osi bulu nkpọnkpọ ebe, ebe anu nedina
ani! onye ọbuna nke gakọ ya agakọ gama ọsọ,
ferube aka.
3 1 Afufu nadili obodo nanupu isi nke lulu
alu, obodo nemegbu nmegbu! 2 Ọnurọ onu;
ọnalurọ idọ-nti; ocekwuberọ Jehofa; ọkpudeberọ
Cuku-ya nso. 3 Ndi-isi-ya nọ n'etiti ya bu
agaba nagbọ uja; ndi-ikpe-ya bu ufu nke anya-
si; fa nadata ọkpukpu ka ci ya folu. 4 Ndi-
amuma-ya bu madu di-ga nfe naghọ aghughọ:
ndi-ncu-aja-ya emetọgo ebe nsọ, fa emego iwu
ife-ike. 5 Jehofa nọ n'etiti ya bu onye ezi omume;
Ọmeme ajọ omume; kwa ututu ka Ọneweta
ikpe-Ya n'ìfè, Ọdaghanata; ma onye ajọ omume
amarọ ifele. 6 Ebepugom mba-ga, unọ nkuku fa
bu-ga nkpọnkpọ; emegom ilo-fa *nine* ka fa tọgbọlu
nkiti, ọnwerọzi onye nagafega fa: emebisigo
obodo-fa-ga, madu anọrọzi fa, nke ọnenwezi onye
bi fa. 7 Ekwulum, Ezie igatulum egwu, iganalu
idọ-nti; ka eweghalu ibepu ebe-obi-ya, *etu* ife
nine Mkalu maka ya *si di:* ma fa binili n'uzọ
ututu mebisie ife nine fa lulu. 8 Nyabu nege-
num, ka Jehofa kwulu, genye n'ubọsi Mgebini
kwalia ife: makana ikpem bu ikpokọba mba-ga,
ka Mwekpọkọba ani-eze-ga, iruwusa fa ọnumam,
*ọburaba* iwem nine di ọku; makana uwa nine ka
ọku ekwolom galacapu. 9 Makana mgbe afu ka
Mgerughalili ndi *nine n'uwa* egbugbele-ọnu-*fa ka
ọdi ọca,* ka fa nine wekpọkube afa Jehofa, tinyekọ
uku-ubu-fa ọnu wefebe Ya. 10 Sitena ufesi
orimili Itiopia-ga ndi nesekpulum, *bú* ada ndi
nkem acusalu acusa, gebutalum utu. 11 N'ubọsi
afu ifele omume-i nine ameme i, nke iji wejefie
medidem: makana mgbe afu ka Mgeweruka

n'etiti i ndi nke ji ngala-i egoli, imebuninwozi
onwei ọzọ n'ugwum di nsọ. 12 Ma agamarapu
n'etiti i ndi ebudalu ebuda na ndi nenwerọ ike, fa
gagbaba n'afa Jehofa. 13 Ndi Israel gbọputa-
lunu amemezi ajọ omume, nke fa nekwu okwu
asi; nke anafunwozi ile nlafu n'ọnu-fa: makana
fanwa gazu onwefa dina ani, ọnwerọ onye ọbuna
geyi fa egwu. 14 Buba abù, ngi ada Zaion;
kpọba nkpu, ngi Israel; welu obi nine nañuli
negoli, ngi ada Jerusalem. 15 Jehofa ewepugo
ikpe-i-ga, Ọcucighago onye-ilo-i: eze Israel, *bú*
Jehofa, nọ n'etiti i: imatunatalu ajọ ife egwu ọzọ.
16 N'ubọsi afu agasi Jerusalem, Atukwana egwu:
ngi Zaion, ekwekwana ka aka kusisia i, 17 Jeho-
fa Cuku-i nọ n'etiti i, *bú* Dike nke gazọputa:
Ọgeji añuli wegolie n'aru i, Ọgedelu du n'ifu-
n'anya-Ya, Ọgeji abù ngoli wegolie n'aru i.
18 Agamakpọkọba ndi esi na nzukọ wete aka,
bu ndi-i: ngi onye bugolu ibu nkpali. 19 Ne,
n'ọge afu ka Mgemeso ndi nine budalu i: agama-
zọputa azi nke nalu ukwu, kpọkọba nke acupulu
acupu; agameme fa ka fa bulu ototo na afa, ndi
ifele-fa zulu n'uwa nine. 20 N'ọge afu agameme
ka unu bia, n'ọge afu azi agamakpọkọba unu:
makana agameme ka unu bulu afa na ototo n'etiti
ndi nine n'uwa, mgbe Mgeme ka ndi-unu
adọlu n'agha cigha ọzọ n'anya-unu, ka Jehofa
kwulu.

# HAGAI.

---

1 1 N'aro nke-iboa nke eze Daraios, n'onwa
nke-isi, n'ubosi izizi n'onwa, okwu Jehofa si
n'aka amuma Hagai biakute Zerobabel nwa Se-
altiel, onye-isi Juda, na Josua nwa Jehozadak, isi
ncu-aja, si, 2 Nonwo ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu, si, Ndi nka nasi, Oburo oge *ayi* geji bia,
oge ageji lu uno Jehofa. 3 Okwu Jehofa wesi
n'aka Hagai amuma bia, si, 4 Obu oge ununwa
geji bi n'uno-unu amalu osisi, ebe uno a togbolu
nkiti ka? 5 Nyabu nonwo ka Jehofa nke usu
*ndi agha* kwulu: Cighanu obi n'uzo-unu-ga.
6 Unu akugo imelime, kpobata nwantinti; unu
lie, ma afo ejuro unu; unu la, ma unu alajuro
afo; unu yili afe, ma onwero onye aru kpolu oku;
onye naluta ife ugwo naluta ife ugwo *itinye*
n'akpa npulu. 7 Nonwo ka Jehofa nke usu *ndi
agha* kwulu: Cighanu obi n'uzo-unu-ga. 8 Ro-
gonu n'enu ugwu, butanu osisi, luanu uno a; na
ogasom uso, ogenyem otuto, ka Jehofa kwulu.
9 Unu tulu anya imelime, ne, odi nwantinti; ka
unu bunatazili ya uno, Mfusasia ya. Maka gini?
ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu. Maka ifi
unom nke togbolu nkiti, ebe ununwa nagbaku
ebe onye anona ogbaku n'uno-ya. 10 Nyabu
maka ifi unu ka eji me ka enu-igwe kwusi igiligi,
ani kwusi nkpulu-ya. 11 Mwekpo oge ikpo-nku
ka odakwasi ani a, na ugwu-ga, na oka, na manya,
na manu, na nke ani namasi, na madu, na ife-
enunu, na ife nine madu ji aka adota n'àkànyà.

12 Zerobabel nwa Sealtiel, na Josua nwa Jeho-

zadak isi ncu-aja, na ndi *Israel* nine gbọputalunu,
wenu onu Jehofa Cuku-fa, na okwu Hagai
amuma, dika Jehofa Cuku-fa si zi ya; ndi afu
wetuba egwu n'iru Jehofa. 13 Hagai onye ozi
Jehofa wegwa ndi afu okwu n'ozi Jehofa, si,
Munwa nọnyelu unu, ka Jehofa kwulu. 14 Je-
hofa wekpanie mọ Zerọbabel nwa Ṣealtiel, onye-
isi Juda, na mọ Joṣua nwa Jehozadak, isi ncu-aja,
na mọ ndi *Israel* nine gbọputalunu; fa webia
welua ọlu n'unọ Jehofa nke usu *ndi agha*, Cuku-
fa, 15 n'ubọsi nke-oru-na-inọ n'ọnwa, n'*ọnwa* nke-
isi, n'arọ nke-ibọa nke eze Daraiọs.

2 1 N'*ọnwa* nke-isa, n'*ubọsi* nke-oru-na-ofu
n'ọnwa, okwu Jehofa wesi n'aka amuma Hagai
bia, si, 2 Biko gwa Zerọbabel nwa Ṣealtiel, onye-
isi Juda, na Joṣua nwa Jehozadak, isi ncu-aja, na
ndi *Israel* gbọputalunu, si, 3 Onye gbọputalu
nime unu nke fulu unọ a n'otuto-ya gbo? kezi ka
osi di ununwa n'anya kita? ọdirọfu ka ife nkiti
n'anya-unu? 4 Ma kita di ike, ngi Zerobabel, ka
Jehofa kwulu; di ike, ngi Joṣua, nwa Jehozadak, isi
ncu-aja; dinu ike, unu ndi ani a nine, ka Jehofa
kwulu, ka unu luba ọlu: makana Munwa nọnyelu
unu, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, 5 *etu* okwu
Mu na ùnu melu àgbà *si di* ka unu si n'ani Ijipt
puta, mọm azi dinyelu unu: unu atuna egwu.
6 Makana nọnwọ ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwu-
lu: Ofu njekwu, ọfọdulu nwantinti ọge, Munwa
gamarube enu-igwe-ga, na uwa, na orimili nnu, na
ani ọkpọ-nku; 7 agamamarube azi mba nine, ife
usọ-ga nke mba nine gabia, agamemeju unọ a
n'otuto, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu.
8 Ọna-ọca bu nkem, ọna-edo bu azi nkem, ka
Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu. 9 Otuto ikpe-

azu nke uno̱ a gakali nke-izizi *ya*, ka Jehofa nke
usu *ndi agha* kwulu: n'ebe a ka Mgenye azi
ndokwa, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu.
10 N'*ubo̱si* nke-oru-na-ino̱ n'*o̱nwa* nke-itenani,
n'aro̱ nke-ibo̱a nke Daraio̱s, okwu Jehofa wesi
n'aka amuma Hagai bia, si, 11 No̱nwo̱ ka Jehofa
nke usu *ndi agha* kwulu, si: Biko jua ndi ncu-aja
maka iwu, si, 12 O̱buluna madu ebulu anu di
nso̱ n'ákwà-ya, welu ákwà-ya metu acica, ma-o̱bu
awai, ma-o̱bu manya, ma-o̱bu manu, ma-o̱bu ife
olili o̱buna, o̱gadi nso̱ ka? Ndi ncu-aja weza si,
Mba. 13 Hagai wesi, O̱buluna onye ozu melu ka
o̱lua alua emetu ofu n'ife ndia aka, ife afu galuru
ka? Ndi ncu-aja weza, si, O̱galuru. 14 Hagai
weza, si, O̱bu no̱fu ka ndi nka si di, no̱fu azi ka
mba nka si di n'irum, ka Jehofa kwulu; no̱fu azi
ka o̱lu aka-fa nine si di; ife fa nece azi n'irum
n'ebe afu lulu alu. 15 Kita, ayo̱m unu, cighanu
obi sitena tata wecigha azu, tupu edokwasi
nkpuma n'enu nkpuma n'uno̱ nso̱ Jehofa: 16 ogu-
du ubo̱si afu-ga, mgbe madu bialu n'obo ife di oru,
fa abulu so̱ ili; mgbe madu bialu n'ebe manya
nerunye igbalu o̱gu ite nabo̱ na ili, o̱bulu so̱ oru.
17 Ejim ncica na ima-ebu na aku mili igwe wetie
unu ife n'o̱lu aka-unu nine; ma unu ecighakute-
nuro̱m, ka Jehofa kwulu, 18 Biko, cighanu obi,
site tata wecigha azu, sitena ubo̱si nke-oru-na-ino̱
nke *o̱nwa* nke-itenani, sitena ubo̱si eji to̱ nto̱-ani
uno̱ nso̱ Jehofa, cighanu obi. 19 Nkpulu difu
n'anuru ka? eye, fain, na osisi fig, na pomegranet,
na osisi o̱lif amiro̱ nkpulu; site tata ka Mganago̱zi.
20 Okwu Jehofa webiakute Hagai nke ugbolo
nabo̱ n'*ubo̱si* nke-oru-na-ino̱ n'o̱nwa, si, 21 Gwa
Zero̱babel, onye-isi Juda, si, Munwa gamarube

enu-igwe na uwa: 22 agamakwatu ukpo ani-eze-
ga, agamemebi azi ike ani-eze-ga nke mba-ga;
agamakwatu ugbo-ani-ga, na ndi nalikwasi fa;
anyinya na ndi fa nebu gada, ebe onye anona na
nmà nke nwa-nne-ya. 23 N'ubosi afu, ka Jehofa
nke usu *ndi agha* kwulu, ka Mgewelu i, ngi Zero-
babel, odibom, nwa Sealtiel, ka Jehofa kwulu, me
i dika ife iri ama: makana arotagom i, ka Jehofa
nke usu *ndi agha* kwulu.

# ZEKARAIA.

---

1 1 N'onwa nke-isato, n'aro nke-iboa nke Dara-
ios, okwu Jehofa webiakute Zekaraia nwa
Berekaia, nwa Ido, amuma, si, 2 Nna-unu-fà
kpasululi Jehofa ajo iwe. 3 Nyabu si fa, Nonwo
ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu: Cighakute-
num, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, na
agamecighakute unu, ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu. 4 Adikwananu ka nna-unu-fà, ndi ndi-
amuma gbo kpokulu, si, Nonwo ka Jehofa nke
usu *ndi agha* kwulu, Biko sinu n'ajo uzo-unu-ga
na ajo omume-unu-ga, cigha: ma fa anuro, nke fa
nañam nti, ka Jehofa kwulu. 5 Nna-unu-fà, kedu
ebe fanwa no? na ndi-amuma, fa dididelu ndu
ebe-ebe ka? 6 Ma okwum na ukpulum, nke
Mti-ga-lu ndi-odibom bu ndi-amuma n'iwu, fa
ekwudoro nna-unu-fà ka? fa wecigha, si, Etu

Jehofa nke usu *ndi agha* zubelu ime ayi, ka uzo-ayi
si di-ga, na ka omume-ayi si di-ga, nofu ka Osi
meso ayi.

7 N'ubosi nke-oru-na-ino n' onwa nke-ili-na-ofu,
nke bu onwa Sibat, n'aro nke-iboa nke Daraios,
okwu Jehofa biakutelu Zekaraia nwa Berekaia,
nwa Ido, amuma, si, 8 Afulum n'ucici, ne ofu
nwoke anyinya nme-nme bu, onye afu nakwuli
n'etiti osisi matel nke di-ga na mgbulugudu;
n'azu ya ka anyinya kwu-ga, *nke di-ga* nme-nme,
na akpa-ife-oca, na oca oca. 9 Mwesi, Ngi dinwe-
num, gini di-ga nwo? Mo-ozi nagwam okwu
wesim, Munwa gegosi i ife ndia bu. 10 Nwoke
kwu n'etiti osisi matel-ga weza, si, Ndia bu ndi
Jehofa zitalu ka fa nejeghali n'uwa. 11 Fa weza
mo-ozi Jehofa nke kwu n'etiti osisi matel-ga, si,
Ayi ejeghaligo iru na azu n'uwa, ne, uwa nine
nodulu du, nodu nwa-bu. 12 Mo-ozi Jehofa weza,
si, Ngi Jehofa nke usu *ndi agha*, kedu ka ogeteta
aka be Nginwa gano ghalu imelu Jerusalem na
obodo di-ga na Juda ebele, ndi Ikowusaluli onuma
ogu aro ito na ili a? 13 Jehofa welu ezigbo
okwu-ga, *bú* okwu ntasi-obi, weza mo-ozi nagwam
okwu. 14 Mo-ozi nagwam okwu wesim, Kpo
nkpu, si, Nonwo ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu: Anamekwo agadaga ekwolo maka Jerusa-
lem na Zaion. 15 Mba no-ga n'aru-ofufo akpasugo
Munwa ajo iwe: makana Munwa weluli so nwa-
ntinti iwe, fanwa wenye aka n'ajo ife. 16 Nya
ka Jehofa ji kwue nonwo, si; Ejim ebele weci-
ghata na Jerusalem: agalu unom nime ya, ka
Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, agesetiwanye azi
udo na Jerusalem. 17 Kpokwasi ozo, si, Nonwo
ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu: Ezi ife

gejuputakwu obodom-ga; Jehofa gakasikwu Zaion
obi, rolukwue Jerusalem.
18 Mwewenie anyam, fu, ne mpi ino. 19 Mwesi
mo-ozi nagwam okwu, Kedu ife ndia bu? Owesim,
Ndia bu mpi cusaluli Juda, na Israel, na Jeru-
salem. 20 Jehofa weme ka mfu ndi ǹkà ino.
21 Mwesi, Gini ka ndia bialu imenu? owekwue, si,
Ndia bu mpi nke cusaluli Juda, onwerozi onye
bunitalu isi-ya: ma ndia bialu imanye fa, ka fa
kwatue mpi mba-ga, nke bunitalu mpi-fa imedide
ani Juda icusa ya.

2 1 Mwewenie anyam, fu, ne ofu nwoke ji udo
eji esì ife n'aka-ya. 2 Mwesi, Ebe ka nginwa
jeko? Owesim, Isì Jerusalem, ifu ka obodobo-ya
ra, na ka ogonogo-ya ra. 3 Ne, mo-ozi nagwam
okwu pua, mo-ozi ozo pua izuta ya, 4 si ya, Gbaba
oso, gwa nwata-okolobia nunwa, si, Agebi na
Jerusalem dika ogbe nenwero, aja-odido, maka ifi
otutu madu na anumanu di-ga ya. 5 Makana
Munwa, ka Jehofa kwulu, gabulu ya aja-odido
nke oku okilikili, agamabu azi otuto n'etiti ya.
6 Biali, biali, si n'ani Ugwu gbapu, ka Jehofa
kwulu: makana agbasagom unu dika ikuku ino
nke ígwé, ka Jehofa kwulu. 7 Biali Zaion, gbapu,
ngi onye binyelu ada Babilon. 8 Makana nonwo
ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu: Otuto gafe,
Owezigam ijeku mba-ga ndi kwalili unu: Makana
onye nemetu unu aka metulu nwa-ntanta anya-Ya
aka. 9 Makana, ne, agamefe akam n'ebe fa no,
fa gabulu ndi felu fa ife nkwali: unu gama azi na
Jehofa nke usu *ndi agha* ezitagom. 10 Buba
abù ngoli ǹuliba azi, ngi ada Zaion: makana,
ne, abiam, agamebi n'etiti i, ka Jehofa kwulu.
11 Imelime mba gadinyelu Jehofa mbosi afu, bulu

ndi nkem : agamebi n'etiti i, igama azi na Jehofa
nke usu *ndi agha* zitalum i. 12 Jehofa geketa
Juda n'ùkwù ka obulu okè-Ya n'ani nso, Ogaro-
lukwu Jerusalem. 13 Delunu du, unu madu nine
n'iru Jehofa: makana Osigo n'ebe-obi-Ya di nso
teta.

3 1 Oweme ka mfu Joṣua isi ncu-aja kwu
n'iru mo-ozi Jehofa, Setan kwulu n'aka-nni-ya
imedide ya. 2 Jehofa wesi Setan, Ka Jehofa
balu i nba, ngi Setan ; eye, Jehofa Nke rotagolu
Jerusalem balu i nba: nka aburofu onoko anopu-
talu n'oku ? 3 Joṣua neyi afe lusili inyi, okwulu
n'iru mo-ozi. 4 Oweza gwa ndi kwu n'iru ya, si,
Yipunu ya afe lusili inyi. Owesi ya, Ne, emegom
ka ajo omume-i si n'aru i pua, agameyibe i afe
olili. 5 Mwesi, Ka fa kpube ya okpu malu nma
n'isi. Fa wekpube ya okpu malu nma n'isi, yibe
ya afe-ga; mo-ozi Jehofa kwulu n'uso. 6 Mo-ozi
Jehofa wegbalu Joṣua ama, si, 7 Nonwo ka Jehofa
nke usu *ndi agha* kwulu: Obuluna igakpaghali
n'uzom, obulu azi na igedebe ife Mtinyelu n'aka-i
idebenu, nginwa azi gaci unom, debe azi ogigem-
ga, agamenye azi i ebe nkpaghali n'etiti ndi kwu
n'uso. 8 Biko nulu, ngi Joṣua isi ncu-aja, nginwa
na ibe-i ndi no n'iru i ; makana fanwa bu ndi anetili
nkpu: makana, ne, agameme ka odibom bia bu
Osisi pulu epu. 9 Makana ne, nkpuma Mtogbo-
ga-lu n'iru Joṣua; anya isa di n'enu ofu nkpuma:
ne, agamatu akika di ya, ka Jehofa nke usu *ndi*
*agha* kwulu, agameweruka ajo omume ani afu
n'ofu mbosi. 10 N'ubosi afu, ka Jehofa nke usu
*ndi agha* kwulu, unu nine ebe onye anona ogakpo
madu-ibe-ya n'okpulu fain na okpulu osisi fig azi.

4 1 Mọ-ozi nagwam okwu wecigha ọzọ, kpọ-
tem, ka onye esi n'ula-ya kpọte. 2 Ọwesim,
Gini ka nginwa nafu? Mwesi, Afugom, ne, ife
idọnye ukpe nke busi ọna-edo nca, ya na ọkwa-ya
n'enu-ya, na ukpe isa ya n'enu ya: ukpe nine
n'ofu n'ofu, nke di n'isi-ya, nwelu ife isa esi
agbanye manu: 3 osisi ọlif nabọ na nso ya, ofu
n'akuku aka-nni ọkwa, nke ọzọ n'akuku aka-
ekpe-ya. 4 Mweza gwa mọ-ozi nagwam okwu,
si, Gini di-ga nwọ, dinwenum? 5 Mọ-ozi nagwam
okwu weza, sim, Imarọ ife ndia bu ka? Mwesi,
Mba, dinwenum. 6 Ọweza gwam, si, Nka bu
okwu Jehofa gwalu Zerọbabel, si, Ọburọ sitena
ike, nke ọnabu sitena ume, ma ọbu sitena mọm,
ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu. 7 Onye ka
nginwa bu, ngi nuku ugwu? n'iru Zerọbabel *igabu*
ani ntela: ọgeweputa isi nkpuma nakpọ Amala,
amala, dili ya. 8 Okwu Jehofa webiakutem, si,
9 Aka Zerọbabel tọlu ntọ-ani unọ a; aka-ya
galusi azi ya; igama azi na Jehofa nke usu *ndi
agha* zilim jeku i. 10 Makana onye nenili ubọsi
umu ọbele ife? Makana fa gañuli, fu azi nkpuma
eji esì unọ n'aka Zerọbabel, bu isa nunwa, *ndi bu*
anya Jehofa; fa nagba iru na azu n'uwa nine.
11 Mweza, si ya, Gini bu osisi ọlif nabọ nunwa
n'aka-nni ife idọnye ukpe ya na aka-ekpe-ya?
12 Mzakwasi nke ugbolo nabọ, si ya, Gini bu-ga
ngadaba osisi ọlif nabọ nunwa, nke di-ga n'akuku
ife ọna-edo nabọ isi gbanye manu, nke nerucapu
*manu* ọna-edo nime fa? 13 Ọwegwam, si, Imarọ
ife ndia bu ka? Mwesi, Mba, dinwenum. 14 Ọwe-
si, Ndia bu umu nabọ nke manu, ndi nakwu nyelu
Dinwenu uwa nine.

5 1 Mwewenie anyam ọzọ, fu, ne, akwukwọ
nfukọba nefe efe. 2 Ọwesim, Gini ka nginwa
nafu? Mwesi, Munwa nafu akwukwọ nfukọba
nefe efe; ogonogo-ya di oru kubit, obodobo-ya
kubit ili. 3 Ọwesim, Nka bu nkọca nke napu-ga
n'iru ani a nine: Makana agacacapu onye ori
ọbuna n'ebe a dika osi di; agacacapu azi onye
ọbuna nańu iyi n'ebe a dika osi di. 4 Agameme
ka ọpua, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu,
ọgaba n'unọ onye ori, na unọ onye nańu iyi asi
n'afam: ọganwu ula n'etiti unọ-ya, kpocapu ya na
osisi di ya na nkpuma di-ga ya.

5 Mọ-ozi nagwam okwu wepua, sim, Biko
wenie anya-i, ka ifu ife nka bu nke pukọ apukọ.
6 Mwesi, Nka bu gini? Ọwesi, Nka bu efa nke
napu apu. Ọwesi azi, Nka bu oyiyi-fa n'ani nine:
7 (ne, ebunitalu ofu talent nke ọze:) nka bu nwayi
nọ n'etiti efa. 8 Ọwesi, Nka bu Ife ọjọ; ọwetura
ya n'etiti efa: ọwewelu nkpuma ọze tukwasi n'ọnu
efa afu. 9 Mwewenie anyam, fu, ne, umu nwayi
nabọ puta, ifufe di na nku-fa; fa nwelu nku dika
nku stọk: fa webunita efa n'etiti ani na igwe.
10 Mwesi mọ-ozi nagwam okwu, Ebe ka ndia
bugakọ efa? 11 Ọwesim, Ilulu ya unọ n'ani
Ṣaina: mgbe akwadebelu ya, agedebe ya n'ebe
afu n'ọnọdu-ya.

6 1 Mwewenie anyam ọzọ, fu, ne, ugbọ-ani inọ
si n'etiti ugwu nabọ puta; ugwu afu bu-ga
ugwu ọna-ọku. 2 Anyinya nme-nme di-ga n'ugbọ-
ani izizi; anyinya oji-ga n'ugbọ-ani nke-ibọa;
3 anyinya ọca-ga n'ugbọ-ani nke-itọ; anyinya
akpa-ife-ọca di-ga ike n'ugbọ-ani nke-inọ.
4 Mweza mọ-ozi nagwam okwu, si, Gini di-ga nwọ,
dinwenum? 5 Mọ-ozi weza, sim, Ndia bu ifufe inọ

nke igwe, ndi si n'ikwu n'iru Dinwenu uwa nine
puta. 6 *Ugbo-ani* nke anyinya oji di-ga napusi
n'ani Ugwu; nke oca napu so ga; nke akpa-ife-
oca di-ga ike napusi n'ani adagbe. 7 Anyinya
di-ga ike wepua coba ka fa je gakpaghalia iru·na
azu n'uwa: owesi, Jebenu, gakpaghalia iru na azu
n'uwa. Fa wenakpaghali iru na azu n'uwa.
8 Owekpom okù, wegwam okwu si, Ne, ndi napusi
n'ani Ugwu emego mom di n'ani Ugwu zulu ike.
9 Okwu Jehofa webiakutem, si, 10 Nalu ife
n'aka ndi adolu n'agha, n'aka Heldai, na Tobaija,
na Jedaia; nginwa bia azi n'ofu mbosi afu, ba
n'uno Josaia nwa Zefanaia, ebe fa si na Babilon
bia; 11 eye, nalu *fa* ona-oca na ona-edo, kpua
okpu eze-ga, kpube n'isi Joṣua nwa Jehozadak, isi
ncu-aja; 12 gwa ya, si, Nonwo ka Jehofa nke usu
*ndi agha* kwulu, si, Ne, nwoke afa-ya bu Osisi
pulu epu; ogesi n'onodu-ya wepue, ogalu uno nso
Jehofa: 13 obunadu yanwa galu uno nso Jehofa;
yanwa gebu otuto afu, nodu naci n'ukpo-ya;
ogabu onye ncu-aja n'ukpo-ya: alo ndokwa gadi
n'etiti fa nabo. 14 Okpu eze gadili Helem, na
Tobaija, na Jedaia, na Hen nwa Zefanaia, maka
nceta n'uno nso Jehofa. 15 Ndi bitelu aka gabia
lua n'uno nso Jehofa, unu gama azi na Jehofa nke
usu *ndi agha* zilim jeku unu. *Nka* geme azi, ma
obuluna unu ganukpo onu Jehofa Cuku-unu.
7 1 Oluzia n'aro nke-ino nke eze Daraios, okwu
Jehofa webiakute Zekaraia *n'ubosi* nke-ino nke
onwa nke-itenani, *bú* Kislef. 2 Betel ezigagoli Sa-
riza na Regem-melek, na ndi-fa, iyo iru-oma Jehofa,
3 *na* igwa ndi ncu-aja nke uno Jehofa nke usu *ndi
agha*, na ndi-amuma, okwu, si, Agamakwa ákwá
n'onwa nke-ise, nekewaputa onwem, etu msi me

imelime aro̱ ndia? 4 Okwu Jehofa nke usu *ndi
agha* webiakutem, si, 5 Gwa ndi ani a nine, na ndi
ncu-aja, si, Mgbe unu ji bu o̱nu rue uru *n'o̱nwa*
nke-ise na nke-isa, bu o̱gu aro̱ ito̱ na ili a, unu
bulumli o̱nu nca, *bú* ibulu Munwa ka? 6 Mgbe
unu ji li, na mgbe unu ji la, unu eliro̱lu o̱nweunu
lalu onweunu ka? 7 Ndia aburo̱ okwu Jehofa
kwululi n'aka ndi-amuma gbo, ka madu bili na
Jerusalem o̱no̱du n'aru-ofufo, ebili azi n'obodo-ya
nke dirube-ga-lu ya okilikili, na Adagbe na ani
ntela?

8 Okwu Jehofa wèbiakute Zekaraia, si, 9 No̱nwo̱
ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, si, Kpenu
ikpe n'ezi-okwu, ebe onye ano̱na ka o̱melu nwa-
nne-ya afo̱-o̱ma na ebele: 10 emegbunanu ajadu,
na onye nenwero̱ nna, na o̱bia, na onye ebudalu
ebuda; ka onye o̱buna nime unu ghalu izulu
nwa-nne-ya ajo̱ ife n'obi-ya. 11 Ma fa julu iṅa
nti, seputa uku-ubu, me ka nti-fa di-ga alo, ka fa
ghalu inunu. 12 Eye, fa melu obi-fa ka nkpuma
adamant, maka fa anu iwu, na okwu Jehofa nke
usu *ndi agha* zita-ga-lu sitena mo̱-Ya n'aka ndi-
amuma gbo: nuku o̱numa wesi n'aka Jehofa nke
usu *ndi agha* bia. 13 Oluzia, ka Osi kpo̱, ma fa
anuro̱; no̱fu ka fa gesi kpo̱, ma Mmanu, ka Jehofa
nke usu *ndi agha* kwulu; 14 ma agameji oke
ifufe fesa fa n'etiti mba nine ndi fa namanuro̱.
Ani weme nkpo̱nkpo̱ n'azu fa, o̱nwero̱zi onye naga
ya ma-o̱bu cigha: makana fa melu ani uso̱ ka
o̱bulu nkpo̱nkpo̱ ani.

8 1 Okwu Jehofa nke usu *ndi agha* webia, si,
2 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu:
Ejim nuku ekwolo ekwolu Zaion, ejim nuku obi
o̱ku ekwolu ya ekwolo. 3 No̱nwo̱ ka Jehofa

kwulu: Ecighakutegom Zaion, agamebi n'etiti
Jerusalem: agakpo̱ Jerusalem Obodo ezi-okwu;
na Ugwu Jehofa nke usu *ndi agha* Ugwu nso̱.
4 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu:
Agadi ndikom na agadi umu-nwayi gano̱dukwu
n'ilo di-ga na Jerusalem o̱zo̱, ebe onye ano̱na ya
na o̱kpo̱si-ya n'aka-ya maka ifi ito̱ ajo̱ o̱tuto̱.
5 Ilo di-ga n'obodo gejuputa n'umu-aka ndikom
na umu-aka umu-nwayi negwú egwú n'ilo di-ga ya.
6 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi-agha* kwulu: O̱bulu
ife iti-nkpu n'anya ndi nka gbo̱putalunu n'ubo̱si
afu-ga, o̱gabu azi ife iti-nkpu n'anyam ka? ka
Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu. 7 No̱nwo̱ ka
Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu: Ne, agamazo̱puta
ndi nkem n'aka ani iru-anya-anwu, na aka ani
o̱dida-anya-anwu: 8 agameme azi ka fa bia, fa
gebi n'etiti Jerusalem; fa gabu ndi nkem, Munwa
gabu Cuku-fa, n'ezi-okwu na ezi omume. 9 No̱-
nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu: Ka aka-
unu di ike, unu ndi nanu okwu ndia n'o̱nu ndi-
amuma n'ubo̱si ndia, ndi no̱li n'ubo̱si ato̱lu nto̱-ani
uno̱ Jehofa nke usu *ndi agha,* bú uno̱ nso̱, ka ewe-
lua ya. 10 Makana tupu ubo̱si afu-ga ugwo̱ adi-
ro̱lu madu, nke ugwo̱ nadili anumanu; nke ndo-
kwa nadili onye pulu apu ma-o̱bu onye batalu
abata maka ifi onye nmanye: makana ezilim madu
nine ebe onye ano̱na imedide madu-ibe-ya.
11 Ma kita Munwa amadili ndi nka gbo̱putalunu
dika n'ubo̱si gbo, ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu. 12 Makana nkpulu ndokwa *gadi;* fain
gami nkpulu-ya, ani gamasi nmasi-ya, ígwé genye-
ga igiligi-fa; agameme ka ndi nka gbo̱putalunu
lita ife nine ndia n'ùkwù. 13 O̱geme azi na, etu
unu si bulu ife ikpo̱-iyi n'etiti mba-ga, unu uno̱ Juda

na uno̱ Israel, no̱fu ka Mgesi zo̱puta unu, unu
gabulu ngo̱zi: atunanu egwu, ka aka-unu di ike.
14 Makana no̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu: Etu Msi zubeli ime unu ajo̱ ife, mgbe
nna-unu-fà ji kpasum iwe, ka Jehofa nke usu *ndi*
*agha* kwulu, ma elogharo̱m; 15 no̱fu azi ka Msi
zube o̱zo̱ n'ubo̱si ndia ime Jerusalem na uno̱ Juda
ezi ife: unu atuna egwu. 16 Ndia ḅu ife unu
geme; Ebe onye ano̱na ya nagwa madu-ibe-ya ezi-
okwu; nekpenu ikpe ezi-okwu na ndokwa n'o̱nu-
uzo̱-ilo-unu-ga: 17 ka onye o̱buna nime unu
ghalu izulu madu-ibe-ya ajo̱ ife n'obi-ya; afunanu
iṅu-iyi asi n'anya: makana ife nine ndia bu ife
Mkpo̱lu asì, ka Jehofa kwulu.

18 Okwu Jehofa nke usu *ndi agha* webiakutem,
si, 19 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu:
Ibu-o̱nu nke *o̱nwa* nke-ino̱, na ibu-o̱nu nke *o̱nwa*
nke-ise, na ibu-o̱nu nke *o̱nwa* nke-isa, na ibu-o̱nu nke
*o̱nwa* nke-ili, gabulu uno̱ Juda ife ngoli na aṅuli,
na ezigbo nzuko̱; nyabu fu ezi-okwu na ndokwa
n'anya. 20 No̱nwo̱ ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu: *O̱gemekwu* o̱zo̱, na ndi *o̱zo̱-ga*, na ndi bi
n'imelime obodo, gabia: 21 ndi bi n'ofu *obodo*
geje n'o̱zo̱, nasi, Ka ayi jesinu ike iyo̱ iru-o̱ma Je-
hofa, na ico̱ Jehofa nke usu *ndi agha:* munwa
geje azi. 22 Eye, imelime ndi *di n'ice n'ice* na
mba di-ga ike gabia ico̱ Jehofa nke usu *ndi agha*
na Jerusalem, na iyo̱ iru-o̱ma Jehofa. 23 No̱nwo̱
ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu: N'ubo̱si afu-
ga *o̱geme*, na madu ili gesi n'asusu nine nke mba-
ga jide, o̱bunadu ijide ákwà onye-Ju, nasi, Ayi
geso unu je, makana ayi anugo na Jehofa no̱nyelu
unu.

9 1 Ibu *bú* okwu Jehofa ebolu ani Hedrak, Da-
maskọs *gabu* azi ebe izulu-ike-ya : makana Je-
hofa nwelu anya dikwasi n'aru madu nine na ebe
Israel nine nọ : 2 Hemat azi nke bu okè-ani di ya :
Taia na Zaidon, ọbu ezie na ọnwelu amamife aga-
daga. 3 Taia lu-azi-li onweya iga, tukọba ọna-
ọca ka uzuzu, na ọmalica ọna-edo dika ulu di n'ilo-
ga. 4 Ne, Dinwenu-ayi geme ka ọghalu inwe ya,
Ogeti ike-ya ife n'orimili nnu; ageji ọku lacapu
obodo afu. 5 Aṣkelon gafu ya, tuba egwu ; Geza
azi, ogegbu ya ajọ ngbu ; Ekron azi, makana ifele
geme itu-anya-ya : eze gana n'iyi sitena Geza,
amebizi na Aṣkelon. 6 Nwa ọyi gebi n'Aṣdod,
agamebepu ngala ndi Filistia. 7 Agamewepu
ọbala-ya n'ọnu-ya, na ife-alu-ya-ga n'etiti ézé-ya ;
yanwa azi gabulu Cuku-ayi onye gbọputalunu :
ọgadi ka onye-isi na Juda, Ekron di azi ka onye-
Jebusait. 8 Agamenyerube ikwu n'unọm okilikili
imedide usu ndi agha, ka onye ọbuna ghalu iganu
ma-ọbu icighanu : onye nkpagbu ọbuna amesinwozi
nime fa ga ọzọ : makana kita ka Mji anyam fu.
9 Golibe agadaga, ngi ada Zaion ; kpọba nkpu,
ngi ada Jerusalem : ne, Eze-i abiakuna i : Yanwa
bu onye ezi omume, nwe azi nzọputa ; Ọbu azi
onye ume-ani, anyinya ibu nebu Ya, ọbunadu nwa
anyinya ibu. 10 Agamebepu azi ugbọ-ani n'Ifraim,
na anyinya na Jerusalem, agebepu azi uta agha ;
Ọgagwa mba-ga okwu ndokwa : ọcici-Ya gabu
sitena orimili nnu genye n'orimili nnu, na sitena
Orimili genye n'ebe uwa jedebelu. 11 Nginwa
azi, maka ifi ọbala àgbà-i esigom n'onunu mili
nadirọ zipua ndi-nji-i. 12 Cighatanu n'iga, unu
ndi nji ji ncekwube : buraba tata ka Mnegosi na
agamenyecigha i nmaji. 13 Makana adọbagolum

onwem Juda *dika uta*, ewelugom Ifraim tinye
n'uta *dika ufele;* agamakpani umu-i, ngi Zaion,
imedide umu-i, ngi Jafan, me azi i dika nmà dike.
14 Agafu Jehofa n'enu fa, ufele-Ya gapu ka àmù-
mà: Dinwenu-ayi Jehofa gegbu opi, Ogeji oke
ifufe adagbe weje. 15 Jehofa nke usu *ndi agha*
gezedo fa; fa gelicapu, zoda nkpuma èbè-ga; fa gala
azi, kpotua nkpotu dika sitena manya: fa gejuputa
ka okwa, dika nkuku ebe icu aja. 16 Jehofa
Cuku-fa gazoputa fa n'ubosi afu ka ìgwè atulu *bú*
ndi-Ya: makana *fa gadi ka* nkpuma-ga nke okpu
eze, negbupu n'ani-Ya. 17 Makana nekene ka
idi-nma-Ya si buka, nekene ka nmá-Ya si buka!
oka geme ka umu-ikolobia gbowa, manya ofu *eme
ka* umu-agbo *gbowa.*

10 1 Yonu n'aka Jehofa mili ozizo n'oge mili
ozizo nke ikpe-azu, *obunadu n'aka* Jehofa
Onye neme àmùmà-ga; na Ogenye fa nsansa
mili, ebe onye anona *Onye ya* ife akuku n'ani-ugbo.
2 Makana terafim ekwugo ife neloro elo, ndi nafu
ndi-mo afugo okwu asi; fa ezego nlo asi, fa nakasi
na nkiti: nya ka fa ji naba nke fa dika atulu,
ebudalu fa, makana onwero onye nazu atulu.
3 Iwem enwulugo oku n'aru ndi nazu atulu, aga-
menye umu nkpi afufu: makana Jehofa nke usu
*ndi agha* enetago ìgwè atulu-Ya *bú* uno Juda,
Ogeme fa ka anyinya-Ya malu nmá n'agha.
4 N'aka Ya ka nkpuma nkuku gesi puta, ntu *ge-
sita azi* n'aka-Ya, uta agha *gesita* n'aka-Ya, ndi
nkpagbu nine *gesita* n'aka-Ya n'ofu. 5 Fa gadi
ka ndi-dike, nazoda *ndi-ilo-fa* n'ulu nke ilo-ga
n'agha; fa gebu agha, makana Jehofa nonyelu fa:
ifele geme ndi anyinya nebu. 6 Agameme ka uno
Juda di ike, agamazoputa azi uno Josef, me ka fa

cighata, makana emelum fa ebele; fa gadi azi ka
agasi na acupurọm fa-li: makana Munwa bu Je-
hofa Cuku-fa, agamaza azi fa. 7 Ifraim gadi ka
dike, obi-fa gañuli dika sitena manya: eye, umu-fa
gafu ya, ñulia; obi-fa gañuli na Jehofa. 8 Aga-
makpọ fa, kpokọba fa; makana agbaputagom fa:
fa gabawanye dika fa si bawanyeli. 9 Agama-
ghasa azi fa n'etiti ndi *ọzọ-ga;* fa gecetam n'ani
te-ga-lu aka: fa na umu-fa gebi, cighata azi.
10 Agameme azi ka fa si n'ani Ijipt cigha, agame-
si n'Asiria kpọputa fa; agameme ka fa bia n'ani
Gilead na Lebanon; *ọnọdu* amezulu fa. 11 Ọga-
gafe azi orimili nnu nke nkpa, tie akpoli n'orimili
nnu, ebe nine di-ga ogbu nke Nail gata: agewedata
ngala Asiria, ọgbanci-eze Ijipt gapu. 12 Agameme
ka fa di ike na Jehofa; fa ganakpaghali n'afa-Ya,
ka Jehofa kwulu.

11 1 Meghe uzọ-i-ga, ngi Lebanon, ka ọku
welacapu sida-i-ga. 2 Ciba ákwá, ngi osisi
fia, makana sida adagọ, makana ndi kacasi nma
emebigo: cibanu ákwá, unu *osisi* oak nke Beṣan,
makana ugboko di ike adago n'ani. 3 Onu ici-
ákwá ndi nazu atulu! makana ife-fa kasi nma
emebigo: onu igbọ-uja umu-ikolọbia agaba! ma-
kana ngala Jọdan emebigo. 4 Nọnwọ ka Jehofa
Cukum kwulu: Zua ìgwè atulu agegbu egbu;
5 ndi ndi nwe fa negbu fa, gunye onwefa na ndi
ikpe namarọ; ndi nele fa si, Ngọzi dili Jehofa,
makana ebulum ọgalanya: ndi nazu fa emerọlu fa
ebele. 6 Makana Mmemenwozili ndi bi n'ani a
ebele, ka Jehofa kwulu: ma, ne, Munwa garanye ndi
afu ebe onye anọna n'aka madu-ibe-ya, na aka eze-
ya: fa getili ani, Mmanaputa fa n'aka-fa. 7 Mwe-
zua ìgwè atulu agegbu egbu, ezie ndi ebudalu

ebuda n'etiti ìgwè atulu. Mwecili n'onwem ọkpọsi
nabọ; ofu ka mkpọlu Nmá, nke ọzọ ka mkpọlu
Ndi nfiekọ; mwezua ìgwè atulu. 8 Mwekpocapu
ndi-ọzuzu-atulu itọ afu n'ofu ọnwa; makana ume
nkpulu-obim anadorọ fa, nkpulu-obi-fa neme-azim
izize. 9 Mwesi, Mmazu unu: nke nanwu anwu,
ka ọnwuru; nke agekpocapu ekpocapu, ka ekpo-
capu ya; ka ndi gbọputalunu libe anu ibe-fa n'ofu
n'ofu. 10 Mwewelu ọkpọsim *bú* Nmá, kpọwara
ya, ka mwemebie àgbàm nke mu na ndi nine n'uwa
melu. 11 Owemebie n'ubọsi afu: ndi ebudalu
ebuda n'ìgwè atulu ndi nagbanyem wemalu na nka
bu okwu Jehofa. 12 Mwesi fa, Ọbuluna ọdi unu
nma n'anya, kwuanum ugwọm; ma ọmezi, ghalu-
nu. Fa wesìe ugwọm oru *ibe* ọna-ọca na ili.
13 Jehofa wesim, Wuralu ya ọkpu-ite, ezigbo ọnu
fa rulu Munwa. Mwecili oru *ibe* ọna-ọca na ili
afu, wuralu fa ọkpu-ite, n'unọ Jehofa. 14 Mkpọ-
warakwasi ọkpọsim nke ọzọ, *nya bu* Ndi nfiekọ, ka
mwemebie nwa-nne Juda na Israel bu.

15 Jehofa wesim, Welukwasi n'onwei ọzọ ife
onye nkafie nazu atulu. 16 Makana, ne, Munwa
gewenita onye nazu atulu n'ani, nke maneneta ndi
fulu efu, nke ọnacọ ndi acusalu acusa, nke ọnazọ
nke kpajili akpaji, nke ọnazu nke kwuzu ọtọ, ma
ogeli anu nke malu abuba, kpajisie ikpata-ukwu-
fa. 17 Afufu dili onye nazu atulu *bú* onye nelorọ
elo nke rapulu ìgwè atulu! nmà gadakwasi n'ọgwe-
aka-ya, na anya aka-nni ya: ọgwe-aka-ya gakpọsi
nku nca, anya aka-nni ya gagbacita ọcici.

12 1 Ibu *bú* okwu Jehofa ebolu Israel.
*Nọnwọ ka* Jehofa kwulu, Nke nagbasa
enu-igwe, tọ ntọ-ani uwa, kpua mọ madu nime ya:

2 Ne, Munwa geme Jerusalem ka obulu iko iso-
ngongo n'ebe ndi nine dirubelu ya okilikili no,
ogadakwasi azi Juda na nnocibido Jerusalem.
3 Ogeme azi n'ubosi afu, na agameme ka Jerusa-
lem bulu ndi afu nine nkpuma di alo; ndi ji ya
ebo onwefa gadowa aru-fa agadaga; mba nine nke
uwa gagbakoba imedide ya. 4 N'ubosi afu, ka
Jehofa kwulu, agameji obi ino-mili weti anyinya
obuna ife, welu ipu-ala tie onye obu: agamasa
anyam nekwasi uno Juda, welu ìsì tie anyinya ndi
afu nine. 5 Ndi-isi Juda gekwu n'obi-fa, Ndi bi
na Jerusalem bu ikem nime Jehofa nke usu *ndi
agha bú* Cuku fa. 6 N'ubosi afu ka Mgeme ndi-
isi Juda dika ife igu oku n'etiti nku, dika oku owa
n'etiti agho oka; fa galacapu ndi afu nine birubelu
okilikili, n'aka-nni na aka-ekpe: Jerusalem gebi-
kwasi ozo n'onodu-ya, na Jerusalem. 7 Jehofa
gebu azi isi zo ikwu-ga nke Juda, ka eweghalu
ime otuto uno Defid na otuto ndi bi na Jerusalem
nuku kalia Juda. 8 N'ubosi afu ka Jehofa gezedo
ndi bi na Jerusalem; onye naso ngongo n'etiti fa
n'ubosi afu gadi ka Defid; uno Defid gadi ka
Cuku, dika mo-ozi Jehofa n'iru fa. 9 Ogeme azi
n'ubosi afu, na agamaco ibibi mba nine nabia ime-
dide Jerusalem. 10 Agamerukwasi uno Defid, na
ndi bi na Jerusalem, mo nke amala na nke ayiyo;
fa genem anya Onye fa malu ube: fa gerulu Ya
uru, dika onye nerulu so ofu nwa omulu uru, obi-
fa genu inu maka ya, dika onye obi nenu inu
maka nwa izizi ya. 11 N'ubosi afu nuku iru-uru
gadi na Jerusalem, dika iru-uru nke Hedadrimon
na mgbulugudu Megidon. 12 Ani geru uru, ebe
ezi-na-uno anona na nke ya; ezi-na-uno nke uno
Defid na nke fa, na inyeme-fa na nke fa; ezi-na-

uno̱ nke uno̱ Netan na nke fa, na inyeme-fa na nke
fa; 13 ezi-na-uno̱ nke uno̱ Lifai na nke fa, na
inyeme-fa na nke fa ; ezi-na-uno̱ nke ndi Ṣimei na
nke fa, na inyeme-fa na nke fa; 14 ezi-na-uno̱
nine gbo̱putalunu, ebe ezi-na-uno̱ ano̱na na nke
ya, na inyeme-fa na nke fa.

13 1 N'ubo̱si afu agemeghelu uno̱ Defid na
ndi bi na Jerusalem isi-iyi, maka njo̱ namaka
nmelu. 2 O̱geme azi n'ubo̱si afu, ka Jehofa nke
usu *ndi agha* kwulu, na agamebepu afa ndi-mo̱
n'ani, amecetanwozi fa o̱zo̱: agameme azi ka ndi-
amuma na mo̱ inyi afu si n'ani pua. 3 O̱geme azi
na, mgbe onye o̱buna amanwozina amuma, nna-ya
na nne-ya mulu ya gasi ya, Imadi ndu; makana
inasi-ga asi n'afa Jehofa: nna-ya na nne-ya mulu
ya gamapu ya aru ma o̱maba amuma. 4 O̱geme
azi n'ubo̱si afu, na ndi-amuma ebe onye ano̱na
o̱geme ifele o̱fù-ya, ma o̱nama amuma; fa ameyizi
afe aji anu ilafu nlafu: 5 ma o̱gasi, Munwa aburo̱
amuma, munwa bu onye o̱lu ugbo ; makana madu
gbalumli sitena nwata. 6 Agasi azi ya, Gini bu
imelu-aru ndia n'etiti aka-i nabo̱? O̱gasi, Fa bu
nke emelulum n'uno̱ ndi fulum n'anya.

7 Teta, ngi nmà, imedide onye-nazu-atulum,
na imedide onye-ukpam, ka Jehofa nke usu *ndi
agha* kwulu: tie onye nazu atulu, na agacusasi
ìgwè atulu; agamerughali akam n'aru ndi o̱bele.
8 O̱geme azi, n' ani a nine, ka Jehofa kwulu, na
uzo̱ nabo̱ nime ya ka agebepu fa nwuru; ma
nke-ito̱ gafo̱du nime ya. 9 Agameme ka uzo̱
nke-ito̱ gafe o̱ku, nuca fa ka esi anuca o̱na-o̱ca,
nwane fa ka anwanelu o̱na-edo: fanwa gakpo̱ku
afam, Munwa gaza fa: agamasi, Nka bu ndi-nkem ;
fanwa gasi azi, Jehofa bu Cukum.

14 1 Ne, ubọsi Jehofa abiana, mgbe ageji ke
ife-nkwali-i n'etiti i. 2 Makana agamekpo-
kọba mba nine ibu Jerusalem agha; agewelu
obodo, kwakọlia unọ-ga, dọkpulusia umu-nwayi:
ọkala obodo ka agadọlu n'agha, ndi fọdulunu ka
amanebepu n'obodo. 3 Jehofa gapu azi, buso
mba afu-ga agha, dika mbọsi Obulu agha n'ubọsi
agha. 4 Ukwu-Ya gakwulu n'ubọsi afu n'enu
ugwu Ọlif, nke di n'iru Jerusalem n'iru-anya-anwu,
ugwu Ọlif gakpọwara n'etiti nabọ do iru n'ebe
anya-anwu si awa na ọdida-anya-anwu, ajọ nuku
mgbulugudu *gadi;* ọkala ugwu gakpuruka n'akuku
Ugwu, ọkala-ya n'akuku adagbe. 5 Unu gesi na
mgbulugudu ugwum gbanaba; makana mgbulu-
gudu ugwu gelu-ga n'Ezel: eye, unu gagbanaba,
dika unu si gbanaba n'iru ani nmarube n'ubọsi
Ọzaia eze Juda: Jehofa Cukum gabia, ndi di nsọ
nine esolu I. 6 Ọgeme azi n'ubọsi afu, na ìfè
amenwuwa enwuwa nke ọnagba ọcici: 7 ma ọgabu
ofu mbọsi nke Jehofa malu; ọburọ efifie, nke
ọnabu ucici: ma ọgeme, na ìfè gadi n'anyasi.
8 Ọgeme azi n'ubọsi afu, na mili nenye ndu gesi-
ga na Jerusalem ruputa; ọkala nime fa *erusi*
n'akuku orimili nnu nke iru-anya-anwu, ọkala
nime fa *erusi* n'orimili nnu nke ọdida-anya-anwu:
n'udu-mili na ọkọci ka ọgadi. 9 Jehofa gabu eze
uwa nine: n'ubọsi afu ka Jehofa gabu ofu, afa-Ya
abulu ofu. 10 Agerughali ani nine ka Araba,
sitena Giba genye na Rimon akuku adagbe Jeru-
salem; agebuni ya enu, obili n'ọnọdu-ya, sitena
ọnu-uzọ-ilo Benjamin genye n'ebe ọnu-uzọ-ilo
izizi, genye n'ọnu-uzọ-ilo nkuku, na sitena unọ
enu Hananel genye n'ebe anazọcalu eze manya
*fain.* 11 Madu gebi nime ya, iweruka n'usọ *ibibi-*

*nu* amadizi o̱zo̱; ma Jerusalem gebi n'aru-ofufo.
12 Nka gabu ife Jehofa geti ndi nine busolu Jeru-
salem agha: fa gatacasi aru ebe fa kwufu o̱to̱,
anya-fa gadasi ugbò, ile-fa gatacasi n'o̱nu-fa.
13 O̱geme azi n'ubo̱si afu, na nuku ikpo̱-aghala
gesi n'aka Jehofa bia n'etiti fa; ebe onye ano̱na
ojide madu-ibe-ya n'aka, ageweni aka-ya imedide
aka madu-ibe-ya. 14 Juda gebu azi agha na
Jerusalem; agekpoko̱ba àkù mba nine birubelu
okilikili, o̱na-edo, na o̱na-o̱ca, na afe, n'agadaga
uba. 15 No̱fu ka iti anyinya, na miul, na kamel,
na anyinya-ibu, na anumanu nine nke gadi n'ebe
enyelu ikwu afu, ife gadi, etu iti-ife a *si di*.
16 O̱geme azi, na onye o̱buna fo̱dulunu na mba
nine ro̱gotalu imedide Jerusalem ganaro̱go kwa
aro̱ isekpulu Eze, *bú* Jehofa nke usu *ndi agha*, na
idebe olili ikwu-ga. 17 O̱geme azi, na onye
o̱buna n'etiti ezi-na-uno̱ nine nke uwa naro̱goro̱
Jerusalem isekpulu Eze, *bú* Jehofa nke usu *ndi
agha*, mili o̱buna amezowusa fa. 18 O̱buluna ezi-
na-uno̱ Ijipt aro̱goro̱, nke fa nabia, fa amenwe
*mili;* iti-ife afu gadi, nke Jehofa geji ti mba-ga nke
naro̱goro̱ idebe olili ikwu-ga. 19 Nka gabu njo̱
Ijipt, na njo̱ mba nine naro̱goro̱ idebe olili ikwu-
ga. 20 N'ubo̱si afu ka o̱gadi na mgbiligba anyi-
nya-ga, EDOLU NSO̱ NYE JEHOFA; ite di-ga n'uno̱
Jehofa gadi ka o̱kwa di-ga n'iru ebe icu aja.
21 Eye, ite nine di na Jerusalem na Juda gabu
ife edolu Jehofa nke usu *ndi agha* nso̱: ndi nine
nacu aja gabia welu *o̱nwo̱* nime fa, sie ife nime fa:
n'ubo̱si afu onye Kenean o̱buna amadinwozi o̱zo̱
n'uno̱ Jehofa nke usu *ndi agha*.

# MALAKAI.

---

1 1 Ibu *bú* okwu Jehofa ebolu Israel sitena
aka Malakai.
2 Afugom unu n'anya, ka Jehofa kwulu. Ma
unu si, Na gini ka Ifulu ayi n'anya? Iso̱ aburo̱
nwa-nne Jekob ka? ka Jehofa kwulu: ma afulum
Jekob n'anya; 3 ma Iso̱ ka Mkpo̱lu asi, me ka
ugwu-ya-ga bulu nkpo̱nkpo̱ ugwu, welu ùkwù-ya
nye nkita o̱fia. 4 Ebe Idom si, Etiligo ayi, ma
ayi gecigha luzia ebe to̱gbo̱-ga-lu nkiti; no̱nwo̱ ka
Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, Fanwa galuzi,
ma Munwa gakwatu: agakpo̱ azi fa Okè-ani ife
o̱jo̱, na Ndi Jehofa newewusa iwe ebe-ebe.
5 Anya-unu gafu, ununwa gasi azi, Jehofa di nuku
sitena ufesi okè-ani Israel.
6 Nwa naso̱pulu nna-ya, odibo naso̱pulu dinwe-
nu-ya: o̱bulu azi na Munwa bu nna, kedu nso̱pu-
lum? o̱bulu azi na Munwa bu dinwenu, kedu
egwum? ka Jehofa nke usu *ndi agha* gwalu unu,
unu ndi ncu-aja, ndi neneni afam. Unu si, Na gini
ka ayi nenili afa-I? 7 Unu nece acica lulu alu
n'ebe-icu-ajam. Unu nasi, Na gini ka ayi meto̱lu
I? *O̱bu* n'ikwu, si, Tebel nke Jehofa bu ife
nneni. 8 Unu buta ife kpulu ìsì iji wecu aja,
o̱buro̱ ajo̱ ife! ma unu buta ife gwo̱lu ngwulo̱ na
ife naya o̱ya, o̱buro̱ ajo̱ ife! Biko ce ya n'iru
onye-isi-i; ife-i gaso̱ ya? ma-o̱bu o̱gafu i iru-o̱ma?
ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu. 9 Kita,
bikonu, yo̱banu iru-o̱ma Cuku, ka O̱wemualu ayi
amala: nka sitelu n'aka-unu: O̱gafu onye o̱buna

nime unu iru-o̱ma? ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu. 10 Buluzidu na o̱nwelu ofu onye nime
unu gemeci uzo̱-ga, ka unu ghalu ifunwu *o̱ku*
*n'enu* ebe-icu-ajam na nkiti! Ife-unu aso̱ro̱m, ka
Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, nke Mnanalu
àjà nni n'aka-unu. 11 Makana sitena o̱wuwa
anya-anwu genye n'o̱dida-ya afam di nuku n'etiti
mba-ga; n'ebe o̱buna ka anesulelu afam ife ísì
uso̱, na àjà nni: makana afam di nuku n'etiti
mba-ga, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu.
12 Ma ununwa meto̱lu ya, n'isi, Emebigo tebel
nke Jehofa, na nkpulu-ya, *bú* nni-Ya, bu ife
nneni. 13 Unu si azi, Ne, ifugodu ike-o̱gwugwu
di nwo̱! unu wesue ya imi, ka Jehofa nke usu *ndi*
*agha* kwulu; unu webuta nke analu n'ike, na ife
gwo̱lu ngwulo̱, na nke naya o̱ya; no̱nwo̱ ka unu
si ebuta àjà nni: ife di no̱nwo̱ gaso̱m uso̱ n'aka-
unu ka? ka Jehofa kwulu. 14 Ma ibu-o̱nu nadili
onye aghugho̱, nke nwelu ebunu n'ìgwè atulu ya,
kwe nkwa di nso̱, welu ife o̱lusi cunyelu Dinwenu-
ayi aja: makana Munwa bu nuku eze, ka Jehofa
nke usu *ndi agha* kwulu, afam di egwu n'etiti
mba-ga.

2 1 Kita, unu ndi ncu-aja, ife nka etili n'iwu
dili unu. 2 O̱buluna unu amanu, o̱bulu azi
na unu amacighali ya n'obi, iji nye afam otuto, ka
Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, agamezitalu
unu ibu-o̱nu, bu ngo̱zi-unu o̱nu; eye, abugom fa
o̱nu abu, makana unu acighaliro̱ ya n'obi. 3 Ne,
agamabalu nkpulu afu nba maka ifi unu, fe
unu nsi anu n'iru-ga, bu nsi anu nke olili-unu-
ga; agewepu unu na ya. 4 Unu gama azi na
Mu zitalu unu ife a etili n'iwu, ka àgbàm wedi-
nyelu Lifai, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu.

5 Àgbàm dinyelu ya nke *neweta* ndu na ndokwa ;
enyelum fa ya ka egwu wetuba ya, ọwetualum
egwu, obi mebie yanwa n'afam. 6 Iwu ezi-okwu
di n'ọnu-ya, afurọ ajọ omume ọbuna n'egbugbele-
ọnu-ya : osom eje na ndokwa na ikwu-ekelesu,
weme ka imelime si n'ajọ omume cighata. 7 Ma-
kana egbugbele-ọnu onye ncu aja gedebe ife
ọmuma, fa ganacọ iwu n'ọnu-ya : makana yanwa
bu ukọ Jehofa nke usu *ndi agha.* 8 Ma ununwa
rapulu uzọ puruka ; unu emego ka imelime sọ
ngọngọ n'iwu ; unu emebigo àgbà Lifai, ka Jehofa
nke usu *ndi agha* kwulu. 9 Nyabu na Munwa
azi emego unu ife nneni na ife di ani n'iru ndi
*Israel* nine, ka unu nesirọ debe uzọm, ma nasọ
anya madu n'iwu.

10 Ọburọ ofu nna ka ayi nine nwelu ka ? ọburọ
ofu Cuku kelu ayi ka ? maka gini ka ayi ji
aghọgbu ebe onye anọna ọnaghọgbu nwa-nne-ya,
nemetọsi àgbà nna-ayi-fà ? 11 Juda ghọgbulu
aghọgbu, alu melu n'Israel na Jerusalem ; makana
Juda emetọgo idi-nsọ Jehofa nke Ọfulu n'anya,
nua ada cuku ani madu. 12 Jehofa gebepulu
onye melu ife a onye neteta eteta na onye naza
aza, n'ikwu Jekob-ga, na onye nece àjà nni n'iru
Jehofa nke usu *ndi agha.* 13 Nka azi ka unu
neme nke ugbolo nabọ : unu welu anya-mili, na
ákwá, na ize-ume, nekpucita ebe icu aja nke
Jehofa, nyabu na Odedo iru n'àjà nni ọzọ, nke
Oneji obi usọ analu ya n'aka-unu. 14 Ma unu si,
Gini melu ? Makana Jehofa abulugo onye ama
n'etiti ngi na nwunye inutalu n'okolọbia, onye
nginwa ghọgbulu, ọbu ezie na ngi na yanwa bu
ofu, ọbulu nwunye àgbà-i. 15 Ofu onye emerọ
nọfu, ọbu ezie na ọnwelu mọ gbọputalunu ka ?

Gini melu ofu ọnye *ji me nọnwọ?* Ọnacọ nkpulu
nke Cuku. Nyabu dẹbenu mọ *di nime* unu, ka
nwoke ghalu ighọgbu nwunye ọnutalu n'okolọbia.
16 Makana Jehofa, Cuku nke Israel, si, na Ya
nakpọ ncupu asì, ya na onye ji ife-ike wekpucita
afe-ya, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu : nyabu
debenu mọ di nime unu, ka unu ghalu ighọgbunu.
17 Unu ji okwu-unu eme ka ike gwu Jehofa.
Ma unu si, Na gini ka ayi melu ka ike gwu Ya?
N'isi, Onye neme ajọ ife di nma n'anya Jehofa,
ife-fa nasọ azi Yanwa; ma-ọbu kezi Cuku ikpe?
3 1 Ne, eziem onye-ozim, ogedozi uzọ n'irum:
Dinwenu-ayi, nke ununwa nacọ, gabia na ntu-
made n'unọ nsọ Ya; bu Onye ozi nke àgbà, Onye
ife-Ya nasọ ununwa, ne, Ọbiana, ka Jehofa nke
usu *ndi agha* kwulu. 2 Ma onye ganado ubọsi
ọbibia-Ya? onyezi gakwudo ma Ọme ka afu Ya?
makana Yanwa di ka ọku nke onye nanuca ife, na
ncà ndi nasuca ákwà: 3 Ọganọ azi ka onye
nanuca nakpọca ọna-ọca, Ọgawuca umụ-ndikom
Lifai, nuca fa dika ọna-edo na ọna-ọca; fa gebuta-
lu Jehofa àjà nni n'ezi omume. 4 Mgbe afu ka
àjà nni Juda na Jerusalem gasọ Jehofa usọ, dika
ubọsi gbo, di azi ka n'arọ gbo gboli. 5 Agama-
kpudebe unu nso ikpe ikpe; agamabu onye ama
di ngwa medide ndi neme anwansi, na ndi nayi
ọyi, na ndi nańu iyi asi; na ndi nemegbu onye
ọlu ugwọ n'ugwọ-ya, *nemegbu* ajadu, na onye
nenwero nna, na ndi nanara onye-ọbia *n'ife lulu
ya,* ndi nadatulum egwu, ka Jehofa nke usu *ndi
agha* kwulu. 6 Makana Munwa Jehofa adagha
agha; nya kpatalu na ekpocapurọ ununwa, unu
umu Jekob.
7 Siteli n'ubọsi nna-unu-fà ka unu ji si n'ukpu-

lum puruka, ghalu idebe fa. Cighakutenum, na
agamecighakute unu, ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu. Ma unu si, Na gini ka ayi gecighata?
8 Madu gapulu Cuku ife ka? ma ununwa napulum
ife. Ma unu si, Na gini ka ayi pulu I ife? N'ofu
uzo n'uzo ili na àjà nbuni. 9 Eji ibu-onu webu
ununwa; makana ununwa napulum ife, *obunadu*
mba nine a. 10 Butanu ofu uzo n'uzo ili nine
n'uno àkù, ka ife olili wedi n'unom, biko, nwanum
na nka, ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, ma
Mmemeghepulu unu windo di-ga n'enu-igwe,
ruwusa unu ngozi, nke unu mananado. 11 Aga-
mabalu onye nelicapu elicapu nba maka ifi unu,
na omemebi nkpulu ani-unu; nke fain-unu nafi-
osisi nkpulu n'ugbo, ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu. 12 Mba nine gakpo unu ndi añuli:
makana ununwa gabu ani uso, ka Jehofa nke usu
*ndi agha* kwulu.

13 Okwu-unu adigo alo medidem, ka Jehofa
kwulu. Ma unu si, Gini ka ayi kwulu medide I?
14 Unu si, Obu ife nkiti ifè Cuku: kezi elele
obalu ayi na ayi edebego ife Otinyelu n'aka-ayi
idebenu, na ayi ji ákwà uju naga n'iru Jehofa nke
usu *ndi agha?* 15 Kita ayinwa nakpo ndi ngala
ndi añuli; eye, anedoni ndi neme ife ojo; eye, fa
nanwa Cuku, pua ya. 16 Mgbe afu ka ndi
natulu Jehofa egwu nagwalita onwefa okwu:
Jehofa wege nti, nulu, anede akwukwo nceta n'iru
Ya, maka ndi natulu Jehofa egwu, ndi nacigha
azi afa-Ya n'obi-fa. 17 Fa gabu ndi nkem, ka
Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu, n'ubosi Mneme,
*bú* àkù aka-mkpam; agamemelu fa ebele, dika
madu si emelu nwa-nwoke nke ya nefe ya ebele.
18 Unu gecigha azi fu ife di ice n'etiti onye ezi

omume na onye o̱jo̱, n'etiti onye nefe Cuku na
4 onye nadefe Ya. 1 Makana, ne, ubo̱si afu abi-
ana, o̱nele ka obo o̱ku; ndi ngala nine, na ndi
nine neme ife o̱jo̱, gabu okpolo o̱ka: ubo̱si afu bia-
nanu gelecapu fa, ka Jehofa nke usu *ndi agha*
kwulu, nyabu na o̱marapulu fa nkpo̱lo̱gwugwu nke
o̱narapulu fa ngadaba. 2 Ma anya-anwu ezi omu-
me gawalu unu ndi natulu afam egwu Ya na o̱zuzo̱
di na ǹkù-Ya; unu gapu, nawu ikpo̱to̱ ka umu efi
azulu azu. 3 Unu gazo̱tu ndi o̱jo̱; makana fa gabu
ntu o̱ku n'okpulu o̱bu-ukwu-unu n'ubo̱si Mneme,
ka Jehofa nke usu *ndi agha* kwulu.

4 Cetanu iwu Moses odibom, nke Mtili ya na
Horeb ka o̱dili Israel nine, *bú* ukpulu na ikpe-ga.
5 Ne, Munwa gezitalu unu Elaija amuma tupu
nuku ubo̱si Jehofa di egwu abia. 6 O̱geme ka
obi ndi bu nna cighata n'umu-fa, na obi umu na
nna-fa; maka Mu abia welu iweruka n'uso̱ *maka*
*nbibi* wetie uwa.

